*Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!*

# Советлар Союзы Коммунистлар партиясе тарихы



(Тулыландырылган икенче басмадан тәрҗемә)

ТАТАРСТАН КИТАП НӘШРИЯТЫ
Казан 1963

3КП1
С59

ДӘРЕСЛЕКНЕ

*академик Б. Н. ПОНОМАРЕВ (җитәкче); профессор И. М. ВОЛКОВ; тарих фәннәре кандидаты М. С. ВОЛИН; тарих фәннәре кандидаты В. С. ЗАЙЦЕВ; тарих фәннәре докторы А. П. КУЧКИН; академик И. И. МИНЦ; экономик фәннәр кандидаты Л. А. СЛЕПОВ; философия фәннәре кандидаты А. И. СОБОЛЕВ; тарих фәннәре докторы Б. С. ТЕЛЬПУХОВСКИЙ; профессор А. А. ТИМОФЕЕВСКИЙ; СССР Фәннәр академиясенең член-корреспонденты В. М. ХВОСТОВ* составындагы авторлар коллективы хәзерләде.

## СҮЗ БАШЫ

Бөек Ленин тарафыннан оештырылган һәм тәрбияләп үстерелгән Советлар Союзы Коммунистлар партиясе дөньяда башка һичбер политик партия күрмәгән тиңдәшсез тарихи юл үтте. Бу юл — эшчеләр сыйныфының ярты гасырдан артык дәвам иткән героик көрәше юлы, авыр сынаулар һәм дөньякүләм-тарихи җиңүләр юлы, социализм һәм коммунизмның җиңү юлы.

Партия XIX гасыр азагында — XX гасыр башында тарихи аренага чыкты, эшчеләр сыйныфын һәм крестьяннарны кыю рәвештә патша самодержавиесенә һәм Россия капитализмына каршы сугышка алып барды. Россиядә царизмга һәм капитализмга каршы көрәш шул ук вакытта бөтендөнья империализмына каршы да көрәш иде. Россия бөтендөнья революцион хәрәкәтенең үзәгенә әверелде. Россиянең эшчеләр сыйныфын һәм хезмәтчел крестьяннарның төп массасын марксизм-ленинизм идеяләре белән коралландырып, партия халыкны патша монархиясен һәм буржуазияне җиңүгә алып килде.

XIX гасырның 80 нче елларыннан алып Россия эшчеләр хәрәкәтендә эш иткән кечкенә марксистик түгәрәкләрдән партия куәтле социалистик дәүләткә җитәкчелек итүче бөек көчкә әверелде. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе үзенең XXII съездына — коммунизм төзүчеләр съездына — марксизм-ленинизм идеяләре нигезендә тупланган, халык белән тыгыз бәйләнештә булган ун миллионлы куәтле армия булып үсте. Ул эшчеләр сыйныфының алдынгы отрядыннан совет халкының авангардына, бөтен халык партиясенә әверелде.

Коммунистлар партиясе Россия халыкларын өч революция: 1905—1907 еллардагы буржуаз-демократик революция, 1917 елгы Февраль буржуаз-демократик революциясе һәм Бөек Октябрь социалистик революциясе аша алып чыкты һәм совет хал-

кын социализмның дөньякүләм-тарихи җиңүенә китерде. Коммунистлар партиясе ике империалистик сугыш (1904—1905 еллардагы рус-япон сугышы һәм 1914—1918 еллардагы беренче бөтендөнья сугышы) сынауларын уңышлы үтте. Коммунистлар партиясе ике ватан сугышында (1918—1920 еллардагы гражданнар сугышында һәм 1941—1945 еллардагы Бөек Ватан сугышында) совет халкының героик көрәшенә җитәкчелек итте. Партия җитәкчелегендә совет халкы һәм аның Кораллы Көчләре социалистик Ватанның азатлыгын һәм бәйсезлеген күп санлы дошманнар өереннән саклап калды.

Эксплуататорлар хакимлеген бәреп төшерү һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру өчен, социализм һәм коммунизм төзү өчен көрәшнең һәр тарихи этабында партия үзенең программаларында фәнни яктан формулировкаланган бурычларны хәл итә барды. Партиянең һәм халыкның 1903 елда, II съездда кабул ителгән беренче Программаны тормышка ашыру өчен көрәше Бөек Октябрь социалистик революциясенең җиңүенә китерде. Партиянең һәм халыкның 1919 елны партиянең VIII съездында кабул ителгән икенче Программаны тормышка ашыру өчен көрәше СССРда социализмның тулысынча һәм тәмам җиңүенә китерде. Бу — партия һәм халык эшенең төп йомгагы, аларның тарихи батырлыгы. XXII съездда партия яңа, өченче Программа — СССРда коммунистик җәмгыять төзү программасын кабул итте. Партия тантаналы рәвештә: *«Совет кешеләренең хәзерге буыны коммунизмда яшәр!»* дип белдерде.

Партия үз үсешенең барлык этапларында марксизм-ленинизм тәгълиматына нигезләнгән политик линияне — эшчеләр сыйныфы, хезмәт иясе крестьяннар, илдәге барлык милләтләр интересына, Ватан интересына, Советлар Союзында коммунизмның җиңүе интересына, халыкара социализм эше интересына туры килә торган политик линияне эшләде һәм үткәрде.

Коммунистлар партиясе пролетариат диктатурасының җиңүе өчен көрәштә зур һәм күп төрле тәҗрибә туплады. Октябрьга кадәрге чорда подпольеда авыр эш шартларында большевиклар катлаулы идеологик, политик мәсьәләләрне һәм оештыру мәсьәләләрен теоретик яктан эшләделәр, шуларга бәйләнешле бурычларны практикада хәл иттеләр һәм шул нигездә буржуаз-демократик һәм социалистик революцияләрдә җиңүгә ирештеләр. Бу мәсьәләләр һәм бурычлар исәбенә: революцион марксистик партия — яңа тип партия турындагы тәгълиматны эшләү һәм шундый партияне төзү; империализм эпохасына туры китереп социалистик революциянең яңа теориясен эшләү; буржуаз-демократик һәм социалистик революцияләрнең стратегиясен һәм тактикасын эшләү; царизмны һәм капитализмны җиңү максаты белән пролетариат гегемониясен яулап алу өчен көрәш, эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлеге өчен, эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә эшчеләр сыйныфы белән крестьяннар союзын төзү өчен, изел-

гән милләтләрне пролетариат ягына тарту өчен көрәш; Россиядә һәм халыкара аренада революцион хәрәкәт һәм эшчеләр хәрәкәте сафларында марксизм дошманнарына каршы көрәш һәм башкалар керә. Партия үз эшендә көрәшнең һәм эшнең легаль булмаган һәм легаль, парламент һәм парламенттан тыш формаларын берләштерү һәм, шулай ук яңа тарихи обстановкага туры китереп, массалар хәрәкәтенең төрле формаларын тиз генә алмаштыра белү үрнәкләрен күрсәтте.

Пролетариат диктатурасы, социализм һәм коммунизм төзү шартларында Коммунистлар партиясенең тәҗрибәсе тагын да баерак һәм күп төрлерәк. Социализмны төзү кешелек тарихында беренче тапкыр гаять зур илдә — экономик үсеше чагыштырмача түбән булган, крестьяннар күпчелек алып торган һәм халык составында бик күп төрле милләтләр һәм милли группалар булган илдә тормышка ашырылды. Илебезнең дөньяда 30 елдан артык бердәнбер социалистик дәүләт булып торуы һәм дошман капиталистик чолганышның аяусыз атакаларына дучар булуы аркасында СССРда социализм төзүнең кыенлыклары унлата артты. Партия социалистик төзелешнең бик катлаулы мәсьәләләрен теоретик яктан эшләргә тиеш булды һәм эшләде. КПССның тарихи тәҗрибәсе капитализмнан социализмга күчүнең һәм социалистик җәмгыятьнең коммунизмга таба үсүенең гаять күп мәсьәләләрен үз эченә ала.

Бу мәсьәләләрнең иң әһәмиятлеләре түбәндәгеләр:

совет җәмгыяте үсешенең төрле этапларында пролетариат диктатурасын һәм социалистик демократизмны тормышка ашыру; социализм һәм коммунизм төзүнең бөтен чоры дәвамында эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә эшчеләр сыйныфы белән крестьяннар союзын тормышка ашыру; милли мәсьәләне хәл итү һәм Совет дәүләтендә социалистик милләтләрнең үзара дуслыгын булдыру; социализмнан коммунизмга күчүнең төп проблемаларын эшләү;

хуҗалыкның социалистик формаларын булдыру; илне индустрияләштерү һәм социализмның материаль-техник базасын төзү; авыл хуҗалыгын коллективлаштыру һәм машиналы эре социалистик игенчелек булдыру; эксплуататор сыйныфларны бетерү һәм кешенең кешене эксплуатацияләвен юк итү; элек артта калган халыкларның, капиталистик үсеш стадиясен читләтеп үтеп, социализмга күчүләре;

дәүләтләр арасындагы мөнәсәбәтләрдә совет халкының һәм бөтен дөнья хезмәт ияләренең интересларына туры килә торган яңа принциплар эшләү; тынычлык сөючән тышкы политика — социаль стройлары төрле булган илләрнең янәшә тыныч яшәүләре политикасын эзлекле рәвештә үткәрү; социалистик дәүләтнең оборона сәләтен ныгыту һәм күтәрү; бөтендөнья социалистик системасындагы илләр арасында хезмәттәшлекне ныгыту һәм киңәйтү;

социалистик идеологиянең нык урнашуы һәм дөньяга фәнни, марксистик-ленинчыл карашның җиңүе; культура революциясе үткәрү; социалистик фәннең чәчәк атуы һәм күп санлы яңа, халык интеллигенциясен хәзерләү; коммунистик рухта яңа кеше тәрбияләп үстерү;

Коммунистлар партиясен эксплуататорлар строен җимерүче көч булудан яңа, коммунистик җәмгыять төзүче көчкә әверелдерү; пролетариат диктатурасы системасында партиянең җитәкчелек ролен тормышка ашыру; марксизм-ленинизм нигезендә партиянең бердәмлеген ныгыту; партия эчендәге демократияне, коллектив җитәкчелек принцибын һәм партия тормышының башка ленинчыл нормаларын үстерү; кадрларны һәм партиянең барлык членнарын тәрбияләү һәм идея ягыннан чыныктыру; марксизм-ленинизм һәм пролетар интернационализм принциплары нигезендә тугандаш коммунистик партияләр һәм эшчеләр партияләре белән элемтәләрне ныгыту.

Теоретик яктан ныклап эшләнгән һәм практикада сыналган барлык бу мәсьәләләрне хәзер иҗтимагый үсешнең төрле баскычында торучы төрле-төрле ил халыклары, әлбәттә, һәр илнең милли үзенчәлекләрен исәпкә алып, социализм өчен көрәштә файдалана алалар. СССР һәм халык демократиясе илләре тәҗрибәсе социалистик җәмгыятьне төзү һәм үстерүдә Коммунистлар партиясенең хәлиткеч роле турындагы һәм киң колач белән коммунизм төзү чорында партия җитәкчелегенең әһәмияте тагын да арту турындагы марксистик-ленинчыл тәгълиматны тулысынча раслады.

Шулай итеп, эшчеләр сыйныфына һәм халык массаларына җитәкчелек итә һәм иҗтимагый үсешнең объектив законнарына таяна торган Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең теоретик эше һәм практик көрәше нәтиҗәсендә кешелек дөньясы тарихта беренче социалистик җәмгыять һәм шуның белән бергә тәҗрибәдә сыналган социализм төзү фәнен дә алды. Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә совет халкы бөтен дөнья өчен социализмга таба олы юл салды. Күп халыклар шушы юлдан баралар һәм, иртәме яки соңмы, дөньядагы барлык халыклар шул юл белән барырлар.

Хәзер совет халкы Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә киң колач белән коммунистик җәмгыять төзи, кешелек дөньясына коммунизм юлын сала. Партия яңа шартларда революцион теориягә чын марксистик-ленинчыл карашның менә дигән үрнәкләрен бирде, марксизм-ленинизмны яңа әһәмиятле теоретик нәтиҗәләр һәм положениеләр белән баетты. Бу КПССның яңа Программасында — СССРда коммунизм төзүне философик, экономик һәм политик яктан нигезләгән Программада аеруча тулы гәүдәләнде. Бөтен тугандаш марксистик-ленинчыл партияләрнең тануынча, КПСС Программасы хәзерге эпоханың Коммунистик манифесты, марксизм-ленинизмның иң бай хә-

зинәсе, аның хәзерге шартларда үсешенең зур этабы булып тора.

XX, XXI, XXII съезд документларында һәм КПСС Программасында коммунизм төзүнең барлык төп мәсьәләләрен һәм халыкара революцион хәрәкәтнең актуаль проблемаларын иҗади хәл итү үрнәге күрсәтелгән. Ул мәсьәләләр арасында: эшчеләр сыйныфы диктатурасы дәүләтенең гомумхалык дәүләтенә әверелүе һәм аның коммунизмдагы язмышы; социализмның коммунизмга әверелүенең закончалыклары; коммунизмның материаль-техник базасын төзү юллары; коммунистик иҗтимагый мөнәсәбәтләр формалаштыру һәм яңа кеше тәрбияләп үстерү; коммунизмга күчкәндә партиянең җитәкчелек роле үсү; хәзерге эпоханың характеры; капитализмнан социализмга күчү формаларының төрле-төрлелеге; безнең заманда бөтендөнья сугышын булдырмау мөмкинлеге турындагы мәсьәлә һәм башка мәсьәләләр бар. Тарихта беренче коммунистик җәмгыять төзү проблемаларын теоретик яктан эшләү партия һәм совет халкы өчен эштә кулланма булып хезмәт итә.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе, пролетар интернационализм принцибына турылыклы булып, эшчеләр сыйныфына һәм башка илләр халыкларының азатлык хәрәкәтенә карата үзенең бурычларын эзлекле рәвештә үтәп барды, социализм идеяләре тантанасы өчен мөмкин булганның бөтенесен эшләде. Икенче бөтендөнья сугышы барышында Советлар Союзы Гитлерга каршы коалициянең җиңүендә һәм халыкларны фашизм изүеннән коткаруда хәлиткеч роль уйнады. Партия җитәкчелегендә совет халкы Көньяк-Көнчыгыш һәм Үзәк Европа халыкларына, шулай ук Кытай, Корея, Вьетнам халыкларына аларның Германия һәм Япония оккупациясенә каршы көрәшләрендә ярдәм итте, ә соңыннан ул илләрдә халык демократиясе строе төзүдә һәм ныгытуда булышлык күрсәтте. Партия СССРда коммунизм төзүне совет халкының бөтендөнья социалистик системасы һәм халыкара революцион хәрәкәт интересларына туры килә торган бөек интернациональ бурычы итеп карый.

Социализм юлына аяк баскан дәүләтләрнең бердәм көч куюы һәм туганнарча хезмәттәшлеге нигезендә эшчеләр сыйныфының эксплуататор сыйныфларны җиңүе нәтиҗәсендә кешелек дөньясының өчтән бер өлешен эченә алган бөтендөнья социалистик системасы барлыкка килде. Бөтендөнья социалистик системасы капитализм белән экономик ярышта ышаныч белән хәлиткеч җиңүгә бара. Бөтендөнья социализм системасының иҗтимагый үсеш барышына йогынтысы һаман көчәя. Коммунистлар партиясе, социалистик системаның үзәге булган Советлар Союзына җитәкчелек итүне тормышка ашырып, бөек тарихи бурычны — социализмның бөтендөнья системасын тагын да ныгыту һәм чәчәк аттыру бурычын хәл итү өчен көчен кызганмый.

КПСС тынычлыкның һәм барлык илләр халыклары дуслыгының байракчысы булып тора.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе революцион марксизм-ленинизм теориясен кулланып эш итте һәм шуны кулланып эш итә. Партия марксистик теорияне ачык һәм яшерен дошманнардан, барлык төрләрдәге оппортунистлардан саклап калды һәм бу теорияне тагын да үстерде. Коммунистлар партиясенә нигез салган Владимир Ильич Ленин Карл Маркс һәм Фридрих Энгельс тәгълиматын һәрьяклап баетты һәм яңа, югары баскычка күтәрде. Ленинизм — марксизмның дәвамы һәм иҗади үсеше ул, империализм һәм пролетар революцияләр эпохасы марксизмы, СССРда социализм һәм коммунизм төзү эпохасы, бөтендөнья социалистик системасы барлыкка килү һәм үсү эпохасы, кешелек җәмгыятенең капитализмнан коммунизмга күчү эпохасы марксизмы ул.

Марксизм-ленинизм байрагы астында Бөек Октябрь революциясе җиңде, социалистик җәмгыять төзелде, социализмның бөтендөнья системасына нигез салынды. Марксизм-ленинизм байрагы астында дөньядагы барлык илләрнең миллионнарча эшчеләр һәм хезмәт иясе массалары көрәш алып баралар.

Маркснның, Энгельсның, Ленинның турылыклы шәкертләре һәм алар юлыннан баручылар аларның бөек тәгълиматын саклап калдылар һәм саклап киләләр, аны, социализм һәм коммунизм төзү өчен көрәшнең, халыкара пролетариат интереслары һәм халыкларның милли азатлыгы интереслары өчен көрәшнең яңа, хәзерге шартларына туры китереп, тагын да үстерделәр һәм үстерә баралар.

Россиядә революцияне хәзерләү һәм тормышка ашыру барышында Коммунистлар партиясе илдә эш иткән дошман политик партияләргә һәм группаларга каршы, — «экономистларга», Россия эшчеләр хәрәкәте сафларындагы оппортунизмның төп төре булган меньшевикларга, эсерларга, анархистларга, шулай ук монархистларга, кадетларга, буржуаз-милләтче партияләргә каршы каты һәм килешмәүчән көрәш алып барды. Эшчеләр сыйныфы, халык массалары, барлык политик партияләрне үз тәҗрибәләрендә сынап, үзләренең интересларын чын-чынлап чагылдыручы, үзләренең бердәнбер юлбашчысы Коммунистлар партиясе икәнлегенә тәмам ышандылар.

Партия эчендә ленинизмга каршы булган төрле группировкалар белән — троцкийчылар, «эшче оппозиция», «демократик централизм» группасы, троцкийчы-зиновьевчы блок, уң оппортунистлар, милләтче һәм башка группировкалар белән озак һәм аяусыз көрәш алып барылды.

Барлык дошман партияләрне һәм ленинизмга каршы группировкаларны политик җиңү һәм аларны идея ягыннан тар-мар итү социалистик революциянең җиңүе өчен, СССРда социализм төзү өчен кирәкле шарт иде.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе тарихы ике төп чорга бүленә. Беренче чорда партия патша самодержавиесен һәм капиталистик стройны бәреп төшерү өчен, пролетариат диктатурасы урнаштыру өчен көрәш алып барды. Икенче чорда — партия власть башында, партия Советлар Союзында социализм һәм коммунизм төзү өчен көрәшә. Шушы чорларга яраклы рәвештә партиянең бурычлары, стратегиясе һәм тактикасы, эшне оештыру формалары үзгәрә барды.

КПСС тарихын, партия үткән җиңү юлын, марксизм-ленинизм теориясен өйрәнү хезмәт ияләрен иҗтимагый үсеш законнары, сыйнфый көрәш һәм революциянең хәрәкәтләндерүче көчләре турындагы законнар белән, социализм һәм коммунизм төзү законнары белән коралландыра.

Партия тарихын өйрәнү коммунистларда, барлык совет кешеләрендә үзенең бөек партиясе белән, аның дөньякүләм-тарихи җиңүләре белән законлы горурлану хисе, бөтен яктан үзенең партиясенә, үзенең Ватанына лаеклы булырга әзер тору хисе уята, яңа бурычларны хәл итүдә партиянең бик бай тәҗрибәсеннән файдаланырга ярдәм итә һәм коммунизм төзү өчен иҗат энергиясе тудыра.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе тарихы, социализмның капитализмны бөтендөнья күләмендә тарихи җиңүенә китергән, бөтендөнья империалистик системасының тамырын какшаткан һәм марксизм-ленинизм тантанасын тәэмин иткән партиябезнең тарихы, чит илләр коммунистларында үзләренең тугандаш җиңүчән партиясе өчен законлы горурлану хисе тудыра, бөтен дөнья хезмәт ияләрендә социализмның җиңәчәгенә ышанычны ныгыта. Партия тарихын өйрәнү марксизм-ленинизмны үзләштерергә, эксплуататорлар изүен бәреп төшерү һәм коммунизм төзү өчен көрәш тәҗрибәсен үзләштерергә ярдәм итә.

Кешелек дөньясы һәрвакыт үзенең игътибарын Советлар Союзы Коммунистлар партиясенә юнәлдерер, чөнки аның җитәкчелегендә хезмәт ияләре эксплуататор сыйныфларны бәреп төшереп, беренче булып бөтендөнья тарихының яңа эпохасын — иң бәхетле җәмгыять — коммунизм төзү эпохасын башлап җибәрделәр. Кешелек дөньясы һәрвакыт Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең героик тарихына мөрәҗәгать итәр, совет халкының тарихта беренче коммунистик җәмгыять төзүдә башкарган бөек эшләренә сокланыр.

* * *

Бу китап Советлар Союзы Коммунистлар партиясе тарихын кыскача сөйләп бирә. «КПСС тарихы» дәреслегенең беренче басмасы укытучыларның, пропагандистларның, партия тарихы буенча гыйльми работникларның күп санлы киңәшмәләрендә

тикшерелде. Бу басманы хәзерләгәндә партиянең XXII съезды материаллары, партия архивының яңа материаллары файдаланылды, дәреслекне тикшерү барышында әйтелгән теләкләр һәм замечаниеләр исәпкә алынды. Сталинның шәхес культы килеп чыгуы һәм үсүе, аның партиягә һәм илгә китергән гаять зур зарары, аның нәтиҗәләрен бетерү өчен партиянең кискен көрәше турындагы мәсьәлә тагын да тулырак яктыртылды. Шул уңай белән бу дәреслеккә кирәкле өстәмәләр кертелде, яңа фактлар китерелде.

I БҮЛЕК

# РОССИЯДӘ ЭШЧЕЛӘР ХӘРӘКӘТЕНЕҢ БАШЛАНУЫ ҺӘМ МАРКСИЗМНЫҢ ҖӘЕЛҮЕ

*(1883—1894 еллар)*

## 1. XIX гасырның икенче яртысында Россиядә капитализмның үсүе һәм халык массаларының хәле

XIX гасырның икенче яртысында Россиядә искиткеч үзгәрешләр булды һәм бу үзгәрешләр XX гасыр башында Россия эшчеләр сыйныфын бөтендөнья пролетариаты көрәшенең һәм бөтен халыкара революцион хәрәкәтнең алгы сафына чыгарды. Үткән гасыр урталарында гына да әле Россия Европада иң артта калган илләрнең берсе иде. Анда капитализм чагыштырмача соң үсә башлады. Ул вакытта Россиядә крепостнойлык тәртипләре яшәде, крестьяннарны терлек шикелле, әйбер шикелле сатарга һәм сатып алырга була иде. Ирексез крепостной хезмәтнең җитештерүчәнлеге түбән, ә шундый хезмәткә нигезләнгән авыл хуҗалыгы бик артта калган иде. Промышленность та тиешенчә үсә алмады: ул ирекле эшче көченә һәм эчке базарга мохтаҗ иде. Товар-капиталистик мөнәсәбәтләрнең үсеше крепостное правоны бетерүгә этәрде, ләкин крепостник-алпавытлар моңа бик нык каршы тордылар.

Крепостной стройның череклеге һәм ил өчен аның зарары һаман ныграк сизелә барды. Кырым сугышы (1853—1856 еллар) моны аеруча ачык күрсәтте. Экономик зарурлык һәм крестьян чуалышларының тагын да көчәю куркынычы 1861 елда патша хөкүмәтен крепостное правоны бетерергә мәҗбүр итте.

Крепостное право беткәннән соң Россиядә капитализм, бигрәк тә промышленностьта, шактый тиз үсә башлады. 1866 елдан 1890 елга кадәр фабрикалар һәм заводлар саны ике тапкырдан күбрәк артып, 2,5—3 меңнән 6 меңгә җитте. Машина акрынлап кул хезмәтен кысрыклап чыгара барды. 80 нче елларда промышленность переворот булды. Заманына карата гаять зур булган, машина техникасына нигезләнгән һәм меңнәрчә эшчеләр эшли торган фабрикалар һәм заводлар барлыкка килде. 100 дән артык эшчесе булган эре предприятиеләр 1890 елда барлык предприятиеләрнең җиде процентыннан кимрәк өлешен тәшкил итсә

дә, бөтен промышленность продукциясенең яртысыннан күбрәген бирә иде. Тимер юл челтәре җиде тапкырдан күбрәк үсеп, 4 мең километрдан 29 мең километрга җитте. Зур шәһәрләр — экономик, политик һәм культура тормышы үзәкләре бик тиз үсә барды. Яңа промышленность районнары: Донецк күмер бассейны, Баку нефть районы барлыкка килде. Барлык бу үзгәрешләр чирек гасыр эчендә, бер буын кешеләре күз алдында булды.

Капитализм үсеше халыкның сыйнфый составында тирән үзгәрешләр китереп чыгарды. Крепостной Россиядә ике төп сыйныф — алпавытлар һәм крестьяннар бар иде. Капитализм үсү белән иҗтимагый тормыш аренасына буржуазия һәм пролетариат килеп чыкты. Крепостной строй вакытында ук барлыкка килгән буржуазия тиз үсте, баеды, зур экономик көчкә ия була барды.

Эре капиталистик промышленность производствосы барлыкка килү һәм үсү белән хәзерге промышленность пролетариаты да барлыкка килде һәм үсте. Эре фабрикаларда һәм заводларда, тау промышленностенда һәм тимер юлларда гына да эшчеләр саны 1890 елда 1 432 мең кеше — 1865 елдагыдан ике тапкыр артык булды. Промышленность эшчеләренең яртысы чамасы (48,3 проценты) эшчеләр саны 500 дән артыграк булган иң эре предприятиеләрдә тупланган иде. Фабрика-завод эшчеләре гаять зур яллы хезмәт армиясенең төп өлеше иде. В. И. Ленин исәпләп чыгарганча, XIX гасыр азагына Россиядә промышленностьта, тимер юлларда, авыл хуҗалыгында, төзелештә, урман эшендә, җир эшләрендә һ. б. барлыгы 10 миллион чамасы яллы эшче булган.

Машиналы эре индустрия һәм промышленность пролетариаты барлыкка килү прогрессив күренеш иде. Ләкин һәркайдагы кебек үк, Россиянең дә капиталистик илгә әверелүе хезмәт ияләрен эксплуатацияләүне көчәйтү юлы белән барды. Фабрикалар һәм заводлар арту, тимер юллар салу, эшчеләр саны үсү турындагы цифрлар халыкның кайгысын, күз яшен һәм аккан канын пәрдәләделәр. Капиталистик эксплуатациянең крепостной изү калдыклары белән бергә кушылуы массаларның хәлен түзә алмаслык дәрәҗәдә авырайтты.

Крепостное правоны бетерү крепостник-алпавытлар тарафыннан үзләренең привилегияләрен һәм властен саклап калу интересларында үткәрелде. «Азат иткәндә» крестьяннарны оятсыз рәвештә таладылар. Крестьяннар элек үзләре өчен эшкәртеп килгән җирләрнең биштән бер өлешеннән күбрәген, өстәвенә, иң яхшы участокларны алпавытлар үзләренә кисеп алдылар. Үзләреннән тартып алынган бу җирне крестьяннар «кисентеләр» дип атадылар. Патша властьлары крестьяннарны калган җирләрне өч бәясенә йолым түләп алырга мәҗбүр иттеләр. Шуңа күрә крестьяннарның «азат итүгә» массовый чыгышлар белән җавап бирүләре гаҗәп түгел; патша властьлары бу чыгышларны ерткычларча бастырдылар. «Азат ителгәннән» соң ярты га-

сыр буена диярлек крестьяннар үзләренең тир һәм каннарын түккән җирләре өчен алпавытларга йолым түләп килделәр. Тик революция басымы астында гына патша хөкүмәте 1907 елда йолым түләүләрне бетерде.

Алпавытлар гаять зур җир байлыкларын һәм властьны үзләрендә саклап калдылар. Патша үзе беренче һәм иң зур алпавыт иде. Патша семьясының үзенең генә дә Европа Россиясендә 7 миллион дисәтинә җире бар иде, ягъни ярты миллион крестьян семьясы җиреннән күбрәк иде. 70 нче еллар азагына хосусый биләмәдәге 91,5 миллион дисәтинә җирнең 73 миллион дисәтинәдән артыгы дворян-алпавытлар кулында иде. Эре алпавыт җирбиләүчелеге ярымкрепостной эксплуатациянең нигезе булды. Крестьяннар җирне алпавытлардан кабалалы шартларда арендага алырга: үз кораллары һәм атлары белән алпавыт җирләрен эшкәртергә, ә уңышның яртысын алпавытка бирергә мәҗбүр булдылар. «Эшләтә түләүләр», «уртакка» эшләү, йолым түләүләр авылда крепостнойлык калдыкларының нык саклануын күрсәтә иде.

Капитализм шәһәрдә генә түгел, авылда да үсә барды. Крестьян хуҗалыгы, һаман күбрәк дәрәҗәдә натураль хуҗалыктан товарлыклы хуҗалыкка әйләнеп, базарга һаман ныграк буйсына барды. Конкуренция көчәйде, җирне арендага һәм сатып алу җәелеп китте, авыл хуҗалыгы производствосы һаман күбрәк таза хәлле хуҗалар кулында туплана барды. Капитализм йогынтысында крестьяннарның таркалуы дәвам итте: кулаклар (авыл буржуазиясе) һәм ярлылар (В. И. Ленин әйткәнчә, авыл пролетарийлары һәм ярымпролетарийлар) килеп чыкты. XIX гасыр азагына 10 миллион крестьян хуҗалыгыннан чама белән 6,5 миллионы ярлы крестьян, 2 миллионы урта хәлле крестьян, 1,5 миллионы кулак хуҗалыгы иде.

Алпавытлар һәм кулаклар крестьяннарны кабалага төшереп, хәерчелеккә һәм ачтан кырылуга дучар иттеләр. Иген уңмау һәм ачлык авылда еш күренеш иде. 1891 елда 40 миллионлап крестьян коточкыч ачлыкка дучар булды. Мохтаҗлык аркасында крестьяннар туган авылларыннан читкә эш эзләп китәргә мәҗбүр булдылар. 90 нчы еллар азагына ел саен 5—6 миллион кеше авылны ташлап китә иде. Шуларның байтак өлеше бөтенләйгә шәһәрләрдә, фабрикаларда һәм заводларда урнашып, даими эшче булып калды.

Крестьянның язмышы бик авыр иде. Тулысынча капиталист һәм патша администрациясе властенда булган эшчеләр дә гадәттән тыш авыр шартларда яшәделәр. Эш көне 12—13 сәгать дәвам итте, ә текстиль фабрикаларында 15—16 сәгатькә җитте. Хезмәтне саклау бөтенләй юк иде. Эшкә яллану шартлары бик авыр, эш хакы бик кечкенә, ачлы-туклы торырга да җитәр-җитмәс була иде. Ләкин шул барлы-юклы эш хакын да төрлечә кыркалар иде. Эшчеләргә эш хакын алдап, киметеп бирәләр, вакытында бирмиләр, хуҗа кайчан теләсә шунда

бирәләр иде. Эшчеләр продуктларны фабрика кибетеннән бурычка алырга һәм җыен начар сыйфатлы әйберләргә өчләтә кыйбат түләргә мәҗбүр булдылар. Бигрәк тә штрафлар эшчеләрнең теңкәсенә тиде. Штрафлар еш кына эш хакының өчтән бер өлешенә, ә кайчакта 40 процентына кадәр җитә һәм теләсә нинди сылтау белән салына иде. Хатын-кызлар һәм балалар хезмәте киң кулланылды. Алар, ирләр эшләгән кадәр эшләп тә, эш хакын шактый ким алалар иде.

Эшчеләрнең күбесе фабрика казармаларында, ике яки өч кат сәкеле гомуми «ятакларда» торды. Кечкенә генә бүлмәләрнең почмакларында 3—4 семья яшәде. Шахтерлар гадәттә алачыкларда яки землянкаларда тордылар. Каторга хезмәте һәм хәерче тормышы массовый төстә авырулар китереп чыгара, эшчеләр бик тиз йончыйлар һәм үләләр, балалар күпләп кырыла иде.

Крепостнойлык калдыклары илнең иҗтимагый һәм политик тормышында бигрәк тә сизелде. Россия үзенең политик строе буенча чикләнмәгән монархия иде, ягъни анда бөтен власть патшаның бер үзендә булды, патша үз ихтыяры белән законнар чыгарды, министрларны һәм чиновникларны билгеләде, халык акчасын контрольсез җыйды һәм тотты. Патша монархиясе асылда крепостник-алпавытлар диктатурасы иде, бөтен политик хокуклар алар кулында булды, алар бөтен привилегияләр белән файдаландылар, дәүләт хезмәтендәге барлык төп урыннарны биләделәр, халык акчасыннан бик зур пособиеләр алдылар. Патша хөкүмәте эре фабрикантларга һәм заводчикларга, финанс тузларына булышлык күрсәтте. Россия халкының бернинди политик хокукы юк иде. Ирекле рәвештә бергә җыелырга, үз фикереңне әйтергә һәм таләпләр куярга, ирекле рәвештә союзларда һәм оешмаларда берләшергә, ирекле рәвештә газеталар, журналлар, китаплар чыгарырга мөмкинлек булмады. Бик күп сандагы жандармнар, шымчылар, төрмәчеләр, городовойлар, стражниклар, урядниклар, исправниклар, земский начальниклар армиясе патшаны, алпавытларны, капиталистларны халыктан саклап торды.

Чиркәү патша строена бик тырышып хезмәт итте. XX гасыр башына Россиядә 69 меңгә якын православие чиркәве, 110 мең священник һәм 58 мең монах бар иде. Моннан тыш тагын католик, протестант, ислам, еврей, будда һәм башка диннәрнең уннарча мең хезмәтчеләре бар иде. Барлык шул динчеләр армиясе бик тырышып дин сөреме тарата, хезмәт ияләренә патша властена буйсынучанлык агуы сеңдерә иде.

Самодержавие белем яктысы халыкны буйсынмас итәр дип курыкты. Шуңа күрә ул халыкны караңгылыкта һәм наданлыкта тотты. Халык мәгарифе министрлыгы асылда халыкның аңын томалау органы иде. Мәктәпкә акча бик аз бирелде: кеше башына елына нибары 80 тиен акча тотылды. Эшче һәм крестьян яшьләрен, «кухарка балалары» дип кимсетеп, урта һәм югары

мәктәпләргә кертмәделәр. Россия халкының биштән дүрт өлеше диярлек укый-яза белми иде. Царизм халыкны материаль яктан гына түгел, рухи яктан да хәерчелеккә дучар итте.

Патша Россиясе халыклар төрмәсе иде. Россиядәге милли изү өчен эксплуататор сыйныфлар һәм үзенең бөтен дәүләт аппараты белән царизм гаепле иде. Рус булмаган халыклар илдәге халыкның күпчелеген — 57 процентын тәшкил итсә дә, бөтенләй хокуксыз иде, аларны ерткычларча эксплуатацияләделәр, алар иксез-чиксез кимсетелделәр һәм мәсхәрә ителделәр. Патша чиновниклары аларны хөкемгә тарталар һәм җәзалыйлар иде. Рус булмаган халыкларның милли культурасы бик каты эзәрлекләнде. Күп халыкларга ана телендә газеталар һәм китаплар чыгару, балалар укыту тыелды. Көнчыгыш халыклары бөтенләй укый-яза белмиләр иде. Хөкүмәт милли дошманлыкны юри куертты, рус булмаган халыкларны рәсми телдә «инородецлар» дип йөртте, русларны бу халыкларга түбән раса итеп нәфрәт белән карарга өйрәтергә тырышты. Патша властьлары бер милләтне икенчесенә каршы котыртты, еврей погромнары, әрмәннәр белән азербайҗанлылар арасында суешлар оештырды.

Крепостнойлык калдыклары илнең үсешен тоткарлады. XIX гасыр азагына халыкның алтыдан биш өлеше чамасы авыл хуҗалыгында эшли иде. Илдә аз җитештерүчән вак крестьян хуҗалыгы күпчелек иде. Капитализмның үсүенә карамастан, Россия экономик яктан артта калган авыл хуҗалыгы иле булып кала килде.

1897 елда үткәрелгән халык санын алу мәгълүматлары ул чактагы Россиядәге сыйныфлар турында чама белән күз алдына китерергә мөмкинлек бирәләр. Россиядә барлыгы 125,6 миллион кеше булган. Халыкның төп массасы крестьяннардан торган, шуларның өчтән ике өлеше ярлылар булган. Халыкның биштән бер өлеше диярлек эшчеләрдән һәм аларның семьяларыннан торган. Таза хәлле катлаулар — кулаклар, вак предприятие хуҗалары, буржуаз интеллигенция, чиновниклар һ. б. ш. чама белән шул кадәр үк булган. Эре буржуазия, алпавытлар һәм югары хезмәттәге чиновниклар ике процент чамасы булган.

Хезмәт иясе һәм эксплуатацияләнүче массалар — эшчеләр, авыл ярлылары, урта хәлле крестьяннар, һөнәрчеләр — халыкның биштән дүрт өлеше диярлек иде. Халыкның менә шул гаять зур күпчелеге бер төркем алпавытлар һәм капиталистлар тарафыннан изелде һәм коллыкка төшерелде, ә патша хөкүмәте алпавытларның һәм капиталистларның турылыклы сакчысы иде. Шәһәрнең һәм авылның юксыл һәм кабалада яшәүче миллионнарча хезмәт кешеләре гаять зур революцион көч иде. Ләкин бу көчне *оештырырга* һәм политик *аң-белем бирергә*, аларны үз интересларын һәм изелүдән котылу өчен көрәш юлларын ачык аңларга өйрәтергә, эшчеләр сыйныфы тирәсенә *тупларга* кирәк иде.

Крепостное правоны бетерү крестьяннар белән алпавытлар арасындагы каршылыкларны бетермәде. Шуның белән бергә эшчеләр белән капиталистлар арасында каршылыклар көчәйде, ярлы крестьяннар белән кулаклар арасында аерма зурайды. Россиядә капитализм үсеше илдәге барлык сыйнфый каршылыкларны кискенләштерде. Хезмәт иясе массалар капиталистик эксплуатациядән дә, крепостной изү калдыкларыннан да җәфа чиктеләр. Халык интереслары һәм бөтен иҗтимагый үсеш интереслары барыннан да бигрәк крепостнойлык калдыкларын бетерүне, патша монархиясен бәреп төшерүне таләп итә иде.

XIX гасыр азагындагы Россия инде 1861 елга кадәрге Россия түгел иде. Ул вакытта барган процессларны В. И. Ленин болай характерлады:

«Крепостной Россиягә алмашка капиталистик Россия килде. Утрак тормышта яшәгән, изелгән, үзенең авылына ябышып үскән һәм попларга ышанучы, «начальстводан» куркучы крепостной крестьянга алмашка крестьяннарның читкә китеп эшләгән, шәһәрләрдә булган, күчмә тормышның һәм ялланып эшләүнең ачы тәҗрибәсеннән кайбер нәрсәгә өйрәнгән яңа буыны үсте. Зур шәһәрләрдә, фабрикаларда һәм заводларда эшчеләр саны һаман арта барды. Капиталистларга һәм хөкүмәткә каршы бергәләп көрәшү өчен акрынлап эшчеләрнең берләшмәләре барлыкка килә башлады. Рус эшчеләр сыйныфы бу көрәшне алып баруы белән миллионнарча крестьяннарга күтәрелергә, тураерга, үзеннән крепостной коллык гадәтләрен алып ташларга ярдәм итте» (Әсәрләр, 17 т., 72 бит) [1]. Бу процесслар Россиядә революцион хәрәкәтне көчәйттеләр.

## 2. Революцион-демократик хәрәкәт. Эшчеләрнең беренче оешмалары

Россиядә революцион хәрәкәтнең бик бай героик тарихы бар. Халыкны түзә алмаслык авыр хезмәткә һәм хәерчелеккә дучар иткән, илнең бөтен тормышын богаулап торган крепостной изү массалар арасында ризасызлык һәм протест настроениеләре тудырды. Бу настроениеләр бунтлар һәм чуалышлар төсендә тышка бәреп чыга иде. Россиядәге революцион фикер крестьян массаларының крепостнойлыкка каршы көрәшенә нигезләнә иде. Крепостнойлык чорында ук инде сыйнфый көрәшнең бик бай җирлегендә XIX гасырның 40—50 нче елларында В. Г. Белинский, А. И. Герцен, Н. А. Добролюбов, Н. Г. Чернышевский кебек бөек революцион демократлар үсеп чыкты. Аларның эшчәнлеге Россиянең иҗтимагый тормышындагы барлык крепостнойлык күренешләренә карата тирән нәфрәт белән сугарылган һәм

---

[1] Бу китапта В. И. Ленин Әсәрләреннән китерелгән барлык өземтәләр 4 басмадан алына. *Ред.*

илнең прогрессив үсешен кайнар яклауга багышланган иде. Алар хезмәт ияләре интересы өчен үзләрен аямыйча көрәштеләр һәм Россия халыкларының азатлык хәрәкәтендә бик күренекле роль уйнадылар. Алар йогынтысында Т. Шевченко, З. Сераковский, К. Калиновский, А. Мацкявичюс, М. Налбандян кебек ялкынлы революционерлар формалашты. Марксистларга кадәрге чорның иң күренекле революцион фикер иясе, Россия революцион демократларының юлбашчысы Н. Г. Чернышевский XIX гасырның икенче яртысындагы алдынгы кешеләргә бик көчле йогынты ясады.

Революцион демократлар халыкны самодержавиедән, эксплуатациядән коткару коралы булган дөрес теорияне бик тырышып эзләделәр. Алар хаклы рәвештә, иҗтимагый үсешнең төп хәрәкәтләндерүче көче — халык, дип санадылар. Ләкин алар җәмгыятьне үзгәртеп кора алучы бердәнбер сыйныф булган эшчеләр сыйныфының тарихи ролен күрмәделәр һәм ул чакта күрә дә алмыйлар иде әле.

Революцион демократлар крестьян революциясе идеологлары иделәр. Алар карашында сугышчан демократизм һәм утопик социализм аерылмас бер бөтен булып бәйләнгән иде. Европада һәркайда социаль изүгә каршы протест башта утопик социализм тәгълиматларын тудырды. Утопист-социалистлар капитализмны гаеплиләр һәм яхшырак иҗтимагый строй турында хыяллана-лар иде, ләкин алар чын котылу юлын күрсәтә алмадылар, чөнки кешенең кешене эксплуатацияләве булмаган яңа җәмгыять төзергә сәләтле иҗтимагый көчне күрмәделәр. Россиядә утопист-социалистлар, Көнбатыш Европа утопистларыннан үзгә буларак, илне крестьян революциясе юлы белән үзгәртеп коруны яклап, социализмга крестьян общинасы аша күчү турында хыялландылар. Россиядә революциягә кадәр яшәп килгән авыл общинасы җирне уртак биләүгә нигезләнә иде. Аерым крестьяннар-йорт хуҗалары җирне вакытлы файдалануга алалар, һәм җир әледән-әле тигезләп бүленә иде. Менә шул авыл общинасын утопист-социалистлар, ялгышып, социализм яралгысы дип саныйлар иде.

Крепостное право бетерелгәннән соң Россиядә революцион хәрәкәт көчәйде. Бу хәрәкәттә народниклар төп рольне уйнады. «Народниклар» дигән исем ул чактагы революционерларның: «Безнең бурыч — халыкны һәм аның интересын яклау»,— дип игълан итүләре белән бәйле. Революцион народниклык киң иҗтимагый хәрәкәт булып, аның төрле агымнары һәм төрләре бар иде. 70 нче елларда аның төп юнәлешләре М. А. Бакунин, П. Л. Лавров, П. Н. Ткачев исемнәре белән бәйләнгән. Ләкин народникларның барысы да Россиянең үсешенә бертөрле карашта булдылар. Алар крестьян демократиясе идеологлары иде, алар рус тормышының үзенчәлекле тәртибенә ышаналар, община илне социалистик үстерүнең башлангыч пункты булыр дип исәплиләр, крестьянны идеаллаштыралар иде. Аларның

Россиядә крестьян социалистик революциясе булу мөмкинлегенә ышанулары шуннан килә. Менә шул ышану аларны рухландыра, патша самодержавиесенә, алпавытлар изүенә каршы фидакарь һәм героик көрәшкә күтәрә иде. Народниклар арасында А. И. Желябов, И. Н. Мышкин, С. Л. Перовская кебек күренекле революционерлар бар иде. Патша палачлары революцион народниклардан аяусыз үч алдылар: аларны астылар, караңгы төрмәләрдә череттеләр, каторгада камчыладылар. Революцион народниклар пролетариатның тарихи ролен аңламыйлар иде, ләкин аларның кайберләре, Россия азатлык хәрәкәте тарихында беренче булып, фабрика-завод эшчеләре арасында пропаганда алып бара башлады. В. И. Ленин, народниклыкның катлаулы, каршылыклы характерын күрсәтү белән бергә, аның революцион крестьян демократизмына, аның революциягә өндәвенә югары бәя бирде.

70 нче еллар народниклыгы Россиядәге революцион хәрәкәт үсешендә әһәмиятле роль уйнады, ләкин народниклар сайлап алган көрәш юлы һәм бигрәк тә аларның теориясе тирәнтен ялгыш иде. Гәрчә народниклар Н. Г. Чернышевский йогынтысында булсалар да, аларның бик күп мәсьәләләр буенча карашлары бер адым артка китү булды. Алар материалистик карашлардан ерак тордылар. Күп кенә народниклар актив «геройлар» һәм пассив «толпа» дигән ялгыш теория нигезендә эш иттеләр. Бу теория, тарихны аерым атаклы шәхесләр ясый, масса, халык, «толпа» карусыз гына алар артыннан ияреп бара, дип раслый. Илне социалистик үстерүнең чыганагы крестьян общинасы дигән ялгыш караш яңа тарихи шартларда, Россиядә капитализм үсә башлагач һәм промышленность пролетариаты барлыкка килгәч бигрәк тә зарарлы булды. Ләкин народниклар яңа тарихи шартларны аңламадылар. Алар, Россиядә капитализм — «очраклы күренеш», диделәр һәм шул сәбәпле җәмгыять үсешендә эшчеләр сыйныфының алдынгы, революцион ролен инкарь иттеләр.

1874 елда народниклар үз идеяләрен тормышка ашыру өчен героик омтылыш ясап карадылар. Алдынгы, революцион настроениедәге интеллигентлар, бигрәк тә студент яшьләр, крестьяннарны патша самодержавиесенә каршы күтәрергә һәм социализмга хәзер үк күчүне тормышка ашырырга өметләнеп, «халык арасына», авылга киттеләр. Ләкин тормыш народникларның крестьянда «коммунистик инстинкт» бар дигән карашларының бөтенләй нигезсез булуын күрсәтте. Крестьяннар народникларның бөтенләй аңлаешсыз өндәүләренә шикләнеп карадылар. Патша хөкүмәте революционерларны йөзәрләп-йөзәрләп кулга алды. Ләкин «халыкка баруның» уңышсыз чыгуы народниклык иллюзияләрен тиз генә җимерә алмады. 1876 ел азагында народникларның «Земля и воля» оешмасы барлыкка килде. Бу оешма, крестьяннар каршында ышаныч казанырга һәм аларны революциягә күтәрергә өмет итеп, үз тарафдарларының авылда

даими торуларын оештырды. Ләкин бу да народникларга уңыш китермәде. Киләчәк көрәш юллары турындагы бәхәсләр һаман кискенләшә барды.

1879 елда «Земля и воля» икегә аерылды. Народникларның азчылык өлеше, политик ирек өчен көрәш буржуазиягә генә файдалы дип санап, иске позициядә — бу көрәшне инкарь итү позициясендә калды. Алар җирнең бөтенесен, шул исәптән алпавытлар җирен дә, крестьяннар арасында яңадан бүләргә өндәделәр һәм «Черный передел» оешмасын төзеделәр. Народникларның күпчелеге «Народная воля» оешмасына берләште. «Народная воля», патша самодержавиесенә каршы политик көрәш юлына күчеп, бер адым алга атлады. Ләкин политик көрәшне народоволецлар массалар көрәше дип түгел, бәлки патша самодержавиесен бәреп төшерү һәм властьны басып алу максаты белән революционерларның кечерәк кенә бер оешмасы ясый торган заговор дип аңлыйлар иде. Көрәш чарасы итеп алар индивидуаль террор, ягъни патша властеның аерым вәкилләрен һәм патшаның үзен үтерү юлын сайлап алдылар, хөкүмәтне куркыту һәм чыгырыннан чыгару юлы белән властьны басып алырга исәп тоттылар. Маркс, Энгельс һәм Ленин «Народная воля»ның күрсәткән төп хезмәте крепостнойлыкка һәм самодержавиегә каршы фидакарь көрәштә дип санадылар. Ләкин массовый көрәш көчәйгән саен, индивидуаль террор тактикасының революцион хәрәкәткә зарары сизелерлегрәк була барды, чөнки ул массаларның активлыгын тоткарлый иде.

Народниклык революцион хәрәкәтне һәлакәткә илтә иде. Ялгыш теория народникларны ялгыш юлга юнәлдерде. Алар халык массаларының алпавытларга һәм буржуазиягә каршы көрәшенә җитәкче булырга һәм аны ахырынача җиткерергә тиешле тарихи көчне күрмәделәр. Бу көч эшчеләр сыйныфы иде.

Ерткычларча эксплуатация һәм политик яктан тулы хокуксызлык эшчеләрнең протестын тудырды. 60 нчы елларда ук инде чуалышлар һәм стачкалар булды, 70 нче елларда алар тагын да күбәйде. Ун ел эчендә (1870—1879 елларда), тулы булмаган мәгълүматларга караганда, эшчеләрнең 326 стачкасы һәм чуалышлары булды. Бу әле ярсыган кешеләрнең стихияле чыгышлары гына иде, алар, түзә алмаслык хәлдән котылырга тырышсалар да, үзләренең нилектән мохтаҗлыкта яшәүләрен һәм нәрсәгә омтылырга тиеш икәнлекләрен белмиләр иде әле.

Ләкин эшчеләрнең стихияле көрәше аңлылыкның яралгы формасы иде инде: көрәш барышында эшчеләр үзләрен изүче тәртипнең какшамаслыгына ышанмый башлыйлар, барысына да колларча буйсынып түзәргә теләмиләр, изүчеләргә каршы бергәләп отпор бирү кирәклеген сизә башлыйлар. Көрәш барышында эшчеләр массасыннан алдынгырак һәм аңлырак эшчеләр аерылып чыга башлый. Алар революционерларга әйләнә баралар.

Ул чакта революцион хәрәкәттә народниклар берүзләре хөкем сөрделәр, эшче-революционерлар алар йогынтысына бире-

ләләр һәм аларга иярәләр иде. Ләкин алдынгы эшчеләр тормышны бик тырышып өйрәнделәр. Алар пролетариатның мохтаҗлыкта яшәвенең сәбәпләрен һәм аларны коткару юлларын зур тырышлык белән эзләделәр. Алар инде I Интернационал турында һәм Европадагы эшчеләр партияләренең эше турында беркадәр беләләр иде. Марксның һәм Энгельсның русчага тәрҗемә ителгән беренче әсәрләре аларга килеп җитте. Алар Париж Коммунасының замандашлары иделәр. Эшче-революционерлар рус пролетарийларының массовый чыгышлары тәҗрибәсе турында күп уйландылар. Андый эшчене народникларның революциядә эшчеләргә ярдәмче роль генә бирә торган тәгълиматы канәгатьләндерә алмый иде инде. Алдынгы эшчеләр *үзләренең* көрәш юлларын эзләп табарга, *мөстәкыйль* оешма төзергә тырыштылар.

Шундый беренче оешма 1875 елда Одессада оештырылган «Көньяк Россия эшчеләр союзы» булды. Аның оештыручысы интеллигент-революционер Е. О. Заславский иде. Бу «Союзда» 200 ләп эшче була. Ростов-Донда, Харьковта, Орелда, Таганрогта аның тарафдарлары бар иде. «Союз», бер елга якын яшәп, патша полициясе тарафыннан тар-мар ителде. «Көньяк Россия эшчеләр союзы» үзенең максаты итеп «эшчеләрне капитал изүеннән һәм привилегияле сыйныфлар изүеннән коткару идеяләрен пропагандалауны», эшчеләрне илдә «урнашкан экономик һәм политик тәртипкә каршы булачак көрәшкә» берләштерүне куйды. «Союзда» народниклар йогынтысы сизелә иде әле. Бу, мәсәлән, крестьяннар арасында эшләү өчен авылларда торулар оештырырга дигән карарда күренде. Эшчеләр хәрәкәтендә политик көрәш идеяләрен җәелдерү һәм пролетариатның мөстәкыйль оешмасын төзү «Союзның» тарихи хезмәте булды.

70 нче ел урталарыннан башлап Петербургта да алдынгы эшчеләр үзләренең оешмасын төзергә керештеләр, һәм «Рус эшчеләренең Төньяк союзы» дип аталган бу оешма 1878 елда тәмам төзелеп җитте. Аны оештыручы күренекле эшче-революционерлар Виктор Обнорский белән Степан Халтурин булды. Бу «Союзның» барлыкка килүе эшчеләр хәрәкәте үсешендә яңа зур адым иде. Аның программасында пролетариатның халыкара сыйнфый солидарлык идеясе игълан ителде һәм ул «үзенең бурычлары буенча Көнбатыштагы социал-демократик партиягә якын тора» диелгән иде. «Союзның» максаты — «дәүләтнең чиктән тыш гаделсез хәзерге политик һәм экономик строен бәреп төшерү», якындагы бурычы политик ирек яулап алу иде. «Союзның» программасында народниклар йогынтысы сизелә иде әле: «Союз» крестьян общинасын социализм факторы дип саный иде.

«Төньяк союзы» 200 ләп эшчене берләштерде. Ул берничә стачкада катнашты, листовкалар чыгарды, көрәшкә оешканлык кертте. «Союз» эшчеләр арасында авторитет казанды. «Төньяк союзы» 1879—1880 елларда жандармнар тарафыннан тар-мар ителде, ләкин аның эше һәлак булмады. «Димәк, эшчеләр, соңгы

сүз сездә, бөек Союзның язмышы һәм Россиядә социаль революциянең уңышы сезгә бәйләнгән» — «Союз» программасының бу дәртле чакыруы алдынгы эшчеләрнең аңына барып җитте.

Рус эшчеләр сыйныфы акрынлап киң политик бурычлар куя башлады. Көрәштә аның гүзәл сугышчан, революцион сыйфатлары формалаша барды. Эшчеләр арасында зур революцион эшлеклеләр килеп чыкты. Мәскәү тукучысы Петр Алексеевның рус эшчеләр сыйныфының тарихи роле турында 1877 елны судта: «Миллионлаган эшче халыкның мускуллы кулы күтәрелер, һәм солдат штыклары белән сакланып торган деспотизмның көле күккә очар!» дип алдан күреп әйткән тирән мәгънәле бөек сүзләре горур яңгырады. Пролетариатның беренче сыйнфый оешмалары барлыкка килде. Ләкин болар эшчеләр хәрәкәтенең мөстәкыйль юлындагы башлангыч адымнар гына иде әле. Алдынгы эшчеләр народниклык идеяләре йогеннән зур кыенлык белән генә арына бардылар. С. Халтурин моның ачык мисалы. «Төньяк союзы» тар-мар ителгәннән соң, ул массалар арасында системалы эш алып барудан ваз кичте һәм самодержавиегә каршы көрәштә ялгыш юлга — индивидуаль террор юлына күчте. Народникларның гомуми ташкыныннан пролетар агым аерылып чыга алмый иде әле.

Гомуми демократик хәрәкәттән аерылып чыгу өчен, эшчеләр сыйныфы үзен башка сыйныфларга ап-ачык каршы куярга, *идея ягыннан* һәм *политик яктан үзбилгеләнергә* тиеш иде. Моның өчен эшчеләр хәрәкәте народникларның вак буржуаз идеологиясеннән тәмам арынырга һәм пролетариатның төп идеологиясе булган марксизм җирлегенә басарга тиеш иде.

Пролетариатның бөек остазлары Маркс һәм Энгельс XIX гасыр уртасында фәндә гаять зур революцион переворот ясадылар. Маркс белән Энгельс социализмны *утопиядән фәнгә* әверелдерделәр. Алар капитализмны тикшерделәр, аның үсеш законнарын ачтылар һәм капитализмның, аннан элгәре булган крепостной строй кебек үк, тарихи яктан вакытлы гына күренеш икәнлеген, капитализм үзенең һәлак булу шартларын үзе әзерләвен фәнни нигездә исбат иттеләр. Капитализм үсә барган саен, җитештерү средстволары концентрацияләнә: вак һәм уртача предприятиеләр өзлексез кысрыклап чыгарыла һәм эре предприятиеләр тарафыннан йотыла. Хезмәт һәм җитештерү үзенең характеры буенча иҗтимагый була бара, ләкин гомуми хезмәт продукты бер төркем капиталистлар тарафыннан үзләштерелә, чөнки җитештерү средстволары алар кулында. Шулай итеп, капитализм үзе социализмны тормышка ашыруның материаль шартын — эре җитештерүне тудыра. Капиталистик җитештерү ысулын социалистик җитештерү ысулы белән алыштыру өчен җитештерү средстволары капиталистлар сыйныфының хосусый милкеннән бөтен җәмгыять милкенә әверелергә тиеш.

Ләкин хөкем сөрүче эксплуататор сыйныфлар үз милекләреннән, привилегияләреннән һәм властьтан ирекле рәвештә ваз

кичмиләр. Иске, эксплуататорлар җәмгыятен себереп түгеп, яңа җәмгыять, эксплуататорларсыз җәмгыять төзи алырлык иҗтимагый көч кирәк. *Пролетариат* — хәзерге эшчеләр сыйныфы әнә шундый иҗтимагый көч. Маркс һәм Энгельс эшчеләр сыйныфының бөтен дөнья тарихындагы роле капитализмга кабер казу һәм яңа, коммунистик җәмгыять төзү икәнлеген нигезләделәр. Капитализм үзе пролетарийларны — җитештерү средстволарыннан мәхрүм ителгән һәм яшәү өчен үзләренең эшче көчен сатарга мәҗбүр булган кешеләрне тудыра. Капитал үскән саен, пролетариат та үсә һәм алга бара. Капиталистик җәмгыятьтә пролетариат, хезмәт ияләренең калган массалары белән чагыштырганда, үзгә хәлдә тора. Эшчеләр сыйныфының җитештерү средстволарына хосусый милке юк, эксплуатациягә нигезләнгән иҗтимагый стройны саклау белән ул берничек тә кызыксынмый; революциядә аның үз богауларыннан башка югалтыр нәрсәсе юк. Зур шәһәрләрдә эре фабрика һәм заводларда бергә эшләү эшчеләр массасын берләштерә, аларны дисциплинага өйрәтә һәм туплый, бергәләп эш итәргә өйрәтә. Эшчеләр адым саен үзләренең төп дошманы — капиталистлар сыйныфы белән бәрелешәләр. Эшчеләр белән капиталистлар арасындагы көрәш һаман кискенләшә бара. Капиталистик җәмгыятьтәге иң изелгән сыйныф — пролетариат бөтен җәмгыятьне тамырдан үзгәртеп төзү белән, хосусый милекне, хәерчелекне һәм изүне тәмам бетерү белән кызыксына. Пролетариат барлык башка хезмәт ияләре массасын һәртөрле эксплуатациядән азат итми торып үзен азат итә алмый. Димәк, пролетариат барлык хезмәт ияләренең төп интересын гәүдәләндерә һәм актив рәвештә яклый. Пролетариат — иң революцион һәм иң алдынгы сыйныф ул.

Маркс һәм Энгельс капиталистик җәмгыятьнең үсеше һәм андагы сыйнфый көрәш котылгысыз рәвештә капитализмның җимерелүенә һәм пролетариатның җиңүенә китерәчәген фәнни рәвештә исбат иттеләр. Бу җиңү капитализмга каршы кискен һәм килешмәүчән көрәштә яулап алыначак. Капиталистик милекне җәмәгать милкенә әверелдерү һәм капиталистик җитештерү мөнәсәбәтләрен социалистик җитештерү мөнәсәбәтләре белән алыштыру өчен, эшчеләр сыйныфы, барлык изелгән халыкның башында торып, социалистик революция ясарга һәм үзенең политик хакимлеген — *пролетариат диктатурасын* урнаштырып, эксплуататорларның каршылык күрсәтүләрен бастырырга һәм яңа, социалистик җәмгыять төзергә тиеш.

Маркс һәм Энгельс эшчеләр сыйныфының көче — аның оешканлыгында һәм аңлылыгында, үзенең бурычларын һәм максатларын, көрәш юлларын һәм чараларын ачык аңлавында дип өйрәттеләр. Җиңәр өчен, эшчеләр хәрәкәте фәнни социализм теориясе белән коралланырга тиеш. Шулай итеп, Маркс һәм Энгельс социализмны эшчеләр хәрәкәте белән бергә кушу кирәклеген исбат иттеләр, чөнки шулай бергә кушылганда тына

эшчеләрнең сыйнфый көрәше пролетариатның үзен капиталистик эксплуатациядән азат итү өчен алып барган аңлы көрәшенә әйләнә. Социализмны эшчеләр хәрәкәте белән бергә кушуны *эшчеләр сыйныфы партиясе* — эшчеләрнең профессияләр яки милләтләр буенча аерым группалары интересларын түгел, бәлки бөтен пролетариатның гомуми интересларын күздә тотучы партия тормышка ашыра. Партия эшчеләр хәрәкәтенә аның политик бурычларын һәм азаккы максатын күрсәтеп бирергә тиеш. Димәк, капитализмны бәреп төшерү һәм коммунизм төзү өчен, пролетариатка үзенең *мөстәкыйль* партиясе — коммунистлар партиясе кирәк.

Марксизм 70 нче елларда Көнбатыш Европа эшчеләр хәрәкәтендә йогынтылы көч булды. Бу хәл Россиядәге революцион хәрәкәткә дә йогынты ясамый калмады. Фәнни коммунизмны иҗат итүчеләр — Маркс һәм Энгельс — үзләре дә бик күп рус революционерлары белән элемтә тоттылар. Алар Россиядәге хәлләрне нык кызыксынып күзәттеләр, алдагы рус революциясенең дөньякүләм әһәмиятенә нык ышандылар, илне һәм халыкны яхшырак белү өчен рус телен өйрәнделәр. Маркс һәм Энгельс народниклар тәгълиматына беренче ударны ясады. Энгельс Маркснын якыннан катнашуы белән язган «Россиядә социаль мөнәсәбәтләр» дигән хезмәтендә народникларның төп «тәрәкләрен» — Россиянең үзенә генә хас үсеш юллары турындагы карашны, анда капитализм үсешен инкарь итүне, крестьян общинасын идеаллаштыруны, булачак рус революциясенең буржуаз характерын аңламауны тәнкыйть итте.

Русларның алдынгы кешеләре Маркснын һәм Энгельснын аерым хезмәтләре белән 1840—1850 елларда ук таныша башладылар. Ләкин марксизмга нигез салучыларның әсәрләре рус революцион даирәләрендә тарала башлау 70 нче елларга туры килә. К. Маркс «Капитал»ының беренче томы 1872 елда рус телендә легаль рәвештә бастырып чыгарылуның — К. Маркснын бу төп хезмәтенең дөньяда гомумән беренче тәрҗемәсенең әһәмияте аеруча зур булды.

> «...«Капитал» килеп чыккач ук диярлек рус социалистлары өчен», — дип язды В. И. Ленин, — «Россиядә капитализмның язмышы» мәсьәләсе төп теоретик мәсьәлә булып әверелде; бу мәсьәлә тирәсендә иң кызу фикер алышулар булды, иң мөһим программ положениеләр шуңа бәйләп хәл ителде» (Әсәрләр, 1 т., 263 бит).

Шулай итеп, революцион хәрәкәттә народниклык тулы хөкем сөргән чорда ук революцион фикер һәм эшчеләр хәрәкәте үсешенең бөтен барышы белән Россиядә марксизмның килеп чыгуына җирлек хәзерләнде. Ләкин марксизмны җәелдерү өчен һәм Россия революцион хәрәкәтендә марксизмның җиңүе өчен, народниклык карашларын җиңәргә һәм идея ягыннан җимерергә кирәк иде.

### 3. Плеханов һәм «Хезмәтне азат итү» группасы. Россиядә марксистик түгәрәкләр. В. И. Ленинның революцион эшчәнлеге башлану

1879—1880 елларда Россиядә революцион обстановка туды. 1861 елгы реформадан соң халык массаларының хәле авырайды. Рәхимсез изүгә һәм бөтенләй хокуксыз булуларына аларның ризасызлыгы көчәйде. 1877 елда крестьян чуалышлары, тулы булмаган мәгълүматларга караганда, 11 губернада булды, 1880 елда инде бу чуалышлар Европа Россиясенең 34 губернасын чолгап алды. Эшчеләр хәрәкәте дә үсте. 70 нче еллар азагында Петербургта зур стачкалар булды. Революционерларның царизмга каршы көрәше моңарчы күрелмәгән колач алды. Хөкем сөрүче алпавытлар сыйныфында революциядән курку арта барды. Идарә итүче югары катлаулар чабалана башлады: алар әле полиция террорын көчәйтәләр, әле конституция вәгъдә итәләр иде.

Ләкин эшчеләр һәм крестьяннар кыю һәм кискен массовый хәрәкәтләр белән патша самодержавиесен бәреп төшерү өчен өлгереп җитмәгәннәр иде әле. Крестьяннар таркау, стихияле бунтларга гына күтәрелә, ә пролетариат үзенең революцион көрәшендә беренче адымнарын гына ясый иде. Буржуазия үзен куркакларча тота, патша хөкүмәтеннән, түбәнчелек белән, вак реформалар ясауны үтенә, фактта самодержавиене ныгытуга ярдәм итә иде. Массалар белән бәйләнгән, дөрес революцион теория белән коралланган, обстановкага дөрес бәя бирә белүче һәм көрәшнең фәнни нигезләнгән лозунгларын куя белүче революцион партия юк иде. Народоволецлар исә тирәнтен ялгыш булган индивидуаль террор юлын сайладылар. 1881 елның 1 мартында алар патша Александр II не үтерүгә ирештеләр. Ләкин аның урынына Александр III патша булды. Бер патшаның икенчесе белән алыштырылуыннан дәүләт строенда һәм иҗтимагый стройда бернәрсә дә үзгәрмәде, самодержавие исә массаларны тагын да ныграк изә башлады. Патша хөкүмәте һөҗүмгә күчте. Халыктан аерылган народоволецлар тар-мар ителде. Революция дулкыны кимеде.

Җиңелү йогынтысы астында народниклыкның тирән идея кризисы башланды. Кайбер народниклар һич файдасызга народоволецлар оешмасын тергезергә тырыштылар. Аларның күпчелеге исә революцион көрәштән бөтенләй ваз кичте. Көрәштән ваз кичәргә теләмәүче революционерлар алдына: патша үтерелү нәтиҗәсендә Россиядә ни өчен революция килеп чыкмады, революцион хәрәкәтнең алдагы перспективалары нинди, социализмны тормышка ашыра алырлык реаль көч кайда, революцион көрәшнең юллары һәм методлары нинди булырга тиеш? дигән мәсьәләләр килеп басты. Табигый ки, революционерлар арасында яңа революцион теория эзләү көчәйде. Бигрәк тә народниклыктан күңел кайту шуңа этәрә иде. Россиядә эшчеләр хәрә-

кәтенең үсүе һәм Көнбатыш Европа пролетариатының уңышлары революцион фикергә шактый йогынты ясады.

Эмиграциягә китәргә мәҗбүр булган революцион народникларның — «черный переделчыларның» кечкенә бер группасы марксизмны тырышып өйрәнергә һәм Көнбатыш Европа эшчеләр хәрәкәте белән яхшылап танышырга кереште. Бу группа Россиядәге эшчеләр стачкаларының әһәмияте турында, аерым алганда, үзләренең алдынгы рус пролетариаты арасында эшләү тәҗрибәсе турында җитди уйланды. 1883 елның 25 сентябрендә бу группа үзенең народниклык белән араны тәмам өзүе турында һәм рус эшчеләр сыйныфының аерым партиясен төзү кирәклеге турында программ белдерү белән чыкты. Бу группа марксизмны җәелдерүне, революционерлар арасында хөкем сөрүче народниклыкны тәнкыйть итүне, марксизм һәм Россия хезмәт ияләре интереслары күзлегеннән карап рус иҗтимагый тормышының иң әһәмиятле мәсьәләләрен эшләүне үзенең төп бурычы дип игълан итте. Беренче рус марксистик оешмасы — «Хезмәтне азат итү» группасы шулай барлыкка килде. Аның составында Г. В. Плеханов, П. Б. Аксельрод, Л. Г. Дейч, В. И. Засулич һәм В. Н. Игнатов бар иде. Группаның нигезен салучы һәм аның җитәкчесе марксизмның талантлы теоретигы һәм пропагандисты Г. В. Плеханов булды.

«Хезмәтне азат итү» группасы марксизмны пропагандалау белән шөгыльләнде. Шул максат белән бу группа Маркcның һәм Энгельсның күп кенә әсәрләрен: «Коммунистлар партиясе манифесты», «Яллы хезмәт һәм капитал», «Философия хәерчелеге», «Людвиг Фейербах», «Фәнни социализмның үсеше», «Сәүдә иреге турында речь», «Фридрих Энгельс Россия турында» («Россиядәге социаль мәсьәлә турында») дигән әсәрләрен русчага тәрҗемә итеп бастырып чыгарды һәм яшерен рәвештә Россиядә таратты. Маркс һәм Энгельс үз әсәрләренең русча басмаларының кайберләренә махсус сүз башлары яздылар. Плеханов күп кенә китаплар һәм мәкаләләр язып, марксизмны бик оста пропагандалады һәм яклады. Плеханов әсәрләрендә рус революционерлары үзләрен борчыган күп мәсьәләләргә җавап таптылар. Аның шул вакыттагы хезмәтләре рус марксистларының беренче буынын тәрбияләүдә зур роль уйнады.

Рус марксистларының беренче әсәре Плехановның 1883 елның көзендә чыккан «Социализм һәм политик көрәш» дигән брошюрасы булды. Россиядәге революцион хәрәкәтне анализлау нигезендә Плеханов Маркcның: һәрбер сыйнфый көрәш политик көрәш була, дигән положениесенең тирән тормышчанлыгын күрсәтте. Социализм һәм политик көрәш бер-берсенә каршы килмиләр генә түгел, алар бер-берсеннән аерылгысыз, алар берберсе белән тыгыз бәйләнгән, береккән булырга тиеш. Социализмга эшчеләр сыйныфының политик көрәше юлы белән, пролетариатның политик власть яулап алуы юлы белән барыла. Россиядә революцион хәрәкәт социализмны эшчеләр хәрәкәте

белән бергә кушуга китерәчәк, әнә шул чакта ул җиңелмәслек булыр.

Народниклар теориясенең ялгышлыгын исбат итү өчен Россиядә барган һәм ул вакытта әле начар өйрәнелгән экономик процессларны тикшерергә кирәк иде. Плехановның 1885 елда басылып чыккан «Безнең фикер башкалыкларыбыз» дигән китабы Россия экономикасына марксистик анализ ясау юлында беренче тәҗрибә булды.

Плеханов народникларның: Россиядә капитализм — «очраклы күренеш», аңа үсәргә шартлар юк, дигән карашларын һәм гомумән Россиядә капитализм — артка китү, регресс ул, дип санауларын кире какты. Эчке базар үсеше, эшчеләр саны, кустарьлар хәле, фабрикалар саны турындагы фактлар Россиянең инде капитализм юлына басуын күрсәтә иде. Народниклар зарланганча, бу турыда зарлану һәм «пролетариатлык чире» дип сөйләнү дөрес түгел. Революционерларның бурычы, диде Плеханов, капитализм үсешен революция һәм хезмәт ияләре интересы өчен файдаланудан гыйбарәт. Ә моның өчен революционерлар капитализмның куәтле революцион көч булган пролетариатны тудыруын аңларга, самодержавиегә һәм капитализмга каршы көрәштә шул көчкә таянырга тиешләр.

Народникларның крестьян общинасын капитализмга каршы терәк һәм социализмга күчү өчен күпер итеп караулары бөтенләй нигезсез иде. Үткән заманнарда крестьян общинасы бик күп илләрдә булган һәм капитализм ударыннан таркалган. Россиядә дә общинаның таркала башлавының аермачык билгеләре күренә иде. Община ярлыларга һәм кулакларга аерыла бара. Үз җирләрен эшкәртә алмаучы ярлылар җирне кулакларга бирәләр, ә үзләре аларга батрак булып ялланалар яки эш эзләп читкә китәләр иде. Ярлылар инде кулакка һәм ростовщикка бәйле иде, община алар өчен авыр йөк була барды. Патша хөкүмәтенә исә община, круговая порука нигезендә налоглар йолкып алу чарасы буларак, файдалы булды. Андый община социализмның яралгысы да, базасы да түгел һәм була да алмый иде.

Плеханов народникларның җәмгыятьне үзгәртеп төзүдә эшчеләр сыйныфының алдынгы, революцион ролен инкарь итү белән бик тирән ялгышуларын күрсәтте. Алдынгы, революцион роль крестьяннарда түгел, ә эшчеләрдә. Крестьяннар вак хуҗалык алып баралар һәм таркау яшиләр. Аларның аңлы политик инициативага сәләте кимрәк һәм социалистик тәгълиматка авыр төшенәләр, аларны оештыру кыенрак. Эре фабрика-завод производствосы белән бәйләнгән пролетариатның хәле башкача. Ул сан ягыннан һаман арта, социализм идеяләренә тиз төшенүчән һәм оешуга сәләтле. Революционерларның бурычы — эшчеләрнең аңын, үзешчәнлеген үстерү һәм оешмаларын төзү. Бөтен көчне эшчеләрнең социалистик партиясен төзүгә юнәлтергә кирәк. Хәзер революционерларның төп эше — эшчеләр арасында социалистик пропаганда алып бару.

Плеханов народникларның җәмгыять турындагы ялгыш карашларын тәнкыйть итте. Ул үз хезмәтләрендә марксистик материализмны баетты. Бу яктан аның 1895 елда басылып чыккан «Тарихка монистик карашның үсеше мәсьәләсенә карата» дигән китабының әһәмияте аеруча зур булды. Народниклар җәмгыять үсешенең объектив законнары барлыгын инкарь итәләр һәм тарихны күренекле аерым шәхесләр, геройлар ясый, дөньяны идеяләр идарә итә дип саныйлар иде. Алар, интеллигенция җәмгыятькә хәлиткеч йогынты ясый һәм тарих тәгәрмәчен теге яки бу якка бору аның ихтыярына бәйле, диделәр. Ләкин җәмгыятьнең тормышы, аның үсеше күренекле шәхесләрнең теләкләре һәм идеяләре белән түгел, бәлки материаль шартлар белән, иҗтимагый җитештерү ысулларындагы үзгәрешләр белән билгеләнә. Халык — менә кем тарихның чын иҗатчысы. Идеяләр массалар тарафыннан үзләштерелсәләр генә материаль көч булып әвереләләр. Күренекле шәхесләр җәмгыять үсешенең җитлеккән ихтыяҗларын дөрес чагылдырсалар гына җитди роль уйныйлар. Әгәр тарихи шартларны аңламасалар, җәмгыять ихтыяҗларына каршы эш итсәләр, иң күренекле шәхесләр дә җиңелүгә дучар булалар. Җәмгыятьне үзгәртеп төзү өчен тарихи үсеш законнарын дөрес танып белү мөмкинлеген марксизм гына бирә. Плехановның «Тарихка монистик карашның үсеше мәсьәләсенә карата» дигән китабының дөньяга фәнни, материалистик карашны пропагандалауда зур әһәмияте булды. В. И. Ленин, бу китап белән «рус марксистларының бөтен бер буыны тәрбияләнде...» диде (Әсәрләр, 16 т., 274 бит).

Россиядә марксистик эшчеләр хәрәкәтенә «Хезмәтне азат итү» группасының программасы күп нәрсә бирде. Бу программа рус марксистларының көрәш юлын һәм бурычларын үз вакыты өчен нигездә дөрес билгеләде. Анда: тик эшчеләр сыйныфы гына социализм өчен мөстәкыйль көрәшче, дип кистереп әйтелгән иде. Пролетариатның азаккы максаты — капитализмны яңа иҗтимагый строй — коммунизм белән алыштыру. Бу максатка ирешүнең алшарты — эшчеләр сыйныфының политик власть яулап алуы. Программада революцион эшчеләр партиясе төзү кирәклеге игълан ителде. Анда партиянең беренче политик бурычы самодержавиене бәреп төшерү булырга тиеш дип әйтелгән иде. Ләкин бу программа әле сугышчан политик партия программасы түгел, бәлки революционерларның Россиядә киң һәм мөстәкыйль эшчеләр хәрәкәте булмаган шартларда эш иткән чит илдәге оешмасы программасы иде. Рус марксистларының беренче программ документының күп кенә положениеләренең абстрактлыгы һәм таркаулыгы әнә шуның белән аңлатыла.

«Хезмәтне азат итү» группасы народникларның, Россия хәзерге вакытта турыдан-туры социализмга күчә ала, дигән иллюзияләрен җимерде. Андый караш теоретик яктан да, тарихи яктан да ялгыш иде. Революцион көрәшнең иң әһәмиятле мәсьәләсе крепостнойлык калдыкларын бетерү, самодержавиене

бәреп төшерү иде; димәк, ил социалистик революция алдында тормый, бәлки турыдан-туры буржуаз революция алдында тора иде. Беренче рус марксистик группасының бу күрсәтмәсе аның һичшиксез зур хезмәте булды.

Ләкин бу группа булачак буржуаз революциядә сыйныфларның ничек урнашачагын аермачык күз алдына китерә алмады, революциядә буржуазиянең һәм крестьяннарның тотачак урынына һәм роленә дөрес бәя бирә алмады һәм бу мәсьәләдә эзлексез һәм каршылыклы позициядә торды. Кайбер әсәрләрендә Плеханов, ялгышып, пролетариат үзенең политикасында буржуазиягә исәп тотарга тиеш, ди, ә крестьяннарның революцион ролен санга алмый. Шулай ук, либераль буржуазияне әлегә социализмның «кызыл шәүләсе» белән куркытмаска кирәк, шуңа күрә, либераллар да кул куярлык программа кирәк, дигән фикер дә әйтелә. Россиядә булачак эшчеләр партиясе ул вакытта Көнбатыш Европадагы социал-демократик партияләргә охшаш итеп күз алдына китерелә иде. Барлык бу ялгыш карашлар соңыннан бу группа эшлеклеләренең марксизмнан читкә китүләренә булышлык иттеләр һәм аларны оппортунизм лагерена китерделәр.

Энгельс Россиядә беренче марксистик оешма төзелүне котлады. Плеханов II Интернационалга нигез салуда катнашты, аның 1889 елда булган беренче конгрессында речь белән чыкты.

«Хезмәтне азат итү» группасы Россия тарихында күренекле роль уйнады. Плехановның теоретик хезмәтләре рус культурасын баетты. Азатлык хәрәкәтендә *марксистик* юнәлеш барлыкка килде. Россия революцион хәрәкәтендә народниклык берүзе хөкем сөргән чор бетте. Марксистик тәнкыйтьнең каты ударлары астында ул заманның революцион идеологиясенең традицион народниклык терәкләре җимерелде. Ләкин народниклыкны идея ягыннан тар-мар итү төгәлләнүдән ерак иде әле. Революцион интеллигенция һәм алдынгы эшчеләр арасында әле һаман аның йогынтысы көчле иде һәм ул марксизм юлында идея ягыннан төп киртә булып торды. Марксизм сугыша-сугыша үзенә юл салып, революцион хәрәкәттә һаман эчкәрерәк керә, народникларның күбесенә һаман көчлерәк йогынты ясый барды. Моның бер дәлиле — Александр Ильич Ульянов (В. И. Ленинның абыйсы) группасының эшчәнлеге. Бу группаның программасында марксизм йогынтысы күренә: социализм капитализмның котылгысыз нәтиҗәсе итеп карала, эшчеләргә, социалистик партиянең үзәге итеп карап, җитди әһәмият бирелә. Ләкин алар политик көрәшне әле заговорчылык-террорчылык рухында аңлыйлар. Группа үзен ««Народная воля» партиясенең террористик фракциясе» дип атый. Группаның 1887 елның 1 мартында патшага һөҗүм оештырырга омтылуы уңышсызлыкка очрады. Группаның җитәкчеләре, шул исәптән А. И. Ульянов та, асып үтерелде.

Россиядә марксизм народниклыкка каршы көрәштә генә үсә һәм ныгый ала иде.

«Хезмәтне азат итү» группасының эшчәнлеге Россиядә марксистик эшчеләр партиясе төзү өчен юл әрчеде. Ләкин бу группа эшчеләрнең массовый хәрәкәте белән практик яктан бәйләнмәгән иде. Бу беренче марксистик оешманың Россия эшчеләр хәрәкәте һәм пролетар партия тарихындагы урынын В. И. Ленин төгәл билгеләде:

««Хезмәтне азат итү» группасы социал-демократиянең теоретик нигезен генә салды һәм эшчеләр хәрәкәтенә таба баруда беренче адымны гына атлады» (Әсәрләр, 20 т., 278 бит).

Народниклыкның теориясен һәм практикасын тәнкыйть күзлегеннән яңадан карау Россиядә дә барды. Революцион карашлы яшьләрнең яшерен җыелышларында кайнар бәхәсләр бара, бик тырышып яңа юллар эзләү дәвам итә иде. Үзенең эше белән народникларның йогынтысын нык какшаткан «Хезмәтне азат итү» группасы революцион даирәләргә зур йогынты ясады. Россиядә революцион фикер эшчеләр хәрәкәте җирлегендә үсте, эшчеләр хәрәкәте исә, политик реакциянең рәхимсез булуына карамастан, үсә барды. 80 нче елларда 446 стачка һәм чуалыш булды; 90 нчы елларның беренче яртысында 232 стачка булып, аларда 157 мең эшче катнашты.

1885 елның январенда Орехово-Зуеводагы Морозов фабрикасында булган стачка бигрәк тә үзенең оешканлыгы белән аерылып торды. Стачканың башында талантлы җитәкчеләр — Пётр Моисеенко һәм Василий Волков торды. Моисеенко элек «Төньяк союзы» члены булган, төрмәне һәм сөргенне татыган кеше. Иң актив эшчеләрнең яшерен киңәшмәсендә элекке расценкаларны яңадан кертү һәм штрафларны киметү турында фабрикантка таләпләр эшләнде. Эшчеләрнең нык торуы һәм батырлыгы киң җәмәгать даирәләрен сокландырды, патша хөкүмәтен куркытты. Стачканы кораллы көч белән бастырдылар. 600 ләп эшчене сөргенгә җибәрделәр, 33 эшчене гаепләнүчеләр скамьясына утырттылар. Ләкин судта эшчеләрне мәсхәрә итүнең шундый тетрәткеч картинасы ачылды ки, хәтта патша суды присяжныйлары да гаепләүнең барлык 101 пунктына: «Юк, гаепле түгел» дип җавап бирделәр. «Московские ведомости» дигән реакцион газета бу турыда ачу белән: «Русьта туган эшче мәсьәләсе йөздә бер салют биреп хөрмәт ителде», — дип язды. Стачканың җитәкчеләрен — Моисеенконы һәм Волковны, судның аклавына карамастан, жандармнар үз тырнакларыннан ычкындырмадылар. Аларны сөргенгә җибәрделәр. Волков озакламый үлде. Моисеенко соңыннан большевик булды.

Морозов стачкасы эшчеләрнең сыйнфый солидарлыгы һәм аңы уянуын күрсәтте. Эшчеләр җитәкчелекнең һәм оешуның әһәмиятен күрделәр. Волковны һәм Моисеенконы суд залына алып кергәч, анда булган барлык эшчеләр аларны аягүрә басып, баш иеп каршылады.

Патша хөкүмәте тиздән штрафлар турында закон чыгарырга мәҗбүр булды; бу закон капиталистларның башбаштаклыгын беркадәр чикләде.

Морозов стачкасы Россия эшчеләр хәрәкәтендә әһәмиятле момент булды. Соңыннан В. И. Ленин аны аерым социалистлар катнашы белән булган массовый стачка дип характерлады. Морозов стачкасы нык оешма житәкчелек иткәндә эшчеләр сыйныфының нинди дәһшәтле көч була алуын бик ачык күрсәтте.

Пролетариат көрәше революцион фикернең марксизмга таба баруына йогынты ясады. Чит илдәге «Хезмәтне азат итү» группасы белән беррәттән, Россиянең үзендә дә, иң элек Петербургта, марксистлар барлыкка килде. 1883/84 елның кышында биредә «Рус социал-демократлары партиясе» исемен алган һәм тарихка Благоев группасы булып кергән марксистик оешма туды. Аның оештыручысы Петербург университеты студенты болгар Д. Благоев иде, соңыннан ул Болгариянең Социал-демократик, аннары Коммунистик партиясенә нигез салды.

Благоев группасы белән «Хезмәтне азат итү» группасы арасында тиздән элемтә урнашты. Благоев группасы Петербург эшчеләре һәм студентлары арасында марксизмны пропагандалауны җәелдерде. Бу группа эшчеләрнең 15 ләп түгәрәген оештырды. 1885 елда ул яшерен рәвештә ике номер «Рабочий» газетасы чыгарды. Бу — Россиядә эшчеләрнең беренче социал-демократик газетасы иде.

Патша полициясе группаның эзенә төшеп, 1887 ел башында аны тар-мар итте. Ләкин Благоев группасының эше эзсез калмады. Аның чәчкән орлыклары тишелеп чыкты. Группа илнең политик һәм промышленность үзәгендә — Петербургта эшчеләр арасында марксизмны системалы рәвештә пропагандалауны башлап җибәрде.

1885 елның көзендә Петербургта тагын бер марксистик оешма, соңыннан «Санкт-Петербург мастеровойлары товариществосы» дип аталган оешма барлыкка килде. Аның оештыручысы П. В. Точисский иде. Благоев һәм Точисский группалары аерым-аерым эш итәләр, бер-берсе белән бәйланмаганнар иде әле. «Товариществоның» зур хезмәте аның алдынгы эшчеләр белән никлы организацион бәйләнешләр урнаштыруында булды. Аның түгәрәкләрендә Е. А. Афанасьев (Климанов) һәм В. А. Шелгунов кебек бик күренекле эшче-революционерлар тәрбияләнде. Точисский, Шелгунов һәм Климанов соңыннан большевиклар партиясе члены булдылар.

1888 елда полиция «Товариществоны» тар-мар итте. Кулга алынудан котылып калган эшчеләр 1888—1889 елларда төзелгән яңа оешмага кереп, «Товариществоның» эшен дәвам иттерделәр. Бу оешма үзенең оештыручысы М. И. Бруснев исеме белән билгеле. Акрынлап Бруснев группасы тәртипле бер оешма булып үсте. Петербургның барлык районнарында диярлек бу группаның түгәрәкләре бар иде. Түгәрәкләрнең саны 20 гә якын

булып, һәркайсында 6—7 эшче исәпләнә иде. Эшче хатын-кызлар арасында да беренче марксистик түгәрәк төзелде.

Брусневчылар эшчеләр белән якынаерга омтылдылар. Кайбер стачкалар уңае белән алар өндәмәләр чыгардылар. 1891 елда алдынгы эшчеләр демократ язучы Н. В. Шелгуновны күмүдә катнаштылар. Алар: «Азатлык һәм туганлык юлын күрсәтүче Н. В. Шелгуновка Петербург эшчеләреннән» дип язылган венок күтәреп бардылар. Шул ук елда брусневчылар Россиядә беренче тапкыр 1 Май бәйрәмен оештырдылар. Шәһәр читендә үткәрелгән яшерен сходкага 70—80 эшче җыелды. Анда эшчеләр үзләре речьләр белән чыктылар, соңыннан ул речьләр яшерен рәвештә бастырылып киң таратылды. Болар алдынгы эшчеләрнең беренче социал-демократик демонстрацияләре иде, ләкин бу вакытта массовый хәрәкәт юк иде әле.

Бу группаның күп членнары социал-демократик хәрәкәттә актив катнашучыларга әйләнделәр. Эшче Ф. А. Афанасьев соңыннан партиянең күренекле эшлеклесе булды.

1892 елда Бруснев группасын жандармнар тар-мар итте. Аның кечкенә бер үзәге генә исән калды һәм кайбер эшчеләр түгәрәкләре белән элемтәсен саклады.

80 нче еллар азагына марксизм Россиянең күп кенә районнарына җәелде. Мәскәүдә марксистик түгәрәкләр барлыкка килде. Волга буе (Казан, Самара (Куйбышев), Нижний Новгород (Горький)) шәһәрләре марксизм пропагандасының икенче бер районына әйләнде. Биредә революционерларның марксизмга күчүләренә талантлы һәм чын күңелдән бирелгән революционер Н. Е. Федосеев зур йогынты ясады. Соңыннан ул Себердә сөргендә һәлак булды. Марксистик түгәрәкләр Украинада да — Киевта, Харьковта, Одессада, Екатеринославта (Днепропетровск) барлыкка килде. Украинада беренче марксистик түгәрәкләр оештыручы күренекле революционер Ю. Д. Мельников булды.

Большевиклар партиясенә, Коммунистлар партиясенә нигез салучы һәм аның юлбашчысы Владимир Ильич Ленин (Ульянов) беренче рус марксистларыннан берсе иде. 1887 елда, унҗиде яшьлек егет чагында, ул Казан студентларының революцион чыгышында катнашты һәм кулга алынып сөргенгә җибәрелде. Революцион көрәш юлына В. И. Ленин әнә шулай керде. Һәртөрле башбаштаклыкка һәм изүгә карата бик каты нәфрәт һәм гади хезмәт кешесенә карата кайнар мәхәббәт В. И. Ленинны революционер итте. Ул үзенең бөтен гомерен хезмәт ияләрен изелүдән һәм эксплуатациядән азат итүгә, кешелек дөньясының бәхетле киләчәге өчен көрәшкә багышлады. В. И. Ленин үзенең элгәрләре булган рус революционерларының бөек героизмын һәм изге эш өчен үз-үзләрен корбан итү традицияләрен үзләштерде, ләкин башка юл белән, аларның ялгышларын кабатламый торган юл — революцион марксизм юлы белән барды.

К. Маркс һәм Ф. Энгельс әсәрләрен өйрәнеп, В. И. Ленин чын марксист булып җитлекте. 1888 ел азагында ул Казандагы

марксистик түгәрәкләрнең берсендә катнашты, 1889 елда В. И. Ленин Самарага күчте һәм анда марксистик түгәрәк оештырды, Нижний Новгород, Владимир, Петербург марксистлары белән элемтә урнаштырды. В. И. Ленин шул вакытта ук инде Россиядә марксизмны җәелдерүдә күренекле роль уйнады. Марксизмда В. И. Ленин дөньяны революцион үзгәртеп төзүнең, хезмәт ияләрен экономик, политик һәм рухи коллыктан азат итүнең куәтле коралын күрде.

В. И. Ленин марксизм теориясен китапча, абстракт үзләштерүне чит күрде. Аның өчен марксизм догма түгел, бәлки һәрвакыт революцион хәрәкәттә җанлы кулланма иде. Үзенең революцион эшен башлаганда ук инде марксизм белән коралланган В. И. Ленин рус марксистларының иң әһәмиятле *теоретик* бурычын хәл итүгә — ул чактагы Россиянең иҗтимагый-экономик төзелешен, аның экономик үсешен һәм сыйныфларның үзара мөнәсәбәтләрен һәрьяклап тикшерүгә кереште. Шундый хезмәттән башка народникларны тәмам тар-мар итү һәм Россиядә эшчеләр партиясе программасын һәм тактикасын фәнни рәвештә эшләү мөмкин түгел иде.

1893 ел язында В. И. Ленин үзенең сакланып калган беренче әдәби хезмәтендә — «Крестьян тормышында яңа хуҗалык үзгәрешләре» дигән мәкаләсендә күп кенә әһәмиятле фикерләр язды. Ул крестьяннар арасында тирән экономик аермалар һәм сыйнфый каршылыклар җитлегүен, крестьяннарның төп өч группага: ярлыларга, урта хәллеләргә һәм таза хәллеләргә аерылуын, Россиядә капитализмның тыелгысыз көч белән үсүен исбат итте. Бу мәкалә рус тормышының иң катлаулы мәсьәләләрен анализлауда яшь Ленинның марксизм методын ничек оста куллануын күрсәтә.

1883—1894 еллар Россиядә социал-демократик хәрәкәтнең акрын һәм кыен үсү чоры булды. Яңа, марксистик тәгълимат тарафдарлары бик аз иде. Гаять зур булган бөтен илгә зур шәһәрләрдә бер дистәдән аз гына артык кечерәк кенә марксистик группалар һәм түгәрәкләр бар иде. Бу түгәрәкләр алдынгы эшчеләр арасында гына пропаганда белән шөгыльләнделәр, алар массалар арасында политик эш алып бармадылар. Ул чакта социал-демократия, дип язды В. И. Ленин, ана карынындагы үсеш процессын кичерә иде.

Народникларга каршы идея көрәшендә беренче рус марксистлары чыныкты. Фәнни социализм тәгълиматы үзенең яктылыгы белән аларның алдагы көрәш юлын балкытты, алар үзләренең белемнәрен эшчеләргә бирделәр. Революцион түгәрәкләрдә марксистлар белән народниклар арасында кискен көрәш барды. Алдынгы эшчеләр һәм интеллигент-революционерлар арасында чын марксистларга әверелүчеләрнең саны һаман арта барды. 80 нче еллар азагындагы — 90 нчы еллар башындагы марксистлар буыныннан большевиклар партиясенең күренекле эшлеклеләре: М. Ф. Владимирский, В. В. Воровский, Л. Б. Кра-

син, Г. М. Кржижановский, В. К. Курнатовский, А. В. Луначарский, М. Н. Лядов, Н. А. Семашко, П. И. Стучка, М. Г. Цхакая, А. Д. Цюрупа, В. Л. Шанцер (Марат), А. Г. Шлихтер һәм башка бик күпләр үсеп чыкты. Булачак пролетар язучылар А. М. Горький һәм А. С. Серафимович марксизм идеяләре йогынтысында шул елларда формалаштылар. Марксизм илнең рухи һәм политик тормышында сизелерлек көчкә эверелә барды. Народниклык йогынтысы бик нык какшатылды.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Патша Россиясендә XIX йөзнең икенче яртысында капитализм үсү һәм промышленность пролетариаты барлыкка килү уңае белән революцион көрәш һаман ныграк кыза барды. Бу көрәш эшчеләр хәрәкәтендә, крестьян чуалышларында һәм революцион оешмалар эшчәнлегендә гәүдәләнә иде.

Заманында революцион көрәш башланганда барлык илләрдәге кебек, Россиядә дә социалистик тәгълимат һәм эшчеләр хәрәкәте башта аерым яши иде. Акрынлап, Россия эшчеләр хәрәкәте җирлегендә, народниклыкның кризисы нәтиҗәсендә һәм Көнбатыш Европа пролетариатының уңышлары йогынтысында, Россиядә беренче марксистик оешмалар барлыкка килде. 1883 елда Плеханов оештырган «Хезмәтне азат итү» группасы народникларга идея ягыннан җитди удар ясады һәм эшчеләр хәрәкәтенә таба беренче адымны атлады.

Россиядә марксизм народниклыкка каршы көрәштә үсте һәм ныгыды. Ләкин иске, гомере бетә барган карашлар беркайчан да үзләренең урынын бик каты каршылык күрсәтмичә бирмиләр. Народниклыкка каршы еллар буена кискен идея көрәше алып барганнан соң гына марксизм җиңеп чыкты һәм Россиядә эшчеләр хәрәкәтенең теоретик нигезенә эверелде.

Беренче марксистик группалар һәм түгәрәкләр эшчеләр хәрәкәте белән бәйләнмәгән иде әле. 90 нчы елларның урталарына кадәр Россиядә марксизм эшчеләр хәрәкәте белән бәйләнмәгән идея агымы гына булып килде. Пролетариат көрәшенең үсүе һәм марксистик оешмаларның эшчәнлеге фәнни социализмны массовый эшчеләр хәрәкәте белән бергә кушуга, Россиядә марксистик партия төзүгә шартлар хәзерләде. Марксистик партия төзү бурычын В. И. Ленин тормышка ашырды.

Россиядә эшчеләр сыйныфы һәм революцион хәрәкәт тарихында яңа эпоха башланды.

Зак. Ш-558—3

## II БҮЛЕК

# РОССИЯДӘ МАРКСИСТИК ПАРТИЯ ТӨЗҮ ӨЧЕН КӨРӘШ. РСДРПның ТӨЗЕЛҮЕ. БОЛЬШЕВИЗМНЫҢ КИЛЕП ЧЫГУЫ

*(1894—1904 еллар)*

### 1. Марксизм үсешендә ленинчыл этапның башлануы. В. И. Ленинның народниклыкка һәм «легаль марксизмга» каршы көрәше. Петербург «Эшчеләр сыйныфын азат итү өчен көрәш союзы». РСДРПның I съезды

XIX йөзнең 90 нчы елларында Россиядә капитализм яңа уңышларга иреште. Бу промышленностьның күтәрелеш еллары иде. Тимер юл төзү аеруча тиз үсте. 1891—1900 елларда 21 мең чакрымнан артык тимер юл салынды. Шул уңай белән металлургия һәм ягулык промышленносте тиз алга китте. Зур табыш артыннан куып, чит илләр буржуазиясенең капиталы күпләп агыла башлады. Ун ел эчендә җитештерү күләме һәм эшчеләрнең гомуми саны икеләтә артты. Тик промышленностька гына да бер миллионга якын яңа эшче өстәлде. Промышленность эшчеләренең яртысы инде аталары ук фабрикаларда эшләгән, нәсел-нәселдән килгән пролетарийлар иде.

70—80 нче еллардагы стихияле стачкалар эшчеләр массасын аңлы көрәшкә уятты. Эшчеләр хәрәкәте күтәрелеше алдыннан, 1893 елның көзендә, революцион эштә катнашу өчен В. И. Ленин Самарадан Петербургка күчеп килде. В. И. Ленинның Петербург түгәрәкләрендәге беренче чыгышлары ук инде революцион хәрәкәттә күренекле эшлекле, төпле теоретик һәм гаять шәп оештыручы, бетмәс-төкәнмәс энергияле һәм тимердәй нык ихтыярлы, эшчеләр сыйныфы эшенең җиңелмәслек булуына нык ышанучы һәм шул ышанычы белән башкаларны дәртләндерүче какшамас революционер килеп чыгуы турында сөйлиләр иде. Тиздән В. И. Ленин Петербург марксистларының гомуми танылган җитәкчесе булып китте.

В. И. Ленин марксистлар алдына мөстәкыйль марксистик эшчеләр партиясе төзү бурычын куйды. Партияне авыр подполье шартларында, бертуктаусыз барган полиция эзәрлекләүләре уты астында төзергә туры килде. Рус марксистлары үзләренең партиясен народникларга каршы гына түгел, бәлки эшчеләр хәрәкәтендәге башка политик агымнарга, шулай ук оппортунистлар-

га, ягъни пролетариатның төп интересларын аның минутлык файдасы хакына корбан итүчеләргә каршы да кискен көрәштә төзеделәр. Элек марксизм өчен көрәштә төп рольне «Хезмәтне азат итү» группасы уйный иде. Хәзер инде бу көрәштә хәлиткеч урынны Россиядә үсеп җиткән җитди марксистик кадрлар алды.

Народниклык марксизмның ныгып урнашуы юлында идея ягыннан төп тоткарлык булып тора иде. Марксизмның җиңүен һәм пролетариат партиясен төзүне тәэмин итү өчен, народниклыкны ахырынача тар-мар итәргә кирәк иде. Революцион даирәләрдә марксизм йогынтысы көчәюен тоткарлау өчен, народниклар марксизмга каршы поход башладылар. Моңа җавап итеп, рус марксистлары күп санлы протест хатлары белән чыктылар; болар арасында Н. Е. Федосеев хатлары аерылып тора иде. Легаль булмаган бу хатларны кулдан кулга йөрттеләр һәм подпольедагы революцион түгәрәкләрдә йотылып укыдылар.

В. И. Ленинның 1894 елның җәендә яшерен рәвештә басылып чыккан «Нәрсә ул «халык дуслары» һәм алар социал-демократларга каршы ничек сугышалар?» дигән китабы народникларны идея ягыннан тар-мар итүдә бик күренекле роль уйнады. Бу китапта народникларның дөньяга карашы, экономик карашлары, политик платформасы һәм тактикасы тәнкыйтьләнде.

Народникларның тарихны идеалистик аңлауларына В. И. Ленин иҗтимагый тормышны марксистик, материалистик аңлауны каршы куйды. Тарих барышы аерым шәхесләрнең субъектив теләкләре белән түгел, бәлки җәмгыять үсешенең объектив законнары белән билгеләнә. Марксизм фәне капитализм шартларындагы каршылыкларның барлык формаларын ачып сала һәм пролетариатка капиталистик эксплуатациядән котылу юлын күрсәтә. Рус социалистларының бурычы марксизм теориясен эшләүдән, аны эшчеләр массасы арасында таратудан һәм эшчеләр сыйныфын оештырудан гыйбарәт. Марксистларның теоретик эше белән практик эшчәнлеге аерылгысыз булырга: теория практикага хезмәт итәргә, тормыш тарафыннан куелган сорауларга җавап бирергә һәм практикада тикшерелергә тиеш. Тик шундый шартларда гына марксистлар пролетариатның чын идея җитәкчеләре була алырлар, догматизмнан һәм сектантлыктан азат булырлар.

В. И. Ленин народниклыкның тирән үзгәрешләр кичерүен, аның революцион народниклыктан либераль народниклыкка әверелүен күрсәтте һәм 90 нчы еллардагы народникларны ахырынача фаш итте. Народниклар (Михайловский, Воронцов һәм башкалар), капитализм крестьяннарны бөлгенлеккә төшермичә һәм хезмәт ияләрен эксплуатацияләмичә дә «халык тормышына керә» ала, дип раслый башладылар. Алар тырыш, «хуҗалыкчыл мужик»ны күкләргә күтәреп мактадылар, ягъни асылда кулак хуҗалыкларының үсүен мактадылар. Народниклар авылда сыйнфый каршылыкларны һәм ярлыларның кулаклар тарафыннан кабалага төшерелүен яшереп калдырырга тырыштылар,

боларны «халыкны сөючән» администрация ансат кына бетерә ала торган гади «дефектлар» итеп карадылар. Алар авылда эксплуатация нигезенә кагылмый торган, крестьяннарны революцион көрәштән читкә тарта торган һәм тик байларга, кулак/хуҗалыкларына гына файда китерә ала торган вак реформаларны күздә тоткан өтек программа тәкъдим иттеләр. Народниклар царизмга каршы көрәштән ваз кичтеләр. Хәзер алар янәсе сыйныфлардан өстен торган һәм шунлыктан хезмәт ияләренә ярдәм итәргә сәләтле булган патша хөкүмәтенә өмет багладылар.

Либераль народниклар революцион народниклардан тамырыннан ук аерыла иде. Народниклыкның болай бозылуы авылда килеп чыккан тирән социаль-экономик процессларга бәйләнгән иде. 70 нче еллардагы революцион народниклар авылда катлаулану әле акрын барган шартларда эш иттеләр, алар киң крестьян массаларының настроениесен чагылдырдылар. 90 нчы еллардагы либераль народниклар капитализм үсеше йогынтысы астында крестьяннарның таркалуы шартларында чыгыш ясадылар. Алар чынында авылның югары катлавы, кулаклар интересын гәүдәләндерүчеләр булдылар, һәм, димәк, халыкның ялган дуслары булдылар.

Народниклар карашларының реакцион ягын аяусыз ачып салу белән бер үк вакытта, В. И. Ленин алар программасының крепостнойлык калдыкларына, алпавыт җирбиләүчелегенә һәм крестьяннарның хокуксызлыгына каршы протест белдергән демократик якларын аерып күрсәтте. В. И. Ленин болай дип белдерде: марксистлар, халыкның чын вәкилләре буларак, гомумдемократик таләпләрне төгәлрәк, тирәнрәк һәм арырак үткәрәләр. Алар царизмны бәреп төшерергә, алпавытлар кабаласын һәм капиталистик эксплуатацияне бетерергә чакыралар.

«Нәрсә ул «халык дуслары» һәм алар социал-демократларга каршы ничек сугышалар?» исемле китабында В. И. Ленин халыкның политик *юлбашчысы* булган Россия эшчеләр сыйныфының тарихи юлын билгеләде, пролетариат *гегемониясе* (җитәкче роле) идеясен алга сөрде, пролетариатның революцион көрәштәге *союзниклары* турындагы мәсьәләне куйды. Патша самодержавиесенә каршы көрәштә эшчеләр сыйныфының союзнигы — крестьяннар, киң халык массалары. Эшчеләр сыйныфы капитализмга каршы ялгыз көрәшче булып түгел, бәлки илдәге барлык хезмәт ияләренең һәм эксплуатацияләнүче массаларның җитәкчесе булып чыга.

Үзенең тарихи бурычларын хәл итү өчен пролетариатка эшчеләр хәрәкәтенә аңлылык һәм оешканлык кертә торган марксистик партия кирәк. Шунлыктан рус марксистларының беренче чираттагы эше таркау марксистик түгәрәкләрдән бердәм социалистик эшчеләр партиясе оештыру иде. Марксистлар эшчеләрнең таркау бунтларын һәм стачкаларын пролетариатның аңлы сыйнфый көрәшенә әверелдерә торган нык оешма, партия төзегәч, «рус **ЭШЧЕСЕ**, — дип язды В. И. Ленин, — барлык де-

мократик элементларның башында торган хәлдә күтәрелеп, абсолютизмны аударып ташлар һәм **РУС ПРОЛЕТАРИАТЫН (БАРЛЫК ИЛЛӘР** пролетариаты белән беррәттән) *ачык политик көрәшнең туры юлыннан* **ҖИҢҮЛЕ КОММУНИСТИК РЕВОЛЮЦИЯГӘ** алып барыр» (Әсәрләр, 1 т., 300 бит).

В. И. Ленин, Россия марксистларыннан беренче булып, царизмны, алпавытларны һәм буржуазияне бәреп төшерүнең төп чарасы сыйфатында *пролетариат гегемониясе* турындагы положениене һәм эшчеләр сыйныфы белән крестьяннарның *революцион союзы* идеясен алга сөрде.

В. И. Ленинның бу идеяләре марксизм теориясенә кертелгән кыйммәтле өлеш булды. Марксистларда, алдынгы эшчеләрдә В. И. Ленин пролетариатның тарихи ролен — барлык изелгәннәрнең юлбашчысы булуын аңлау, киң халык массаларында, беренче чиратта крестьяннарда булган гаять зур революцион мөмкинлекләрне аңлау рухы тәрбияләде.

90 нчы елларда Россиядә революцион марксизмның, народниклардан башка, тагын бер дошманы — «легаль марксистлар» дип аталучылар да бар иде. Болар буржуаз интеллигентлар булып, легаль, ягъни патша хөкүмәте тарафыннан рөхсәт ителгән газета һәм журналларда марксизм флагы астында үзләренең карашларын үткәреп килделәр. Илнең капиталистик үсеше интересларын яклап, «легаль марксистлар» вак җитештерүне яклаучы народникларны үзләренчә тәнкыйть иттеләр. Алар марксизмның бөтен революционлыгын бетереп, аны шундый тәнкыйтькә яраштырырга маташтылар. «Легаль марксистларның» башлыгы П. Б. Струве капитализмны мактады һәм буржуаз тәртипләргә каршы революцион көрәш алып бару урынына, «культурасызлыгыбызны таныйп, капитализмга өйрәнергә барырга» чакырды. Шулай итеп, «легаль марксистлар» буржуаз идеологияне гәүдәләндерүчеләр булдылар. Алар марксизмны һәм эшчеләр хәрәкәтен буржуазия интересларына яраклаштырырга омтылдылар.

Народниклыкка каршы көрәштә революцион марксистлар «легаль марксистлар» белән вакытлыча килешүгә керделәр, үзләренең әсәрләрен «легаль марксистлар» тарафыннан редакцияләнгән журналларда бастыра башладылар. Бер үк вакытта В. И. Ленин «Народниклыкның экономик эчтәлеге һәм аны Струве әфәнде китабында тәнкыйтьләү» дигән хезмәтендә (1895 ел) «легаль марксизмны» марксизмның нигезләренә — социалистик революция һәм пролетариат диктатурасы турындагы тәгълиматка ревизия ясаган өчен кискен рәвештә тәнкыйтьләде. «Легаль марксизмны» марксизмның буржуаз әдәбиятта чагылышы дип атап, В. И. Ленин «легаль марксистларның» либераль буржуазия идеологлары булуын фаш итте. «Легаль марксистларга» В. И. Ленин биргән характеристика соңыннан тулысы белән расланды: алар күренекле кадетлар (рус либераль буржуазиясенең төп партиясе шулай дип атала иде), ә Октябрь революциясеннән соң иң явыз акгвардиячеләр булып киттеләр.

Народниклар марксизмның ачык дошманнары иде. Рус марксистлары «легаль марксистлар» йөзендә, беренче тапкыр буларак, яшерен дошманнарны очраттылар; бу дошманнар үзләрен Маркс тәгълиматы тарафдарлары дип атадылар, ә эштә марксизмның революцион эчтәлеген бетерергә тырыштылар. Марксизмны болай бозулар Көнбатыш Европада да киң таралган иде. В. И. Ленинның «легаль марксизмга» каршы көрәше халыкара әһәмият казанды, марксизм теориясен бозуларга карата идея ягыннан килешмәүчәнлек үрнәге булды.

Марксизмны үстерүдә һәм марксистик кадрларны идея-теоретик яктан тәрбияләүдә В. И. Ленинның 1899 елда басылып чыккан «Россиядә капитализм үсеше» дигән китабының гаять зур әһәмияте булды. Бу китап народниклыкны идея ягыннан тар-мар итүне төгәлләде.

Гаять зур фактик материалны өйрәнеп, В. И. Ленин бик әһәмиятле нәтиҗәләр ясады. Россия капиталистик илгә әверелде; капитализм белән крепостнойлык калдыклары арасындагы каршылыклар һаман кискенләшә бара; капитализм үсеше самодержавие строеның нигезләрен какшата; бу стройны бетерү өчен илдә объектив шартлар өлгереп килә; җәмгыятьтә революция өчен көчләр формалаша; революциядә хәлиткеч роль эшчеләр сыйныфы өлешенә төшә; тарихи хәрәкәттә пролетариатның көче аның бөтен халык массасындагы өлешенә караганда чагыштыргысыз зуррак; эшчеләр сыйныфының союзнигы булып крестьяннар тора; аларның революционлыгының тирән экономик тамырлары бар. Россиядәге экономик үсешкә һәм сыйныфлар арасындагы мөнәсәбәтләргә ленинчыл анализ нигезендә соңыннан марксистик партиянең программасы һәм тактикасы эшләнде.

Рус марксистлары В. И. Ленин идеяләрен эшчеләр хәрәкәте практикасына керттеләр. В. И. Ленин Петербург марксистлары алдына эшчеләр массасы арасында политик агитациягә күчү бурычын куйды. 1894 елның декабренда Семянников заводы (хәзер В. И. Ленин исемендәге завод) эшчеләренең чуалышы уңае белән В. И. Ленин, шушы завод эшчесе И. В. Бабушкин катнашында, эшчеләргә мөрәҗәгать яза, бу мөрәҗәгать берничә данәдә таратыла. Социал-демократлар шулай ук Яңа портта, Торнтон (хәзер Э. Тельман исемендә) фабрикасында, Путилов (хәзерге Киров) заводында һәм башка күп кенә предприятиеләрдә булган стачкаларда катнаштылар. Экономик таләпләрне политик таләпләр белән бергә кушкан листовкалар эшчеләрдә моңа кадәр күрелмәгән зур рухлану тудырдылар, аларның революцион аңын күтәрделәр. Марксистлар эшчеләр массасын политик тәрбияләү һәм оештыру эшләре белән даими һәм системалы рәвештә шөгыльләнә башладылар. Шул рәвешчә, Ленин җитәкчелегендә, алдынгы эшчеләрдән торган кечкенә түгәрәкләрдә пропаганда алып барудан эшчеләр сыйныфының киң массалары арасында агитация алып баруга *борылыш* ясалды.

Массалар арасында эш җәелдерү теләге белән Петербург-

тагы марксистик түгәрәкләр В. И. Ленин инициативасы буенча легаль булмаган бердәм социал-демократик оешмага берләшеп, 1895 ел ахырында оешмага «Эшчеләр сыйныфын азат итү өчен көрәш союзы» дигән исем бирелде. «Союз» централизм, каты дисциплина һәм массалар белән тыгыз элемтә принципларына корылган иде. Оешманың үзәгендә 15—17 кеше булып, алар шәһәрдә булган өч район арасында бүленгәннәр иде. «Союзның» нигезе завод һәм фабрикалардагы эшчеләр түгәрәкләре булды. «Союзга» В. И. Ленин юлбашчылыгындагы үзәк группа җитәкчелек итә, шул ук вакытта Ленин «Союзның» бөтен басмаларының редакторы була. «Көрәш союзы» составында А. А. Ванеев, П. К. Запорожец, Г. М. Кржижановский, Н. К. Крупская, Ю. О. Мартов, А. Н. Потресов, С. И. Радченко, В. В. Старков һәм башкалар була.

«Көрәш союзының» эше нәтиҗәсендә куркуга төшкән патша хөкүмәте аңа каты удар ясады. 1895 елның 9 декабрена каршы төндә «Союзның» башында В. И. Ленин торган җитәкчелеген һәм кырыкка якын актив работникларын кулга алдылар. 1896 елда полиция тагын күп тапкырлар һөҗүмнәр ясап, «Союздан» яңадан-яңа көрәшчеләрне тартып алды. В. И. Ленин елдан артык вакытын төрмәдә үткәрде. Ләкин анда да ул үзенең революцион эшен туктатмады, «Көрәш союзына» булышуын дәвам иттерде: листовкалар язды, партия программасы проектын төзеде. 1897 елда В. И. Ленинны ерак Себергә сөргенгә җибәрделәр. «Союзның» күп кенә актив эшлеклеләре дә шулай ук сөргенгә җибәрелде. Бу югалтулар ничаклы гына авыр булса да, патша опричникларының ударлары «Союзны» бетерә алмады: эшчеләр хәрәкәтендә аның тамырлары бик тирән иде.

1896 ел «Көрәш союзына» зур җиңү китерде. Җәй көне Петербургның 30 меңнән артык эшчесе забастовка ясады. Екатерингоф мануфактурасы («Тигезлек» фабрикасы) эшчеләренең забастовкасы үсеп, башкала тукучыларының гомуми стачкасына әверелде. Төп ядросы кулга алынган булса да, «Союз» стачкага җитәкчелек итте. Бер ай эчендә 13 листовка чыгарылды. Патша хөкүмәте, меңнән артык эшчене кулга алып, каты репрессияләр белән стачканы сындырырга гына түгел, бәлки, хөкүмәт өчен «фабрикантлар эше дә, шулай ук эшчеләр эше дә бер үк дәрәҗәдә якын», дигән ялган ышандырулар белән хәрәкәтне идея ягыннан да таркатырга маташты. Бу маневр шунда ук «Союз» тарафыннан листовкада фаш ителде. Стачка турында хәбәр бөтен илгә һәм ил чигеннән еракка таралды. Стачка көрәшенең киң колач алуыннан курыккан патша хөкүмәте 1897 елда закон чыгарып, эш көнен унбер ярым сәгать белән чикләргә мәҗбүр булды.

Петербургта 1895—1896 еллардагы стачкалар, бигрәк тә 1896 елгы стачка, Россия тарихында яңа полоса — халык революциясен хәзерләү полосасын ачты. Беренче тапкыр буларак, эшчеләр массасы көрәшкә *социал-демократик* оешма *җитәкчелегендә* күтәрелде.

Пролетариатның чыгышы революцион көрәштә яңа шартлар тудырды. XIX гасырда Россиядәге революцион хәрәкәттә, диде соңрак В. И. Ленин, хәрәкәткә кайсы иҗтимагый сыйныфның юнәлеш бирүенә карап, өч чор бик ачык күренә. Крепостной эпохада, декабристлар чыгышыннан алып крепостное право бетерелгәнгә чаклы, революцион хәрәкәттә катнашучыларның күпчелеге дворян-революционерлар булды. 1861 елдан 90 нчы ел урталарына чаклы хәрәкәтнең төп эшлеклесе разночин демократик интеллигенция була. Капитализмның үсүе, эшчеләр хәрәкәтенең үсүе, марксистларның эшчәнлеге борылыш хәзерләде. Чама белән 1895 елдан башлап революцион хәрәкәтнең өченче чоры — пролетариат чоры башлана. Эшчеләр сыйныфы җитди политик көч булып, куәтле революцион фактор булып чыгыш ясады. Социал-демократик эшчеләр хәрәкәте массовый төс алу белән Россиянең политик тормышында бик әһәмиятле мәсьәлә булып крестьяннарны кем үз артыннан ияртеп барыр — эшчеләр сыйныфымы, әллә либераль буржуазияме, дигән мәсьәлә килеп басты.

«Көрәш союзы» партияне төзүче алдынгы пролетарийлар группасын тәрбияләде, алар массалар арасында армый-талмый эш алып бардылар. «Союзның» актив эшлеклеләре зур заводларның эшчеләре иде: Обухов (хәзерге «Большевик») заводыннан — В. А. Шелгунов, Семянников заводыннан — И. В. Бабушкин, Путилов заводыннан — Н. Г. Полетаев (соңыннан III Дәүләт думасы депутаты), М. И. Калинин һәм башкалар.

В. И. Ленин җитәкчелегендә Петербург «Эшчеләр сыйныфын азат итү өчен көрәш союзы» Россиядә беренче булып социализмны эшчеләр хәрәкәте белән *кушуны* тормышка ашыра башлады, эшчеләрнең экономик таләпләр өчен көрәшен царизмга һәм капиталистик эксплуатациягә каршы политик көрәш белән бәйләде. «Союз», В. И. Ленин язганча, эшчеләр хәрәкәтенә таянучы һәм пролетариатның сыйнфый көрәшенә җитәкчелек итүче революцион партиянең *беренче* җитди *яралгысы* булды.

Петербург «Көрәш союзы» Россиядә социал-демократик хәрәкәтнең үсүенә гаять зур йогынты ясады. Аның үрнәгендә башка шәһәрләрдә дә союзлар төзелә башлады. Мәскәүдә «Эшчеләр союзы» оештырылды. Тулада, Иваново-Вознесенскида (Ивановода), Ярославльдә, Костромада, Владимирда, Ростов-Донда һәм башка шәһәрләрдә социал-демократик группалар төзелде. Украинада һәм Закавказьеда социал-демократик оешмалар төзелде. Аларның күбесе «Көрәш союзы» исемен алды. Алар стачка көрәше оештыруны үзләренең төп бурычларыннан берсе итеп карадылар һәм һәрбер стачканы пролетариатның сыйнфый көрәш мәктәбенә әверелдерергә омтылдылар. Социал-демократик оешмаларның стачкаларда актив катнашу традициясе әнә шулай туды. Социал-демократлар эшчеләр белән бер тормышта яши башладылар.

Социал-демократик хәрәкәт көнбатыштагы милли районнар-

да да үсә. 1893 елда Польша социал-демократиясенә нигез салына. 1897 елда «Россия һәм Польшадагы еврей эшчеләренең гомуми союзы» (Бунд) төзелә. 90 нчы елларның икенче яртысында Латвиядә беренче социал-демократик оешмалар килеп чыга.

Түгәрәкләрдә пропаганда алып барудан эшчеләр сыйныфы массалары арасында агитациягә күчү оешмалар эчендә көрәшсез генә булмады. Берәүләр пропаганда һәм оештыруның искергән түгәрәк формаларына ябышып яттылар. Икенче берәүләр агитациягә күчү ягында булдылар, ләкин шул ук вакытта алар пролетариатның политик бурычлары турында оныттылар һәм экономик агитация белән генә чикләнергә, эшчеләрнең экономик ихтыяҗларын канәгатьләндерү өчен кассалар һәм башка шундый оешмалар төзергә, ә политик көрәшне либераллар кулына бирергә тәкъдим иттеләр.

Шулай итеп, Россиядә социал-демократик хәрәкәтнең таңында ук, пролетариатның политик оешмасын түгел, бәлки тар профессиональ оешмасын төзүгә, эшчеләр хәрәкәтен мөстәкыйль политик характердан мәхрүм итүгә юнәлдерелгән куркыныч тенденция туды. Мондый караш тарафдарларын «экономистлар» дип атадылар. Алар Россиядәге «легаль марксистлар» идеяләренә һәм Көнбатыштагы реформистлар идеяләренә таяндылар һәм практикада эшчеләр хәрәкәтен либераль буржуазиягә буйсындырырга маташтылар.

В. И. Ленин һәм аның тарафдарлары Россия эшчеләр хәрәкәтендә оппортунизмның бу тәүге күренешләренә каршы каты көрәш алып бардылар. Пролетариатның мөстәкыйль партиясе кирәклек турында Маркс чыгарган нәтиҗәне Ленин халыкара эшчеләр хәрәкәтенең ныклы казанышы итеп исәпләде. В. И. Ленин Россиядә партия төзү эшен башлады, аның мөстәкыйльлегенә булган кечкенә генә һөҗүмнәргә каршы да килешмәүчән көрәш алып барды. Булачак большевиклар партиясе кадрларын туплау өчен, большевизмның тууы өчен бу көрәшнең әһәмияте бик зур булды. Бу көрәшнең тарихи мәгънәсен нәкъ әнә шулай бәяләп, В. И. Ленин соңрак болай дип язды: «Большевиклар «казус» түгел, алар 1894—1914 еллардагы оппортунизмга каршы көрәштән *үсеп чыктылар!!*» (Ленинский сборник, XIV, 317 бит).

В. И. Ленинның 90 нчы еллардагы эшчәнлеге, ул күтәреп чыккан идеяләр, марксизм теориясен бозуларга каршы аның килешмәүчән көрәш алып баруы, партия кадрларын һәм эшчеләр массасын революцион рухта тәрбияләве — болар *марксизм үсешендә* яңа, *ленинчыл этапка* нигез салдылар.

Социал-демократик хәрәкәт сизелерлек уңышларга ирешгте. Революцион марксистлар алдына социал-демократик оешмаларны партиягә берләштерү бурычы килеп басты. Шундый берләштерүне идея ягыннан Ленинның «Көрәш союзы» хәзерләгән иде. Съезд чакыру буенча практик адымнар да ясалды. «Союз»

члены Н. К. Крупская шушы максат белән башка шәһәрләрдәге социал-демократлар белән сөйләшүләр алып барды. Ул чакта сөргендә булган В. И. Ленин «Социал-демократларның бурычлары» дигән брошюра язып, анда Петербург «Көрәш союзы» тәҗрибәсендә эшчеләр партиясенең марксистик платформасын нигезләде.

Россиядәге җирле социал-демократик оешмаларның I съезды 1898 елның 1—3 мартында Минскида яшерен рәвештә үткәрелде. Анда Петербург, Мәскәү, Киев һәм Екатеринослав «Көрәш союзларыннан», Бундтан һәм Киевтагы «Рабочая газета» группасыннан барысы 9 кеше катнашты. Съезд Россия социал-демократик эшчеләр партиясен (РСДРП) төзү турында карар кабул итте һәм өч кешедән Үзәк Комитет сайлады. «Россия» партиясе дигән исем иң башта ук аның Россиядәге барлык халыкларның алдынгы эшчеләрен берләштергәнлеген басым ясап күрсәтә иде. Ленин съездның бу тарихи хезмәтен аеруча билгеләп үтте: «Партия 1898 елда «Россия» партиясе, ягъни Россиядәге барлык милләтләр пролетариаты партиясе булып дөньяга килде» (Әсәрләр, 19 т., 239 бит). Съезд исеменнән манифест чыгарылды. Манифест болай дип белдерде:

«Рус пролетариаты, капитализмга һәм буржуазиягә каршы көрәшен тагын да зуррак энергия белән социализмның җиңүенә кадәр дәвам иттерү өчен, үз өстеннән самодержавиенең коллык камытын алып ташлар» («КПСС съездлар, конференцияләр һәм ҮК пленумнары резолюцияләрендә һәм карарларында», I кисәк, Таткнигоиздат, 1956, 13 бит).

Манифестта пролетариатның политик власть яулап алуы, эшчеләр сыйныфының җитәкче роле, царизмга һәм капитализмга каршы көрәштә эшчеләр сыйныфының союзниклары турындагы төп идеяләр җитәрлек дәрәҗәдә ачык итеп үткәрелмәгән иде. Ләкин манифест, партиянең максатын ачыктан-ачык белдергән документ буларак, зур роль уйнады. В. И. Ленин аңа кушылды.

Съезд партиянең төзелүен игълан итте, ә моның политик яктан һәм революцион пропаганда ягыннан әһәмияте бик зур булды. Партия төзелү турындагы белдерүне социал-демократлар һәр җирдә гаять зур шатлык белән каршы алдылар. Съезд булган дигән хәбәр подпольедагы авыр революцион эш шартларында партия кадрларын дәртләндерде, аларның күңелен күтәрде, алар өчен киң перспектива ачты. Урыннардагы социал-демократик оешмалар РСДРП комитетлары дип йөртелә башлады. Россия социал-демократик эшчеләр партиясе эшчеләр массасы арасында һаман билгелерәк һәм популяррак була барды.

Ләкин фактта партия төзелмәгән иде әле. Социал-демократик оешмаларның бердәм Программасы, Уставы һәм тактикасы юк иде, бер үзәктән җитәкчелек итү, идея һәм оешу бердәмлеге юк иде. I съездан соң озак та үтмәде, патша полициясе ҮКның ике членын һәм күп кенә күренекле социал-демократларны кул-

га алды. Идея аумакайлыгы көчәйде, оппортунистик элементларның йогынтысы артты. Революцион марксистларның В. И. Ленин җитәкчелегендәге ныклы үзәге сөргендә булу сизелә иде.

Россиядә марксистик партия авыр шартларда туды.

## 2. Ленинның марксистик партия төзү планы. Ленин «Искра»сының партия төзү өчен көрәше

Эшчеләр партиясен төзүнең кирәклеге көннән-көн ачыграк беленә барды. XX гасыр башына инде патша Россиясендә революция кабыну өчен янучан материал җитәрлек тупланган иде.

1900—1903 елларда бөтендөнья экономик кризисы булды. Россия аны аеруча кискен һәм авыр кичерде. Аның ударларыннан вак һәм уртача предприятиеләр һәлак булды. Өч меңгә якын фабрика һәм завод ябылды. Промышленностьның туплануы көчәйде, капиталистларның монополистик берләшмәләре тиз үсеп, тау, металлургия, машиналар төзү промышленностенда һәм промышленностьның башка әһәмиятле тармакларында үзләренең хакимлеген урнаштырдылар. Россиядә капитализм империалистик капитализмга әверелә барды.

Кризис илдә хәлне тагын да кискенләштерде. Эшсезлек үсте. Эшсезләр меңәрләп-меңәрләп «өйләренә» — иген уңмаудан һәм ачлыктан интегүче авылларга кайталар иде. Эшчеләр көрәшнең яңа формаларына — экономик стачкалардан политик стачкаларга һәм демонстрацияләргә күчә башладылар. 1901 елның феврань — мартында Петербургта, Мәскәүдә, Харьковта, Киевта һәм башка зур шәһәрләрдә РСДРП комитетларының чакыруы буенча меңнәрчә кешеләр «Бетсен самодержавие!» дигән лозунг белән урамнарга чыктылар. Күп кенә шәһәрләрдә Беренче май демонстрацияләре һәм стачкалары булды. Обухов заводы эшчеләренең стачкасы полиция һәм гаскәр белән бәрелешкә кадәр барып җитте. Эшчеләр бик нык каршылык күрсәттеләр, ләкин көчләр артык тигезсез иде, һәм патша властьлары обуховчыларны рәхимсез җәзаладылар. Героик «Обухов оборонасы» пролетариатның сугышчан рухын күтәрде.

1902 ел эшчеләр хәрәкәтенең тагын да ныграк күтәрелү елы булды. Петербургта, Мәскәүдә, Киевта, Бакуда, Батумда (Батуми), Нижний Новгородта, Сормовода, Одессада, Саратовта, Тифлиста (Тбилиси) һәм башка шәһәрләрдә стачкалар һәм демонстрацияләр булды. Ростов-Дон стачка-демонстрациясенең әһәмияте аеруча зур булды. Стачкага РСДРП комитеты җитәкчелек итте. Берничә көн буе күп меңнәрчә эшчеләр катнашкан митинглар булып торды; митингларда эшчеләр социал-демократларның речьләрен йотлыгып тыңладылар. Урам җыелышларын һәм митингларын тыярга полициянең көче җитмәде һәм эшчеләрне ул гаскәр китертеп кенә җиңә алды.

1903 елда эшчеләр хәрәкәте дулкыны тагын да югарырак күтәрелде. Күп шәһәрләрдә Беренче май стачкалары һәм демонстрацияләре булды. 1903 елның җәендә РСДРП комитетлары җитәкчелегендә илнең көньягында — Закавказьеда (Баку, Тифлис, Батум, Чиатура, Закавказье тимер юлы) һәм Украинада (Одесса, Киев, Екатеринослав, Николаев, Елисаветград) гомуми политик стачкалар булып үтте. Бу стачкаларда 200 меңнән артык эшче катнашты. Россия пролетариаты патша властена каршы революцион көрәшкә күтәрелеп килә иде.

Эшчеләр хәрәкәте үсүеннән коты алынган царизм аны төрле чаралар белән туктатырга азапланды. Пролетариатның революцион чыгышларына патша хөкүмәте һаман ешрак пуля һәм камчы белән, төрмә һәм сөрген белән җавап кайтара башлады. Полиция властьлары Златоуст эшчеләреннән аеруча каты үч алдылар: 1903 елның мартында анда күп эшчеләрне ерткычларча атып үтерделәр. Бер үк вакытта царизм эшчеләрне революцион көрәштән читкә тартырга маташты. Патша охранкасы үзенең агентлары ярдәмендә кайбер шәһәрләрдә махсус оешмалар төзеде; бу оешмаларда эшчеләрне, патша хөкүмәте үзе эшчеләргә экономик таләпләрен канәгатьләндерүдә ярдәм итәргә әзер тора, тик эшчеләр политикага гына катнашмасыннар, дип ышандырырга тырыштылар. Эшчеләрне болай алдау тактикасы «полиция социализмы» яки, аның инициаторы булган жандарм полковнигы Зубатов фамилиясе белән, зубатовчылык исемен алды. Ләкин эшчеләр сыйныфының үсә баручы революцион хәрәкәте бу полиция оешмаларын үз юлыннан себереп ташлады.

Пролетариатның революцион көрәше йогынтысында бүтән сыйныфлар һәм социаль катлаулар да хәрәкәткә килде. Коточкыч мохтаҗлык аркасында ярсыган крестьяннар көрәшкә күтәрелде. Бу көрәш 1902 елда Полтава, Харьков, Саратов губерналарында бик көчле булып, анда крестьяннар алпавыт имениеләрен яндыра, алпавыт җирләрен тартып ала, полицейскийларга һәм гаскәрләргә каршылык күрсәтә башладылар. Студентлар хәрәкәте җәелде. Полициянең ерткычлыкларына җавап итеп, студентлар 1901/02 елның кышында күп кенә шәһәрләрдә стачкалар оештырдылар.

Либераль буржуазия дә кыймылдый башлады. Ләкин экономик яктан царизм белән бәйләнгән һәм массаларның хәрәкәтеннән куркучы либераль буржуазия азмы-күпме кискен чыгышлар ясарга сәләтсез иде. Либераллар вак-төяк реформалар үткәрү турында патшага үтенечләр җибәрү белән чикләнделәр.

Революциянең якынаеп килүе һәр җирдә сизелә иде. «Давыл көчлерәк булсын!» — Горькийның «Давыл хәбәрчесе турында җыр»ының бу ялкынлы чакыруы ул чактагы революцион настроениеләрне бик шәп чагылдырды. Пролетариатка аны тулы хәзерлек белән, хезмәт ияләренең көрәшенә җитәкчелек итәргә сәләтле сугышчан марксистик партиясе булган хәлдә каршыларга кирәк иде.

XIX гасыр азагында социал-демократик хәрәкәт шактый нык үсте. Петербургта, Мәскәүдә, Тулада, Тверьдә (Калинин), Иваново-Вознесенскида, Ярославльдә, Костромада, Нижний Новгородта, Саратовта, Киевта, Екатеринославта, Одессада, Харьковта, Николаевта, Бакуда, Тифлиста, Батумда, Гомельдә, Витебскида, Уфада һәм башка шәһәрләрдә, Донбасста һәм Себердә комитетлар һәм группалар бар иде. XX гасыр башында өлкә оешмалары яралгылары да: Кавказ, Кырым, Төньяк, Себер комитетлары союзлары һәм Донбасста тау-завод эшчеләре союзы барлыкка килде.

Ләкин бу оешмалар үзара бәйләнмәгән иде. Комитетларның төпле эш планнары юк иде, алар урыннардагы тар практик эш белән чикләнәләр, үз алларына бөтен Россия күләмендә киң политик бурычлар куймыйлар иде. Конспирациянең начар булуы һәм кустарьчылык нәтиҗәсендә полиция еш кына социал-демократик оешмаларны тар-мар итте. Шуның аркасында эштә дәвамчанлык булмый иде. Социал-демократлар арасындагы идея буталчыклыгы оешу таркаулыгын көчәйтте: эшчеләр хәрәкәтенең бурычларын, ул бурычларны хәл итү юлларын һәм чараларын аңлауда бердәмлек юк иде. Социал-демократик оешмалар массаларның стихияле күтәрелешеннән ачыктан-ачык артта калдылар. Россия социал-демократиясе таркаулык һәм аумакайлык чорын кичерде. Оешу таркаулыгы һәм идея чуарлыгы шулчаклы зур иде ки, үзәкләшкән бердәм партия төзү чиктән тыш кыен булды.

Аеруча куркынычлысы «экономистлар» булды. Аларның үз матбугат органнары: Россиядә «Рабочая мысль» газетасы һәм чит илдә «Рабочее дело» журналы бар иде. Алар эшчеләрне экономик таләпләр: эш хакын күтәрү, эш көнен кыскарту һ. б. ш. таләпләр белән генә чикләнергә чакырдылар. «Экономистлар» болай дип белдерделәр: «Экономик хәлне яхшырту өчен көрәшү, көндәлек интереслар җирлегендә капитал белән көрәшү һәм шушы көрәшнең чарасы сыйфатында стачкалар — эшчеләр хәрәкәтенең девизы әнә шул». Кайбер «экономистлар» бу оппортунистик идеяне пәрдәләнгәнрәк формада яклап, «стадияләр теориясен» пропагандаладылар. Бу «теория» буенча эшчеләр сыйныфы үзенең экономик көрәшендә башта стачкалар ирегенталәбен куя, аннары союзлар ирегенталәбенә күчә һәм, ниһаять, саклык белән генә, тулаем политик ирек турындагы фикергә килә.

«Экономистларның» карашлары «Кредо» (ышану символы) дип аталган документта аеруча ачык гәүдәләнде. «Кредо»ның авторлары Кускова һәм Прокопович булып, алар соңыннан кадет, ә совет заманында акгвардияче булып киттеләр. «Эшчеләргә — экономик көрәш, ә либералларга — политик көрәш», — диделәр алар. «Экономистлар» пролетариатның мөстәкыйль политик ролен инкарь иттеләр, эшчеләр сыйныфының мөстәкыйль политик партиясенең кирәклеген инкарь иттеләр. Мондый оппор-

тунистик идеяләрнең таралуы пролетариатны буржуазиянең политик иярчене итү куркынычын тудыра иде.

XIX гасыр азагында социал-демократик комитетларда «экономистлар» өстенлек итәләр иде. Һәрбер капиталистик илдә оппортунизмның килеп чыгуы нинди сәбәпләргә бәйле булса, Россиядә «экономизмның» килеп чыгуы да шундый ук сәбәпләргә бәйле, ягъни эшчеләр хәрәкәтенә буржуаз йогынты үтеп керүгә, пролетариатның составы төрле-төрле булуга бәйле иде. Россиядә оппортунизмның таралуына халык составында вак буржуазиянең күпчелек булуы да йогынты ясады. Моның өстенә, марксистик кадрларның шактый өлеше төрмәләрдә һәм сөргеннәрдә булу да «экономизмның» көчәюенә китерде, ә марксизмның народниклыкны җиңүе йогынтысында социал-демократик оешмаларга интеллигенция арасыннан килеп тулган яшьләрнең җитәрлек дәрәҗәдә марксистик чыныгуы һәм политик тәҗрибәсе юк иде.

«Экономизм» халыкара оппортунизмның Россиягә хас бер төре иде. 90 нчы елларда Көнбатыш Европа эшчеләр хәрәкәтендә марксизм инде җитәкче көч булды, шуңа күрә марксизмның дошманнары башка төскә буяна башладылар. Алар Марксны «тәнкыйтьләү иреге» лозунгысы белән чыктылар, аның тәгълиматын яңадан карауны (аңа ревизия ясауны) таләп иттеләр. Ревизионистлар социализмның зарурлыгын һәм котылгысызлыгын фәнни рәвештә нигезләү мөмкинлеген инкарь иттеләр һәм эшчеләр хәрәкәтенең «азакккы максаты», ягъни коммунизм төшенчәсенең үзен яраксыз дип игълан иттеләр. Алар массаларның хәерчелеге үсүен һәм капиталистик каршылыкларның кискенләшүен инкарь иттеләр. Алар марксизмның төп положениеләреннән — сыйнфый көрәш теориясеннән, социалистик революциядән, пролетариат диктатурасыннан ваз кичүне таләп иттеләр. Ревизионизмның башлыгы немец социал-демократы Бернштейн болай дип белдерде: «Азаккы максат — берни түгел, хәрәкәт — бөтенесе», ягъни оппортунистлар өчен төп нәрсә хакимлек итүче эксплуататор сыйныфлардан реформалар алу, капитализмның нигезләренә кагылмыйча, эшчеләр өчен вак-төяк яхшыртуларга ирешү иде. Оппортунистлар социал-демократияне социаль революция партиясеннән социаль реформалар партиясенә әверелдерергә омтылдылар. Россиядә «экономистлар» пролетариатның төп интересларына хыянәт итүче шундый реформистлар булдылар.

В. И. Ленин «экономистларга» кискен рәвештә каршы чыкты. «Кредо»га җавап итеп, ул 1899 елда «Россия социал-демократларының протестын» яза, бу «Протест» Себердә сөргендә булган унҗиде марксист катнашкан җыелышта раслана. Революцион марксистлар үзләренең программ белдерүләрендә «экономизмның» бөтен идеяләр даирәсенә каршы килешмәүчән сугыш игълан итәргә чакырдылар. «Протест» социал-демократик оешмаларда киң таратылды һәм Россиядә марксистик партия

төзүдә гаять зур роль уйнады. Күп кенә социал-демократик оешмаларда «экономистларга» каршы көрәш башланды. Чит илдә «экономистларга» каршы Плеханов чыкты.

Бөтен революцион социал-демократик көчләрне кустарьчылык, идея аумакайлыгы, «экономизм» кебек явызлыкка каршы көрәшкә берләштерергә кирәк иде. Сөргендә вакытта ук инде В. И. Ленин, марксистик партия төзүдә бөтен Россия күләмендәге политик газета хәлиткеч роль уйнарга тиеш, дигән нәтиҗәгә килгән иде. Сөрген срогы бетү белән, 1900 елда В. И. Ленин газета оештыру эшенә ныклап керешә. Ул байтак кына шәһәрләрне йөреп чыга, күп социал-демократлар белән сөйләшүләр алып бара, булачак газета тарафдарларын тарта һәм оештыра. Россиядә җирлек әзерләгәннән соң, В. И. Ленин газетаны бастырып чыгару эшен җайга салу өчен чит илгә китә. «Искра» әнә шундый газета — революцион марксистларның легаль булмаган беренче гомумрус политик газетасы булды. Аның редакциясенә Россиядәге социал-демократик оешмалар вәкилләре: Ленин, Мартов, Потресов һәм «Хезмәтне азат итү» группасы членнары: Плеханов, Аксельрод һәм Засулич керде. «Искра»ның чын рухландыручысы, оештыручысы һәм җитәкчесе В. И. Ленин булды.

1900 елның 11 декабрендә чит илдә «Искра»ның беренче номеры чыкты. Аңа эпиграф итеп декабристларның Пушкинга биргән җавабыннан «Очкыннан ялкын кабыныр!» дигән сүзләр алынды. Рус марксистлары Маркс тарафыннан игълан ителгән «Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!» дигән бөек лозунг җирлегендә нык тордылар һәм үзләрен халыкара эшчеләр хәрәкәте отрядларының берсе итеп карадылар. Шуның белән бергә, алар, Россиянең эшчеләр сыйныфы моннан элекке революцион буыннарның эшен дәвам иттерүче булып чыгыш ясый, дип туп-туры әйттеләр һәм, Россиядә революцион көрәш тарихы тарафыннан куелган бурычны нәкъ менә пролетариат хәл итәчәк, дип тирән ышаныч белдерделәр.

«Искра»ның беренче номерында В. И. Ленин язган: «Хәрәкәтебезнең иң әһәмиятле бурычлары» дигән баш мәкаләдә газетаның төп бурычы Россиядә марксистик партия төзүдән гыйбарәт дип билгеләнде. Шундый партиядән башка, дип күрсәтте В. И. Ленин, пролетариат аңлы сыйнфый көрәш дәрәҗәсенә күтәрелә алмый, эшчеләр хәрәкәте көчсез була һәм эшчеләр сыйныфы үз өстенә төшкән бөек тарихи миссияне: үзен һәм Россиядәге барлык хезмәт ияләрен политик һәм экономик коллыктан азат итү миссиясен бервакытта да үти алмаячак.

«Безнең алдыбызда, — дип язды В. И. Ленин, — дошманның бик көчле крепосте тора, аннан безгә иң яхшы көрәшчеләребезне алып китә торган ядрәләр һәм пулялар яудыралар. Без бу крепостьны алырга тиешбез, һәм, әгәр уянып килә торган пролетариатның бөтен көчен рус революционерларының барлык көчләре белән бер партиягә берләштерсәк,

Россиядә булган җанлы һәм вөҗданлы кешеләр бөтенесе шул партиягә тартылса, без ул крепостьны алырбыз» (Әсәрләр, 4 т., 374 бит).

«Искра» үзенең бөтен көчен партия төзүгә багышлады да. Ул вакыттагы шартларда партия төзүгә ничек ирешергә мөмкин иде соң? Бу сорауга В. И. Ленин 1901 елның маенда «Искра»да басылган «Нәрсәдән башларга?» дигән мәкаләсендә җавап бирде. Бу мәкаләдә В. И. Ленинның марксистик партияне төзү турындагы атаклы планы алга сөрелгән. Төп нәрсә шунда, дип язды В. И. Ленин, киң массалар көрәшкә ыргылалар, ә революционерларның җитәкчеләр һәм оештыручылар штабы юк. Һәм «нәрсәдән башларга?» дигән сорауга ул: бөтен Россия күләмендәге политик газета булдырудан башларга, дип җавап бирде. Шундый газета эшчеләр хәрәкәте эчендәге дошманнарны идея ягыннан тар-мар итүне хәзерләр һәм революцион теориянең сафлыгын саклар. Бу газета партиянең программ максатларын һәм тактик бурычларын, аның практик эшчәнлек ысулларын аңлауда бердәм карашка килергә ярдәм итәр. Газета урыннардагы комитетларны һәм группаларны бердәм партиягә организацион яктан берләштерүдә дә куәтле корал булачак. Бөтен партия эше булган газета тирәсендә агентлар челтәре барлыкка килер, алар газетаны материаллар белән тәэмин итәргә, аны таратырга һәм эшчеләр белән бәйләргә тиеш булырлар. Газета тарафдарлары оешмасы — булачак партиянең үзәге, нигезе булыр.

«Искра»ның эшчәнлеге җәмгыятьнең киң даирәләрендә самодержавиегә карата ачу кабарган шартларда башланды. Социал-демократик хәрәкәттә күп төрле группалар булып, аларның һәркайсы үзе тәкъдим итә торган юлны бердәнбер дөрес юл дип белдерде. Бу хәрәкәттә вак буржуаз интеллигентлар да катнашты, аларга, асылда, пролетариатның социалистик максатлары бөтенләй чит иде, ләкин алар билгеле бер вакытка кадәр эшчеләр сыйныфының юлаучылары булдылар, чөнки сүз царизмга каршы көрәш турында бара иде. Барлык революцион марксистик көчләрне туплаРга, ә моның өчен һәртөрле юлаучылардан, оппортунистик элементлардан аерылырга, үз позициянне анык итеп билгеләргә кирәк иде. Шуңа күрә «Искра» болай дип белдерде:

> «Берләшкәнгә кадәр һәм берләшү өчен, без башта кискен рәвештә һәм әлбәттә аерылышырга тиешбез» (В. И. Ленин, Әсәрләр, 4 т., 356 бит).

Беренче чиратта марксистик партия төзү юлында төп тоткарлык булган «экономистлар» белән чикләрне аерырга кирәк иде. «Искра» аларга каршы кискен һөҗүм җәеп җибәрде.

Революцион марксистик партия өчен көрәштә В. И. Ленинның 1902 елның мартында чыккан «Нәрсә эшләргә?» китабы күренекле роль уйнады.

В. И. Ленинның бөтен китабы буенча үтә торган төп положе-

ние *эшчеләр хәрәкәтенең революционлаштыручы, җитәкче һәм оештыручы көче булган партия* турындагы идеядән гыйбарәт.

В. И. Ленин «экономизмның» марксизмга иң явыз карикатура булуын күрсәтте. «Экономистлар» болай диделәр: әгәр тарихта бөтенесе дә үзгәрешсез законнар буенча эшләнә икән, димәк, иҗтимагый үсештә аңлы элементларның роле юк диярлек аз. Алай гына да түгел, һәртөрле аңлы, планлы эшчәнлек кирәксез, хәтта зарарлы, чөнки ул тарихның объектив барышы өстеннән ниндидер көчләү була. Шуңа күрә, дип белдерделәр «экономистлар», партия эшчеләрнең стихияле хәрәкәтенә аңлы рәвешгә юнәлеш бирергә тиеш түгел, бәлки пролетариатның акрынлап социализмга килгәнен пассив рәвештә көтеп торырга тиеш.

Ләкин эшчеләр күз алдында теориянең, аңлылыкның дәрәҗәсен төшерә торган оппортунистик стихиялелек философиясе белән марксизмның һичбер уртаклыгы юк. Марксизм халыкның алдынгы эшлеклеләренең аңлылыгын, энергиясен һәм кыюлыгын инкарь итми генә түгел, бәлки, киресенчә, аңа гаять зур әһәмият бирә. Дөрес теория революцион көрәшнең куәтле коралы булып, ул хәзергене танып-белергә һәм киләчәкне алдан күрергә ярдәм итә, ул пролетариатның үз максатларына ирешүен җиңеләйтә һәм тизләтә. В. И. Ленин болай дип язды.

> «...*алдынгы көрәшче ролен алдынгы теория белән җитәкләнә торган партия генә үти ала*» (Ә с ә р л ә р, 5 т., 380 бит).

Марксизм әнә шундый алдынгы, революцион теория булып, революцион эш өчен ышанычлы кулланма булып тора.

Пролетариат политика һәм экономика өлкәсендә генә түгел, бәлки теория, идеология өлкәсендә дә буржуазиягә каршы көрәш алып бара. Эшчеләр сыйныфы өчен идеологик көрәшнең әһәмияте чиксез зур. Эш шунда ки, капиталистик җәмгыятьтә ике идеология — буржуаз һәм социалистик идеология бар. Эшчеләр сыйныфының иҗтимагый хәле аны социализмга тарта. Ләкин буржуазия, хаким сыйныф буларак, бөтен көче белән үз идеологиясен пролетариатка сеңдерергә омтыла. Бу мәсьәләдә буржуазиягә «экономистлар» ярдәм итәләр, алар эшчеләр сыйныфына социалистик аң кертү кирәклеген инкарь итәләр, социалистик идеология эшчеләрнең стихияле хәрәкәтеннән үзеннән-үзе килеп чыга, дип белдерәләр. Ләкин социалистик идеология, ягъни марксизм, фән үсеше процессында килеп чыга һәм эшчеләр хәрәкәтенә пролетариатның политик партиясе тарафыннан кертелә.

> «...эшчеләр хәрәкәтенең стихиялелеге алдында *һәртөрле* баш ию, — дип язды В. И. Ленин, — «аңлы элементның» ролен, социал-демократиянең ролен һәртөрле киметү, — *киметүче аны телиме яки юкмы, һич аңа карамастан, — эшчеләргә буржуаз идеология йогынтысын көчәйтү дигән сүз*» (Ә с ә р л ә р, 5 т., 393 бит).

Социалистик идеология белән буржуаз идеология арасында килешмәүчән көрәш бара. В. И. Ленин болай дип күрсәтте:

«... мәсьәлә *тик болай гына* тора: я буржуаз идеология, я социалистик идеология. Монда урталык юк... Шунлыктан, социалистик идеологияне *һәртөрле* киметү, бу идеологиядән *һәртөрле читкә китү* — буржуаз идеологияне көчәйтү була» (Әсәрләр, 5 т., 395 бит).

Димәк, пролетариатка үтеп керә торган буржуаз идеяләргә каршы өзлексез һәм кискен көрәш алып бару бик кирәк. Бу көрәшне марксистик партия алып бара, һәм аның бик әһәмиятле бурычы — пролетариатның идея мөстәкыйльлеген саклау, эшчеләр сыйныфында социалистик идеология тарату. Партия — *пролетариатның аңлы өлеше булып, эшчеләрнең стихияле хәрәкәтенә социалистик аң кертә.*

В. И. Ленин болай дип аңлатты: стихиялелек алдында баш ию эшчеләр сыйныфы партиясен пассив көчкә әйләндерә. Андый партия эшчеләр хәрәкәтенең койрыгында сөйрәлеп бара һәм бу хәрәкәтнең җитәкче штабына һич ошамый. Фактта пролетариат партиясез кала һәм шуның аркасында сыйнфый дошманнары алдында коралсызлана.

«Экономистлар» гомумән пролетариатның политик көрәше турында, бигрәк тә Россия эшчеләр сыйныфының политик бурычлары турында тирәнтен ялгыш, зарарлы карашлар тараттылар. Алар социал-демократиягә «эшчеләрнең хуҗаларга һәм хөкүмәткә каршы экономик көрәшен» оештыру белән генә шөгыльләнергә һәм шуның белән «экономик көрәшнең үзенә политик характер бирергә» киңәш иттеләр. Ләкин хуҗаларга һәм хөкүмәткә каршы экономик көрәш эшчеләр хәрәкәтен тик эшче көчен файдалырак шартларда сату мәсьәләләре белән генә чикли, хәлбуки, пролетариат эксплуататорлар строен тәмам бетерү һәм аны социализмга алыштыру белән кызыксына.

Социализм өчен уңышлы көрәш алып бару өчен пролетариатка югары сыйнфый политик аң кирәк. Пролетариатта мондый аңны марксистик партия тәрбияли, ул аны барлык сыйныфларны тормышның бөтен күренешләрендә күзәтергә һәм аларга дөрес бәя бирә белергә өйрәтә, теләсә кайсы сыйныфка кагыла торган барлык башбаштаклык һәм изү очракларына карата үз карашын белдерергә өйрәтә.

Россиянең эшчеләр сыйныфы, дип язды В. И. Ленин, демократия өчен алдынгы көрәшче, царизмга каршы бөтенхалык көрәшенең оештыручысы һәм җитәкчесе дәрәҗәсенә күтәрелергә тиеш. Моның өчен пролетариатка үз сыйныфының чын авангарды булырлык партия кирәк. Чыннан да авангард булу өчен партия самодержавиене һәрьяклап политик фаш итүне оештырырга һәм халыкның шушы иң явыз дошманына каршы булган барлык протест күренешләреннән файдаланырга, һәрбер гомумдемократик мәсьәләне хәл итү өчен көрәштә бөтенесеннән алда барырга, бу көрәштә пролетариатның интересларын һәм социалистик максатларын тайпылышсыз якларга тиеш.

эшчеләр сыйныфының үзен азат итү өчен көрәшендә аның *политик җитәкчесе* булган марксистик партиянең иң әһәмиятле бурычларыннан берсе әнә шул.

> «...социал-демократның идеалы, — диде В. И. Ленин, — тред-юнион секретаре түгел, бәлки *халык трибуны,* башбаштаклык һәм изүнең барлык һәм һәртөрле күренешләренә карата, алар кайда гына булмасын, нинди генә катлауга яки сыйныфка кагылмасын, үзенең сүзен әйтә белүче, бу күренешләрнең барысын да полиция көчләве һәм капиталистик эксплуатациянең бер картинасы итеп туплый белүче, үзенең социалистик карашларын һәм үзенең демократик таләпләрен *бөтен кеше алдында* әйтеп бирү өчен, пролетариатның азатлык көрәшенең дөньякүләм-тарихи әһәмиятен *бөтен кешегә* һәм һәркемгә аңлатып бирү өчен һәрбер вак-төяктән файдалана белүче кеше булырга тиеш...» (Әсәрләр, 5 т., 437 бит).

В. И. Ленинның, чын революционер — халык трибуны ул, дигән атаклы билгеләмәсен кулланып, партия үзенең членнарын тәрбияләде, алардан политик эшлеклеләр булуны таләп итте. Партия оешмалары массаларны оештырырга өйрәнделәр, аларга эшчеләр сыйныфының социалистик карашларын һәм демократик таләпләрен аңлаттылар.

«Экономистларның» стихиялелек алдында колларча баш июе пролетариатның оештыру бурычлары өлкәсенә дә бик зур зарар китерде. «Экономистлар» кустарьчылыкны াкладылар, тар профессиональ типтагы оешмалар төзергә омтылдылар. В. И. Ленин, ул чактагы социал-демократик оешмаларның эшчәнлеге күсәкләр белән коралланган крестьяннарның хәзерге заман гаскәренә каршы походын хәтерләтә, дип көенеп язды. Царизмга һәм капитализмга каршы сугышта җиңү өчен, эшчеләр сыйныфына үзенең көчләрен бик нык оештырырга кирәк иде.

> «...бирегез безгә революционерлар оешмасын — һәм без Россиянең астын өскә әйләндерербез!» — дип белдерде В. И. Ленин (шунда ук, 484 бит).

Россия эшчеләр сыйныфы, дип күрсәтте В. И. Ленин, үзенең тарихи бурычларын сугышчан, үзәкләшкән, массалар белән аерылгысыз бәйләнгән революцион марксистик партия булганда гына үти алачак. Мондый партия революцион эшчеләр хәрәкәтенең нык һәм тотрыклы булуын тәэмин итәчәк. Революциягә чын күңелдән бирелгән бу партия иң киң эшчеләр массасының ихлас ышанычын казаначак. Мондый партияне төзү өчен бөтенләе белән революцион эшкә бирелгән, моның өчен кирәкле сыйфатларны үзләрендә нык һәм системалы рәвештә тәрбияли торган профессиональ революционерлар кадрлары кирәк. Көрәш барышында сыналган, дәвамлы политик мәктәп үткән юлбашчыларның үзара көйләнгән коллективы әнә шулай оешыр, ә мондый юлбашчылардан башка «хәзерге

җәмгыятьтә бер сыйныфның да ныклы көрәш алып баруы мөмкин түгел» (Әсәрләр, 5 т., 478 бит).

Марксистик партия, дип язды В. И. Ленин, «социалистик эшчеләр хәрәкәтенең югары формасы» ул. Россиядә эшчеләр хәрәкәтенең үзенчәлеге шунда булды ки, биредә иң элек эшчеләр сыйныфының политик оешмасы барлыкка килде, ул чакта пролетариатның социал-демократиядән бүтән сыйнфый оешмалары юк иде. Ләкин В. И. Ленин эшчеләр хәрәкәтендә төрле оешмаларның килеп чыгачагын алдан күрде. Ул болай дип күрсәтте: эшчеләр сыйныфының партия оешмасы тирәсендә аның башка оешмалары — профессиональ, культура-мәгариф һәм башка шундый оешмалары булырга тиеш. Партия, *сыйнфый оешуның югары формасы* буларак, пролетариатның башка барлык оешмаларына җитәкчелек итәргә тиеш.

В. И. Ленин, Россия эшчеләр сыйныфының революцион марксистик партиясе алдында гаять зур тарихи бурычлар тора, дип күрсәтте. Ул, даһиларча алдан күреп, болай дип язды:

> «Тарих хәзер безнең алга якындагы бурыч итеп теләсә нинди бүтән ил пролетариатының барлык *якындагы* бурычларына караганда да *революционрак* бурыч куйды. Бу бурычны тормышка ашыру, Европа реакциясенең генә түгел, бәлки шулай ук (хәзер әйтә алабыз) Азия реакциясенең дә иң көчле терәген җимерү рус пролетариатын халыкара революцион пролетариатның авангарды итәр иде» (шунда ук, 383 бит).

В. И. Ленинның «Нәрсә эшләргә?» исемле китабы «экономизмны» идея ягыннан тар-мар итүдә, марксизм нигезендә партия кадрларын туплауда, РСДРПның II съездын хәзерләүдә һәм Россиядә революцион марксистик партия төзүдә гаять зур роль уйнады. Ленинның китабы Көнбатыш Европа социал-демократик партияләрендәге ревизионистларга, Бернштейнга һәм аның тарафдарларына бик каты удар ясады, аларның оппортунизмын һәм эшче сыйныфы интересларына хыянәтен фаш итте.

Пролетариатның буржуазиягә каршы революцион сугышлары эпохасы якынлашып килә иде; шушы яңа тарихи эпохада В. И. Ленин эшчеләр сыйныфы партиясе турындагы мәсьәләне яңача куйды. Көнбатыш Европадагы социалистик партияләр пролетариатның сыйнфый көрәшенең бөтен күренешләренә җитәкчелек итмиләр иде. Алар парламент эшчәнлеге белән чикләнделәр. Аларда оппортунизм һаман көчәя барды, алар партия кадрларын һәм эшчеләр массасын революциягә хәзерләмәделәр.

Эшчеләр сыйныфына *яңа типтагы* партия кирәклеген В. И. Ленин марксистлардан беренче булып күрде. В. И. Ленин яңа типтагы партия, аның характеры, эшчеләр хәрәкәтендәге роле, аның эшчәнлегенең төп принциплары турында үзенең карашын «Нәрсә эшләргә?» китабында бәян итте.

«Нәрсә эшләргә?» китабының тарихи әһәмияте шунда ки, бу китапта В. И. Ленин, Маркс һәм Энгельсның пролетариат партиясе турындагы идеяләрен үстереп, революцион марксистик партия — яңа типтагы партия турындагы тәгълиматның нигезен эшләде:

марксистик партия — эшчеләр хәрәкәтен социализм белән бергә кушу ул, дигән төп марксистик положениене нигезләде;

эшчеләр хәрәкәте өчен һәм партиянең бөтен эшчәнлеге өчен фәнни социализм теориясенең гаять зур әһәмиятен ачып бирде;

партиянең пролетариатның политик юлбашчысы булуы, эшчеләр хәрәкәтенең җитәкче көче, пролетариатның сыйнфый көрәшен берләштерүче һәм аңа юнәлеш бирүче көч булуы турындагы мәсьәләне эшләде;

массаларны революциягә тәрбияләү һәм хәзерләү өчен партиянең бөтен эшен үзгәртеп корырга кирәклеген исбат итте;

оппортунизмның идея чыганаклары иң элек эшчеләр хәрәкәтенең стихиялелеге алдында баш июдә һәм эшчеләр хәрәкәтендә социалистик аңның ролен киметүдә икәнен күрсәтте.

Ленин «Искра»сы революцион марксизм теориясе өчен көрәш байрагын югары күтәрде. Революционерларның оппортунистларга каршы алып барган халыкара көрәшендә рус марксистлары беренче сафларда булдылар. Марксизмның сафлыгын яклап, В. И. Ленин теорияне тагын да тирәнтенрәк эшләү, аны практик хәрәкәт тәҗрибәсе белән баету кирәклеген аеруча ачык күрсәтте. «Искра»ны хәзерләү чорында ук инде В. И. Ленин болай дип язды:

> «Без һич тә Маркс теориясенә ниндидер төгәлләнгән һәм кагылырга ярамый торган бер нәрсә дип карамыйбыз; без, киресенчә, Маркс теориясе фәннең тик нигез ташларын гына салды, әгәр дә социалистлар тормыштан артта калырга теләмәсәләр, бу фәнне бөтен юнәлешләрдә алга этәргә *тиешләр* дип уйлыйбыз» (Әсәрләр, 4 т., 208 бит).

В. И. Ленин, марксизмның гомуми принциплары һәр илдә аның үзенчәлекләрен исәпкә алып кулланылырга тиеш, рус социалистлары марксизм теориясен мөстәкыйль рәвештә эшләргә тиешләр, дип аңлатты. В. И. Ленинның үз эшчәнлеге марксизмга шундый иҗади караш үрнәге булды.

Революцион күтәрелеш йогынтысында народниклыкның яңадан җанлануы революцион марксистик партия төзү юлында җитди куркыныч тудырды. 1901 ел азагында төрле народниклар группаларының калдыклары социалист-революционерлар (эсерлар) партиясе дигән янгыравыклы исем астында берләштеләр. 1901—1902 елларда эсерлар берничә террор акты эшләделәр, аерым алганда, патшаның ике министрын үтерделәр. Народоволецларның заговорчылык-террорчылык традицияләре, эсерларның тыштан караганда беркадәр революцион булып күренүе, революцион интеллигенциягә, эшчеләрнең бер

өлешенә һәм хәтта җитәрлек дәрәҗәдә нык һәм тотнаклы булмаган социал-демократларга да йогынты ясады.

«Искра» эсерларны иң нык рәвештә тәнкыйтьләде. Пролетариат белән крестьяннар арасындагы сыйнфый аермаларны инкарь итүләре, аларны хезмәт ияләренең гомуми массасында интеллигенция белән бергә бутаулары белән эсерлар эшчеләр сыйныфына аның революцион көрәштәге җитәкче ролен аңлауны кыенлаштырдылар. Интеллигенциянең самодержавие белән бергә-бер көрәшен пропагандалап, эсерлар революционерлар көчен файдасыз террор актларына әрәм иттеләр һәм массаларның революцион көрәшен оештыруга аяк чалдылар. «Җиргә социализация ясау» таләбен алга сөреп, алар, имеш, капитализм сакланганда да җиргә хосусый милекне бетерү һәм аны крестьяннар арасында тигезләп бүлү юлы белән авылда социализм кертергә мөмкин, дигән фикерләре белән эшчеләрне һәм крестьяннарны алдап килделәр.

«Искра»ның иң әһәмиятле эшләреннән берсе партия Программасы проектын эшләү иде. Программа, партиянең максатын һәм бурычларын билгеләп, таркау социал-демократик оешмаларны идея ягыннан бердәм партия итеп тупларга тиеш иде. Программа проекты 1902 елның июнендә игълан ителде. Проектта төгәл һәм ачык итеп: эшчеләр хәрәкәтенең азаккы максаты — капитализмны социализм белән алыштыру; бу максатка илтә торган юллар — социалистик революция һәм пролетариат диктатурасы; Россиядә эшчеләр партиясенең якындагы бурычлары — самодержавиене революцион юл белән бәреп төшерү, демократик республика урнаштыру, дип билгеләнде.

Илдәге революцион күтәрелеш шартларында «Искра» царизмга каршы бөтенхалык көрәшен оештыруның киң политик планы белән чыкты. «Искра»ның эшчәнлеге якынлашып килүче революцияне хәзерләүгә җитди булышлык күрсәтте.

«Искра» ул чактагы социал-демократик комитетларны пролетариатның сыйнфый көрәшенә җитәкчелек итүчеләрнең һәм аны оештыручыларның чын штабына әверелдерүне үзенең төп бурычларыннан берсе итеп санады. Тыныч парламент эшчәнлеге белән чикләнүче Көнбатыш Европа социалистик партияләреннән аермалы буларак, «Искра» революцион көрәшкә чакырды, көрәшнең политик стачка һәм демонстрацияләр кебек революцион методларының әһәмиятен күтәрде. Эшчеләр хәрәкәтендә комитетларның роле туктаусыз үсә барды, аларның йогынтысы һәм җитәкчелеге көчәйде. Эшчеләр хәрәкәтенең эчендә булган хәлдә, алар үзләренең массалар белән элемтәләрен ныгыттылар, массаларның чын җитәкчеләрен тәрбияләделәр.

«Искра» массаларның революцион көрәшенә пролетариат җитәкчелеген тәэмин итү өчен эзлекле көрәш алып барды. Ул социал-демократлар алдына «халыкның бөтен сыйныфларына

бару» бурычын куйды. «Искра» йогынтысында социал-демократик оешмалар үзләренең эш өлкәсен киңәйттеләр.

«Искра» пролетариатның союзнигы булган крестьяннарга аеруча зур игътибар бирде. «Искра» эшчеләр сыйныфын крестьян хәрәкәтенә барлык чаралар белән булышлык итәргә чакырды. 1902 елның язында башланган крестьян чуалышларын социал-демократлар үз бурычларын ачык аңлап каршыладылар. 90 нчы елларда авылга социал-демократик идеяләрне «тәртипсезлекләрдә» катнашкан өчен шәһәрдән сөрелгән эшче алып барды. Хәзер инде РСДРП комитетлары авыл белән турыдан-туры бәйләнеш тоталар: крестьяннарга мөрәҗәгать иткән листовкалар чыга, крестьяннар арасында социал-демократик пропаганда группалары оештырыла. Бу беренче уңышлар ничаклы гына кечкенә булсалар да, күп миллионлы крестьян массасы арасында сыйнфый көрәш идеяләрен һәм политик аңлылыкны планлы рәвештә таратуның башлануы буларак, аларның гаять зур принципиаль әһәмияте булды.

1903 елда басылып чыккан «Авыл ярлыларына» исемле брошюрасында В. И. Ленин миллионнарча крестьяннарга аңлаешлы тел белән эшчеләр партиясенең политикасын аңлатты, авыл ярлыларына революцион көрәштә аларның позициясе нинди булырга тиешлеген төшендерде.

> «... бөтен рус эшчеләре һәм бөтен авыл ярлылары, — дип язды В. И. Ленин, — *ике кул белән ике яклап көрәш алып барырга* тиешләр: бер кул белән — барлык эшчеләр белән союзда булып, *бөтен буржуага каршы көрәш;* икенче кул белән — бөтен крестьяннар белән союзда булып, *авыллардагы чиновникларга, крепостник-алпавытларга каршы көрәш...*
>
> Авылда беренче адым — крестьянны тулы азат итү, аңа тулы хокуклар бирү, кисентеләрне кире кайтару өчен крестьян комитетлары төзү. Ә безнең соңгы адымыбыз шәһәрдә дә һәм авылда да бер булыр: *алпавытларның һәм буржуазиянең бөтен җирләрен һәм бөтен фабрикаларын тартып алырбыз һәм социалистик җәмгыять төзербез»* (Әсәрләр, 6 т., 410, 420 битләр).

Армиядә социал-демократик эш җәелеп китте. 1902 елның декабрендә РСДРПга бик якын торучы Хәрби-революцион оешма барлыкка килде. Укучы яшьләр арасында социал-демократия йогынтысы үсте. Югары мәктәпләрдә социал-демократик группалар төзелде. 1902 ел башында булган Бөтенроссия студентлар съезды РСДРПга мөмкин кадәр якынрак тору турында карар кабул итте.

«Искра» патша Россиясендә яшәп килгән тәртипләргә карата теләсә кайсы иҗтимагый катлауда булган ризасызлык күренешләрен яклады. Аның либераль буржуазиянең оппозицион хәрәкәтенә мөнәсәбәте дә шуның белән билгеләнде. Либераллар әле формалашкан политик группа булмаган чак-

та, «Искра» аларның патша самодержавиесенең башбаштаклыгына каршы протест белән чыгуларын хуплады, шул ук вакытта либералларның ярым-йортылыгын һәм куркаклыгын тәнкыйтьләде. Әмма 1902 елда инде либералларның политик группасы — башында П. Струве торган һәм чит илдә үзенең «Освобождение» исемле органы булган группа төзелеп, азатлык хәрәкәтенә җитәкчелек дәгъва итә башлагач, «Искра»ның төп эше либерализмның революциягә дошманлыгын фаш итү булды.

Рус марксистларының сугышчан органы һәр милләтнең үз язмышын үзе билгеләү хокукын эзлекле рәвештә яклап килде. «Искра» милли изүнең теләсә нинди күренешенә кискен отпор бирә барды. Ул фин халкының законлы хокукларын яклап чыкты, патша өеренең залимлыгын нәфрәт белән тамгалады. Ул Ерак Көнчыгыштагы колониаль басып алулар политикасын фаш итте, рус царизмы һәм Европа империалистлары тарафыннан Кытай халкына каршы оештырылган сугышны җинаятьчел сугыш дип игълан итте. Изелгән милләтләрнең хезмәт иясе массалары рус пролетариатына тулы ышаныч белән карасыннар, аның милли изүнең барлык формаларына каршы нык һәм тайпылышсыз көрәшче икәнен күрсеннәр өчен ленинчыл «Искра» бик күп эшләде. Шуның белән бергә, «Искра» эшчеләр арасына милли дошманлык кертеп килгән еврей, поляк һәм башкаларның вак буржуаз милләтчеләренә каршы килешмәүчән сугыш алып барды. В. И. Ленин пролетар интернационализм принцибын армый-талмый пропагандалады. Ул, изелгән милләтләр эшчеләренең рус пролетариаты белән нык союзы гына, Россиядәге бөтен эшчеләр сыйныфының, нинди милләттән булуына карамастан, сугышчан бердәмлеге генә царизмны җиңүгә китерер, хезмәт ияләренә политик һәм экономик яктан тулы азатлык тәэмин итәр, дип аңлатты.

Ленин «Искра»сы менә шулай, илдәге иҗтимагый тормышның барлык өлкәләренә эшчеләр сыйныфының йогынтысын туктаусыз һәм эзлекле рәвештә киңәйтә барып, халыкның төрле катлауларында политик ризасызлык уятты. «Искра» һәртөрле экономик, политик, социаль һәм милли изүгә каршы көрәш партиясе төзеде, эшчеләр сыйныфын царизмга каршы бөтенхалык көрәшенең җитәкчесе итеп тәрбияләде.

«Искра» В. И. Ленинның оештыру планын эзлекле рәвештә тормышка ашырды. «Безнең оештыру бурычларыбыз турында иптәшкә хат»ында В. И. Ленин РСДРПның җирле оешмасы төзелешенең түбәндәге схемасын тәкъдим итте. Һәр шәһәрдә җирле хәрәкәт башында торучы бер партия комитеты булырга тиеш. Җирле оешмаларны, «экономистлар» практикасында булганча, ике комитетка, ике өлешкә — эшчеләр һәм интеллигенция өлешенә бүлү кебек нормаль булмаган һәм зарарлы нәрсәне бетерергә кирәк иде. Комитетка эшчеләр хәрәкәтенең массалар белән иң нык бәйләнгән һәм алар арасында иң авто-

ритетлы барлык төп җитәкчеләре керергә тиеш. Комитетка ике төрдәге оешма буйсына. Беренчедән, район группалары һәм завод подкомитетлары. Һәр завод безнең крепостебыз булырга тиеш, дип таләп итте В. И. Ленин. Бу район һәм завод группалары комитетны эшчеләр массасы белән бәйлиләр. Икенчедән, комитетның үзе каршында партиянең төрле ихтыяҗларын башкаручы группалар: пропагандистлар группалары, транспорт, типография, яшерен квартиралар оештыру, шпионнарны күзәтү группалары, яшьләр группалары, партиягә булышлык күрсәтүче чиновниклар группалары һ. б. Бу группаларның кайберләре партия оешмасына керәләр, икенчеләре аңа бик якын торалар, аның йогынтысында булалар. Шулай итеп, партиянең һәр җирле оешмасы күбесенчә профессиональ революционерларны эченә алган җитәкче кадрлардан һәм периферияләге киң түгәрәкләр һәм группалар челтәреннән торырга тиеш иде. Оешманың мондый төзелеше централизм, дисциплина, массалар белән тыгыз бәйләнеш булуын, маневр ясау сәләтен һәм җитезлекне тәэмин итә иде. В. И. Ленин планы нигезендә социал-демократик оешмаларны үзгәртеп кору башланды.

«Искра» тирәсендә профессиональ революционерларның ныклы оешмасы барлыкка килде. «Искра»ның Россиядәге оешмасы һәм «Рус революцион социал-демократиясенең чит ил лигасы» төзелде. Авыр подполье шартларында, күп санлы дошманнарга каршы көрәштә үзләрен аямаучы һәм пролетариат эшенә чын күңелдән бирелгән, принципиаль тотнаклы һәм дисциплиналы, һәртөрле оппортунистик шакшыга карата килешмәүчән, массалар белән аерылгысыз бәйләнештә булган профессиональ революционерлар кадрлары чыныкты. И. В. Бабушкин, Н. Э. Бауман, Р. С. Землячка, М. И. Калинин, В. З. Кецховели, Н. К. Крупская, М. М. Литвинов, Г. И. Петровский, О. А. Пятницкий, Я. М. Свердлов, Н. А. Скрыпник, А. А. Сольц, С. С. Спандарян, И. В. Сталин, Е. Д. Стасова, С. Г. Шаумян һәм башка күп кенә искрачылар әнә шундый профессиональ революционерлар булдылар. Искрачы профессиональ революционерлар оешмасы партияне төзүдә һәм үстерүдә күренекле роль уйнады.

Партия төзү өчен көрәштә «Искра» бер бөтен булып, бердәм линия белән барды. Ләкин партиянең программ һәм тактик карашларын эшләү процессында В. И. Ленинга «Искра» редакциясе эчендә җитди аумакайлануларны һәм икеләнүләрне җиңеп үтәргә туры килде. Либераль буржуазиягә мөнәсәбәт мәсьәләсендә редакциядә фикер башкалыклары ачылды. В. И. Ленин либералларның политик җебегәнлеген һәм куркаклыгын кискен тәнкыйтьләү, аларның революциягә дошманлыгын фаш итү ягында торды. Плеханов һәм Аксельрод либералларны революциядә союзник итеп карадылар.

Программа мәсьәләләре буенча кискен бәхәсләр килеп чыкты. Плеханов пролетариат диктатурасы мәсьәләсендә икеләнде.

тик В. И. Ленин аркасында гына Программа проектында марксизмның пролетариат диктатурасы турындагы төп положениесенә ачык формулировка бирелде. Плеханов пролетариатны бөтен хезмәт иясе массалары эчендә җуеп калдырды һәм эшчеләр сыйныфының капитал тарафыннан изелүчеләрнең бөтенесен үз тирәсендә берләштерә алуын һәм берләштерергә тиешлеген ачык итеп күрсәтмәде. Плехановта пролетариатның сыйнфый көрәшенә партия җитәкчелеге турындагы фикер дә юк иде. В. И. Ленин таләбе буенча Программа проектында партиянең пролетар характеры һәм эшче сыйныфының гегемониясе турындагы идея ачык әйтеп бирелде, эшчеләр хәрәкәтендә партиянең авангард, җитәкче роле төгәл күрсәтелде.

Аграр программа мәсьәләләре буенча кискен көрәш җәелде. В. И. Ленин авылда крепостнойлык калдыкларын бетерү, аерым алганда, «кисентеләрне» крестьяннарга кайтару таләбен куйды. Шул ук вакытта В. И. Ленин, революцион крестьян хәрәкәте җәелеп барган шартларда «кисентеләрне» крестьяннарга кайтару таләбен җиргә национализация ясау программасы белән алыштырырга кирәк булыр, дип исәпләде. В. И. Ленинның җиргә национализация ясау турындагы тәкъдименә Плеханов, Аксельрод һәм Мартов каршы чыкты; алар революциядә эшчеләрнең крестьяннар белән союзының әһәмиятенә бәя биреп җиткермәделәр.

Редакция эчендә барган бәхәсләрдә шул чакта ук инде ике политик линия — революцион-марксистик һәм оппортунистик линияләр күренде. Бик әһәмиятле принципиаль мәсьәләләр буенча булган кискен бәрелешләр кайвакытларда «Искра» җитәкчеләре коллективының таркалу куркынычын тудыра иде, ләкин ул чакта эш расколга барып җитмәде.

В. И. Ленинның җитәкчелеге эшчеләр хәрәкәтенең барлык мәсьәләләре буенча «Искра»ның революцион-марксистик позициядә торуын тәэмин итте. Соңыннан В. И. Ленин иске «Искра»ны юнәлеше буенча тәмам большевистик газета дип характерлады.

> «Большевизм, — дип язды В. И. Ленин, — өч ел буена, 1900—1903 елларда, иске «Искра»ны чыгарып килде һәм, бөтен бер юнәлеш буларак, меньшевизмга каршы көрәшкә чыкты» (Әсәрләр, 16 т., 46 бит).

«Искра» үзенең эшен идея аумакайлыгы һәм организацион буталчыклык шартларында башлады. «Искра»ның өч еллык диярлек эшчәнлеге нәтиҗәсендә революцион марксистик партия төзү идея һәм оешу ягыннан хәзерләнде. 1902 елның икенче яртысында — 1903 ел башында барлык комитетлар (әле «экономистлар» җитәкчелек иткән Воронеж комитетыннан башкалары) «Искра»га кушылдылар. «Искра»ның җиңүен партия съездында беркетергә кирәк иде.

### 3. РСДРПның II съезды. Большевиклар партиясенең тууы

РСДРПның II съезды 1903 елның 17 июленнән 10 августына кадәр яшерен рәвештә башта Брюссельдә, аннары Лондонда барды. Съездда 26 оешмадан килгән 43 делегат булып, аларның 51 тавыш бирү хокукы бар иде. Җентекләп хәзерләнгән булуы, вәкиллекнең тулылыгы, хәл ителергә тиешле мәсьәләләр даирәсенең киңлеге ягыннан РСДРПның II съезды бөтен рус революцион хәрәкәте тарихында күрелмәгән вакыйга булды. Съезд алдыннан һәм съезд вакытында Россиянең көньягында гаять зур гомуми стачкалар дулкыны күтәрелеп узды. Съездга делегатлар якынлашып килүче революция давылы сулышын алып килделәр.

В. И. Ленин күрсәтеп үткәнчә, РСДРПның II съездының төп бурычы «Искра» тарафыннан алга сөрелгән һәм эшләнгән принципиаль һәм организацион нигезләрдә чын революцион эшчеләр партиясе төзү иде. Бу бурыч оппортунизмга каршы кискен көрәштә хәл ителде.

Съездда «Искра» ягында күпчелек — 33 тавыш булды. «Искра» дошманнары 8 тавыш иде (3 «экономист» һәм 5 бундчы). Икеләнүчеләр — центристлар, яки, В. И. Ленин әйтмешли, «сазлык» «Южный рабочий» группасы артыннан барды; алар 10 тавыш иде. Съезд делегатларының күбесе үзләрен «Искра» тарафдарлары дип исәпләсәләр дә, аларның кайберләре чын ленинчы искрачылар түгел иде. Нык һәм эзлекле искрачылар, В. И. Ленин тарафдарлары, 24 тавыш иде; Мартовка ияреп барган «йомшак» искрачылар дип аталучылар, ягъни булачак меньшевиклар, 9 тавыш иде. «Искра» дошманнары искрачылар арасындагы һәрбер фикер башкалыгыннан үз максатлары өчен файдаланырга маташтылар.

Партия төзү эшендә съездга түгәрәкчелек дигән комачаулыкны җиңеп үтәргә туры килде. Россиядә социал-демократия үсешенең үзенчәлеге партия политикасының нигезләрен төрлечә аңлаучы төрле-төрле түгәрәкләр яшәп килүдән гыйбарәт иде. Съезд тар түгәрәкчелек бәйләнешләрен бердәм киң партия бәйләнешләре белән алыштырырга, барлык оешмалары идея һәм оешу ягыннан үзара тыгыз бәйләнгән партия төзергә тиеш иде. Партиянең түгәрәкләрне болай йотуы бик авырлык белән барды, һәм съездда партиялелек принциплары бернечә тапкыр түгәрәкчелек белән бәрелеште.

Съезд үзенең эшен Бундның партиядәге урыны мәсьәләсеннән башлады. Бу очраклы түгел иде. «Искра» Россиядә яшәүче барлык милләтләрнең алдынгы эшчеләрен бердәм, үзәкләшкән партиягә туплау идеясен яклады. Бунд партиянең федерация нигезләрендә төзелүен таләп итте, аны гомуми партия җитәкчелегенә бәйсез булган милли оешмаларның формаль берләшмәсе итеп карады. Андый оешмаларның үзара бәйләнеше йомшак булыр һәм алар нык тупланган пролетар партия булмаслар иде.

Поляк, латыш, литва, әрмән милли социал-демократик оешмаларында да федералистик настроениеләрнең чагылуы бу мәсьәләнең әһәмиятен тагын да арттырды.

В. И. Ленин һәм аның тарафдарлары Бундның организацион милләтчелегенә каршы килешмәүчән көрәш алып бардылар, партиянең эчке тормышында таркаулыкны законлаштыра һәм централизм принцибына каршы килә торган федерациянең бөтен зарарын аңлаттылар. Съезд партия төзүдә милләтчелек принцибы булган федерация принцибын кире какты. В. И. Ленинның партияне централизм һәм пролетар интернационализм нигезләрендә төзү идеясе җиңде.

Съезд карарының әһәмияте Россия өчен генә түгел, башка илләр өчен дә зур булды. Сүз күп милләтле илдә эшчеләр партиясенең бик әһәмиятле оешу принцибы турында бара иде. РСДРПның II съездыннан бик аз гына элегрәк, шулай ук күп милләтле илдә эш итүче Австрия социал-демократлары федерацияне яклап чыктылар, һәм бердәм партия милли оешмаларга таркалды. Рус марксистлары партия төзелешенең бердәнбер дөрес юлын, барлык милләт эшчеләренең сугышчан бердәмлеген тәэмин итә торган юлын күрсәттеләр.

Аннары съезд партия Программасы турындагы мәсьәләне карады.

Программаның пролетариат диктатурасы турындагы положениесе тирәсендә кискен көрәш барды. Оппортунистларның лидерлары — бундчы Либер һәм «экономистлар» Акимов белән Мартынов — Программага пролетариат диктатурасы турындагы положениене кертүгә ярсып каршылык күрсәттеләр; алар биредә Көнбатыш Европа социалистик партияләренең программаларында пролетариат диктатурасын яулап алу бурычы куелмавын сылтау иттеләр. Алар, сыйнфый каршылыклар йомшара һәм эшчеләр сыйныфы хәленең акрынлап яхшыруы үзеннән-үзе, пролетариат диктатурасыннан башка да социализмга китерәчәк, дип расладылар. Съезд оппортунистларга хәлиткеч удар ясады һәм Программада пролетариат диктатурасы турындагы төп марксистик положениене раслады.

«Экономистлар» эшчеләр хәрәкәтендә партиянең җитәкче роле турындагы программ положениегә каршы чыктылар һәм съездга «стихиялелек теориясе» рухында күп кенә төзәтмәләр тәкъдим иттеләр. Съезд аларның барлык төзәтмәләрен кире какты.

Оппортунистлар программаның крестьян мәсьәләсе буенча булган таләпләренә аеруча нык каршы килделәр. Крестьяннарның революцион түгеллеге турындагы раслаулар белән алар үзләренең массаларны революциягә күтәрергә теләмәүләрен һәм хәтта куркуларын яшерергә маташтылар. Чынында оппортунистлар пролетариатның революциядәге җитәкчелек ролена каршы, эшче һәм крестьяннар союзына каршы чыктылар.

Аграр программаны яклап, В. И. Ленин, крепостнойлык калдыкларын бетерү турындагы таләп революцион характердагы таләп ул, дип басым белән күрсәтте.

«Без ышанабыз ки, — диде ул, — социал-демократия хәзер крестьяннар интереслары өчен көрәшкә керешкәнлектән, киләчәктә без крестьяннар массасының социал-демократияне шул массаның интересларын яклаучы итеп карарга гадәтләнү факты белән исәпләшәчәкбез» (Әсәрләр, 6 т., 499 бит).

Милли мәсьәлә буенча җитди бәхәсләр кабынып китте. Россия кебек күп милләтле ил өчен милли мәсьәлә буенча дөрес программаның һәм политиканың булуы чиктән тыш әһәмиятле иде. Марксистик милли программаның теоретик нигезләрен һәм практик таләпләрен В. И. Ленин эшләде. «Безнең программабызда милли мәсьәлә» дигән хезмәтендә һәм «Искра»да басылган башка мәкаләләрендә В. И. Ленин интернационалистик программ положениеләрне: нинди милләттән булуларына карамастан, барлык гражданнарның тулысынча тигез хокуклылыгы таләбен, дәүләт составына кергән барлык милләтләрнең үзбилгеләнү хокукын тануны, барлык милләт эшчеләренең бердәм сыйнфый оешмаларда (партия, профсоюзлар һәм башкаларда) берләшүе принцибын эзлекле рәвештә нигезләде.

Милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы турындагы программ лозунг революцион көрәштә партиянең көчле коралы булды: ул Россиядәге изелгән милләтләрне милли изүгә каршы эзлекле көрәшче булган пролетариат ягына тартты, эшчеләр сыйныфын пролетар интернационализм рухында тәрбияләүгә булышлык итте. Бу лозунгка каршы бундчылар тирәнтен оппортунистик һәм милләтчелек рухындагы таләп булган милли культура автономиясе таләбен куйдылар. Мондый таләп эшчеләрне милли культура билгесе буенча бүлгәләүгә һәм пролетариатның интернациональ сыйнфый бердәмлеген җимерүгә илтә иде; ул төрле милләт хезмәт ияләренең интересларын культура мәсьәләләре белән генә чикли һәм аларны революция өчен, тулаем дәүләтне демократик нигезләрдә үзгәртеп кору өчен көрәштән читкә тарта иде. Польша социал-демократиясе вәкилләре дә съездда ялгыш позиция алдылар. Алар, милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы лозунгысы поляк милләтчеләре тегерменәнә су кояр, дигән ялгыш караштa тордылар һәм бу лозунгны алып ташларга тәкъдим иттеләр.

Милли мәсьәлә буенча Ленин идеяләре һәм РСДРПның II съезды тарафыннан кабул ителгән партия программасы милләтчелеккә удар булды. Алар марксизм теориясен баеттылар һәм партиягә дөрес милли политика үткәрергә ярдәм иттеләр.

Искрачылар оппортунистларның барлык атакаларын кире кактылар. Съезд искрачыл Программаны раслады; ул ике өлештән — программа-максимумнан һәм программа-минимумнан тора иде. Программа-максимумда партиянең төп бурычы — социалистик җәмгыять төзү, аны тормышка ашыру шарты —

социалистик революция һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру турында әйтелгән иде. Программа-минимумда партиянең якындагы бурычлары — царизмны бәреп төшерү, буржуаз-демократик революция, демократик республика урнаштыру, сигез сәгатьлек эш көне, барлык милләтләрнең тулысынча тигез хокуклы булуы һәм үзбилгеләнү хокукы, авылда крепостнойлык калдыкларын бетерү турында әйтелгән иде.

II съезд кабул иткән Программа революцион пролетар партиянең чын марксистик Программасы булды. Көнбатыш Европадагы социал-демократик партияләрдән аермалы буларак, ул чакта РСДРП үзенең Программасына пролетариат диктатурасы идеясен язган бердәнбер партия иде. РСДРПның бу Программасы рус марксистларының марксизмны җитди рәвештә баеткан теоретик эшенең йомгагы булды. Ул партиянең тотнаклы марксистик политикасын билгеләдә һәм пролетариатны власть өчен революцион көрәш рухында тәрбияләүгә булышлык итте. Партия мондый Программа белән законлы рәвештә горурлана ала иде. Шул нигездә большевиклар партиясе төзелде һәм ныгыды. Шушы Программаны кулланып, партия Россиядә буржуаз-демократик һәм социалистик революцияләрнең җиңүе өчен уңышлы көрәш алып барды.

Съезд оппортунизмга каршы көрәштә, марксизмны яклауда һәм үстерүдә, партияне төзүдә «Искра»ның күренекле хезмәтен билгеләп үтте һәм аны партиянең үзәк органы дип игълан итте. Шуның белән съезд «Искра» юнәлешен бөтен партия юнәлеше итеп таныды.

Партия Уставын, бигрәк тә партия членлыгы турындагы беренче параграфны тикшергәндә, партия турындагы мәсьәләдә бер-берсенә кискен рәвештә капма-каршы булган ике төрле караш барлыгы беленде. В. И. Ленин беренче параграфны түбәндәгечә формулировкаларга тәкъдим итте: «Партиянең программасын танучы һәм материаль средстволар белән, шулай ук партия оешмаларының берсендә торып партиягә булышлык итүче һәркем партия члены дип санала». В. И. Ленинга каршы Мартов үз формулировкасын кертте, аның формулировкасы буенча «партиянең программасын кабул итүче, аңа материаль средстволар белән ярдәм итүче һәм аның оешмаларының берсе җитәкчелегендә партиягә регуляр рәвештә шәхси булышлык күрсәтүче һәркем партия члены дип санала». Шулай итеп, партия членлыгын билгеләгәндә В. И. Ленин партия членының «партия оешмаларының берсендә торуын» таләп итте, Мартов исә «регуляр рәвештә шәхси булышлык күрсәтү» белән чикләнергә тәкъдим итте.

В. И. Ленин партияне оешкан бер бөтен итеп карады. Партиянең һәр членына партия оешмаларының берсендә тору мәҗбүри. Моның белән барлык партия членнарының марксистик тәрбиясе һәм югары дисциплинасы да, шулай ук партиянең һәр членының эшчәнлегенә партиянең чын контроле һәм нык җи-

тәкчелеге дә тәэмин ителә. Болай булганда, партия бердәм план буенча эш итүче партия оешмаларының төзек системасын тәшкил итә, дисциплина һәм оешканлыкны гәүдәләндерә.

Мартов партиягә керергә теләүчеләрнең бөтенесен алырга, аларны партия оешмаларының берсендә член булып торырга мәҗбүр итмәскә һәм партия дисциплинасы рамкалары белән кысмаска тәкъдим итте. Мартов һәм аның фикердәшләре II Интернационалның социал-демократик партияләрендә кабул ителгән «ачык ишекләр» политикасына иярделәр, бу исә пролетар партия оешмасының тотнаклылыгын йомшартуга алып бара иде. Мартовчылар фикеренчә, һәрбер стачкачы яки интеллигент, хәтта ул партия оешмаларының берсенә дә кермәсә дә һәм керергә теләмәсә дә, үзен партиядә дип санарга хаклы иде. Болай булганда, партия үзенең анык организацион чикләрен җуяр, чуар составлы, таркау һәм формалашмаган бер нәрсәгә әверелер иде. .

Партия членлыгының ленинчыл төшенчәсе марксистик партия линиясенең ныклыгын һәм партия принципларының сафлыгын саклый, аңа аумакай элементлар үтеп керүен кыенлаштыра иде.

«Безнең бурыч, — диде В. И. Ленин, — партиябезнең ныклыгын, тотнаклылыгын, сафлыгын саклау. Без партия членының исемен һәм әһәмиятен югарырак, югарырак һәм тагын да югарырак күтәрергә тырышырга тиешбез, — әнә шуңа күрә дә мин Мартов формулировкасына каршы» (Әсәрләр, 6 т., 506 бит).

В. И. Ленин партиянең һәртөрле тотрыксыз, икеләнүче һәм оппортунистик элементлар белән чүпләнү куркынычыннан сак булырга кушты. Теләсә кайсы илдәге эшчеләр партиясенә яный торган бу куркыныч Россиядә аеруча җитди иде, чөнки Россия буржуаз-демократик революция алдында тора һәм шуңа күрә вак буржуаз элементлар партиягә омтылалар иде. В. И. Лениннын партиягә җентекләп сайлап алу һәм партия члены дигән исемгә карата югары таләпчәнлек турындагы күрсәтмәсе большевиклар партиясенең төп оештыру принципларыннан берсенә әверелде.

Уставның беренче параграфы тирәсендә барган көрәшнең принципиаль мәгънәсе партия нинди булырга тиеш дигән мәсьәләгә кайтып кала иде. Ленинчылар монолит һәм сугышчан, анык оешкан һәм дисциплиналы революцион пролетар партия ягында булдылар, мартовчылар таркау һәм чуар составлы, формалашмаган, вак буржуаз, оппортунистик партия ягында булдылар. Ленин партиядә аның эзлекле революцион характерда булуын тәэмин итә торган эчке тәртипне яклап чыкты. Менә шуңа күрә дә барлык оппортунистик элементлар: бундчылар, «экономистлар», центристлар, «йомшак» искрачылар Мартов формулировкасын теш-тырнаклары белән якладылар. Акимовтан алып Троцкийга кадәр барлык оппортунистларның

берләшүе нәтиҗәсендә съезд, 1 тавыш битараф булган хәлдә, 22 тавышка каршы 28 тавыштан торган күпчелек белән Уставның беренче параграфын Мартов формулировкасында кабул итте.

Оппортунистларның бу вакытлыча җиңүе ленинчыларны какшатмады. Партия үзәкләренең роле мәсьәләсендә кискен көрәш җәелде. Оппортунистлар төрле юллар белән Үзәк Комитетның җитәкчелек ролен кечерәйтергә омтылдылар. - Алар ҮКның җирле комитетларны тарату хокукын чикләргә, ҮКның гомумпартия характерында булган карарларын гына партия оешмалары өчен мәҗбүри дип санарга тәкъдим иттеләр. Съезд бу тәкъдимнәрне кире какты. Уставта туп-туры: ҮК «партиянең бөтен практик эшен берләштерә һәм аңа юнәлеш бирә», партиянең көч һәм средстволарын бүлә, партиянең төрле учреждениеләрен оештыра һәм аларның эшенә җитәкчелек итә, «ҮКның барлык карарлары бөтен партия оешмалары өчен мәҗбүри...» диелгән («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 47 бит). Бу положениеләр партиянең моннан соңгы уставларында да сакланып калды. Шулай итеп, нык искрачылар партия төзелешендә оппортунистик автономизм һәм федерализм принцибына капма-каршы булган централизм принцибын саклап калдылар.

Партия Уставы өчен В. И. Ленин җитәкчелегендәге искрачылар көрәшенең әһәмияте гаять зур. В. И. Ленин һәм аның тарафдарлары съездда искрачыл оештыру планын үткәрүгә ирештеләр. Шушы план нигезендә Россиядә революцион марксистик партия, большевиклар партиясе барлыкка килде һәм ныгыды.

Уставны раслау уңае белән съезд партиялелекне ныгытуга юнәлдерелгән күп кенә карарлар кабул итте. Съезд чит илдәге нормаль булмаган хәлне — «экономистларның» «Чит илдәге рус социал-демократлары союзы» һәм искрачыларның «Чит илдәге рус революцион социал-демократиясе лигасы» дигән ике оешма булуын бетерергә дигән карар чыгарды һәм «Лига»ны РСДРПның чит илдәге бердәнбер оешмасы итеп таныды. Чит илдәге «Союздан» вәкил булып килгән ике «экономист» протест йөзеннән съездны ташлап китте.

Съездда Бунд үзен еврей пролетариатының бердәнбер вәкиле итеп тануны таләп итте. Бу исә партия оешмаларында эшчеләрне милли билге буенча бүлү, пролетариатның бердәм сыйнфый оешмаларыннан ваз кичү дигән сүз иде. Бунд милләтче еврей оешмасы иде. Съезд аның таләбен кире какты. Шуннан соң, Бунд РСДРПдан чыга дип белдереп, бундчыларның бишесе дә съездны ташлап китте. Җиде оппортунистның съездан китүе көчләр чагыштырмасын нык искрачылар файдасына үзгәртте.

Программа, тактика һәм оештыру мәсьәләләрендә «Искра» принципларының җиңүен түгәрәкчелекне тәмам бетерү белән

һәм партиянең бөтен эшендә эзлекле революцион юнәлеш тәэмин итәрлек җитәкчелек сайлап кую белән беркетергә кирәк иде. Ленинчылар ҮК составының нык һәм эзлекле революционерлардан торуын яклап чыктылар. Мартовчылар ҮКда тотрыксыз, оппортунистик элементларның өстенлек итүенә ирешергә тырыштылар. Нык искрачылар редакцияне Ленин, Мартов һәм Плеханов составында сайларга тәкъдим иттеләр. Мартовчылар элекке редакторларның алтысын да калдыруны таләп иттеләр.

Делегатларның күпчелеге искрачыл партиялелекнең җиңүен беркетүнең ленинчыл планын бик нык яклап чыкты. «Искра» редакциясе Ленин, Мартов һәм Плеханов составында сайланды. Үзәк Комитетка Кржижановский, Ленгник, Носков сайланды. Ләкин Мартов редакциядә эшләүдән баш тартты, ә аның тарафдарлары ҮКны сайлауда катнашмадылар.

Үзәк органнарны сайлауда тавыш бирүе белән съезд партиядә ленинчыл принципларның җиңүен беркетте. Партиянең җитәкче органнарын сайлаганда күпчелек алган В. И. Ленин тарафдарларын шул вакыттан бирле большевиклар дип, ә В. И. Ленинга каршыларны меньшевиклар дип йөртә башладылар. Съездагы каты көрәш барышында туган «большевик» сүзе «эшчеләр сыйныфы эшенә, коммунизм эшенә ахырынача бирелгән эзлекле марксист-революционер» төшенчәсе белән бер мәгънәдә йөри башлады.

Съездда большевикларның җиңүе социал-демократик хәрәкәтнең бөтен үсеше белән хәзерләнде. Съездга оппортунистларга каршы кискен принципиаль көрәштә формалашкан партия кадрлары вәкил булып килгән иде. Мартовчыларның партиягә җитәкчелекне тотрыксыз һәм аумакай элементларга тапшырырга теләүләре «Искра» линиясенең эзлекле тарафдарларын мартовчылардан биздермичә кала алмады. Төрле-төрле оппортунистик элементларның съездда укмашып килгән берләшмәсенә каршы партия интересларын иң зур комитетларның вәкилләре: Петербург комитетыннан — А. В. Шотман, Мәскәү комитетыннан — Н. Э. Бауман, Баку комитетыннан — Б. М. Кнунянц, Дон комитетыннан — С. И. Гусев, Киев комитетыннан — П. А. Красиков, Одесса комитетыннан — Р. С. Землячка, «Төньяк союзыннан» — Л. М. Книпович һәм А. М. Стопани, Тула комитетыннан — С. И. Степанов һәм Д. И. Ульянов (Ленинның энесе) бик нык яклап чыктылар.

Партия өчен көрәштә Ленинның күренекле роле съезд барышында һаман ачыграк күренде. Марксистик партия төзүне ахырынача яклаучы кешеләрнең барысы да В. И. Ленин тирәсенә берләште.

*Революцион марксистик партия, большевиклар партиясе төзелү — РСДРПның II съездының төп йомгагы.* Россиядә эшчеләр хәрәкәте озын һәм авыр юл үткәннән соң гына үзенең югары формасын булдыруга иреште — мөстәкыйль политик

партия төзеде. Бу партия ленинчыл «Искра» эшләгән идея һәм оештыру принципларында төзелде, аның төп кадрлары көрәштә чыныккан профессиональ революционерлар, ә җитәкчеләре ленинчы большевиклар булды.

Эшчеләр сыйныфының революцион партиясе төзелү Россия тарихында бик әһәмиятле момент булды. 90 нчы елларның урталарыннан башлап пролетариат ил тормышында җитди политик көчкә әйләнде. Үзенең партиясен төзү белән ул барлык хезмәт ияләренең юлбашчысына әверелә барды. Эшчеләр сыйныфы, җәберләнгән крестьян массалары һәм изелгән милләтләр РСДРП Программасында үзләренең иң күптәнге хыяллары гәүдәләнүен күрделәр. Әгәр либералларга патша монархиясе сакланган шартларда өтек конституция яраган булса, ә эсерлар политик ирек дигән томанлы таләптән ары китмәгән булсалар, эшчеләр партиясе массаларны патша самодержавиесен бәреп төшерергә, социалистик революция һәм пролетариат диктатурасы өчен, җәмгыятьне социализм нигезендә тамырдан үзгәртеп кору өчен көрәш максаты белән бөтен дәүләт һәм җәмәгать тормышын тулысынча демократияләштерергә чакырды. РСДРП Россиядә үзенең эшчәнлеге ил һәм халык интересларына бөтенләе белән туры килә торган бердәнбер партия булып чыкты.

II съезд дөньякүләм-тарихи әһәмияткә ия. Ул халыкара эшчеләр хәрәкәтендә борылыш пункты булды. Көнбатыш Европада эшчеләр партияләре капитализмның чагыштырмача тыныч үсеше шартларында, буржуаз революцияләр эпохасы инде нигездә беткән, ә социалистик революция эпохасы әле башланмаган заманда төзелгәннәр иде. Шундый шартларда алар, акрынлап, буржуаз легальлек белән бозылган һәм үз сафларындагы оппортунизм белән килешә торган парламент партияләренә әйләнделәр. Россиядә эшчеләр партиясе революция өлгереп килгән шартларда төзелде. Аның алдында массаларны шул революциягә хәзерләү бурычы торды. Бик каты полиция эзәрлекләве шартларында, төрле оппортунизм күренешләренә каршы кискен көрәштә партия ахырынача революцион көч булып чыкты.

Россиядә марксистик партия яңа тарихи эпоха — империализм эпохасы башында, пролетариат революцион сугышлар бусагасында торган вакытта барлыкка килде. II Интернационал партияләре яңа бурычларны яңача, марксистларча хәл итә алмадылар, эшчеләр сыйныфын капиталистик коллыкны бәреп төшерү һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру өчен революцион сугышларга хәзерләмәделәр. Энгельс үлгәннән соң (1895 ел) II Интернационал җитәкчелеге һаман күбрәк оппортунизм ягына борыла барды. XX гасыр бусагасында ревизионизмга каршы беренче сугышлар ук инде Көнбатыш Европа партияләре лидерларының фактта марксизм дошманнарына, социалистик революциядән ваз кичүгә һәм буржуазия белән

килешүгә өндәүчеләргә буйсынулары белән бетте. II Интернационалдагы революцион элементлар, бик йомшак булулары сәбәпле, хәлне үзгәртә алмадылар.

Тик рус марксистлары, ягъни Ленин җитәкчелегендәге большевиклар гына яңа эпоха бурычлары югарылыгында тордылар һәм эшчеләр хәрәкәтенең төп проблемаларына дөрес җавап бирделәр. Алар, партиянең роле — пролетариатның политик юлбашчысы булуда, дип билгеләделәр, социалистик революция ясау һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру максаты белән хезмәт иясе массаларны эшчеләр сыйныфы ягына яулап алу бурычын куйдылар. Алар оппортунизмга каршы кискен көрәш алып баруны эшчеләр хәрәкәтенең иң әһәмиятле бурычларыннан берсе итеп куйдылар, оппортунизмга карата килешмәүчәнлек үрнәген күрсәттеләр. Алар шундый партия төзеделәр ки, бу партия эшчеләр сыйныфын системалы рәвештә революцион рухта тәрбияләде, анда массалар белән тыгыз бәйләнгән һәм аларга йогынты ясый белә торган җитәкче кадрлар формалашты.

Большевизм халыкара эшчеләр хәрәкәтендә иң революцион һәм эзлекле марксистик юнәлеш булды. В. И. Ленинның һәм аның җитәкчелегендәге марксистларның эше нәтиҗәсендә, Россиядә беренче тапкыр буларак оппортунизмга карата килешмәүчән һәм буржуазиягә карата революцион булган яңа типтагы партия, социаль революция һәм пролетариат диктатурасы партиясе — большевиклар партиясе барлыкка килде.

«Большевизм, — диде В. И. Ленин, — политик фикер агымы һәм политик партия буларак, 1903 елдан бирле яши» (Әсәрләр, 31 т., 8 бит).

## 4. Партияне ныгыту өчен меньшевикларга каршы көрәш җәелдерү

II съезддан соң искрачыларның үзләре арасында раскол килеп чыгу аркасында, партия эчендәге хәл катлауланды. «Экономистларның» оппортунистлар булуы ахырынача фаш ителде һәм алар тар-мар ителделәр. Партия меньшевиклар йөзендә яңа оппортунистлар белән эш итте, ләкин меньшевикларның чын оппортунистик табигате фаш ителмәгән иде әле. Меньшевиклар ягыннан партиягә җитди куркыныч янаганлыгын һәр искрачы ачык аңларга тиеш иде.

Революционерлар — большевиклар белән оппортунистлар — меньшевиклар арасында бик каты көрәш башланды һәм ул күп еллар дәвам итте. Партиянең язмышы өчен, революциянең һәм илнең үсеше өчен бу көрәшнең әһәмияте гаять зур булды. В. И. Ленин һәм большевиклар партиянең съезд тарафыннан расланган революцион марксистик Программа нигезендә эш итүен, аны тормышка ашыруын таләп иттеләр. Меньшевиклар партияне оппортунизм юлына юнәлдерергә омтылдылар. Съезд

карарларына буйсынудан баш тартсалар да, меньшевиклар үзләренең тарафдарларын партия белән араны өзәргә турыдан-туры чакырырга батырчылык итмәделәр, яңа партия төзелүен ачыктан-ачык игълан итмәделәр. Меньшевикларның мондый тактикасы шуның белән аңлатылды: алар РСДРПның эшчеләргә ничаклы якын икәнлеген аңладылар һәм үзләрен эшчеләр хәрәкәтендә раскол ясаучылар буларак фаш итүдән курыктылар. Съезддан соң озак та үтмәде, меньшевиклар партиядән яшерен рәвештә Мартов, Троцкий һәм Аксельрод житәкчелегендә үзләренең партиягә каршы фракцион оешмасын төзеделәр. Алар партия үзәкләренә бойкот ясау һәм партия эшен таркату юлы белән партиядә житәкчелекне үз кулларына эләктереп алуны максат итеп куйдылар. Меньшевиклар, Мартов әйтмешли, «ленинизмга каршы восстание күтәрделәр».

Меньшевиклар партиягә каршы көрәштә «Чит илдәге лиганы» терәк пункт иттеләр, чөнки анда түгәрәкчелек традицияләре аеруча көчле, интеллигентлар өстенлек алып тора һәм эшчеләр массасы белән турыдан-туры бәйләнеш юк иде. Меньшевиклар акрынлап бөтен партия үзәкләрен үз кулларына алып бетерделәр: 1903 елның ноябренда «Искра»ны, ә 1904 елның июлендә ҮКны алдылар. Алар моңа партияне идея ягыннан яулап алу, үзләренең хаклы булуына партияне ышандыру нәтижәсендә түгел, бәлки партия үзәкләрендә булган килешүчеләрнең ярдәм итүе нәтижәсендә ирештеләр.

Плеханов килешүчәнлекне яклап чыкты. Съездда ул В. И. Ленин яклы иде, ләкин съезддан соң тиздән ул элекке меньшевик-редакторларның дүртесен дә редакциягә кире кайтаруны таләп итте. В. И. Ленин съезд ихтыярын болай бозу белән килешә алмады һәм редакциядән чыкты. В. И. Ленин Үзәк Комитетка кооптацияләнде һәм шуннан торып оппортунистларга каршы көрәш алып барды. Плеханов берүзе «Искра» редакциясенә элекке редакторларның барысын да «кооптацияләде». Ул үзенең бу эшен «Нәрсә эшләмәскә» дигән мәкаләсендә аңлатты. Плеханов, партиядә татулык хакына оппортунистларга ташламалар ясауга барырга кирәк, дип язды. Бу исә принципиаль позицияләреңне үзеңнең дошманнарыңа бирү иде. Плеханов мәкаләсе революцион марксистик партиянең барлык дошманнары тарафыннан шатланып каршыланды. Буржуаз либерал Струве бу мәкаләгә «истәлекле борылыш» дип бәя бирде.

Плехановның үзенең эше «нәрсә эшләмәскә»нең ап-ачык мисалы иде. Меньшевиклар ялгыш позициядә торсалар да аларга ташламалар ясарга кирәк дигән белдерүдән башлаган Плеханов тиздән үзе чын меньшевик булып китте. Партия членнары төп принципиаль мәсьәләләрдә оппортунизмга ташламалар ясауның оппортунизмның жиңүенә китергәнлегенә үзләре күреп ышандылар.

Плехановның марксизмнан китүе иң элек аның яңа тарихи эпохада эшчеләр сыйныфының яңа бурычларын төшенмәве белән аңлатыла. Аның күп еллар буена Россия эшчеләр хәрәкәтеннән аерылып торуы да үзен сиздерде. Плехановның ялгыш юлга төшүенә аның үткәндәге, әле II съездга кадәр булган икеләнүләре һәм ялгышлары да җитди сәбәпче булды.

«Искра» 52 нче номерыннан алып революцион марксизмның сугышчан органы булудан, партия өчен көрәш органы булудан туктады. «Искра»ны үз кулларына эләктереп алган меньшевиклар аны партиягә каршы көрәш органына, бигрәк тә оештыру мәсьәләләре өлкәсендә оппортунизмны пропагандалау трибунасына әверелдерделәр. Меньшевиклар үзләре «яңа һәм иске «Искра» арасында упкын ята» дип танырга мәҗбүр булдылар. Партиялелекнең нигезе какшатылды: партия карарларын үтәүнең мәҗбүри булуы турындагы таләп «бюрократизм» һәм «формализм» дип игълан ителде, азчылыкның күпчелеккә буйсынуы партия членының ихтыярын һәм ирегеи «тупас механик» бастыру итеп каралды, партия дисциплинасы «крепостное право» дип кимсетелде. Меньшевиклар партияне артка, организацион таркаулыкка һәм йөгәнсезлеккә, түгәрәкчелеккә һәм кустарьчылыкка өстерәделәр.

Меньшевикларга кискен отпор бирергә, аларның оештыру мәсьәләләрендәге оппортунизмын фаш итәргә, меньшевизмның партия өчен никадәр куркыныч булуын күрсәтергә кирәк иде. Бу бурычны В. И. Ленин 1904 елның маенда чыккан «Бер адым алга, ике адым артка» исемле китабында үтәде. Бу китапта партия турындагы марксистик тәгълимат тагын да үстерелде. Марксистик партияне пролетариатның политик юлбашчысы итеп карау нигезендә, В. И. Ленин большевиклар партиясенең түбәндәге оешу принципларын эшләде.

*Марксистик партия эшчеләр сыйныфының бер өлеше, аның алдынгы отряды ул.* Партияне бөтен сыйныф белән бутарга ярамый. Ул эшчеләр сыйныфының иң аңлы, оешкан һәм үзләрен аямаучан, революция эшенә чын күңелдән бирелгән иң яхшы кешеләрен сайлап алу юлы белән төзелә.

Пролетариат бер төрле түгел. Анда үзенең аңлылык дәрәҗәсе һәм тормыш тәҗрибәсе буенча бер-берсеннән аерыла торган катлаулар бар. Аннан да бигрәк, капитализм шартларында эшчеләр сыйныфы сафларына бөлгенлеккә төшкән крестьяннар һәм вак һөнәрчеләр арасыннан чыккан кешеләр даими рәвештә өстәлеп тора. Алдынгы элементлар белән калган эшчеләр массасы арасында аерма котылгысыз. Кирәгә теләүчеләрнең бөтенесен тикшерми-нитми ала башласа, партия нәрсәгә әверелер иде? Ачык ки, ул алдынгы отряд ролен үти алмас иде.

Меньшевикларның партиягә карашларының төп ялгышы аларның партияне сыйныф белән бутауларында булды. Һәрбер стачкачыга үзен партия члены дип игълан итү хокукын бирүне таләп итүләре белән меньшевиклар алдынгы элементлар белән

калган эшчеләр массасы арасындагы һәртөрле аерманы юкка чыгаралар иде. Бу бөтен эшчеләр сыйныфын аның алдынгы отрядының аңлылык дәрәҗәсенә күтәрү урынына, партияне аңсызрак катлауларның артта калган настроениеләре койрыгында сөйрәлүче оешмага әверелдерү булыр иде. Бу исә партиянең авангардлык ролен котылгысыз рәвештә югалтуына китерер иде.

Партия пролетариат аңлылыгының югары дәрәҗәдә гәүдәләнеше ул; партия эшчеләр сыйныфының бик бай тәҗрибәсен һәм революцион традицияләрен үзенә туплый бара. Партия алдынгы, революцион теория белән — иҗтимагый үсеш һәм сыйнфый көрәш законнарын белү белән коралланган, һәм шуңа күрә ул эшчеләр сыйныфына җитәкчелек итә ала.

Партия эшчеләр сыйныфының алдынгы отряды гына түгел, бәлки *оешкан отряды* да. Партия үзенең алдынгы отряд булу ролен эшчеләр сыйныфының бердәм, гомуми отрядына оешып, ихтыяр бердәмлеге белән, хәрәкәт бердәмлеге белән, дисциплина бердәмлеге белән тупланганда гына үти ала.

Пролетариатның хәрәкәт бердәмлеге өчен ихтыяр бердәмлеге кирәк, ә бердәм ихтыяр оешудан башка мөмкин түгел. Партия, эшчеләр сыйныфының аңлы отряды буларак, аның оешканлыгын гәүдәләндерә. Партия тупланган оешма булганда гына эшчеләр сыйныфының көрәшенә уңышлы җитәкчелек итә ала.

Меньшевиклар партияне, күп кенә интеллигентлар партия тышында калырлар, чөнки алар партия дисциплинасыннан авырсыналар һәм партия оешмасына керергә теләмиләр, дип куркытырга маташтылар. Ләкин эшчеләр сыйныфы партиясенә индивидуалист карашлы интеллигентлар кирәкми. Пролетариат оешудан һәм дисциплинадан курыкмый. Эшчеләрнең бөтен тормышы аларны оешуга өйрәтә. Эре капиталистик җитештерү пролетариатны берләштерә һәм аңа дисциплина кертә, сыйнфый көрәш оешуның һәм дисциплинаның кирәклегенә яхшырак төшенергә булышлык итә. Шуңа күрә алдынгы эшче оешманың кадерен белә, аның көрәштәге әһәмиятен аңлый.

Пролетариат үзенең аңлылыгы ягыннан гына түгел, оешканлык дәрәҗәсе ягыннан да төрле-төрле. Оешканлык һәм аңлылык үзара тыгыз бәйләнгәннәр. Аңлылык ничаклы югары булса, оешма шулчаклы камил була. Эшчеләр арасында бөтенләй артта калган, оешмаган элементлар да, аңлылык дәрәҗәсе профессиональ оешмалардан ары китмәгән катлаулар да бар. Эшчеләр сыйныфының алдынгы отряды булган партия пролетариатның иң югары сыйнфый оешмасы ул.

Партия *централизм* нигезендә төзелгән шартларда гына нык һәм тупланган оешма булачак. Централизм принцибы партиянең бердәм устав нигезендә төзелүе һәм эшләве, партиягә җитәкчелек итүнең бер үзәктән — съезд тарафыннан, ә съездлар арасында Үзәк Комитет тарафыннан тормышка ашырылуы,

бердәм дисциплина, азчылыкның күпчелеккә, түбәнге оешмаларның югарыгы оешмаларга буйсынуы дигән сүз.

Патша самодержавиесе шартларында партия легаль булмаган хәлдә яшәгәнлектән, партия оешмалары сайлау нигезендә төзелә алмадылар һәм нык конспиратив характерда булдылар. Ләкин В. И. Ленин, партия легаль хәлгә күчкәч, партия оешмалары *демократик централизм* нигезендә төзелерләр, дип санады.

Меньшевиклар демагогик рәвештә, централизм партияне «фабрикага», ә партия членнарын «тәгәрмәчләргә һәм винтикларга» әйләндерә, дип белдерделәр. Чынында исә меньшевиклар партия дисциплинасына каршы чыктылар, алар партияне артка таба, һәр оешма үзе теләгәнчә эш иткән, үз өстеннән гомумпартия органнарының һичбер властен танымаган заманнарга өстериләр иде.

> «...*элек*, — дип язды В. И. Ленин, — безнең партиябез формаль яктан оешкан бер бөтен түгел иде, бәлки аерым группалар суммасы гына иде, һәм шуңа күрә дә бу группалар арасында идея йогынтысыннан башка мөнәсәбәтләрнең булуы мөмкин дә түгел иде. *Хәзер* без оешкан партия булдык, ә бу инде власть булдыру, идеяләр авторитетын власть авторитетына әйләндерү, түбәнге инстанцияләрне партиянең югары инстанцияләренә буйсындыру дигән сүз» (Әсәрләр, 7 т., 369 бит).

Эшчеләр сыйныфы партиясе бердәм үзәктән җитәкчелек ителүдән башка чын партия була алмый, пролетариатның сыйнфый көрәшенә җитәкчелек итә алмый.

Бердәм һәм үзәкләшкән партия *дисциплинадан* башка була алмый. Оешма һәм дисциплина үзара тыгыз бәйләнгән, каты дисциплинадан башка нык оешма булырга мөмкин түгел. В. И. Ленин, эшчеләр партиясендәге дисциплина — тикшерү һәм тәнкыйть ирege, хәрәкәт бердәмлеге ул, дип билгеләде. Карар кабул ителгәннән соң, партиянең барлык членнары бер кешедәй эш итәргә тиешләр, чөнки оешканлык эш итү бердәмлеге ул.

Съезд һәм ҮК карарларына бойкот ясаулары белән меньшевиклар эштә партиядәге дисциплинаны какшаталар иде. Алар, съезд карарлары партия членнары өчен, бигрәк тә «сайлап куелган кешеләр», лидерлар өчен мәҗбүри түгел, дигән карашны пропагандаладылар. Ләкин эшчеләр сыйныфы партиясендә аның карарларының рядовой членнар өчен мәҗбүри булуын, ә җитәкчеләр өчен мәҗбүри булмавын күздә тота торган тәртип куела алмый. Андый «тәртип» партиянең бердәмлегенә җитди куркыныч тудыра. В. И. Ленин болай дип язды:

> «1 нче параграф турындагы бәхәсләрдә үк инде үзенең оппортунистларча фикер йөртүгә һәм анархистлык фразасына авышлыгын күрсәткән интеллигентлык индивидуализ-

мына *һәртөрле* пролетар оешма һәм дисциплина *крепостное право* булып күренә» (Әсәрләр, 7 т., 358 бит).

Партиянең чын бердәмлеге — идея бердәмлеге генә түгел, бәлки оешма бердәмлеге дә ул; мондый бердәмлек исә партиянең барлык членнары өчен мәҗбүри булган бердәм дисциплинадан башка була алмый.

Марксистик партия — алдынгы отрядның миллионнарча эшчеләр сыйныфы массалары белән *бәйләнешенең гәүдәләнеше* ул.

В. И. Ленин меньшевикларның, алдынгы элементлар үзәкләшкән һәм дисциплиналы оешмага керсәләр, аларның массалар белән элемтәсе йомшара, мондый принципларда төзелгән партия массалардан аерылачак, дип раслауларының яраксыз икәнлеген ачып бирде.

«Киресенчә, — дип җавап бирде В. И. Ленин, — безнең *чын* социал-демократларны эченә ала торган партия оешмаларыбыз ничаклы нык булсалар, партия *эчендә* аумакайлык һәм тотрыксызлык ничаклы аз булса, эшчеләр *массасының* партия әйләнәсендәге, партия җитәкчелегендәге элементларына партиянең йогынтысы шулчаклы киң, күп яклы, бай һәм нәтиҗәле булыр» (шунда ук, 257 бит).

Партия партиясез массалар белән бәйләнешен киңәйтү һәм ныгыту, үз сыйныфының ышанычын казану турында туктаусыз кайгырта. Марксистик партия эшчеләр массасы белән элемтәсен ныгытудан башка, аларның булышлыгыннан башка үсә алмый.

*Партия эчендә демократия* һәм *үзара тәнкыйть* тормышка ашырылганда гына партия ныгый һәм аның массалар белән бәйләнеше киңәя.

Партия членнарының бөтенесенең дә активлыгын барлык чаралар белән күтәрергә, партия тормышының әһәмиятле мәсьәләләрен тикшерүдә аларның бөтенесенең дә катнашуына ирешергә кирәк.

«Сүздә генә массалар партиясе булып калмас өчен, — дип язды В. И. Ленин, — без партиянең барлык эшләрендә катнашуга һаман киңрәк массаларны тартырга... тиешбез» (шунда ук, 107 бит).

Марксистик партия «үзара тәнкыйть һәм үз минусларын аяусыз ачып салу эшләрен» (шунда ук, 202 бит) алып баруны үзенең бурычы итеп саный, моны үз эшендәге җитешсезлекләрне бетерүнең һәм партия кадрларын тәрбияләүнең бик әһәмиятле ысулы итеп карый.

Марксистик партия пролетариатның сыйнфый оешмасының *югары формасы* ул.

В. И. Ленин болай дип аңлатты: политик оешма булган партия белән эшчеләр сыйныфы арасындагы чикне җуюлары белән меньшевиклар эштә эшчеләр хәрәкәтенең җитәкче оешмасы булу ягыннан партиянең әһәмиятен инкарь иттеләр.

Марксистик партия эшчеләр сыйныфының иң аңлы һәм

оешкан элементларын берләштерә. Ул иҗтимагый үсеш законнарын белү белән коралланган; аның ачык программасы һәм житез тактикасы бар. Мондый партия эшчеләр сыйныфы лидерларын тәрбияләү өчен иң яхшы мәктәп ул; аның сафларында алдынгы эшчеләр пролетариатның сыйнфый көрәшенең барлык күренешләренә җитәкчелек итү өчен кирәк булган теоретик белемне һәм политик тәҗрибәне алалар. Пролетариатның көндәлек көрәшендә катнашу, аның төп интересларын нык яклау белән партия, аның комитетлары һәм эшлекләре эшчеләр массасының ышанычын казаналар. Болар исә политик оешма булган партиягә пролетариатның башка бөтен оешмаларына җитәкчелекне тәэмин итәргә, аларның бердәм һәм килешеп эш итүләрен булдырырга, аларның эшчәнлеген бердәм максатка — эксплуататорлар строен бәреп төшерүгә һәм социалистик тәртипләр урнаштыруга юнәлдерергә мөмкинлек бирә.

В. И. Ленин меньшевикларның партия Уставының беренче параграфы буенча барган дискуссиядә гәүдәләнгән карашларының үсеп, бөтен бер оппортунистик системага әверелгәнлеген күрсәтте. Меньшевикларның организацион оппортунизмының төп билгеләре — централизмга карата дошманлык, дисциплинага карата нәфрәт, организацион артталыкны яклау, вак буржуаз, оппортунистик элементлар өчен эшчеләр партиясенең ишекләрен киң ачу, пролетариат диктатурасы өчен, социализм өчен көрәштә партиянең эшчеләр сыйныфы коралы булу ролен инкарь итү.

Оешма мәсьәләләрендә большевиклар белән меньшевиклар карашы арасындагы төп аерма партия төзү эшендәге капма-каршы ике тенденцияне гәүдәләндерде. Большевиклар пролетар оешканлык һәм дисциплина вәкилләре, меньшевиклар буржуаз-интеллигентлык индивидуализмы тарафдарлары булдылар.

Марксизм тарихында беренче тапкыр организацион оппортунизмга тулы тәнкыйть бирелде, оешманың әһәмиятен киметүнең эшчеләр хәрәкәте өчен аеруча куркыныч икәнлеге күрсәтелде. Ленин үзенең хезмәтендә эшчеләр сыйныфының көрәшендә, бигрәк тә Россиядә, гаять зур халык революциясе күтәрелеп килгән, ә капиталистик дөнья социалистик переворот өчен өлгереп җиткән яңа тарихи чорда марксистик партиянең гигант әһәмиятен гаять зур көч белән ачып бирде.

«Власть өчен көрәштә пролетариатның оешмадан башка коралы юк. Буржуазия дөньясында анархистик конкуренция хөкем сөрүе белән таркауландырыла торган, капиталга ирексез хезмәт итү белән изелгән, һәрвакыт тәмам хәерчелек, кыргыйлык хәленә һәм «тормыш төбенә» ыргытыла торган пролетариат марксизм принциплары нигезендә үзенең идея ягыннан берләшүе миллионнарча хезмәт ияләрен эшчеләр сыйныфы армиясенә туплаучы оешманың мате-

риаль бердәмлеге белән беркетелгәндә генә җиңелмәслек көч була ала һәм һичшиксез шулай булыр. Рус самодержавиесенең какшаган власте да, халыкара капиталның какшап килә торган власте да бу армия алдында чыдап тора алмас» (В. И. Ленин. Әсәрләр, 7 т., 419—420 битләр).

В. И. Ленинның «Власть өчен көрәштә пролетариатның оешмадан башка коралы юк» дигән положениесе большевизмның нигез ташларыннан берсенә әверелде.

Партия өчен көрәштә партия кадрлары җитлеккәнлек һәм В. И. Ленинның оештыру идеяләрен тирәнтен аңлауларын күрсәттеләр. Күп комитетлар меньшевистик «Искра»ны кискен рәвештә тәнкыйтьләп чыктылар. Урал комитетлары партия турындагы, аның оешу нигезләре турындагы мәсьәләне турыдан-туры пролетариат диктатурасы өчен көрәш бурычлары белән бәйләделәр.

«Пролетариатны диктатурага хәзерләү шундый әһәмиятле оештыру бурычы ки, — дип яздылар ураллылар, — бүтән барлык бурычлар аңа буйсындырылырга тиеш. Сүз уңаенда әйткәндә, хәзерлек көчле, властьлы пролетар оешма яклы настроение тудырудан, оешманың әһәмиятен тулысынча аңлаудан гыйбарәт» («РСДРПның өченче съезды. Документлар һәм материаллар җыентыгы». Госполитиздат, 1955 ел, 146 бит).

В. И. Ленинга партия өчен көрәшне Көнбатыш Европадагы социал-демократик партияләрнең булышлыгы булмаган һәм хәтта алар дошман мөнәсәбәттә булган шартларда алып барырга туры килде. II Интернационал лидерлары партиянең роле турында, аның характеры һәм оешу принциплары турында, партия кадрларын оппортунизмга каршы кискен һәм килешмәүчән көрәштә тәрбияләү турында марксизмда яңа сүз әйткән В. И. Ленинга каршы чыктылар. Большевикларга каршы көрәштә меньшевиклар шул заманның А. Бебель һәм К. Каутский кебек танылган авторитетларына таяна алдылар. Большевиклар II Интернационал лидерларына тиешле җавабын бирделәр. Күп кенә чыгышларында, аерым алганда, 1904 елны II Интернационалның Амстердам конгрессында, большевиклар туп-туры болай дип белдерделәр: партия Уставының беренче параграфының Ленинча формулировкасы немец социал-демократларының көенечле тәҗрибәсен исәпкә алды. Германия социал-демократиясенең уставы партия членының партия оешмаларының берсендә торуын таләп итми иде һәм бу нәрсә партия зарарына оппортунистик элементлар тарафыннан киң файдаланылды.

Большевиклар партияне II Интернационал партияләре үрнәгенә охшатып төзүдән баш тарттылар. Халыкара һәм Россия эшчеләр хәрәкәте тәҗрибәсен игътибар белән өйрәнеп һәм тәнкыйть күзлегеннән яңадан эшләп, алар В. И. Ленин юлбашчылыгында кыю рәвештә яңа типтагы партия төзеделәр. Больше-

визм халыкара мәйданда актив чыгышлары белән халыкара эшчеләр хәрәкәтенә йогынты ясады.

1904 елның җәендә партиянең хәле бик авыр иде. Партия үзәкләрен эләктереп алган меньшевик лидерлар урыннарда партия оешмаларында раскол ясый башладылар. Меньшевикларның таркату эше эшчеләр сыйныфының хәрәкәт бердәмлеген бозып килде. Илдәге революцион обстановка партиянең көчләрен туплауны һәм пролетариатның сугышчан бердәмлеген тәэмин итүне таләп иткән шартларда мондый хәлгә бигрәк тә түзеп торып булмый иде.

Партияне туплауда 22 большевикның 1904 елның августында Швейцариядә В. И. Ленин җитәкчелегендә үткән киңәшмәсе зур роль уйнады. Бу киңәшмәдә кабул ителгән «Партиягә» дигән мөрәҗәгать партия оешмаларын III съездны җыю өчен көрәшкә чакырды, бу съезд меньшевикларны авызлыкларга һәм партия ихтыярына туры килә торган яңа җитәкчелек булдырырга тиеш иде.

1904 елның сентябрь — декабренда өч конференция — Көньяк, Кавказ һәм Төньяк конференцияләре булды; боларда РСДРПның 13 комитетыннан вәкилләр катнашты. Бу конференцияләрдә В. И. Ленин җитәкчелегендә Күпчелек комитетлары бюросы (ККБ) сайланды. 1904 елның 22 декабренда иске «Искра»ның эшен лаеклы рәвештә дәвам иттерүче большевистик «Вперед» газетасының беренче номеры чыкты. Газета редакциясенә В. И. Ленин, В. В. Воровский, А. В. Луначарский, М. С. Ольминский керде.

Зур промышленность районнары һәм төп үзәкләр: Петербург, Мәскәү, Рига, Баку, Екатеринослав, Одесса, Үзәк промышленность районы, Урал большевиклар артыннан барды. Профессиональ революционерларның төп кадрлары бөтенләе белән В. И. Ленинны якладылар. Большевизм өчен көрәштә партиядә яңа көчләр үсеп чыкты. А. С. Бубнов, К. Е. Ворошилов, С. М. Киров, В. В. Куйбышев, Д. З. Мануильский, Г. К. Орджоникидзе, П. П. Постышев, М. В. Фрунзе кебек партиянең күп кенә күренекле работниклары меньшевиклар белән булган кискен идея бәрелешләрендә формалашты. Партия, аның гаять зур күпчелеге Плеханов, Аксельрод, Мартов кебек җитәкчеләрне тәнкыйть күзлегеннән сынады, аларны кире какты һәм Ленинны үзенең юлбашчысы итеп, аның тирәсенә туплана барды.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Беренче рус революциясе алдыннан булган ун ел (1894—1904 еллар) халык тормышында зур үзгәрешләр елы булды. В. И. Ленин күрсәткәнчә, иң куәтле революцион көч булган эшчеләр сыйныфының мәйданга чыгуы белән Россия тарихының яңа эпохасы башланды.

Рус революционерларының дөрес, чын фәнни революцион теорияне эзләүләренең ярты гасырлык тарихы 90 нчы еллар урталарына төгәлләнде. Исәпсез күп корбаннар бирү, төрле-төрле теорияләрне практикада сынау һәм тәнкыйть күзлегеннән карап чагыштыру нәтиҗәсендә Россиядә революцион фикер һәм эшчеләр хәрәкәте марксизмга килде. Социал-демократия белән бәйләнештә булган массовый эшчеләр хәрәкәте барлыкка килде. Социал-демократиядә ике агым — революцион-марксистик һәм оппортунистик агымнар туды. В. И. Ленин марксизм өчен килешмәүчән көрәш байрагын күтәрде, Петербургта Россиядә марксистик партиянең яралгысы булган «Эшчеләр сыйныфын азат итү өчен көрәш союзын» төзеде. Марксизмның үсешендә яңа, ленинчыл этап башланды.

XX гасыр башында Россиядә революция өлгереп килә иде; эшчеләр сыйныфы киләчәк сугышлар өчен үзенең идея-политик коралын чыныктырды. В. И. Ленин җитәкчелегендәге «Искра» «экономистларга» каршы җиңүле көрәш алып барды, марксистик партияне төзүне хәзерләде. РСДРПның II съезды большевиклар партиясенең, социаль революция һәм пролетариат диктатурасы партиясенең яшәвенә нигез салды.

II съездда һәм аннан соң большевиклар меньшевикларга каршы кискен көрәш җәелдерделәр. Большевизмның меньшевизмга каршы көрәше гаять зур тарихи әһәмияткә ия булды. Бу көрәш яңа типтагы марксистик партия өчен, самодержавиегә һәм капитализмга каршы революцион сугышларда эшчеләр сыйныфының җитәкче роле өчен көрәш иде. Бу — халыкара эшчеләр хәрәкәтендәге оппортунизмга каршы көрәш иде.

Шушы көрәш утында В. И. Ленин пролетариат диктатурасы өчен, җиңүле коммунистик революция өчен көрәштә эшчеләр сыйныфының төп коралы булган партия турында тәгълимат тудырды. В. И. Ленин пролетариатның бөек юлбашчысы, Маркс һәм Энгельс тәгълиматын лаеклы дәвам иттерүче булды. В. И. Ленин әсәрләре партиянең гаять зур идея байлыгы, аның какшамас теоретик фундаменты булды.

Россиядә эшчеләр сыйныфының революцион марксистик партиясе килеп чыгу илебезнең һәм бөтен халыкара эшчеләр хәрәкәтенең алдагы язмышы өчен гаять зур әһәмияткә ия булды. Иң изелгән һәм иң революцион сыйныф — пролетариат — тарихта беренче тапкыр революциягә үзенең мөстәкыйль марксистик партиясе булган хәлдә килеп керде.

III БҮЛЕК

# БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ 1905—1907 ЕЛЛАР РЕВОЛЮЦИЯСЕНДӘ

## 1. 1905 ел алдыннан Россиядә революцион хәрәкәт. Рус-япон сугышы. Тугызынчы январь. Беренче рус революциясенең башлануы

Россиядә революция күп еллар буена хәзерләнә килде. XX гасыр башында Россиядә шундый экономик һәм политик шартлар урнашты ки, алар илдә революцион шартлауның якынаюы турында ачык сөйлиләр иде. Ул вакытка Россиядә капитализм, бөтен дөньядагы кебек, үз үсешенең иң югары һәм соңгы фазасына — империализмга керде. Ә империализм өчен капиталистик системаның барлык социаль һәм политик каршылыкларының бик нык кискенләшүе характерлы.

Россия империализмының үзенә хас үзенчәлекләре бар иде. Анда югары дәрәҗәдә концентрацияләшкән эре промышленность бар иде, капиталистик монополияләр һаман күбрәк үсә барды. Үсешнең югары дәрәҗәсенә җиткән капитализм экономикада һәм политик стройда крепостнойлыкның бик көчле калдыклары белән бергә үрелде. Бу калдыкларның иң зурлары царизм һәм алпавыт җирбиләүчелеге иде. Феодализм (крепостнойлык) калдыклары илнең бөтен иҗтимагый строена тәэсир иттеләр. Алар пролетариатны эксплуатацияләүнең аеруча каты формаларын тудырдылар, крестьяннарны чиктән тыш хәерчелеккә, рус булмаган милләтләрне тупас изелүгә дучар иттеләр.

Россия пролетариаты капиталистик эксплуатациянең барлык коточкыч авырлыкларын татый иде. 1900—1903 еллардагы экономик кризис хезмәт ияләренең болай да авыр хәлен тагын да начарлатты. Күп санлы эшсезләр армиясе барлыкка килде. Эшсезләрнең гомуми саны 200 меңнән артып китте. Кризис елларында капиталистлар эшчеләрнең эш хакын тагын да киметтеләр, эш көнен озынайттылар. 1897 елгы закон буенча эш вакыты 11,5 сәгать белән чикләнгән булуга карамастан, күпчелек предприятиеләрдә эш көне чынлыкта 12—14 сәгатькә сузыла иде. Эшчеләрнең ашау-эчүе бик начарланды. Күпчелек эшчеләр, элеккечә, подвалларда, фабрикалар каршындагы баракларда

һәм казармаларда яшәделәр. Хәтта буржуаз матбугат органнары да, «аларда тормыш каторжаннар тормышыннан аз аерыла», дип танырга мәҗбүр булдылар.

В. И. Ленин эшчеләр сыйныфының хәле турында болай дип язды:

«Читләргә байлык булдыру өстендә гомер буе хезмәт итүче меңнәрчә һәм ун меңнәрчә кешеләр ачлыктан һәм өзлексез ачлы-туклы торудан һәлак булалар, хезмәттәге әшәке шартлар, фәкыйрь торак обстановкасы, ял җитмәү аркасында була торган авырулардан вакытсыз үләләр» (Әсәрләр, 5 т., 14 бит).

Хезмәт иясе крестьяннарның хәле чиктән тыш авыр булды. Бик күп җирләр, шул ук вакытта иң яхшылары, алпавытлар, привилегияле дворяннар сословиесе кулына тупланган иде. 1905 елга крепостной эксплуатация аркасында бөлгенлеккә төшкән һәм изелгән 10,5 миллион крестьян хуҗалыгының 75 миллион дисәтинә җире бар иде, 30 мең эре алпавыт та шул кадәр үк диярлек — 70 миллион дисәтинә — җир били иде. Бер алпавытның җире 330 ярлы крестьян семьясыныкы кадәр иде. Җир җитмәү крестьяннарны кабалалы шартларда алпавытлардан арендага җир алырга мәҗбүр итте. Крестьяннар җир арендалаган өчен алпавытларга һәм казнага һәр ел алтын белән 700 миллион сумнан артык акча түләп килделәр.

Алпавыт кабаласына кулак кабаласы өстәлде. Кулаклар бөтен крестьян җиренең яртысын һәм тарту көчләренең яртысыннан артыгын үз кулларына туплfavдылар. Кулаклар байый, ә крестьяннар массасы хәерчеләнә барды. XIX гасырның соңгы ун елында гына да атсыз һәм бер атлы хуҗалыклар 5,7 миллионнан 6,5 миллионга кадәр артты. Иген уңмау һәм ачлык күпчелек крестьяннар тормышының даими юлдашы булды. Һәр елны 8—9 миллион крестьян эшкә: фабрикаларга, тимер юл төзелешләренә, урман кисәргә һәм сал агызырга китә, шәһәрләрдә һәм пристаньнарда кара эшче булып эшли, кулакларга батрак һәм көнлекче булып яллана иде.

Властьлар каршында кечкенә генә «гаеп» өчен һәм налогларны вакытында түләмәгән өчен крестьяннарны чыбык белән суктыралар, аларның әйберләрен саталар иде. Рәсми рәвештә 1903 елга чаклы, ә чынлыкта аннан соң да крестьяннарны тән җәзасына тарттылар.

1905 ел алдыннан крестьяннарның тормышы турында В. И. Ленин болай дип язды:

«Реформадан соң үткән кырык еллык бөтен чор менә шушы крестьянлыкны югалтуның тоташ бер процессы, акрынлап, азапланып кырыла бару процессы булып тора. Крестьян хәерче хәленә төшерелде: ул терлек белән бергә яшәде, сәләмә киенде, алабута ашады... Крестьяннар һәрвакыт ачыктылар, һәм ашлык уңмаган вакытларда алар ачлыктан һәм йогышлы чирләрдән уннарча меңләп үлделәр,

ашлык булмаган елләр исә һаман ешрак һәм ешрак кабатланды» (Әсәрләр, 4 т., 427 бит).

Алпавытлар һәм капиталистлар изүе бөтен җанлы, прогрессив нәрсәне буып килгән патша самодержавиесенең башбаштаклыгы белән тирәнәйде. Армия, полиция, суд, царизмның бөтен дәүләт системасы эксплуататорлар интересы сагында торды.

Изүнең барлык төрләре — алпавытлар изүе, капиталистик, милли изү — белән самодержавиенең полиция деспотизмы бергә кушылу халык массаларының хәлен түзеп булмаслык итте һәм сыйнфый каршылыкларны аеруча кискенләштерде һәм тирәнәйтте. Иҗтимагый үсешнең төп ихтыяҗлары, эшче һәм крестьяннарның тормыш интереслары иң элек алпавытлар хакимлеген, патша монархиясен бетерүне бик нык таләп иттеләр. Бу бурычларны тик революция генә хәл итә ала иде.

Революция алдыннан булган берничә ел эчендә эшчеләр сыйныфының һәм крестьяннарның политик активлыгы һәм революцион настроениесе бик тиз көчәя барды.

Пролетариат үзен барлык эксплуататор сыйныфларга һәм патша хөкүмәтенә ачыктан-ачык каршы куя, илнең барлык демократик көчләрен туплау таләбен куя. 1904 елда кайбер промышленность шәһәрләрендә политик забастовкалар һәм демонстрацияләр булды. Декабрьда Баку пролетарийларының большевиклар комитеты җитәкчелегендәге көчле стачкасы кабынып китте. Стачка эшчеләрнең җиңүе белән тәмамланды. Баку эшчеләренең чыгышы Петербургта һәм Россиянең башка шәһәрләрендә теләктәшлек забастовкаларын китереп чыгарды.

Эшчеләр сыйныфы үзенең революцион активлыгы белән крестьяннарга үрнәк күрсәтте. Крестьяннар арасында крепостнойлык калдыкларына каршы ачу үсә барды. Россиянең төрле районнарында крестьяннар күтәрелеше ешайды.

Эшчеләр сыйныфы һәм крестьяннар чыгышлары җәмгыятьнең башка катлауларына да политик йогынты ясады. Студентлар хәрәкәте җәелеп китте. Алар политик ирекләр: җыелышлар иреге, матбугат иреге һ. б. таләп иттеләр.

Большевиклар пролетариатны царизмга карата оппозицион рухтагы барлык элементларны революция интересларында файдаланырга өйрәттеләр һәм шул ук вакытта либераль буржуазиянең политикасын, аның патша хөкүмәте белән килешүгә омтылуын туктаусыз фаш иттеләр.

Польша, Балтик буе, Финляндия, Закавказье һәм башка районнарның милли буржуазиясе царизмга карата рус буржуазиясенә караганда оппозиционрак рухта иде, чөнки патша монархиясе политик, крепостной изүне генә түгел, милли изүне дә оештыручы иде. Изелгән милләтләр буржуазиясе хәлнең хуҗасы булып алу һәм хезмәт ияләрен эксплуатацияләүдә үзенең кулларын чишеп җибәрү өчен рус царизмыннан котылырга тели иде. Ләкин бу милләтләр эчендә капитализм үсеше нәтиҗәсендә эшчеләр сыйныфы үсеп һәм формалашып, ул царизмга каршы

гына түгел, бәлки «үзенең» милли буржуазиясенә каршы да сыйнфый көрәш алып барды. Шуңа күрә Россиянең милли районнары буржуазиясе үзенең оппозиционлыгында бик эзлексез булды һәм царизм белән килешүгә барды. Польшаның эре буржуазиясе, дворяннары һәм руханилары, Польша өчен вак реформалар алырга тырышып, рус царизмы белән килештеләр, чөнки ул аларның сыйнфый интересларын саклый иде. Фин халкы изелгән булуга карамастан, Финляндиядә буржуазия һәм алпавытлар үзләренең царизмга лояль булуларын басым ясап күрсәттеләр. Латвиядә һәм Эстониядә немец алпавытлары-бароннары патша хөкүмәтенең терәге булдылар. Аларның күбесе, Грузиянең һәм Финляндиянең алпавыт-буржуаз югары катлавы вәкилләре кебек үк, патша хөкүмәте аппаратында югары урыннар билиләр иде.

Тик эшчеләр сыйныфы гына һәртөрле милли изүгә каршы, царизм тарафыннан изелгән милләтләрнең тулысынча үзбилгеләнүе өчен эзлекле көрәш алып барды. Изелгән милләтләр пролетариаты, рус эшчеләре үрнәгендә, царизмга каршы көрәшкә һаман ешрак күтәрелде, крепостной, сыйнфый һәм милли изүгә каршы чыкты.

Үсә барган революцион хәрәкәт йогынтысында патша хөкүмәте либераль буржуазиягә кечкенә ташламалар ясау юлы белән аны үз ягына тартырга тырышты. 1904 ел ахырында, ул вакытта әйтелгәнчә, «либераллык язы» башланды. Хөкүмәт буржуазиягә һәм земство органнарына съездлар һәм банкетлар оештырырга рөхсәт итте. Аларда либераль буржуазия һәм алпавыт вәкилләре, конституция кирәк дип, буржуазияне властька якынайту комачау итмәс иде, дип сөйлиләр иде.

Меньшевиклар «земство кампаниясе» планы белән чыктылар. Алар, буржуазияне патша хөкүмәте алдында халык исеменнән чыгарга өндәү өчен, эшчеләрне банкетларга йөрергә чакырдылар. Бу инде эшчеләргә либераль буржуазия койрыгында сөйрәлү ролен бирү иде.

Моңа капма-каршы буларак, большевиклар эшчеләрне либералларның банкетларына түгел, бәлки урамга, барлык көрәшүче революцион көчләрнең башында торып, самодержавиегә каршы демонстрациягә чыгарга чакырдылар. Шулай итеп, 1905 ел алдыннан большевиклар белән меньшевиклар арасында фикер башкалыклары бик нык тирәнәйде. Оештыру мәсьәләләре буенча II съездда килеп чыккан һәм кискенләшә барган фикер башкалыкларына тактика мәсьәләләрендәге, үсә барган революцион хәрәкәттә партиянең линиясен билгеләүдәге фикер башкалыклары өстәлде.

1904 елның январенда Япония белән сугыш башлану Россиядә иҗтимагый тормышның барлык каршылыкларын кискенләштерде һәм революцион вакыйгаларны тизләтте. Рус-япон сугышы империализм эпохасындагы беренче сугышларның берсе булды. Аның төп сәбәбе Япония империализмы белән Россия

империализмы интересларының бәрелешүендә иде. Японияпең идарәче сыйныфлары күп еллар буена Кытайны талап килделәр. Япония Кореяны һәм Маньчжурияне басып алырга, Азия континентында ныгып калырга омтылды. В. И. Ленин тарафыннан «хәрби-феодаль империализм» дип характерланган царизм, үз чиратында, Ерак Көнчыгышта басып алу политикасы үткәрде. Анда патша һәм аның якыннарының табышларын арттыру хакына концессияләр төзелде. Россия буржуазиясе яңа базарлар эзли иде.

Башка империалистик дәүләтләр белән бәрелеш булачагын алдан күреп, Япония сугышка бик нык хәзерләнде. Аңа Америка һәм Англия империализмы финанс һәм дипломатия ягыннан ярдәм итте. Америка-Англия империализмы исә, сугыш Россияне дә, Японияне дә көчсезләндерер дип исәпләп, Японияне Россиягә һөҗүм итәргә дәртләндерде. Россия сугышка әзер түгел иде. Ләкин царизм, сугыш илдә якынлашып килгән революцияне тоткарлый алыр дип исәпләп, авантюристик политика үткәрде. Царизмның исәпләве буенча, Японияне «ансат» кына җиңү яңа колонияләр, яңа базарлар булдырырга, самодержавиенең дәрәҗәсен күтәрергә һәм илдә революцион хәрәкәтне бастыруга ярдәм итәргә тиеш иде.

Царизмның исәпләре барып чыкмады. Япония империалистлары, патша армиясенең һәм флотының әзер түгеллеген яхшы белеп, Россиянең Тын океандагы эскадрасына һәм Порт-Артур крепостена хыянәтчеләрчә, сугыш игълан итми генә, һөҗүм иттеләр. Алар Россиянең Ерак Көнчыгыштагы хәрби көчләренә көтмәгәндә бик каты удар ясадылар.

Рус гаскәрләре батырларча сугышты. Ләкин сугышка әзер булмаган, башында аңгыра һәм белдексез генераллар (Куропаткин кебекләр) һәм адмираллар (Рожественский кебекләр) торган патша армиясе бер-бер артлы җиңелүгә дучар булды. Тын океандагы беренче һәм икенче эскадраларның тар-мар ителүе, Мукден янында коры җир армиясенең җиңелүе, Порт-Артурның бирелүе сугышның оттырылуы турында сөйли иде. Патша самодержавиесе хурлыклы рәвештә җиңелде.

Беренче тапкыр РСДРП алдына үз иленең хөкүмәте алып бара торган империалистик сугышка эшчеләр сыйныфының мөнәсәбәте нинди булырга тиеш дигән сорау килеп басты. В. И. Ленин, большевиклар бу сорауга ачык җавап бирделәр. Сугыш Россия һәм Япония халыклары файдасына түгел, бәлки, бер яктан, патша самодержавиесе һәм Россия империализмы файдасына, икенче яктан, Япония империализмы һәм Японияпең идарәче сыйныфлары файдасына алып барыла иде. Шуңа күрә большевиклар андый сугышка каршы чыктылар, халыкка аның гаделсез сугыш икәнен аңлаттылар, сугыш алып баручы самодержавиегә каршы көрәшкә чакырдылар.

Барлык социал-демократик партияләрдән тик большевиклар гына империалистик сугышта үз иле хөкүмәтенең җиңелүе

лозунгысы белән чыктылар. Большевиклар болай дип исбат иттеләр: царизмның сугышта җиңелүе халыкның җиңелүе түгел, киресенчә, бу җиңелү халыкка файдалы. Царизмның җиңелүе Россиядә революциянең күтәрелүенә китерәчәк, царизмны бәреп төшерүгә һәм халык революциясенең җиңүенә ярдәм итәчәк.

«Русларның азатлык эше, — дип язды В. И. Ленин, — һәм рус (һәм бөтендөнья) пролетариатының социализм өчен көрәше самодержавиенең сугышта җиңелүләренә бик нык бәйле» (Әсәрләр, 8 т., 38 бит).

Большевикларның җирле оешмалары, шушы ленинчыл линия нигезендә, эшчеләр, крестьяннар, интеллигенция арасында, солдатлар һәм матрослар арасында эш алып бардылар. Прокламацияләр һәм листовкалар чыгарып, алар сугышның чын максатларын аңлаттылар, патша самодержавиесен фаш иттеләр. Большевиклар сугышка һәм царизмга каршы көрәшкә чакырдылар. Большевикларның рус-япон сугышы вакытындагы революцион-марксистик позициясе 1914—1918 еллардагы империалистик сугышта аларның дөрес линия эшләүләре өчен әзерлек булды.

Меньшевиклар башка позициядә тордылар. Алар «ничек кенә булса да солых» дигән лозунг белән чыктылар, ягъни патша хөкүмәтенең солых төзүе ягында тордылар һәм самодержавиене революцион юл белән бәреп төшерергә чакырмадылар. Шулай итеп, меньшевиклар үзләрен 1914—1918 еллардагы сугышта ачыктан-ачык оборончылык платформасына әзерләделәр.

Сугыш Россиядә баштан ук популяр булмады. Барлык революцион һәм демократик катлаулар рус армиясенең җиңелүе хәрби оешманың гына түгел, бәлки бөтен самодержавие строеның череклеге нәтиҗәсе икәнен аңлыйлар иде. Япония белән сугышта җиңелү патша хөкүмәтенә бик көчле удар ясады.

Рус-япон сугышы хезмәт иясе халыкка яңадан-яңа бәлаләр китерде. Ул хуҗалыкны какшатты, транспортны таркатты, казнаны бөлдерде. Илдә кыйммәтчелек үсте. Эшчеләрнең реаль эш хакы 25 процент диярлек кимеде. Шул ук вакытта буржуазиянең югары катлаулары һәм интендант чиновниклары искиткеч зур табышлар эләктерделәр. Авылда хәрби мобилизация крестьян семьяларын эшчесез калдырды, крестьяннарда борчылу һәм ризасызлык уятты.

Сугыш халыкның түземлек касәсен ташыткан соңгы тамчы булды. Илдә тирән революцион кризис өлгереп җитте.

Патша хөкүмәте революцион хәрәкәтне бөтен чаралар белән тоткарларга тырышты. Моның өчен ул һәртөрле чараларны, шул исәптән иң кабахәт чараларны да кулланды. 1904 елда поп Гапон охранка кушуы буенча Петербург эшчеләре арасында Зубатов оешмасы шикелле бер оешма төзеде. 1905 елның гыйнвары башында, Путилов заводы эшчеләренең стачкасы башланып, аңа башка заводларның эшчеләре кушылгач, Гапон, провокация максаты белән, патшага петиция (үтенеч) тапшыру

өчен эшчеләрнең Кышкы сарайга баруларын оештырырга тәкъдим итте.

Большевиклар моңа тоткарлык ясый алмадылар. РСДРП-ның II съездыннан соң меньшевикларның раскольниклык эшләре аркасында Петербургта өч социал-демократик оешма: Петербург большевиклар комитеты, меньшевикларның Петербург группасы һәм килешүчеләр группасы бар иде. Мондый хәл башкалада эшчеләр хәрәкәтенә тискәре йогынты ясады.

Большевиклар Гапонның провокацион эшен фаш иттеләр һәм патшаның эшчеләрдән канлы үч алуы мөмкин дип кисәттеләр. Большевикларның Петербург комитеты листовкасында болай диелгән иде:

> «Азатлык кан белән алына, азатлык кулга корал тотып, каты сугышларда яулап алына. Патшадан сорамаска, һәм хәтта аннан таләп тә итмәскә, явыз дошманыбыз алдында үзебезне кимсетмәскә, бәлки аны тәхеттән бәреп төшерергә кирәк... Эшчеләрне азат итү эшчеләрнең үз эше генә булырга мөмкин, поплардан да, патшалардан да сез азатлык ала алмассыз... Бетсен сугыш! Бетсен самодержавие! Яшәсен халыкның кораллы восстаниесе! Яшәсен революция!»

Гапон тәкъдим иткән петициягә, эшчеләр җыелышларында катнашкан большевиклар йогынтысында, политик амнистия, политик ирек, министрларның халык алдында җаваплы булулары, закон алдында һәркемнең тигезлеге, хезмәтнең капиталга каршы көрәш ирекe, вөждан ирекe, сигез сәгатьлек эш көне һәм социал-демократик программада булган күп кенә бүтән таләпләр кертелде. Петициянең азагында хезмәт ияләренең авыр хәлен күрсәтүче мондый сүзләр язылган иде: «Түземлекнең ахыр чигенә килеп җиттек. Безнең өчен шундый коточкыч момент килеп җитте ки, түзеп булмаслык газап чигүләрне дәвам иттерүгә караганда, үлү яхшырак... Безнең өчен ике генә юл бар: я ирек һәм бәхет, я кабер...»

Ләкин ул вакытта эшчеләрнең күпчелеге патшага ышана иде әле. 9 нчы январьда, якшәмбе көн, Петербургның 140 меңнән артык эшчесе, хоругвьлар, тәреләр һәм патша портретлары күтәреп, тыныч шествие белән Кышкы сарайга юнәлде.

Большевикларның кисәтүе дөрес булып чыкты. Патша приказы белән гаскәрләр коралсыз эшчеләрне, аларның хатыннарын һәм балаларын мылтык залплары, кылычлар һәм камчылар белән каршыладылар. Меңнән артык кеше үтерелде, биш меңгә якын кеше яраланды.

Башкаладагы хезмәт иясе халыкның ачуы давыл булып купты. Ерткычларча үч алудан тетрәнгән меңнәрчә кешеләр: «Моннан ары безнең патшабыз юк!» дип кычкырдылар. Эшчеләр кораллана башладылар. Шунда ук, Петербург урамнарында, алар солдатларның һәм казакларның атакаларын геройларча кире кагалар иде.

Шуннан бирле 9 январь көне «Канлы якшәмбе» дип йөртелә. Россия эшчеләренең политик уянуы өчен бу көннең әһәмияте зур булды. Алар патшаның һәм патша хөкүмәтенең кем интересларын яклавын аңладылар. Эшчеләрнең патшага ышанычы аттырылды. Кышкы сарай янындагы атуларга җавап итеп, бөтен илдә протест стачкалары башланды. 10 январьда Петербургта эшчеләрнең гаскәрләр белән кораллы бәрелеше дәвам итте. Мәскәүдә 10 январьда гомуми забастовка башланды. Рига пролетариаты 13 январьда стачка игълан итте һәм политик демонстрациягә чыкты. Полиция белән бәрелеш вакытында 70 кеше үтерелде, 200 гә якын кеше яраланды. 14 январьда Варшавада гомуми забастовка кабынып китте. Тифлиста 18 январьда башланган гомуми забастовка Закавказье шәһәрләрендә политик забастовкалар полосасын башлап җибәрде.

9 январь вакыйгалары турында беренче хәбәрләр булу белән үк В. И. Ленин болай дип язды:

> «Эшчеләр сыйныфы гражданнар сугышының бөек сабагын алды; пролетариатның революцион тәрбиясе бер көн эчендә шулкадәр алга атлады ки, гади, көндәлек, изелгән тормышта айлар һәм еллар буена да ул болай атлый алмас иде. Героик Петербург пролетариатының: «үлем яки ирек!» дигән лозунгысы инде бөтен Россияне яңгыратты» (Әсәрләр, 8 т., 81—82 битләр).

1905 елның 9 январе бөтен илдә эшчеләр массасын царизмга каршы көрәшкә күтәрде. 1905 елның январь аенда гына да 440 мең, ягъни шуннан элекке 10 елда булганнан артыграк эшче забастовка ясады.

9 январьдан соң вакыйгалар бик тиз үсә барды. Илдә *революция башланды.*

1905 елның 1 маенда «Бетсен самодержавие!» дигән лозунг белән Россиянең 200 ләп шәһәрендә политик забастовкалар үткәрелде. Польша шәһәрләрендә 1 нче Май забастовкалары һәм демонстрацияләре гаскәрләр белән зур кораллы бәрелешләргә барып житте. Баку забастовкасы ике атна дәвам итте.

Пролетариат көрәше йөз миллионлы крестьяннар массасының тирән катлауларында революцион кузгалыш тудырды. 1905 елның февралендә үк инде Орел, Воронеж, Курск губерналарында аграр чуалышлар башлана. Крестьяннар чыгышлары бер губернадан икенчесенә җәелә. Язын крестьяннар үз белдекләре белән алпавыт җирләрен сөрә, алпавыт җирләрендә терлекләрен йөртә, алпавыт болыннарын басып ала башладылар. Волга буенда, Балтик буе краенда, Закавказьеда, Польшада хәрәкәт аеруча көчле булды. Авылларда җыелышлар, демонстрацияләр үткәрелә иде. 1905 елның язында күп кенә урыннарда авыл хуҗалыгы эшчеләренең социал-демократлар оештырган забастовкалары булды.

## 2. Революциянең характерына, хәрәкәтләндерүче көчләренә һәм бурычларына большевистик бәя. Партиянең III съезды

Эшчеләрнең һәм крестьяннарның революцион көрәшенә уңышлы җитәкчелек итү өчен партияне ныгыту, аның революциядәге дөрес линиясен эшләү хәлиткеч әһәмияткә ия иде. Ләкин ул чакта меньшевикларның таркату эше нәтиҗәсендә РСДРП икегә аерылган иде. II съездан соң партия тирән кризис кичерде. В. И. Ленин сүзләре белән әйткәндә, «II съезд азчылыгының тискәреләнеп аның күпчелегенә буйсынырга теләмәве кризисның нигезе булды» (Әсәрләр, 8 т., 439 бит).

Башланып киткән революциядә партиянең тактикасын эшләү һәм РСДРП программасы нигезендә партияне туплау өчен, В. И. Ленин III съездны тизрәк җыярга тырышты.

Съездга РСДРПның барлык оешмалары чакырылды, ләкин меньшевиклар съездга катнашудан баш тарттылар һәм Женевада аерым җыелдылар. Катнашучылар аз булганлыктан (8 комитеттан гына делегатлар килгән иде), меньшевиклар үзләренең җыелышын съезд дип атарга батырчылык итмәделәр һәм аны партия работниклары конференциясе дип атадылар.

III съезд 1905 елның 12 апреленнән 27 апреленә чаклы Лондонда барды. Анда тавыш бирү хокукы белән 24 һәм киңәш бирү хокукы белән 14 делегат катнашты. Тавыш бирү хокукы булган делегатлар 21 большевистик комитет вәкилләре иде. Съезд В. И. Ленин җитәкчелегендә үтте. Анда катнашучылар арасында А. А. Богданов, В. В. Воровский, Р. С. Землячка, П. А. Красиков, Н. К. Крупская, М. М. Литвинов, А. В. Луначарский, М. Н. Лядов, М. Г. Цхакая бар иде.

Съезд көчәя баручы революциянең төп мәсьәләләрен карады һәм революция юлбашчысы булган пролетариатның бурычларын билгеләде. Коралды восстание турында, переворот алдыннан хөкүмәтнең тактикасына мөнәсәбәт турында, вакытлы революцион хөкүмәт турында, крестьяннар хәрәкәтенә мөнәсәбәт турында, партиянең аерылган өлеше (меньшевиклар) турында, милли социал-демократик оешмаларга мөнәсәбәт турында, РСДРПның ачыктан-ачык политик чыгыш ясавы турында һәм башка мәсьәләләр тикшерелде.

> «Россия пролетариаты, — диелә РСДРПның III съезды турында В. И. Ленин язган белдерүдә, — үз бурычын ахырынача үти алыр. Ул халыкның коралды восстаниесе башында бара алыр. Әгәр аның өстенә вакытлы революцион хөкүмәттә катнашу бурычы төшсә, бу кыен бурычтан ул курыкып калмас. Ул контрреволюцион омтылышларның бөтенесен кире кага алыр, азатлык дошманнарының бөтенесен аяусыз сытып ташлар, демократик республиканы күкрәге белән саклар, безнең бөтен программа-минимумның революцион юл белән тормышка ашырылуына ирешә алыр. Россия пролетарийлары мондый нәтиҗәдән курыкмаска,

бәлки аның шундый булуын зур дәрт белән теләргә тиешләр. Булачак демократик революциядә җиңүгә ирешү белән без алга, үзебезнең социалистик максатыбызга таба бик зур адым ясарбыз, бөтен Европа өстеннән авыр реакцион хәрби держава изүен алып ташларбыз һәм... туганнарыбызга, бөтен дөньядагы аңлы эшчеләргә тизрәк, батыррак һәм кыюрак төстә социализмга барырга ярдәм итәрбез» (Әсәрләр, 8 т., 435—436 битләр).

III съезд билгеләгән стратегик план шуннан гыйбарәт иде: революциянең беренче этабында пролетариат, барлык крестьяннар белән союзда булып, буржуазияне нейтральләштереп һәм аның тотрыксызлык тәэсирен бетереп, буржуаз-демократик революциянең *җиңүе* өчен — самодержавиене бәреп төшерү һәм демократик республика оештыру, крепостнойлыкның барлык калдыкларын бетерү өчен көрәшергә тиеш. Шул ук вакытта эшчеләр сыйныфы үзе революциядә турыдан-туры катнашып, аның җиңүе өчен үз-үзен аямыйча көрәшеп кенә калмаска, бәлки массаларның көрәшенә җитәкчелек итәргә, революцион хәрәкәтнең юлбашчысы булырга тиеш. Шуннан соңгы этапта пролетариат буржуаз-демократик революциянең кичекмәстән социалистик революциягә үсеп әверелүе өчен көрәшергә тиеш.

Россия буржуазиясе революциягә юлбашчылык итәргә һәм аны ахырына кадәр җиткерергә сәләтле түгел иде, чөнки ул самодержавиене бәреп төшерү белән кызыксынмый, аның властен чикләргә һәм царизм белән килешергә генә омтыла иде. Аңа монархияне, крепостнойлык калдыкларын саклау һәм пролетариатка каршы көрәштә шуларга таяну файдалы иде. Эшчеләр сыйныфының союзнигы тик крестьяннар гына була ала иде, алар авылда крепостнойлык калдыкларын бетерергә, алпавыт җирләрен алырга, патша һәм алпавыт кабаласыннан котылырга омтылалар иде. Крестьяннар моңа революциянең тулы җиңүе нәтиҗәсендә генә ирешә алалар иде.

Шушы стратегик планга туры китереп, съезд партиянең тактик линиясен дә эшләде, партиянең һәм эшчеләр сыйныфының иң әһәмиятле һәм кичектергесез бурычы *коралды восстание* оештырудан гыйбарәт дип күрсәтте. Гомуми демократик революцион хәрәкәттә пролетариатның җитәкче роленә таянып, съезд болай дип күрсәтте: «коралды восстание ясау юлы белән самодержавиегә каршы турыдан-туры көрәшү өчен пролетариатны оештыру бурычы хәзерге революцион моментта партиянең иң әһәмиятле һәм кичектергесез бурычларыннан берсе» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 80 бит). Партиянең барлык оешмаларына пролетариатка алда торган коралды восстаниенең политик әһәмиятен генә түгел, бәлки практик оештыру ягын да аңлатырга тәкъдим ителде.

Съезд восстание алдыннан һәм аның барышында массовый политик стачкаларның аеруча зур роль уйнавын күрсәтеп үтте. Ул пролетариатның сугышчан көчләрен оештыру өчен иң

житди чаралар күрергә, кораллы восстание планын алдан ук эшләргә, шулай ук восстаниегә турыдан-туры җитәкчелек итү чараларын күрергә, моның өчен партия работникларыннан махсус группалар төзергә тәкъдим итте.

Съездда тикшерелгән әһәмиятле тактик мәсьәләләрдән берсе царизмны бәреп төшерү һәм халык революциясенең җиңүе нәтиҗәсендә төзелергә тиешле вакытлы революцион хөкүмәт турындагы мәсьәлә булды. Большевиклар, вакытлы революцион хөкүмәт — җиңгән сыйныфлар диктатурасы хөкүмәте, ягъни *пролетариатның һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы* булырга тиеш, дип санадылар.

Съезд революция дулкыны күтәрелгән шартларда крестьян хәрәкәтенә карата партиянең линиясен билгеләде. Бу мәсьәлә буенча карарында III съезд, социал-демократлар партиясе һәм эшчеләр сыйныфы алдында крестьяннарның алпавыт, казна, чиркәү, монастырь һәм удел җирләрен конфискацияләүгә (ягъни крестьяннар файдасына түләүсез алуга) кадәр барып җитә торган революцион таләпләрен барлык чаралар белән яклау бурычы тора, дип күрсәтте. Бу таләптә большевиклар линиясе — буржуаз-демократик революциядә эшчеләр сыйныфының барлык крестьяннар белән союзы линиясе конкрет гәүдәләнде. Ул самодержавие-алпавыт строена каршы крестьяннар көрәше җәелүгә ярдәм итте. Съезд һәр җирдә һәм хәзер үк революцион крестьян комитетлары төзергә һәм түбәннән революцион-демократик үзгәртеп корулар үткәрергә чакырды. Шулай ук партиянең барлык оешмаларына «авыл пролетариатын мөстәкыйль рәвештә оештыруга, аны социал-демократик партия байрагы астында шәһәр пролетариаты белән кушуга һәм аның вәкилләрен крестьян комитетларына үткәрүгә омтылырга» тәкъдим ителде («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк. 84 бит).

Шулай итеп, большевиклар крестьяннарның шәһәр пролетариаты белән бергә һәм аның җитәкчелегендә самодержавиегә каршы көрәшергә тиеш булган бик зур резервларын хәрәкәткә китерделәр.

«Партиянең аерылган өлеше турында»гы резолюциядә съезд оештыру мәсьәләләре буенча гына түгел, тактика мәсьәләләре буенча да меньшевикларның оппортунистик карашларын гаепләде. Шул ук вакытта, көчәя баручы революциядә пролетариат көчләрен берләштерүнең бик кирәк булуын исәпкә алып, съезд партиянең меньшевикларга кушылган членнарын, бигрәк тә эшчеләрне, партия оешмалары эшендә катнаштырырга мөмкин дип санады, ләкин аларның партия съездлары карарларына һәм Уставка, партия дисциплинасына буйсынулары шартын куйды. Үзәк Комитетка III съезд карарларын танудан баш тарткан меньшевистик оешмаларны таратырга кушылды.

Урыннардагы эшне килештереп алып бару һәм барлык со-

циал-демократик партияләрнең бердәм РСДРПга берләшү мөмкинлеген хәзерләү максатын күздә тотып, съезд Үзәк Комитетка һәм җирле комитетларга бөтен көчне милли социал-демократик партияләр белән килешүгә юнәлтергә кушты.

III съезд Уставның беренче параграфының II съездда Мартов тәкъдиме белән кабул ителгән формулировкасын юкка чыгарды һәм Уставның беренче параграфын Ленин формулировкасында кабул итте. Яңа типтагы партияне ныгыту өчен алдагы көрәштә моның бик зур әһәмияте булды. Шулай итеп, Ленинның бик әһәмиятле оештыру принципларыннан берсе РСДРП Уставында беркетелде.

Съезд партиядә ике үзәклелек (ҮК һәм ҮО) системасын бетерде һәм бердәм җитәкче үзәк — Үзәк Комитет сайлады. «Искра» меньшевиклар кулына эләгеп, оппортунистик линия үткәргәнлектән, III съезд Үзәк Комитетка «Пролетарий» исемле яңа үзәк орган төзүне тапшырды. «Пролетарий»ның редакторы итеп В. И. Ленин сайланды.

Меньшевиклар үзләренең Женева конференциясендә революциянең характерына, хәрәкәтләндерүче көчләренә һәм бурычларына бөтенләй башкача бәя бирделәр. Алар фикеренчә, Россиядәге революция, элек Көнбатыш Европада булган буржуаз революцияләр кебек, буржуазия җитәкчелегендә барырга тиеш һәм революция җиңгән хәлдә буржуазия хакимлегенә китерергә тиеш иде.

Меньшевиклар революциядә пролетариатның мөстәкыйль бурычларын инкарь иттеләр. Алар: эшчеләрнең бурычы — буржуазиягә булышлык итү, буржуазия революциядән читкә китмәсен өчен, массаларның кискен революцион хәрәкәтләренә юл куймау, дип санадылар. Алар революциядә пролетариатның җитәкчелек роленә каршы көрәштеләр һәм крестьяннарның революцион ролен инкарь иттеләр.

Меньшевиклар кораллы восстаниене оештыруга аеруча нык каршы чыктылар, бу аларның эшчеләр хәрәкәтендә оппортунистик «стихиялелек теориясе»нә һәм революциядә партиянең актив җитәкчелек ролен инкарь итүләренә тулысынча туры килә иде. Восстание — стихияле процесс һәм аны хәзерләү мөмкин түгел, диделәр алар. Плеханов, Аксельрод, Мартов һәм меньшевикларның башка лидерлары, восстаниенең буржуазияне өркетүе генә мөмкин һәм аны хәзерләү белән шөгыльләнү эшчеләр сыйныфы партиясенең эше түгел, дип исбат итәргә маташтылар. Бөтен линияләре оппортунистик булган меньшевиклар бу мәсьәләдә дә нигездә II Интернационал оппортунистлары белән бертөрле позициягә бастылар.

РСДРПның III съезды башланып киткән революциядә партия линиясен меньшевиклар катнашыннан башка һәм аларга каршы көрәштә эшләде. Большевиклар чынлыкта үзенең Программасы, Уставы, тактик линиясе, аерым оешмалары, газеталары һәм Үзәк Комитеты булган аерым партия булып яшәде-

ләр. Ике съезд — ике партия — 1905 елда РСДРПдагы хәлне В. И. Ленин әнә шулай характерлады.

III съездның карарлары, партиянең стратегик планы һәм тактик линиясе В. И. Ленинның «Демократик революциядә социал-демократиянең ике тактикасы» дигән китабында һәрьяклап теоретик нигезләнде. Фәнни социализм теориясенә зур өлеш керткән бу хезмәт 1905 елның июнь — июль айларында язылды.

Марксизм тарихында беренче тапкыр В. И. Ленин империализм эпохасында буржуаз-демократик революциянең үзенчәлекләре, аның хәрәкәтләндерүче көчләре һәм перспективалары турындагы мәсьәләне эшләде. Ул революциядә партиянең теориясе, стратегиясе һәм тактикасы мәсьәләләре буенча меньшевикларның марксизмга дошман булган оппортунистик установкаларын, шулай ук меньшевикларга ярдәм итеп килгән II Интернационал лидерларының реформистик установкаларын тәнкыйть утында көйдерде.

Россиядә башланган революция үзенең характеры һәм бурычлары буенча буржуаз революция, ягъни патша самодержавиесен бетерүгә һәм крепостнойлык тәртипләре калдыкларын алып ташлауга юнәлдерелгән революция иде. Ул турыдан-туры капиталистик стройны бетерү бурычын куймады. Ләкин Россиядә буржуаз революциянең, В. И. Ленин күрсәткәнчә, күп кенә яңа билгеләре һәм үзенчәлекләре бар иде. Бу билгеләр һәм үзенчәлекләр аны капитализм үсә барган эпохада Көнбатыш Европада булган буржуаз революцияләрдән бөтенләй аерып тордылар һәм аның социалистик революциягә әверелүе өчен мөмкинлек тудырдылар.

Беренче рус революциясе халык революциясе иде. Көнбатыштагы буржуаз революцияләрдән аермалы буларак, анда төп хәрәкәтләндерүче көч һәм юлбашчы пролетариат булды. Характеры буенча буржуаз-демократик революция булган бу революция анда пролетариатның җитәкчелек роле һәм самодержавиегә каршы көрәш ысуллары (стачкалар һәм коралллы восстание) ягыннан пролетариат революциясе иде.

Шуның белән бергә, Россиядәге революция крестьян революциясе булды, чөнки аның төп бурычы алпавыт җирбиләүчелеген бетерү иде. Крестьяннар бу революциянең хәрәкәтләндерүче көчләреннән берсе, пролетариатның иң якын союзнигы булдылар, чөнки эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә генә крестьяннар алпавыт җирләрен ала, самодержавие һәм алпавытлар изүеннән котыла алалар иде.

Буржуазиягә килгәндә, ул контрреволюцион көч булды, аның интереслары царизм интереслары белән бик тыгыз үрелгән иде. Пролетариатның революционлыгыннан курыккан буржуазия революциянең хәрәкәтләндерүче көче булмады һәм була да алмады. Революция үскән саен, буржуазия үзенең оппозиционлыгын һаман ныграк югалта барды, царизм белән турыдан-туры

килешүгә кирә, контрреволюция лагерена күчә барды. Ул, царизм белән килешеп, революцияне бетерергә маташты.

«Бездә буржуаз революциянең җиңүе, — дип язды В. И. Ленин, — *буржуазиянең җиңүе сыйфатында* мөмкин түгел. Бу парадокс булып күренә, ләкин бу факт. Крестьян халкының күпчелек булуы, аның крепостник (яртылаш) эре җирбиләүчелек тарафыннан коточкыч изелүе, инде социалистик партиягә оешкан пролетариатның көче һәм аңлылыгы, — менә шушы хәлләр бөтенесе *безнең* буржуаз революциягә *үзгә* характер бирә» (Әсәрләр, 15 т., 43 битләр).

Рус революциясенең барлык төп билгеләренә һәм үзенчәлекләренә фәнни, марксистик анализ ясаудан чыгып, В. И. Ленин «Ике тактика»да:

буржуаз-демократик революциядә пролетариат гегемониясе;

буржуаз-демократик революциядә эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы һәм социалистик революциядә пролетариатның ярлы крестьяннар белән, шәһәрдәге һәм авылдагы барлык ярымпролетар массалар белән союзы;

патша самодержавиесен бәреп төшерүдә һәм революциянең җиңүендә төп чара булган кораллы восстание;

эшчеләр сыйныфының һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы һәм аның политик органы булган вакытлы революцион хөкүмәт;

буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә үсеп әверелүе;

халык революциясендә пролетариатның юлбашчылык ролен тормышка ашыруның хәлиткеч шарты — пролетариатның политик партиясе турындагы мәсьәләләрне үстерде һәм эшләде.

Эшчеләр сыйныфы халык революциясендә җитәкче роль уйнармы яки буржуазиянең булышчысы булырмы, — революциянең язмышы шуңа бәйле иде. В. И. Ленин революциянең ике төрле нәтиҗәсе: царизмны кискен җиңү һәм демократик республика төзелү яки, революциянең җиңүе өчен көчләр җитмәсә, буржуазиянең иң комсыз һәм иң эзлексез катлаулары белән царизмның килешүе, булырга мөмкинлеген алдан күрде. Эшчеләр сыйныфы һәм киң халык массалары царизмны тулы җиңү белән кызыксыналар. Ләкин моңа эшчеләр сыйныфы революциянең юлбашчысы булганда гына ирешергә мөмкин.

В. И. Ленин: Россиядә эшчеләр сыйныфы капитализмнан бигрәк, аның җитәрлек үсмәвеннән интегә, дип күрсәтте. Крепостнойлык мөнәсәбәтләре калдыкларының саклануы җитештерүче көчләрнең үсешенә комачаулый, социалистик революция һәм социализмның җиңүе өчен эшчеләр сыйныфының көрәш җәелдерүен тоткарлый иде. Шуңа күрә эшчеләр сыйныфы илне крепостнойлыкның барлык калдыкларыннан тизрәк арындыру белән бик нык кызыксына иде.

Пролетариат чынлыкта *революциянең юлбашчысы* булсын өчен, аңа, беренчедән, революциянең кискен җиңүе белән кы-

зыксынучы *союзник* булдырырга; икенчедән, революцияне эшчеләр һәм крестьяннар исәбенә царизм белән килешеп тәмамларга маташкан либераль буржуазияне нейтральләштерергә, кысрыкларга һәм *изоляцияләргә* кирәк иде.

«Бары тик пролетариат кына демократизм өчен эзлекле көрәшче була ала, — дип язды В. И. Ленин. — Үзенең революцион көрәшенә крестьяннар массасы кушылган шартта гына ул демократизм өчен җиңүчән көрәшче булып чыга ала» (Әсәрләр, 9 т., 47 бит).

Меньшевикларның, крестьяннар реакцион һәм шуңа күрә алар, янәсе, пролетариатның союзнигы була алмыйлар, дип расларга маташуларына каршы чыгып, В. И. Ленин, крестьяннарның алпавытлар җирбиләүчелеген, крепостнойлык калдыкларын тулысынча бетерү белән бик нык кызыксынулары аларны революциядә пролетариатның табигый союзнигы һәм кискен демократик переворот тарафдарлары итә, дип өйрәтте. Революцион юл белән генә алпавыт җирбиләүчелеген бетерергә һәм демократик ирекләр яулап алырга мөмкин. Бу көрәштә пролетариат кына крестьяннарга ярдәм итәргә сәләтле. В. И. Ленин меньшевикларның революциядә либераль буржуазиянең гегемонлыгына һәм революцияне вак реформалар белән алыштырырга исәпләнгән оппортунистик установкаларын җимергеч рәвештә тәнкыйть итте.

Буржуазия өчен, дип язды В. И. Ленин, буржуаз-демократик юнәлештә кирәкле үзгәртүләрнең революция юлы белән түгел, бәлки реформалар юлы белән баруы, «бу үзгәртүләрнең гади халыкның, ягъни крестьяннарның һәм бигрәк тә эшчеләрнең революцион үзешчәнлеген, инициативасын һәм энергиясен мөмкин кадәр азрак үстерүе файдалырак, чөнки башкача булганда, французлар әйтмешли, «мылтыкны бер җилкәдән икенчесенә салу», ягъни эшчеләргә буржуаз революция бирәчәк коралны... буржуазиянең үзенә каршы юнәлдерү эшчеләргә ансатрак булачак» (шунда ук, 36—37 битләр).

В. И. Ленин китабында революциянең җиңүен тәэмин итүче пролетар көрәш формалары һәм чаралары тирәнтен нигезләнгән. Көрәшнең реформа ысулларына ябышып яткан меньшевикларга каршы килеп, В. И. Ленин царизмны бәреп төшерүнең хәлиткеч чарасы дип *коралды восстаниене* санады. Царизм хәрби көчкә: армиягә, полициягә таянды. Бу көчне тар-мар итү, Россиядә царизмны бәреп төшерү һәм демократик республика яулап алу тик корал көче белән генә, җиңүле коралды восстание юлы белән генә мөмкин иде. Революция, диде В. И. Ленин, коралды восстание *кирәклеген* исбатлады. Маркс һәм Энгельстан соң беренче тапкыр В. И. Ленин коралды восстание оештыруны практик бурыч итеп куйды, революция вакытында партиянең бөтен эшчәнлеге шул бурычны хәл итүгә юнәлдерелергә тиешлеген күрсәтте.

Массаларның революцион энергиясен күтәрү, аларны

царизм белән ачыктан-ачык коралды көрәшкә тарту өчен, партия халыкка аеруча якын һәм аңлаешлы политик лозунглар куярга тиеш. Большевиклар революцион юл белән хәзер үк сигез сәгатьлек эш көне урнаштыруны; авылда алпавыт җирләрен конфискацияләүгә барып җитә торган демократик үзгәртеп корулар үткәрү өчен революцион крестьян комитетлары төзүне; массовый политик стачкалар, эшчеләрне коралландыру һәм революцион армия төзүне шундый лозунглар дип санадылар.

В. И. Ленин һәр җирдә түбәннән эшчеләрнең үзләре тарафыннан *сигез сәгатьлек эш көнен* һәм крестьяннар тарафыннан авылда демократик үзгәртеп коруларны тормышка ашыруга бик зур әһәмият бирде. Бу — массаларның активлыгын һәм иҗат инициативасын чишеп җибәрүне күздә тотучы яңа тактика иде. Бу тактиканы куллану дәүләт власте аппаратын параличлый, аны революциягә каршы көрәшерлек көчтән мәхрүм итә иде.

Көрәшнең пролетариатка хас чарасын—царизмга каршы көрәшкә массаларны туплауда беренче дәрәҗәдә әһәмиятле роль уйнаган *массовый политик стачкалар* куллану яңа һәм мөһим корал булды. В. И. Ленин революциянең төп мәсьәләсен — *дәүләт власте* мәсьәләсен яңача хәл итте. Ул пролетариат гегемонлык иткән җиңүле буржуаз-демократик революциянең элекке буржуаз революцияләрдәге шикелле властьның буржуазия тарафыннан яулап алынуына түгел, бәлки пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасына китерергә тиешлеген исбат итте.

> ««Революциянең царизмны кискен җиңүе», — дип язды В. И. Ленин, — *пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы ул...*
>
> Һәм мондый җиңү нәкъ менә диктатура булыр, ягъни ул «легаль», «тыныч юл белән» төзелгән теге яки бу учреждениеләргә түгел, бәлки котылгысыз рәвештә хәрби көчкә, массаларны коралландыруга, восстаниегә таянырга тиеш булыр» (Әсәрләр, 9 т., 42 бит).

Эшчеләр һәм крестьяннар файдасына революцион үзгәртеп коруларны тормышка ашыру царизмның, алпавытларның, эре буржуазиянең ярсулы каршылыгын тудырачак. Бу каршылыкны сындыру, контрреволюцион омтылышларны юкка чыгару, буржуаз-демократик революцияне ахырына кадәр җиткерү, аның казанышларын саклап калу, социализм өчен көрәш аренасын тулысынча чистарту өчен диктатура кирәк. Ләкин бу әле социалистик диктатура түгел, ә демократик диктатура булачак.

Пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасының политик органы коралланган халыкка таянучы *вакытлы революцион хөкүмәт* булырга тиеш иде. Вакытлы революцион хөкүмәт революция казанышларын беркетергә, контрреволюциянең каршылык күрсәтүен сындырырга һәм РСДРПның программа-минимумын тормышка ашырырга, ягъни демократик республика урнаштырырга, сигез сәгатьлек эш

көне кертергә, алпавыт җирләрен конфискацияләргә, революцияне алга алып барырга тиеш иде.

Революцион хөкүмәттә социал-демократия вәкилләренең катнашуын В. И. Ленин мөмкин дип кенә түгел, бәлки уңайлы шартлар булганда кирәк дип тә санады. Бу катнашу контрреволюциягә каршы аяусыз көрәшне, эшчеләр сыйныфының мөстәкыйль интересларын яклауны һәм революцияне тагын да көчәйтүне тәэмин итәргә тиеш. Шуның белән беррәттән, вакытлы революцион хөкүмәткә түбәннән, эшчеләр сыйныфы һәм хезмәт иярләренең киң катлаулары тарафыннан басым оештырырга кирәк. Хөкүмәттә катнашу да, түбәннән басым да революция казанышларын ныгытуга һәм киңәйтүгә, социал-демократиянең программа-минимумын тормышка ашыруга, шулай ук буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе өчен шартлар хәзерләүгә ярдәм итәләр.

Революцион хөкүмәттә катнашуга каршы чыккан меньшевиклар позициясенең зарарын ачып, В. И. Ленин, мондый позиция чынлыкта революциягә җитәкчелекне буржуазиягә тапшыру булыр иде, дип күрсәтте.

Үзенең әсәрендә В. И. Ленин *буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә үсеп әверелүе теориясен* эшләде. Марксның өзлексез (перманент) революция турындагы һәм шундый революциянең котылгысыз шарты — пролетариатның крестьяннар белән союзы турындагы идеяләрен II Интернационал оппортунистлары оныттырырга тырышканнар иде. Алар Марксның революцион идеяләренә каршы оппортунистик схема куйдылар. Бу схема буенча, буржуаз революция пролетар революциядән озак чор белән аерыла. Революциягә каршы булган бу схеманың нигезендә крестьяннарга карата пролетариатның җитәкчелек ролен инкарь итү, буржуаз-демократик революциядә пролетариатның гегемонлыгын инкарь итү ята иде.

Марксның өзлексез революция турындагы идеясен В. И. Ленин буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе турындагы төзек теория итеп үстерде. Бу теория буенча, буржуаз революциядә пролетариатның крестьяннар белән союзы шартларындагы пролетариат гегемониясе социалистик революциядә пролетариатның ярлы крестьяннар һәм башка ярымпролетар элементлар белән союзы шартларындагы пролетариат гегемониясенә үсәргә тиеш. Пролетариат һәм крестьяннарның демократик диктатурасы пролетариат диктатурасына үсеп әверелергә тиеш.

> *«Самодержавиенең каршылык күрсәтүен көч белән изеп ташлау һәм буржуазиянең тотрыксызлыгын параличлау өчен, пролетариат, үзенә крестьяннар массасын кушып, демократик переворотны азагына кадәр үткәрергә тиеш. Буржуазиянең каршылык күрсәтүен көч белән сындыру, крестьяннарның һәм вак буржуазиянең тотрыксызлыгын параличлау өчен, пролетариат, үзенә халыкның ярымпролетар*

*элементлары массасын кушып, социалистик переворот ясарга тиеш»* (В. И. Ленин. Әсәрләр, 9 т., 88 бит).

Буржуаз революциянең социалистик революциягә әверелүе турындагы тәгълиматны нигезләгәндә, В. И. Ленин моның өчен Россиянең социаль-экономик строенда объектив шартлар булуын күрсәтте. Россиядә крепостнойлыкның күп санлы калдыклары һәм капитализмның чагыштырмача югары дәрәҗәдә үсеше ике төрле каршылыкка сәбәп булды. Җитештерүче көчләр үсеше белән җитештерүнең ярымкрепостнойлык мөнәсәбәтләре арасындагы каршылыклар буржуаз-демократик революция өчен шартлар тудырды. Җитештерүче көчләр үсеше белән капиталистик җитештерү мөнәсәбәтләре арасындагы каршылыклар буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе өчен шартлар тудырды.

Моннан ике социаль сугыш килеп чыга иде: берсе — патшага һәм алпавытларга каршы, демократик республика өчен бөтен халык көрәше, икенчесе — пролетариат диктатурасы өчен, җәмгыятьне социалистик нигезләрдә кору өчен пролетариатның буржуазиягә каршы көрәше. 1905—1907 елларда самодержавиене бәреп төшерү өчен бөтен халык көрәше беренче планда торды. Эшчеләр сыйныфы «бөтен халыкның һәм бигрәк тә крестьяннарның җитәкчесе булган хәлдә — тулы азатлык өчен, эзлекле демократик переворот өчен, республика өчен көрәшкә! Барлык хезмәт ияләренең һәм эксплуатацияләнүчеләрнең җитәкчесе булган хәлдә, социализм өчен көрәшкә!» чыгарга тиеш булды (шунда ук, 102 бит).

В. И. Ленин революцияне социалистик революциянең җиңүенә кадәр өзлексез үстерү бурычын бик ачык күрсәтеп килде. «Социал-демократиянең крестьяннар хәрәкәтенә мөнәсәбәте» дигән мәкаләсендә В. И. Ленин болай диде:

> «...демократик революциядән без шунда ук социалистик революциягә күчә башларбыз һәм нәкъ үзебезнең көчебез житкән чамада, аңлы һәм оешкан пролетариатның көче житкән чамада күчә башларбыз. Без өзлексез революция ягында торабыз. Без ярты юлда тукталмабыз» (шунда ук, 231 бит).

Көнбатыш Европа оппортунистлары һәм рус меньшевиклары карашынча, пролетариат социалистик революциядә союзниклардан башка, бер үзе пролетар булмаган барлык сыйныфларга һәм катлауларга каршы чыга. Оппортунистлар шәһәрнең һәм авылның капитал тарафыннан изелгән, эксплуатацияләнгән һәм шуның аркасында капитализмга каршы көрәштә пролетариатның турылыклы союзнигы булуга сәләтле ярымпролетар массаларның революцион мөмкинлекләрен танымадылар. Шуннан инде, җәмгыятьнең экономик үсеше нәтиҗәсендә пролетариат милләтнең күпчелеге булып әверелгәнгә кадәр социалистик революция өчен шартларны өлгергән дип санап булмый, дигән ялгыш нәтиҗә чыгарылды.

Пролетариатны хәрәкәтсезлеккә дучар иткән шушы бик зарарлы оппортунистик догмаларны В. И. Ленинның социалистик революция теориясе җимереп ташлады.

Эшчеләр сыйныфының революцион көрәшне җитәкләүче һәм оештыручы ролен уйнарга тиешле мөстәкыйль политик партиясе булуын В. И. Ленин буржуаз-демократик революциянең җиңүе һәм аның социалистик революциягә әверелүе өчен төп шартларның берсе дип санады. Бу революциядә гегемонлык ролен, дип күрсәтте В. И. Ленин, пролетариат үзенең көрәшенә идея ягыннан гына түгел, бәлки практик яктан да җитәкчелек итүче революцион марксистик партия байрагы астында бердәм һәм мөстәкыйль политик көч булып тупланганда гына үти ала.

В. И. Ленинның социалистик революция теориясе рус меньшевикларының һәм II Интернационал реформистларының теорияләрен генә түгел, бәлки Троцкийның «перманент революция» теориясен дә җимереп ташлады. Маркcның перманент революция идеясен фальсификацияләп, Троцкий буржуаз-демократик революциядә пролетариатның гегемонлыгын һәм крестьяннарның революцион ролен инкарь итте, пролетариатның һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасын инкарь итте. Ул формасы ягыннан сул, эчтәлеге ягыннан оппортунистик булган лозунг — «патшасыз, ләкин эшчеләр хөкүмәте» дигән лозунг куйды. Революциянең буржуаз-демократик этабын болай сикереп үтү пролетариатны күп миллионлы крестьян массасыннан изоляцияләүгә һәм революциянең җиңелүенә генә китерер иде.

Ленинның 1905 елда эшләнгән революция теориясе большевиклар партиясен фәнни нигезләнгән стратегия һәм тактика белән коралландырды. Анда инде социализмның башта аерым бер капиталистик илдә җиңү мөмкинлеге турындагы нәтиҗә өчен барлык дип әйтерлек төп элементлар: революциядә пролетариатның гегемонлыгы, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы, яңа тип партиянең революциядә җитәкче һәм юнәлеш бирүче роле, пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы, буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе турында положениеләр бар иде. Бер илдә социализмның җиңү мөмкинлеге турындагы нәтиҗәне В. И. Ленин 1915 елда ясады. В. И. Ленин марксизмны социалистик революциянең яңа теориясе белән баетты, бу теория социалистик революциянең җиңүе өчен көрәштә куәтле идея коралы булды.

### 3. Революциянең күтәрелүе. Бөтенроссия политик забастовкасы. Советлар төзелү. Декабрь кораллы восстаниесе

Революцион вакыйгаларның барышы III съезд карарларының дөреслеген раслады. Революцион хәрәкәт дулкыны көннән-көн күтәрелә барды. Стачка хәрәкәте ныграк, һөҗүмчәнрәк төс алды, зур оешканлык белән аерылып торды.

Иваново-Вознесенскида 1905 елның май аенда башланган забастовка 72 көнгә сузылды. Ул эшчеләрнең нык тору үрнәген күрсәтте һәм массалар өчен бик яхшы политик тәрбия мәктәбе булды. Аңа җитәкчелек итү өчен эшчеләр вәкилләре (депутатлары) Советы сайланды. Революцион сугышлар барышында ул эшче депутатларының беренче Советларыннан берсенә әверелде. Стачка турыдан-туры Ф. А. Афанасьев һәм М. В. Фрунзе юлбашчылык иткән Иваново-Вознесенск большевиклары оешмасы җитәкчелегендә, эшче-большевиклар С. И. Балашов, Е. А. Дунаев, Ф. Н. Самойловның актив катнашы белән үтте. Эшчеләрнең митинглары һәм җыелышлары ачыктан-ачык барды; аларда фабрикантларга куелачак таләпләр эшләнде, җаваплар тикшерелде һәм алдагы көрәш планнары билгеләнде. Шунда ук большевиклар эшчеләр хәрәкәтенең бурычлары турында докладлар һәм лекцияләр укыдылар. Бу — эшчеләр өчен «социалистик университет» булды. Иваново-Вознесенск эшчеләренең стачкасына Шуя, Орехово-Зуево һәм башка шәһәрләрнең текстильчеләре кушылды. Патша властьлары эшчеләрдән канлы үч алдылар.

Иваново эшчеләрен атуга каршы протест дулкыны бөтен Россиягә җәелде. 1905 елның маенда Лодзь эшчеләре өч көн буена полиция һәм гаскәрләргә каршы баррикада сугышлары алып бардылар. Бу, дип язды В. И. Ленин, «революцион энтузиазмның һәм геройлыкның яңа үрнәген генә түгел, бәлки көрәшнең югары формаларын да» күрсәтте (Ә с ә р л ә р, 8 т., 541—542 битләр). Уралда стачка хәрәкәте авангардында Пермь һәм Екатеринбург (Свердловск) металлистлары, Златоусттагы корал заводы эшчеләре, Надеждинск һәм Нижний Тагил металлурглары, Чиләбе, Уфа, Екатеринбург тимер юлчылары барды. Алапаевскида, Надеждинскида, Мотовилихада, Нижний Тагилда һәм Уралның башка промышленность үзәкләрендә 1905 елның язында эшче вәкилләре (депутатлары) Советлары төзелеп, алар революциянең үсеше белән бергә стачка оешмаларыннан гомуми революцион көрәш органнарына әверелделәр.

Латыш эшчеләре үз-үзләрен аямыйча геройларча көрәштеләр. Николаевта, Екатеринославта, Харьковта, Луганскида һәм башка урыннарда политик забастовкалар полиция һәм гаскәрләр белән бәрелешләргә күчте. Июньдә Тифлиста һәм аннары Кутаисга, Батумда, Чиатурада гомуми забастовка булып үтте. Июнь — июль айларында Бакудагы промыселларның һәм башка предприятиеләрнең дүрттән өч өлешен забастовкалар чолгап алды. Август аенда Баку пролетарийларының гомуми стачкасы вакытында гаскәр белән кораллы бәрелешләр булды.

Россия эшчеләр сыйныфы стачкаларда политик яктан һаман ныграк җитлегә һәм чыныга барды, царизмга каршы кискен көрәш өчен көч туплады.

1905 елның җәендә һәр җирдә ярымлегаль профессиональ оешмалар барлыкка килә башлады. Профессиональ союзлар ул

чакта ук инде, эшчеләрнең экономик интересларын яклау белән беррәттән, күп кенә әһәмиятле политик таләпләр дә куялар иде. Профсоюзларны төзүдә һәм аларның эшендә большевиклар актив катнаштылар, моның Россиядә профсоюзларның шуннан соңгы бөтен чорда пролетариатның сугышчан сыйнфый оешмалары булып үсүендә бик зур әһәмияте булды.

Пролетариат үзенең эзлекле революцион көрәше белән крестьяннарны патша строена каршы ничек көрәшергә кирәклегенә өйрәтте. Эшчеләр сыйныфы артыннан крестьян хәрәкәте дулкыны күтәрелде. 1905 елның язында һәм җәендә крестьян хәрәкәте барлык өязләрнең биштән бер өлеше чамасын, ә көз көне — яртысыннан күбрәген чолгап алды. Украинада һәм Балтик буенда авыл хуҗалыгы эшчеләре забастовкалары җәелеп китте. Волга буенда, Украинаның күп кенә районнарында, Балтик буенда, Грузиядә крестьян хәрәкәте аеруча көчле булды.

Пролетариат хәрәкәтенең крестьян восстаниеләре белән кушылуы патша армиясен һәм флотын хәрәкәткә китерде. Большевиклар 1905 елда армиядә һәм флотта фидакарь эш җәелдерделәр. РСДРП Үзәк Комитеты гаскәрләр арасында эшләү өчен И. Ф. Дубровинский, Е. М. Ярославский, Р. С. Землячка, М. И. Васильев-Южин һәм башка күренекле эшлеклеләрне җибәрде.

Большевиклар солдатлар һәм матрослар арасында революцион эшнең күп төрле формаларын һәм методларын кулландылар: газеталар һәм листовкалар чыгардылар, сходкалар үткәрделәр, түгәрәкләр оештырдылар. Шушы эш аркасында солдатлар һәм матрослар арасында большевистик оешмаларның йогынтысы шактый көчәйде, аларның эшчеләр белән элемтәсе юлга салынды. Ерак Көнчыгышта патша армиясенең җиңелүе гаскәрләр арасында революцион настроениене көчәйтте.

1905 елның июнендә «Потемкин» броненосецында булган восстание солдатлар һәм матрослар ризасызлыгының беренче массовый чагылышы булды. Тарихта беренче тапкыр хәрби корабль командасы революция байрагын күтәрде һәм яшәп килүче стройга каршы көрәшкә чыкты. Восстание күтәргән корабль Одессага килде. Ләкин шәһәрдәге большевистик комитетта бердәмлек юк иде, ул кулга алулар аркасында көчсезләнгән иде, ә меньшевиклар потемкинчыларга ярдәмгә Одесса эшчеләренең восстаниесен оештырмадылар.

Матросларның героизмына карамастан, восстание уңышсыз бетте, чөнки аңа дөрес җитәкчелек булмады. Бу — патша гаскәрләре арасында революцион көрәшнең беренче тәҗрибәсе генә иде. Ләкин бу восстаниенең бик зур әһәмияте булды. Царизмга каршы көрәштә армиянең һәм флотның эшчеләр сыйныфына кушылу кирәклеге һәм мөмкинлеге турындагы фикер эшчеләрнең, крестьяннарның һәм бигрәк тә солдатлар белән матросларның күңеленә якын һәм аңлаешлы бер фикер булып китте. Көн тәртибенә революцион армия төзү мәсьәләсе килеп басты.

«Потемкин» чыгышыннан соң большевиклар гаскәрләр арасында революцион эшне көчәйттеләр. 1905 елның җәендә һәм көзендә солдатларның һәм матросларның уннарча революцион чыгышлары булды. Эшчеләрнең, солдатларның һәм крестьяннарның аерым чыгышлары бөтен Россия күләмендә революцион янгын булып үсеп китте.

Царизм ташламалар һәм вәгъдәләр белән халыкны революцион көрәштән читкә тартырга маташты. 1905 елның 6 августында Дәүләт думасы (Дума төзү проектының авторы — патша министры Булыгин исеме белән Булыгин Думасы дип аталган Дума) чакыру турында манифест чыкты. Патша хөкүмәте рус-япон сугышын бетерергә ашыкты. 1905 елның август ахырында Япония белән солыхка кул куелды.

Дума царизмның революцияне бетерергә, аны монархия конституциясе юлына күчерергә маташуы иде. Үзе революциядән куркып, шул ук вакытта патшаны революция белән куркытучы либераль буржуазия арасындагы оппозицион буталышларны да царизм Дума җыю юлы белән бетерергә теләде. Булыгин Думасы алпавытлар, капиталистлар һәм бик аз сандагы бай крестьяннар җыелышы булырга тиеш иде. Аны патша янында киңәш бирүче орган итәргә уйладылар. Бу — халык вәкиллеген тупас бозу иде.

Большевиклар эшчеләрне һәм крестьяннарны халыкка каршы булган бу Думага актив бойкот ясарга чакырдылар. Большевиклар бөтен агитация кампаниясен кораллы восстание, революцион армия, вакытлы революцион хөкүмәт дигән лозунглар тирәсенә тупладылар. Меньшевиклар Думаны «азатлык хәрәкәтендә борылыш пункты» дип котладылар һәм Думага сайлаулар комедиясендә либераллар белән хезмәттәшлекне яклап чыктылар, көрәшнең парламент юлын, реформистик юлны якладылар. Меньшевикларның бу тактикасы либераль буржуазиягә файдалы булды; ул аңа халык массаларын алдарга һәм аларны революцион көрәштән читләштерергә ярдәм итә иде.

Россия социал-демократик оешмаларының Дәүләт думасына карата тактика эшләү өчен 1905 елның сентябрендә Ригада җыелган конференциясе Булыгин Думасына большевикларның актив бойкот линиясен яхшы дип тапты һәм меньшевикларның анда катнашу линиясен гаепләде. Думага актив бойкот тактикасын эшчеләр генә түгел, крестьяннар һәм интеллигенциянең алдынгы өлеше дә яклады. Булыгин Думасына бойкот кампаниясен большевиклар барлык революцион көчләрне туплау өчен, массовый политик стачкалар үткәрү һәм кораллы восстание хәзерләү өчен файдаландылар.

1905 елның җәендә һәм көзендә гомуми политик забастовкага көчле хәзерлек барды. Большевикларның бик зур оештыру һәм агитация эше революциянең яңа күтәрелешенә ярдәм итте. Мәскәү печатникларының сентябрьдә башланган забастовкасын башка заводларның һәм фабрикаларның эшчеләре дә яклады-

лар. Стачка вакытында митинглар һәм демонстрацияләр булды. Мәскәү урамнарында эшчеләрнең полиция һәм гаскәр белән кораллы бәрелешләре булып үтте.

Мәскәү эшчеләренең сентябрь стачкасы пролетариат өчен җитди политик мәктәп булды. Массовый политик стачка һәм аның белән бергә революцион митинглар, демонстрацияләр, полициягә каршы кораллы бәрелешләр эшчеләр сыйныфы көрәшенең иң күп таралган формасына әверелде. Көрәш барышында биш профессия эшчеләренең: печатникларның, металлистларның, тәмәке фабрикалары эшчеләренең, столярларның һәм тимер юлчыларның Советы барлыкка килде. Большевиклар җитәкчелегендә эшчеләрнең яңадан-яңа катлаулары политик көрәшкә тартыла барды.

6 октябрьда РСДРПның Мәскәү комитеты Мәскәүдә гомуми политик стачка үткәрү турында карар чыгарды. Стачка тиздән барлык промышленность үзәкләренә җәелде һәм Бөтенроссия стачкасына әверелде. Бөтен илдәге тимер юлларда хәрәкәт тукталды. Предприятиеләр эшләрен туктаттылар. Почта һәм телеграф эшләмәде.

Октябрь стачкасы пролетариатның куәтле политик чыгышына әверелде. Ул самодержавиене бәреп төшерү, Булыгин Думасына актив бойкот, Учредительное собрание җыю һәм демократик республика урнаштыру лозунгысы астында барды. Забастовка ясаган эшчеләргә вак хезмәткәрләр, студентлар, укучылар, адвокатлар, врачлар, инженерлар һ. б. кушылды. Стачкада катнашучылар саны ике миллион кешедән артты. Бөтенроссия политик стачкасы большевиклар партиясенең халык массалары белән элемтәсен һәм большевистик лозунгларның тормышчанлыгын ачык күрсәтте.

Октябрь стачкасында Россиянең төрле милләт эшчеләре арасындагы элемтәләрнең ныгуы күренде. Латыш, поляк, украин, азербайҗан, грузин, белорус һәм башка милләт эшчеләре үзләренең явыз дошманына — патша самодержавиесенә каршы рус пролетариаты белән бергә көрәштеләр. Партия революцион көрәшкә Россиянең көнчыгыш районнарындагы хезмәт иясе массаларны тартырга омтылды. Рус пролетариаты төп көч буларак татар, азербайҗан, казах, үзбәк һәм башка милләт эшчеләрен көрәшкә күтәрде һәм туплады. РСДРПның Баку комитеты каршында мөселман хезмәт ияләре арасында эшләү өчен «Гоммәт» оешмасы төзелде. Большевиклар татар телендә «Урал» газетасы һәм азербайҗан телендә «Коч-Девет» һәм «Текамюль» газеталары чыгардылар, алар аркылы Волга буе, Закавказье һәм Урта Азия халыкларының изелгән массалары арасында Ленин идеяләрен тараттылар. Иранннан килгән күп кенә эшчеләр Россиядә революцион көрәш мәктәбе үттеләр. Алар арасында Хәйдәр аеруча сәләтле иде. Ул соңыннан Иран Коммунистлар партиясен оештыручы һәм аның җитәкчесе булды.

В. И. Ленин пролетариатның политик һәм экономик забастовкалар, демонстрацияләр кебек массовый чыгышларының зур әһәмиятен аңлатып бирде. Бу чыгышлар эшчеләр сыйныфының һәм халык массаларының тормыш интересларын яклауда, шулай ук көрәшнең югарырак формаларына — гомуми стачкага, кораллы восстаниегә һәм шуның белән власть өчен көрәшкә хәзерләнүдә зур роль уйныйлар. «Политик һәм экономик стачкалар, — дип язды соңыннан В. И. Ленин, — үзара ярдәмләшеп, берсе икенчесенә көч чыганагы булалар. Стачканың шушы төрләре арасында тыгыз бәйләнеш булмаганда, чын-чыннан киң, массовый, шуның белән бергә *бөтен халык өчен* әһәмиятле хәрәкәтнең булуы мөмкин түгел» (Әсәрләр, 18 т., 70 бит).

Экономик стачкаларда катнашып, үзләренең экономик хәлен яхшыртырга тырышып, эшче массалар политик хәрәкәткә дә тартылалар. Политик стачкалар барышында эшчеләр сыйныфы үзенең төп интересларын чагылдыручы политик таләпләр куеп кына калмый, бәлки халык массаларының гомуми интересларын да яклый. Политик стачкада эшчеләр сыйныфы бөтен халыкның алдынгы сыйныфы, халык хәрәкәтенең гегемоны (җитәкчесе) була.

Октябрьдагы Бөтенроссия стачкасы самодержавиегә каршы бөтен халык көрәшен оештыручы һәм җитәкләүче алдынгы көрәшче булган эшчеләр сыйныфының куәтен күрсәтте. Стачка хөкүмәтнең көчен какшатты. Революция һаман зуррак колач ала барды. Революциянең көчәюеннән курыккан патша хөкүмәте, самодержавие строен коткарып калу өчен, кайбер ташламалар ясарга ашыкты. 17 октябрьда патша күп кенә ялган вәгъдәләрдән торган манифест чыгарды. Сүз иреге, җыелышлар иреге, җәмгыятьләр һәм союзлар төзү иреге, шәхес иминлеге игълан ителде. Манифестта «Россия парламенты» — закон чыгару функцияләре булган Дәүләт думасы булдыру турында әйтелгән иде.

Патша манифесты, диде В. И. Ленин, вакытлыча беркадәр көчләр тигезлеге урнашу нәтиҗәсендә чыгарылды: патшадан манифест тартып алган эшчеләр һәм крестьяннар патшаны бәреп төшерә алмыйлар иде әле, ә патша инде элекке чаралар белән идарә итә алмый иде.

Буржуазия патшаның бу ташламасын шатланып кабул итте. Эре капиталистлар һәм капиталистик нигездә хуҗалык итүче алпавыт-магнатлар, гәрчә әле властьны бүлешү турында патша белән бәхәсләрен дәвам иттерсәләр дә, патша хөкүмәте ягында торалар иде. Патша манифесты аларны тулысынча канәгатьләндерде. Алар «17 октябрь союзына» — октябристлар, ягъни патшаның октябрь манифесты тарафдарлары партиясенә берләштеләр. Капиталистларның, алпавытларның, земство эшлеклеләренең һәм буржуаз интеллигентларның бер өлеше конституцион-демократик партия (кадетлар партиясе) төзеде. Бу партия либераль-монархияче буржуазиянең төп партиясе

булды. Кадетлар патшаның һәм алпавытларның властьны буржуазия белән уртаклашуына омтылдылар. Хезмәт иясе массаларын алдау өчен, кадетлар үзләренә «халык азатлыгы партиясе» дигән ялган исем бирделәр. Чынлыкта исә кадетлар программасында хәтта республика таләбе дә юк иде.

Кадетлар партиясен В. И. Ленин болай дип характерлады:

«Либераль буржуазия халык белән погромчылар хөкүмәте арасында тирбәлә. Сүздә алар — хөкүмәткә каршы; эштә алар халык көрәшеннән барыннан да ныграк куркалар; эштә алар халыкка каршы, монархия белән, ягъни погромчылар белән килешергә телиләр» (Әсәрләр, 11 т., 289 бит).

Буржуаз партияләр патша манифестында революцияне тыныч, конституцион юл белән юнәлдерү, самодержавиене, ярымкрепостнойлык строен һәлакәттән коткару мөмкинлеген күрделәр. Алар 17 октябрь манифестын бөтен көчләре белән мактадылар.

Большевиклар эшчеләрне һәм крестьяннарны кәгазь «конституциягә» ышанмаска һәм самодержавиене бәреп төшергәнгә кадәр көрәшергә чакырдылар. Алар, хөкүмәт халыкны алдый, дип белдерделәр. Вәгъдә ителгән ирекләр урынына хөкүмәт полиция тарафыннан «Рус халкы союзы», «Михаил Архангел союзы» дигән демагогик исемнәр белән төзелеп, халык тарафыннан «карагруһ» дип аталган оешмалар ярдәмендә революционерларны, алдынгы эшчеләрне кыйный һәм үтерә, митингларны һәм җыелышларны куып тарата иде. Нәкъ әнә шул вакытта Мәскәүдә большевиклар партиясенең күренекле эшлеклесе Н. Э. Бауман карагруһчылар тарафыннан ерткычларча үтерелде. Халыкның көчләрен таркату өчен, патша властьлары милләтләр арасында дошманлык уты кабыздылар, канлы еврей погромнары, азербайҗаннар белән әрмәннәр арасында суешлар оештырдылар.

Гомуми политик забастовка нәтиҗәсендә ирешелгән беренче җиңүдән соң царизмны бәреп төшерү өчен көрәшне дәвам иттерергә кирәк иде. Большевиклар тарафыннан рухландырылган эшчеләр зур энергия белән сугышчан дружиналар төзергә керештеләр.

Октябрьда эшчеләр хәрәкәтенең күтәрелеше крестьяннарны революцион көрәшкә этәрде.

Россиядә крестьяннар үзләренең партиясен төземәделәр. Революция барышында туган «Бөтенроссия крестьяннар союзы» һәм «Трудовиклар группасы» политик оешманың яралгылары гына булдылар. Энеслар (халык социалистлары) һәм эсерлар (социалист-революционерлар) чын крестьян партияләре була алмадылар. Ул чакта В. И. Ленин алар турында болай дип язды: «Трудовиклар, халык социалистлары һәм соц.-революционерлар үзләренең сыйнфый характеры буенча вак буржуазия һәм крестьян демократлары» (Әсәрләр, 12 т., 186 бит). Трудовиклар йомшак формалашкан оешма булып калдылар.

Энеслар аз санлы группа булып, либераллар ягына авыштылар һәм һаман күбрәк дәрәҗәдә авылның кулак катлавы интересын чагылдырдылар. Эсерларның авыл белән элемтәсе бик йомшак булды. Эсерлар эшчәнлегендә шундый тенденцияләр күренде ки, бу тенденцияләрнең үсеше аларны соңыннан авылның бай катлавы, кулак интересын яклау позициясенә китерде. Крестьян хәрәкәтенең, имештер, социалистик характеры турында иске, народниклык теорияләрен тергезеп, эсерлар революциядә эшчеләр сыйныфының җитәкчелек ролен инкарь иттеләр. В. И. Ленин, большевиклар эсерлар программасының ялган социалистик характерын фаш иттеләр, крестьян оешмаларының икеләнүен һәм эзлексезлеген тәнкыйть иттеләр. Шуның белән бергә большевиклар царизмга каршы көрәштә алар белән вакытлы килешүләргә керделәр.

Пролетариатның алдынгы отряды булган большевиклар шул ук вакытта крестьяннар интересларын — политик интересларын да (самодержавиене һәм крестьяннарның дошманы булган бөтен ярымкрепостнойлык строен бәреп төшерү), экономик интересларын да (алпавыт җирбиләүчелеген бетерү һәм җирне крестьяннарга бирү) яклауны үз өсләренә алдылар. Крестьяннарның төп массасы интересларын яклауны нәкъ менә большевикларның үз өстенә алулары революциянең җиңүе өчен алдагы көрәштә бик әһәмиятле булды.

Большевикларның җирле оешмалары крестьяннарны пролетариат ягына тарту юлында тырышып эшләделәр. 1905 елның җәеннән башлап Мәскәү, Казан, Нижний Новгород, Сембер, Саратов, Самара, Петербург, Владимир, Кострома, Иваново-Вознесенск һәм Үзәк Россиянең башка комитетларында, шулай ук Минск, Вильно, Луганск, Одесса комитетларында һәм Белоруссия, Литва, Украина һәм Латвиядәге башка комитетларда аграр группалар төзелде.

Большевистик оешмалар авылда политик эш алып бардылар: крестьяннар арасында прокламацияләр, листовкалар тараттылар, революцион түгәрәкләр төзеделәр. Мәскәү комитеты крестьяннар арасында эшләүче партия членнары өчен махсус инструкция чыгарды. В. И. Ленинның «Авыл ярлыларына» дигән брошюрасы крестьяннар арасында зур уңыш казанды; бу брошюра большевикларның җирле оешмалары тарафыннан кабат-кабат бастырып чыгарылды.

Большевиклар гаскәрләр арасында эшне көчәйттеләр. 1905 елның көзенә алар партиянең күп кенә хәрби оешмаларын төзеделәр. Аларның иң зурлары Петербург, Мәскәү, Финляндия, Рига оешмалары иде. Солдатлар һәм матрослар өчен листовкалар һәм мөрәҗәгатьләр шактый күбрәк чыгарыла башлады. 1905 елның көзендә Харьковта, Киевта, Ташкентта, Варшавада һәм башка шәһәрләрдә солдатлар чыгышлары булды. Кронштадтта, Владивостокта, Севастопольдә матросларның восстаниеләре кабынып китте.

Революция дулкыны бик нык күтәрелгән шушы чорда *эшче депутатлары Советлары* килеп чыкты. Алар эшчеләрнең революцион иҗаты нәтиҗәсендә тудылар. Башта экономик һәм политик стачкаларга җитәкчелек итү өчен төрле предприятиеләрнең уполномоченныйлары яки вәкилләре органы буларак килеп чыккан Советлар восстание хәзерләү органнарына әверелә бардылар, яңа власть яралгылары булдылар. Патша хөкүмәте учреждениеләре белән исәпләшмичә, Советлар үзләренең карарларын, боерыкларын, приказларын чыгардылар, үз белдекләре белән сигез сәгатьлек эш көне керттеләр, демократик ирекләр игълан иттеләр.

В. И. Ленин Советларның революциянең җиңүе өчен, социализм өчен көрәш органы, *халык диктатурасы органы* булачагын алдан күрде, аларга югары бәя бирде. В. И. Ленинның 1905 елда ноябрьның беренче числоларында язылган «Безнең бурычлар һәм эшче депутатлары Советы *(Редакциягә хат)»* дигән әсәре шушы мәсьәләгә багышланган иде. В. И. Ленин Советлар турындагы мәсьәләне теоретик яктан эшләде. Эшчеләр сыйныфының Советларны тудырган революцион иҗаты В. И. Ленинның, партиянең Советларны теоретик нигезләве белән практикада бергә кушылып, эшчеләр сыйныфы һәм хезмәт иясе крестьяннарның политик оешмасының гүзәл формасын бирде, бу форма революциянең җиңүе өчен, социализм өчен көрәштә дөньякүләм тарихи роль уйнады. Эшчеләр сыйныфының бөек тарихи казанышы булган 1905 елгы Советлар 1917 елда илебездә урнаштырылган Совет властеның үрнәге булып хезмәт иттеләр.

Большевиклар һәр җирдә Советларга керделәр, һәм алар җитәкче йогынты яулап алган урыннарда Советлар революцион көчләрне туплаучы, кораллы восстание хәзерләүче һәм үткәрүче сугышчан штаблар, яңа власть органнарының яралгылары булдылар. Меньшевиклар исә Советларга стачка комитетлары яки җирле үзидарә органнары гына дип карадылар.

1905 елның ноябрь башында В. И. Ленин эмиграциядән яшерен рәвештә Россиягә кайтты. Петербургка кайткач та ул бик зур эш җәеп җибәрде: партия Үзәк Комитеты эшенә җитәкчелек итте, ул вакытта фактта партиянең үзәк органы булган большевистик легаль «Новая жизнь» газетасы редакциясенең башында торды, Петербург эшче депутатлары Советы утырышларында чыгышлар ясады, партия утырышларында һәм җыелышларында катнашты.

Октябрьда булган Бөтенроссия политик стачкасы эшчеләр сыйныфын көрәшнең югары формасына — кораллы восстаниегә китереп җиткерде.

Большевиклар, партиянең III съезды карарларын тормышка ашырып, агитация-пропаганда эшен восстание хәзерләү буенча практик эш белән бергә кушып алып бардылар. Большевикларның сугышчан дружиналары актив эш җәелдерде. Урам

сугышларына һәм атарга өйрәтү оештырылды, бомбалар ясау өчен мастерскойлар, корал складлары һ. б. төзелде. Петербургта, Мәскәүдә, Сормовода, Ярославльдә, Иваново-Вознесенскида, Уралда, Украинада, Себердә, Кавказда, Балтик буенда сугышчан отрядлар һәм дружиналар төзелде. Восстаниене хәрби-техник яктан хәзерләү эше белән партия Үзәк Комитеты каршындагы Сугышчан группа шөгыльләнде.

Царизмга каршы коралны восстание байрагын беренче булып Мәскәү пролетариаты күтәрде. Мәскәү большевикларының 5 декабрьда булган конференциясе, эшчеләр ихтыярын чагылдырып, забастовканы һәм кораллы восстаниене яклап чыкты. Мәскәү Советы 7 декабрьдан гомуми политик забастовка игълан итте, шул ук вакытта забастовканы восстаниегә әверелдерү күздә тотылды.

Беренче ике көндә үк Мәскәүдә 150 меңнән артык кеше забастовка ясады. Заводларда һәм фабрикаларда күп санлы митинглар, урамнарда — демонстрацияләр оештырдылар. Казаклар һәм полиция белән беренче бәрелешләр башланды. Ашыгыч рәвештә көч туплап, властьлар һөҗүмгә күчтеләр. Властьларның хәрәкәтләренә Мәскәү пролетариаты баррикадалар кору белән җавап бирде. 10 декабрьда стачка кораллы восстаниегә әверелде. Каты сугышлар башланып китте. Пресня, Замоскворечье, Рогожско-Симоновский район һәм Казан тимер юлы районы восстание үзәгенә әйләнде. Мәскәү урамнарында меңгә якын баррикада корылды. Эшчеләрнең үз-үзләрен аямыйча көрәшүе тугыз көн дәвам итте.

Кораллы сугышларны үз күзе белән күргән А. М. Горький болай дип язды: «...әле генә урамнан кердем. Сандунов мунчасы янында, Николаевский вокзалы янында, Смоленский базарда, Кудринода — сугышлар бара. Шәп сугыш!.. Урамнарда һәр җирдә жандармнарны, полицияне коралсызландыралар... Эшчеләр үзләрен искиткеч яхшы тоталар!»

Пресня эшчеләренең көрәше искиткеч геройлык һәм ныклык белән аерылып торды. Бирегә Мәскәү эшчеләренең иң яхшы сугышчан дружиналары тупланган иде.

Мәскәү эшчеләре үз-үзләрен аямыйча сугыштылар. Иң зур монархиянең нигезләрен тетрәткән бу восстаниенең барышын бөтен дөнья бик нык күзәтеп торды. Патша хөкүмәте бөтен самодержавие-крепостнойлык режимына һәлакәт куркынычы туганлыгын аңлады һәм восстаниене бастыру өчен зур көчләр җибәрде. Мәскәүгә яңа хәрби көчләр килү көрәшүче көчләр чагыштырмасын контрреволюция файдасына бик нык үзгәртте.

Восстание күтәргән эшчеләрнең кораллы көрәш тәҗрибәсе юк иде әле, корал җитми иде, гаскәрләр белән элемтә җитәрлек түгел иде. Декабрь башында Мәскәүдә урнашкан Ростовский полк восстание күтәрде. Мәскәү гарнизоны икеләнде. Ләкин восстаниене оештыручылар вакытны ычкындырдылар,

гаскәрләрнең икеләнүеннән аларны восстание күтәргән эшчеләр ягына тарту өчен файдаланмадылар. Патша хөкүмәте Мәскәү гарнизоны гаскәрләрен буйсындырып тота һәм восстаниечеләрдән изоляцияли алды. Петербургны Мәскәү белән тоташтыра торган тимер юл хөкүмәт кулында калды. Меньшевиклар житәкчелегендәге Петербург Советы башкалада восстание байрагын күтәрмәде, хөкүмәтнең хәрәкәтләрен тоткарламады. Мәскәү восстаниесе Бөтенроссия восстаниесенә әверелмәде.

Восстаниегә җитәкчелек тулаем алганда массаларның стихияле үсә барган хәрәкәтеннән артта калды. Восстание башында большевикларның Мәскәү комитетының җитәкче работниклары һәм восстаниене оештыручылар — В. Л. Шанцер (Марат), М. И. Васильев-Южин һәм башкалар кулга алындылар. Бөтен Мәскәү восстаниесе аерым районнар восстаниесенә әйләнде. Көрәш барышында һөҗүм тактикасы түгел, оборона тактикасы үткәрелде, бу исә восстаниене җиңелүгә дучар итте.

Меньшевиклар һәм эсерлар восстаниечеләрнең сафларына таркаулык кертteләр. Гомуми стачка һәм кораллы восстание турындагы мөрәҗәгатькә эшчеләр басымы астында кул куйсалар да, алар тиздән үзләренең дружиналарын таратуларын белдерделәр. 14 декабрьда, Петербургтан гаскәрләр килгәнче үк, меньшевиклар Советтан восстаниене кичекмәстән туктатуны таләп иттеләр. Меньшевикларның һәм эсерларның капитулянтлык позициясе восстаниенең җиңелүенә ярдәм итте.

Большевикларның Мәскәү комитеты һәм Мәскәү Советы, революция көчләрен саклап калу интересларын күздә тотып, 19 декабрьда кораллы көрәшне туктатырга чакырдылар. Пресня сугышчан дружиналары штабының соңгы өндәмәсе эшчеләр сыйныфының киләчәктә җиңүенә какшамас ышаныч белән сугарылган: «Без башладык. Без тәмамлыйбыз... Кан, көчләү һәм үлем безнең һәрбер адымыбызны эзәрлекләячәк. Ләкин зарар юк. Киләчәк — эшчеләр сыйныфыныкы. Барлык илләрдә буыннан-буынга Пресня тәҗрибәсеннән ныклыкка өйрәнерләр... Яшәсен эшчеләрнең көрәше һәм җиңүе!»

Мәскәү артыннан 1905 елның декабренда һәм 1906 елның январенда күп кенә башка шәһәрләрдә дә восстаниеләр кабынып китте. 12 декабрьда РСДРП комитеты чакыруы буенча Нижний Новгород пролетариаты күтәрелде. 13 декабрьда Ростов-Донда восстание башланды. Новороссийскида 8 декабрьда башланган политик забастовка кораллы восстаниегә әверелде. Шәһәрдә власть эшче депутатлары Советы кулына күчте, ә Советның җитәкчелегендә большевиклар күпчелек иде. Совет восстание органы гына түгел, яңа, халык власте органы да булды. Ул көннәрдәге Новороссийск тарихта «Новороссийск республикасы» дип билгеле. Самодержавиегә каршы кораллы көрәшкә Украина пролетариаты күтәрелде. Аеруча зур кораллы чыгышлар Донбасста, Харьковта, Александровскида (Запорожьеда) булды. Урал эшчеләренең революцион көрәше Пермь-

да (Мотовилиха заводында) һәм Уфада аеруча оешкан төс алды.

Себердә, бигрәк тә Красноярскида һәм Читада, эшчеләр, большевиклар җитәкчелегендә бик көчле кораллы көрәш алып бардылар. Анда восстание күтәргән эшчеләргә солдатлар кушылды. Красноярскида эшчеләрнең һәм солдатларның берләшкән Советы төзелде, ул революцион власть органына әверелде. Совет матбугат, җыелышлар, союзлар ирекен игълан итте, сигез сәгатьлек эш көне урнаштырды, полицияне һәм жандармнарны коралсызландырды. Читада гарнизон эшчеләр ягына чыкты. Читада ноябрь азагында төзелгән солдат һәм казак депутатлары Советы шәһәрдә фактик власть булды. «Чита республикасы» төзелде.

Польшада һәм Балтик буенда эшчеләр, батраклар һәм крестьяннарның кораллы хәрәкәте булды. Восстание дулкыны Закавказьега җәелде; анда большевистик оешмалар эшчеләр көрәше белән крестьяннар хәрәкәтен бик оста итеп бергә алып бардылар. Гуриядә восстание күтәргән крестьяннар аеруча никлык күрсәттеләр. Анда бөтен-бөтен районнар восстаниечеләр кулына күчте. Финляндиядә царизмга каршы кораллы көрәш киң җәелде.

Кораллы восстаниеләр, киң колач җәйсәләр дә, ахырынача һөҗүмчән, бердәм, бер үк вакытта булмадылар. Мәскәү кораллы восстаниесенең уңышы күп яктан дәүләтнең башкаласы булган Петербург эшчеләренең булышлыгына бәйле иде. Ләкин Петербург эшче депутатлары Советы башкарма комитеты башында торган меньшевиклар (Троцкий, Хрусталев-Носарь һәм башкалар) оппортунистик политика үткәрделәр, эшчеләрнең революцион инициативасы үсешен тоткарладылар. Питер эшчеләренең урам көрәше декабрьда полиция һәм гаскәр белән таркау бәрелешләрдән югары күтәрелә алмады. Меньшевикларның оппортунистик политикасы нәтиҗәсендә Петербург эшче депутатлары Советы үзенең кораллы восстание һәм самодержавиене бәреп төшерү органы булу ролен үти алмады.

Барлык восстаниеләрне патша хөкүмәте коточкыч катылык белән бастырды. Патша «канечкеч Николай» дигән кушамат алды.

Большевиклар җитәкчелегендә Мәскәү эшчеләре башлап җибәргән декабрь кораллы восстаниесе революциянең югары ноктасы булды.

Большевиклар һәм меньшевиклар восстаниегә бөтенләй төрле-төрле бәя бирделәр. Меньшевиклар Россиянең кораллы восстаниегә күтәрелгән пролетариатының героик көрәшен гаепләделәр. «Коралга тотынмаска кирәк иде», дип белдерде Плеханов. Большевиклар, киресенчә, коралга кыюрак тотынырга, массаларга стачкалар һәм башка тыныч чаралар белән генә царизмны җиңеп булмавын, революциянең җиңүенә кораллы көрәш белән генә ирешергә мөмкин икәнен аңлатырга кирәк

иде, диделәр. В. И. Ленин Декабрь восстаниесенә югары бәя бирде, аның уңай якларына һәм җиңелү сәбәпләренә тирән анализ ясады, барлык аңлы эшчеләрне восстание сабакларын өйрәнергә һәм яңа сугышларга хәзерләнергә чакырды.

Декабрь восстаниесе эшчеләр сыйныфының политик аңлылыгы һәм оешканлыгының моңарчы күрелмәгән дәрәҗәдә үсүен күрсәтте. 9 январьдан башлап гаять зур юл үтелде. Эшчеләр сыйныфы самодержавиене бәреп төшерү өчен, революциянең җиңүе өчен кулына корал тотып геройларча көрәште. Патша монархиясен бәреп төшерү һәм ярымкрепостнойлык строен бетерү идеясе Россия эшчеләр сыйныфы һәм миллионнарча хезмәт ияләре аңына нык урнашты.

Декабрь вакыйгалары «азатлыкның зур корбансыз бирелмәвен, царизмның кораллы каршылык күрсәтүе кораллы юл белән сындырылырга һәм бастырылырга тиеш икәнен» ышандырырлык итеп расладылар (В. И. Ленин. Әсәрләр, 8 т., 544 бит).

### 4. Революция шартларында большевиклар партиясен төзү. РСДРПның IV съезды

Большевиклар партиясенең оешуы һәм үсүе 1905 елга кадәр подпольеда, легаль булмаган эш шартларында барды. Башка күпчелек илләрнең легаль шартларда үскән социал-демократик партияләреннән аның аермасы әнә шунда. Эшчеләр түгәрәге оештыру яки өндәмә, листовка чыгару юлындагы кечкенә адым өчен дә революционерлар еллар буе төрмәләрдә һәм каторгаларда интектеләр. Партиянең яки партия комитетының членнары ачык җыелышлар уздыра алмыйлар иде. Партиянең җирле комитеты РСДРП Үзәк Комитеты яки өлкә комитеты тарафыннан билгеләнә иде. Революцион газеталар, брошюралар һәм китаплар күбесенчә чит илләрдә бастырылып, яшерен рәвештә Россиягә кертеләләр иде.

Подполье шартлары партиянең барлык членнарыннан каты конспирация таләп итте, шулай да партия йомык оешма түгел иде. Ул үзенең бөтен эшендә эшчеләр һәм башка хезмәт ияләре белән якын элемтә тотты, пролетариатның күп чыгышларына җитәкчелек итте.

Революциянең күтәрелеше партия эшчәнлеге өчен яңа шартлар тудырды. Массаларның революцион көрәше нәтиҗәсендә җыелышлар, союзлар, матбугат иреге яулап алынды. Бөтен илдә митинглар, җыелышлар, төрле җәмәгать оешмалары вәкилләренең киңәшмәләре һәм съездлары булды. Массовый җыелышлар өчен заллар, аудиторияләр рөхсәтсез тартып алына иде. 1905 елның җәендә һәм көзендә зур митинглар ачык һавада үткәрелде. Башка партияләрнең вәкилләре кебек, большевик ораторлар да массаларга ачыктан-ачык мөрәҗәгать итәләр, үз партиясенең платформасын аңлаталар һәм шуның өчен

көрәшергә чакыралар иде. Большевиклар партиясе идеяләре һаман киңрәк тарала, һәм аның актив тарафдарлары көннән-көн арта барды.

«1905 елның язында, — дип язды В. И. Ленин, — безнең партиябез подпольедагы түгәрәкләр союзы иде; көз көне ул *миллионлаган* пролетариат партиясенә әверелде» (Әсәрләр, 15 т., 138 бит).

Чагыштырмача ирекләр булудан файдаланып, күп кенә большевистик оешмалар эшчеләрнең легаль газеталарын чыгаруны юлга салдылар. Мәскәүдә «Борьба» һәм «Вперед», Закавказьеда «Кавказский рабочий листок», Красноярскида «Красноярский рабочий», Читада «Забайкальский рабочий» газетасы һ. б. чыгарылды. Листовкалар һәм прокламацияләр чыгару шактый артты. Революция чорында большевистик оешмалар төрле исемнәрдә ике меңнән артык листовка чыгардылар, аларның айлык тиражы миллион данәдән артып китте. Большевиклар инициативасы белән 1905—1907 елларда Петербургта, Мәскәүдә, Киевта, Одессада, Ростов-Донда, Тифлиста, Бакуда, Томскида, Иркутскида, Красноярскида һәм башка шәһәрләрдә күп санда марксистик әдәбият бастырып чыгарылды.

Яңа шартларда партия төзелешенә һәм аның оештыру эшенә үзгәрешләр кертергә кирәк булды. «Партияне үзгәртеп төзү турында» дигән мәкаләсендә В. И. Ленин шундый үзгәртүләрнең программасын бирде. Ул легаль мөмкинлекләрдән һәрьяклап файдаланырга, партиянең ачык һәм ярым ачык органнарын һәм аларга якын торучы оешмалар челтәрен төзергә, ләкин шул ук вакытта партиянең конспиратив аппаратын әлбәттә сакларга тәкъдим итте. В. И. Ленин РСДРП сафларына, барыннан да бигрәк эшчеләр арасыннан, яңа членнар тарту бурычын куйды. «Алар аркылы яшь революцион Россиянең саф рухы керсен», — дип язды В. И. Ленин. Мөмкин булган һәр җирдә партиянең җитәкче органнарын сайлау тәртибе кертергә; подпольеда яшәгән түгәрәкләр урынына партиянең төп башлангыч оешмалары булган ячейкалар төзергә кирәк иде.

Партия үзенең эшен яңа шартларны исәпкә алып үзгәртеп корды. Демократик централизм принцибы практикада эзлекле рәвештә тормышка ашырыла башлады.

Революция барышында партия иң яхшы, алдынгы эшчеләр исәбенә үсте. 1905 елның ахырына Петербург оешмасында 3000 гә якын член, Мәскәү оешмасында — 2500, Иваново-Вознесенскида 900 гә якын, Баку һәм Харьков оешмаларында 1000 әр член бар иде. Революция вакытында партиягә М. Н. Покровский, Я. Э. Рудзутак, Н. М. Шверник, Р. И. Эйхе керде. Алар соңыннан партиянең күренекле эшлеклеләре булдылар.

Россиядә ул чорда 50 дән артык большевистик комитет һәм группа эшләде. Большевистик оешмалар промышленность үзәкләрендә күбрәк иде. Ә һөнәрчеләр, интеллигенция, студентлар,

шәһәр мещаннары һәм эшчеләрнең аңсызрак өлеше арасында меньшевиклар йогынтысы зуррак булды.

Революция күтәрелеше чорында РСДРПга күп кенә яңа эшчеләр керде. Партия массовый партиягә әйләнде. Аның яшь членнары партиядә большевиклар һәм меньшевиклар барлыгын, аларның карашлары һәм платформалары төрлечә булуын тик акрынлап кына белә бардылар. Алар большевиклар белән меньшевиклар арасындагы фикер башкалыкларын төшенергә тырыштылар. Урыннарда бер үк РСДРП исеме белән чыгучы аерым большевистик һәм меньшевистик оешмаларның яшәве эшчеләрне аптыраашта калдыра иде. Сыйнфый сизгерлекләре белән алар партиядә булган мондый хәлнең эшчеләр сыйныфын, партияне һәм революцияне көчсезләндерүен аңлыйлар иде. Ләкин ул вакытта меньшевиклар үзләрен социал-демократлар дип санадылар, РСДРП программасыннан ачыктан-ачык ваз кичмәделәр һәм үз оешмаларына яңа членнар тарту эше алып бардылар. Партия массалары үз тәҗрибәләрендә меньшевикларның хыянәтенә төшенсеннәр һәм большевикларның эшчеләр сыйныфы интересларын, социализм интересларын бердәнбер чагылдыручылар булуын аңласыннар өчен билгеле бер вакыт кирәк иде.

РСДРПның III съездыннан соң тиздән партиянең күп кенә членнары партияне берләштерү таләбе белән чыга башладылар. Партия массаларының, алдынгы эшчеләрнең партияне берләштерү өчен түбәннән булган бу хәрәкәте аларның партияне ныгытырга һәм эшчеләр сыйныфы арасында аның авторитетын күтәрергә, бөтен көчләрне революциянең җиңүе өчен уңышлы көрәшкә тупларга тырышуларын күрсәтә иде. РСДРПның III съездында сайланган Үзәк Комитет бу таләпләрне яклап чыкты. В. И. Ленин, большевиклар соңгы исәптә РСДРПда революцион марксистик принципларның тантана итәчәгенә, меньшевикларның изоляцияләнәчәгенә нык ышаналар иде.

РСДРП сафларында барган көрәш тарихына характеристика биреп, В. И. Ленин болай дип күрсәтте:

> «Әйтергә кирәк, меньшевиклар белән 1905 елның язында һәм 1912 елның гыйнварендa булган формаль расколлар көрәштә булган кисәк үзгәрүләр аркасында гына түгел, бәлки үзләренең тәҗрибәсе белән тикшерү сынаулары таләп иткән түбәнге катлауларның басымы астында 1906 һәм 1907, аннары 1910 елларда ярым берләшүләр һәм берләшүләр белән алышынып торды» (Ленинский сборник XXXV, 303 бит).

В. И. Ленин, большевиклар, бөтен РСДРПның революцион марксизм позициясенә басуына һәм Россиядә эшчеләр хәрәкәтенә һәм революцион хәрәкәткә җитәкчелек итүенә ирешергә кирәк, дип санадылар. Большевиклар эшче социал-демократларның мөмкин кадәр күбрәк катлауларын үз якларына яулап алырга тырыштылар. В. И. Ленин партиянең III съезды плат-

формасын бөтен РСДРПның тануына ирешү бурычын куйды. Ул шартларда, дип күрсәтте В. И. Ленин, большевикларның меньшевикларны җиңүе маневр ясау һәм компромисслар тактикасын — «әлбәттә, аның һәм аларның меньшевиклар хисабына большевикларның эшен җиңеләйтә, тизләтә, ныгыта, көчәйтә торган куллануны таләп итә иде» (Әсәрләр, 31 т., 63 бит).

Берләштерү съездын җыю башка яктан караганда да бик кирәк булды. Россиядә большевиклардан һәм меньшевиклардан башка Польша һәм Литва Социал-демократиясе, Латыш социал-демократик эшчеләр партиясе һәм башка социал-демократик партияләр бар иде. Бу партияләр РСДРПга кермиләр, аерым-аерым эш итәләр иде. Царизмга каршы көрәш интереслары, бигрәк тә революция шартларында, Россиянең барлык милләтләренең тырышлыгын берләштерүне, бөтен илдәге эшчеләрне интернациональ туплауны таләп итте.

Берләшү мәсьәләсен партиянең чираттагы съезды хәл итәргә тиеш иде. Тимер юлчылар забастовкасы һәм Мәскәүдә коралль восстание башлану аркасында большевиклар съездны билгеләнгән вакытка чакыра алмадылар. Таммерфорска җыелган делегатлар большевиклар конференциясен оештырдылар, бу конференция 1905 елның 12 декабреннан 17 декабрена кадәр барды.

Конференция партияне берләштерергә, «кичекмәстән һәм бер үк вакытта практик (үзәкләрне) һәм әдәби үзәк органнарны тигезлек нигезендә кушарга...» тәкъдим итте («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 102—103 битләр). «Партияне үзгәртеп төзү» турындагы резолюциядә конференция партиядә киң рәвештә сайлап кую тәртибен һәм демократик централизм принцибын үткәрергә тәкъдим итте. Җиңеп булмаслык практик тоткарлыклар килеп чыкканда гына бу принциптан чигенергә мөмкин, дип күрсәтелде. «Аграр резолюция»дә конференция, III съезд карарын үстереп, партиянең аграр программасының «кисентеләр» турындагы пунктын барлык дәүләт, алпавыт һәм чиркәү җирләрен конфискацияләү таләбе белән алыштырырга тәкъдим итте.

Декабрь ахырында РСДРПның берләшкән Үзәк Комитеты төзелеп, аңа партиянең IV съездын чакыру эше йөкләнде.

В. И. Ленин, эшчеләр большевикларның нинди позицияләрдә торуын ачык күрсеннәр, большевикларгамы, меньшевикларгамы ияреpгә икәнен белә алсыннар өчен большевикларның съездга революциянең барлык иң әһәмиятле мәсьәләләре буенча үзләренең платформасы белән килүләрен кирәк санады. 1906 ел февраленең икенче яртысында В. И. Ленин большевиклар платформасын — съездның төп резолюцияләре проектын эшләде. Большевикларның резолюцияләре самодержавиегә каршы яңа революцион һөҗүмгә хәзерләнергә чакырды. Киң халык массаларының коралль көрәше көрәшнең төп формасы дип таныл-

ды. Меньшевиклар съездга үзләренең тактик платформасын куйдылар, анда асылда революцион көрәштән ваз кичтеләр. Ике платформаны тикшерү нәтиҗәсендә партия оешмаларының күпчелеге большевистик платформаны яклап чыкты. Большевикларның тактикасын В. И. Ленин «Кадетларның җиңүе һәм эшчеләр партиясенең бурычлары» дигән әсәрендә нигезләде. Бу китабында В. И. Ленин массаларның дәүләт тормышының яңа формаларын революцион иҗат итү тәҗрибәсен гомумиләштә, де, дәүләт турында марксистик тәгълиматны үстерде.

РСДРПның IV (Берләштерү) съезды 1906 елның 10 апреленнән 25 апреленә кадәр Стокгольмда барды. Съездда 57 җирле оешмадан тавыш бирү хокукы белән 112 делегат һәм киңәш бирү хокукы белән 22 делегат катнашты. Съездга милли оешмалардан вәкилләр: Польша һәм Литва Социал-демократиясеннән, Бундтан, Латыш социал-демократик эшчеләр партиясеннән өчәр вәкил, Украина социал-демократик эшчеләр партиясеннән һәм Финляндия эшчеләр партиясеннән берәр вәкил бар иде.

Большевик делегатлар арасында В. И. Ленин, Артем (Ф. А. Сергеев), В. В. Воровский, К. Е. Ворошилов, М. И. Калинин, Н. К. Крупская, А. В. Луначарский, И. И. Скворцов-Степанов, И. В. Сталин, М. В. Фрунзе, С. Г. Шаумян, Е. М. Ярославский бар иде. Польша һәм Литва Социал-демократиясеннән килгән делегат Ф. Э. Дзержинский съездда большевикларны яклады.

Тавыш бирү хокукы булган делегатлар арасында 46 большевик һәм 62 меньшевик бар иде. Делегатларның аз гына өлеше аныксыз позициядә торды. Күп кенә большевистик оешмалар кораллы восстаниегә җитәкчелек итү сәбәпле үз делегатларын җибәрә алмадылар, шуңа күрә меньшевиклар сан ягыннан өстен булдылар. Большевикларның таянычы булган Үзәк, Урал, Себер, Төньяк оешмалары бик аз санда гына делегатлар җибәрә алдылар. Илнең промышленностьсыз районнарында иң күп санлы оешмалары булган меньшевиклар делегатларны күбрәк җибәрә алдылар. Съездның мондый составы аның күпчелек карарларының меньшевистик характерда булуын билгеләде.

Съезд аграр мәсьәләне, агымдагы момент һәм пролетариатның сыйнфый бурычлары мәсьәләсен, Дәүләт думасына мөнәсәбәт турындагы һәм башка мәсьәләләрне тикшерде.

Аграр мәсьәлә буенча большевиклардан доклад белән В. И. Ленин чыкты. Ул барлык алпавыт җирләрен конфискацияләүне һәм бөтен җиргә национализация ясауны, ягъни җиргә хосусый милекне бетерүне һәм барлык җирләрне демократик дәүләт кулына бирүне яклап чыкты. Россиядә тарихи урнашкан шартларда бу аграр мәсьәләне хәл итүнең бердәнбер дөрес һәм зарур юлы иде. Большевикларның аграр программасы крестьяннарны алпавытларга һәм патшага каршы көрәшкә чакырды. Җиргә национализация ясауны, шулай ук тулаем аграр-

крестьян мәсьәләсен хәл итүне, диде В. И. Ленин, патша самодержавиесен бәреп төшерү, халыкның властьны үз кулына алуы, пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасын урнаштыру шартларында гына тормышка ашырырга мөмкин. Җиргә национализация ясау крепостнойлык калдыкларын бетерү белән генә калмый, бәлки крестьяннарның үзләре арасында сыйнфый көрәшне көчәйтә, ярлыларның пролетариат тирәсенә туплануына ярдәм итә, буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүен тизләтә иде.

Съездда большевик делегатларның бер өлеше (И. В. Сталин, С. А. Суворов һәм башкалар) алпавыт җирләрен бүлүне һәм аларны крестьяннарның хосусый милкенә бирүне яклады. В. И. Ленин «бүлү яклыларның» таләпләрен тәнкыйть итте, бу таләпләрнең революцион хәрәкәт колачын чикләүче чара икәнен күрсәтте. «Бүлү яклылар» аграр мәсьәләне хәл итү белән политик переворот арасында, җиргә национализация ясау программасы белән буржуаз-демократик революциянең тулы җиңүе арасында тирән бәйләнеш барлыгын аңламадылар. Алар буржуаз-демократик революция белән социалистик революция арасында озак вакыт үтәргә тиеш дигән ялгыш положениедән чыгып эш иттеләр һәм буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелү перспективаларын исәпкә алмадылар.

Меньшевиклар җирне муниципализацияләү программасын якладылар. Бу программа алпавыт җирләренең җирле үзидарә органнары (муниципалитетлар) карамагына күчүен күздә тота иде, крестьяннар җирне шул органнардан арендага алырга тиешләр иде. Муниципализация программасының политик зарары шунда иде ки, ул революцион хәрәкәтләргә чакыру урынына реакцион үзәк власть сакланган шартларда аграр мәсьәләне тыныч юл белән хәл итү мөмкинлеге турында зарарлы иллюзияләр таратты. Эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы идеясе урынына меньшевиклар асылда крестьяннарны алпавытлар белән килештерү политикасына өндәделәр. В. И. Ленин меньшевикларның муниципализация программасын кискен тәнкыйтьләде, аның ялгышын һәм революцион хәрәкәт өчен зарарын фаш итте. Күпчелек тавыш белән съезд меньшевикларның аграр программасын кабул итте. Ләкин большевиклар резолюциягә меньшевиклар тарафыннан тәкъдим ителгән оппортунистик «алу» формуласы урынына алпавыт җирләрен конфискацияләү лозунгысын кертә алдылар.

«Хәзерге момент һәм пролетариатның сыйнфый бурычлары турында» докладны В. И. Ленин ясады. Большевиклар либераль буржуазия партияләрен фаш итүне, патша самодержавиесенә һәм аны яклаучы политик партияләргә каршы көрәштә демократик көчләр белән союз булдыруны яклап чыктылар. Меньше-

виклар исә революциягә җитәкчелекне буржуазия кулына бирәләр иде.

Большевиклар Дума мәсьәләсендә халык арасында либераль буржуазия тарата торган конституцион иллюзияләргә каршы көрәшү, патша хөкүмәтенең вәгъдәләренә һәм законнарына ышанычны җимерү, Думада кадетлар күпчелегенең икейөзлелеген, аумакайлыгын фаш итү бурычын куйдылар. Меньшевиклар исә Думаны «бөтен милләтнең политик үзәге» дип, иске режим белән көрәшне берләштерергә, «координацияләргә» сәләтле үзәк дип карадылар, революцияне туктату линиясе үткәрделәр, революцияне парламент, Дума юлына күчерергә омтылдылар. Меньшевикларның эшчеләр сыйныфына буржуаз йогынты үткәрүчеләр булулары монда аеруча ачык күренде.

IV съезд партия Уставын кабул итте. Уставның беренче параграфы Ленин формулировкасында бирелде. Уставка беренче тапкыр демократик централизм турында большевистик формулировка кертелде. Шуннан бирле ул партия Уставына кереп килә.

Съезд поляк һәм латыш социал-демократияләре белән берләшү турында карар кабул итте, алар РСДРП составына шул районның барлык милләтләр пролетариаты арасында эш алып баручы территориаль оешмалар булып керделәр. Съезд шулай ук Бундның РСДРП белән берләшү шартлары проектын раслады, ләкин махсус резолюциядә пролетариатны милләтләр буенча оештыруга кискен каршы чыкты. Украина социал-демократик эшчеләр партиясе вак буржуаз, милләтче характердагы партия булганлыктан, РСДРП составына аны кабул итү кичектерелде һәм соңыннан бу мәсьәлә төшеп калды. Украина эшчеләре һәм хезмәт ияләренең башка алдынгы вәкилләре РСДРПның бөтен Россия оешмаларында берләштеләр һәм көрәш алып бардылар; монда алар сыйнфый көрәш һәм пролетар интернационализм рухында тәрбияләнделәр.

Шулай итеп, РСДРПның IV съезды Ленин игълан иткән һәм партиянең II съезды беркеткән пролетар интернационализм принципларының тантана итүен күрсәтте. IV съездның зур казанышларыннан берсе Россиядәге милли социал-демократик партияләрнең бердәм РСДРП составына кушылулары булды. Бу берләшү большевикларга илнең барлык милләт эшчеләренең киң катлауларына идея йогынтысы ясауны, пролетариатның чын революцион көчләрен интернациональ рухта тәрбияләүне һәм нык туплауны тәэмин итте, оппортунистларны, шовинистларны һәм милләтчеләрне фаш итүне һәм изоляцияләүне җиңеләйтте.

«Милли с.-д. партияләр белән кушылу башлануы (беркадәр инде тормышка ашырылуы), — дип язды В. И. Ленин, — съездның зур практик эше булып тора. Бу кушылу Россия с.-д. эшчеләр партиясен ныгыта. Ул түгәрәкчелекнең соңгы калдыкларын бетерергә ярдәм итәр. Ул партия эшенә саф һава кертер. Ул Россиядәге барлык халыклар пролетариаты-

ның куәтен гаять дәрәҗәдә көчәйтер» (Әсәрләр, 10 т., 367 бит).

IV съездда сайланган Үзәк Комитетка 3 большевик һәм 7 меньшевик керде. Үзәк орган — «Социал-демократ» газетасы редакциясе меньшевиклардан гына төзелде.

Съездда революциянең барлык принципиаль мәсьәләләре буенча большевикларның меньшевикларга каршы кискен көрәше пролетариатны тәрбияләүдә, меньшевикларны фаш итүдә һәм марксистик партияне, яңа типтагы партияне ныгытуда бик әһәмиятле булды. Тормыш революциянең хәлиткеч мәсьәләләренә җавап сорый иде. Революция барышында большевиклар белән меньшевиклар арасында фикер башкалыклары тирәнәйде. Меньшевиклар, торган саен түбәнрәк тәгәри барып, эшчеләр хәрәкәтендә буржуазия агентурасы булуларын һаман ачыграк күрсәттеләр.

Съезддан соң ук В. И. Ленин большевик делегатлар исеменнән партиягә мөрәҗәгать язды, анда IV съездның, большевиклар протестына карамастан, кабул иткән меньшевистик карарларын принципиаль тәнкыйть итте. Ул җирне муниципализацияләү программасын кискен төстә тәнкыйтьләде һәм барлык социал-демократларны чираттагы съездда бу программаны юкка чыгару турында карар кабул итәргә чакырды. Большевиклар РСДРП сафларында партиянең киләчәк съезды дөрес, революцион, марксистик карарлар кабул итсен һәм шуның белән IV съездның ялгыш, меньшевистик резолюцияләрен юкка чыгарсын өчен көрәш җәеп җибәрделәр.

Партиянең үзәк органы меньшевиклар кулында булганлыктан, большевиклар 1906 елның августыннан В. И. Ленин редакциясендә легаль булмаган «Пролетарий» газетасы чыгара башладылар. Бу газета фактта большевикларның үзәк органы булды. Большевиклар шулай ук легаль газеталар («Волна», «Вперед», «Эхо») чыгаруны оештырдылар.

IV съездда большевиклар белән меньшевикларның РСДРП рамкаларында берләшүе формаль берләшү генә булды. Чынлыкта исә тегеләренең дә, боларының да революциянең бик әһәмиятле мәсьәләләре буенча үзләренең карашлары, үзләренең платформалары бар иде. Большевиклар меньшевикларга, эшчеләр хәрәкәтендәге оппортунизмга каршы тирән принципиаль көрәшне дәвам иттерделәр. Большевиклар үзләренең мөстәкыйль оешмасын һәм җитәкче үзәген саклап калдылар. Үз чиратында меньшевикларның да мөстәкыйль оешмалары бар иде. Соңыннан В. И. Ленин болай дип язды:

«Меньшевиклар белән без 1903—1912 елларда берничә ел буена формаль яктан бердәм с.-д. партиядә тордык, ләкин пролетариатка буржуаз йогынты үткәрүчеләр һәм оппортунистлар булган меньшевикларга каршы идея һәм политик көрәшне *һичбер вакытта да туктатмадык»* (Әсәрләр, 31 т., 60 бит).

Большевиклар Ленинның: берләшү политикасын большевикларны меньшевиклар белән бутау, аларның идея һәм политик позицияләрен бәйләү дип карарга ярамый, дигән положениесен кулланып эш иттеләр. Меньшевикларның һаман оппортунистлаша барган линиясенең (кадетлар Думасын яклау, либераль буржуазия алдында капитуляция ясау, революцион көрәшне бетерүгә юл тоту) бик зур зарар китерүен исәпкә алып, В. И. Ленин, большевиклар бу линиягә каршы көрәшне көчәйттеләр.

### 5. I һәм II Дәүләт думаларына карата большевикларның тактикасы. РСДРПның V съезды. Революциянең җиңелү сәбәпләре

Декабрь кораллы восстаниесе җиңелгәннән соң революция әкренләп кими барды. Ләкин революцияне тудырган сәбәпләр тирән, шәһәрдә дә, авылда да массаларның революцион рухы көчле иде. Революцион көрәш 1907 елның уртасына кадәр барды. Россиянең революциягә күтәрелгән эшчеләр сыйныфы һәм халык массалары сугыша-сугыша чигенделәр.

Царизм революциягә һөҗүмне көчәйтте. Илдә җәза экспедицияләре, хәрби-кыр судлары эш итте, карагруһ погромчылар бандалары котырынды. Патша палачлары эшче депутатлары Советларын, профсоюзларны, эшчеләрнең, крестьяннарның һәм солдатларның башка массовый оешмаларын тар-мар итәләр иде. Эшчеләр сыйныфының иң яхшы вәкилләрен — большевикларны аеруча каты эзәрлекләделәр. Меңнәрчә большевикларны үлем җәзасына хөкем иттеләр, судсыз һәм тикшерүсез аттылар һәм асып үтерделәр. Себердә җәза экспедициясе атып үтергән кешеләр арасында И. В. Бабушкин да бар иде. В. И. Ленин аны халык герое, большевиклар партиясенең горурлыгы дип атады.

Революциягә каршы көрәштә патша хөкүмәте репрессияләр методын гына түгел, реформалар методын да кулланды. 1905 елның 11 декабрендә, Мәскәүдә кораллы восстание кызган чакта, Дәүләт думасына сайлаулар турында закон чыгарылды. Царизм массалар арасында, алар үз таләпләрен тыныч юл белән, «Россия парламенты» аша тормышка ашыра алалар, дигән иллюзия таратырга тырышты. Хөкүмәт ул чакта әле Дума аша алпавытлар җирен алу мөмкинлегенә ышанган крестьяннарны алдарга, аларны эшчеләр сыйныфыннан аерырга һәм шулай итеп революциягә хәлиткеч удар ясарга омтылды.

Сайлау законы илдәге халыкның яртысыннан күбесен сайлау хокукларыннан мәхрүм итте. Думага сайлаулар гомуми дә, тигез дә, туры да, яшерен дә түгел иде. Булачак Думада алпавытлар һәм капиталистлар вәкилләренә бик зур күпчелек тәэмин ителә иде. Халык мөлкәт-сыйныф билгесе буенча махсус разрядларга — курияләргә (җир биләүчеләр, шәһәр, крестьян һәм эшчеләр курияләренә) бүленде. Һәр курия буенча выбор-

щиклар сайланды, ләкин аларны сайлаганда тавышлар саны тигез түгел иде. Алпавытларда 2 мең сайлаучыга бер выборщик, крестьяннарда — 30 мең сайлаучыга, эшчеләрдә 90 мең сайлаучыга бер выборщик туры килә иде.

1906 елда эшчеләр сыйныфының һәм крестьяннарның каты көрәше яңа революцион күтәрелеш булуына өмет тудырды. Мондый шартларда большевиклар революцияне тагын да тирәнәйтү һәм киңәйтү карашыннан ваз кичә алмыйлар иде. Шуңа күрә алар, Таммерфорс конференциясе карары нигезендә, массаларны Думага бойкот ясарга чакырдылар һәм сайлау җыелышларын кораллы восстаниегә өндәү өчен киң файдаландылар. Меньшевиклар исә ярым бойкот (уполномоченныйлар һәм выборщиклар сайлауда катнашу, ә Дума членнарын сайлауда катнашмау) тактикасын игълан иттеләр. Меньшевикларның шундый ярымйорты һәм принципсыз установкалары эшчеләр арасына таркаулык кертә, зарарлы конституцион иллюзияләр таралуга ярдәм итә иде.

1906 елның гыйнварь — февраль айларында РСДРПда большевистик һәм меньшевистик платформалар нигезендә Дума тактикасы мәсьәләләре буенча киң дискуссия барды. Җирле партия оешмаларының күпчелеге актив бойкот тактикасын яклап чыкты. Иң аңлы һәм революцион эшчеләр, шулай ук демократик интеллигенциянең бер өлеше сайлауларга бойкот ясады. Ләкин Думага сайлауларны өзеп булмады. Бойкотның уңышсызлыкка очравының төп сәбәбе Дума җыюны өзәрлек массовый революцион күтәрелеш булмауда иде. Бойкотның уңышсыз чыгуына меньшевикларның таркатучы установкалары һәм крестьяннар арасында конституцион иллюзияләрнең көчле булуы ярдәм итте. Крестьяннарның шактый өлеше кадетларның юмалауларына бирелгән иде. Соңыннан, революция тәҗрибәсенә анализ ясап, В. И. Ленин 1906 елда I Думага бойкот ялгыш булды диде, чөнки, тормыш күрсәткәнчә, ул вакытка революция күтәрелешенең иң югары ноктасы үтелгән иде инде.

I Дәүләт думасында күпчелекне кадетлар партиясе алды. Большевиклар самодержавиенең икейөзлелеген пәрдәләүче бу Дума эшен фаш итүне үз алларына бурыч итеп куйдылар. Ул чорда В. И. Ленин крестьяннарның конституцион иллюзияләре белән көрәшне партиянең бик әһәмиятле политик бурычларыннан берсе дип карады. Эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын ныгыту өчен большевиклар җир өчен көрәштә крестьян массаларынын омтылышларын чагылдырган трудовикларны — I Думадагы крестьян депутатларын якладылар.

Революциянең хәрәкәтләндерүче көчләрен һәм перспективаларын оппортунистларча бәяләүче меньшевиклар Думага революцион көчләрне «туплау үзәге» дип карадылар. IV съезд тарафыннан сайланган меньшевистик ҮК Думаның кадетлар хөкүмәте төзү ниятен якларга чакырды. Мондый тәкъдимнең тик конституцион иллюзияләрне ныгытуы гына, властьның тыныч

юл белән халыкка кучу мөмкинлегенә ялган өметләр тудыруы гына мөмкин иде.

ҮК Дума мәсьәләләрендә партия ихтыярын чагылдырмый иде. Җирле партия оешмаларының күпчелеге, Думага Ленин биргән бәядән һәм большевикларның меньшевиклар позициясен тәнкыйтьләвеннән чыгып, ҮКның оппортунистик линиясен гаепләде.

I Думаның җыелуы революцион хәрәкәтне туктатмады. Пролетариат һөҗүм итүче политик реакция белән авыр аръергард сугышлары алып барды, революцион хәрәкәткә иң тирән резервларны тартты. Декабрь восстаниесе тәҗрибәсен исәпкә алып, партия крестьяннар һәм бигрәк тә солдатлар арасында эшне көчәйтте. 1905 елның ахырында — 1906 елның башында партиянең күп кенә хәрби оешмалары солдатлар һәм матрослар өчен махсус газеталар чыгара башладылар: фактта большевикларның хәрби оешмасының үзәк органы булган «Казарма» (Петербург), «Солдатская жизнь» (Мәскәү), «Солдат» (Севастополь), «Голос солдата» (Рига), «Жизнь казармы» (Воронеж) һәм башка газеталар чыгарылды.

1906 елның җәендә крестьян хәрәкәте яңа көч белән кабынып китте. Европа Россиясенең барлык өязләренең яртысы — 215 өяз крестьян чуалышлары белән чолгап алынды. Гаскәрләр арасында революцион чыгышлар дәвам итте. 1906 елда солдатларның һәм матросларның иң зур коралды чыгышлары Балтик флотында: Свеаборгта, Кронштадтта, Ревельдә булды.

Революцияне тәмам бастыру өчен, патша хөкүмәте яңа адымнар ясады. 1906 елның 8 июлендә I Дәүләт думасы таратылды, чөнки аның трибунасыннан, башлыча аграр мәсьәлә буенча, патша хөкүмәте еш кына тәнкыйть ителә иде. Дума таратылганнан соң контрреволюциянең һөҗүме көчәйде.

Революция басыла барган шартларда большевиклар үзләренең тактикасын үзгәрттеләр. Алар II Дәүләт думасында катнашырга, аның трибунасын революцион агитация өчен, самодержавиене һәм контрреволюцион буржуазияне фаш итү өчен файдаланырга карар бирделәр.

Большевиклар, сайлау кампаниясе җәелдереп, аннан пролетариатны оештыру һәм политик агарту өчен файдаландылар. Алар трудовиклар белән «сул блок» идеясен алга куйдылар. Большевиклар трудовикларның аграр таләпләренең революцион-демократик характерын күрсәттеләр. Трудовиклар, диде В. И. Ленин, үзләренең вак буржуаз чикләнгән булуларына карамастан, «хәзерге тарихи моментта реаль һәм *прогрессив* бер нәрсәне» чагылдыралар (Әсәрләр, 13 т., 232 бит).

Большевикларның Дума тактикасының төп максаты крестьяннарны либераль буржуазия йогынтысыннан арындыру, Думада эшчеләр сыйныфы һәм крестьяннар вәкилләренең революцион блогын төзү иде.

Меньшевиклар сайлау кампаниясе чорында да, Думаның үзендә дә кадетлар белән блок ягында тордылар, халык арасында кораллы восстаниедән башка ирек яулап алу мөмкин дигән ялган өмет таратуда буржуазиягә ярдәм иттеләр.

Тактиканың төп мәсьәләләре буенча меньшевистик ҮКның оппортунистик позициясе җирле партия оешмаларының иң зур күпчелегенең ачуын кабартты һәм алар тиз арада партиянең гадәттән тыш съездын җыюны таләп иттеләр. 1906 елның сентябрендә Петербург комитеты, Үзәк Россия социал-демократик оешмаларының Өлкә бюросы, Польша һәм Литва Социал-демократиясенең Баш идарәсе, Латыш крае Социал-демократиясе ҮКы партия съезды җыю турында мөрәҗәгать кабул иттеләр. Партия оешмаларының күбесе бу мөрәҗәгатьне яклады.

1907 елның 30 апреленнән 19 маена кадәр Лондонда РСДРПның V съезды барды. Съездда 336 делегат катнашты, алар партиянең 147 мең членыннан (46 мең большевик, 38 мең меньшевик, 25 мең бундчы, 25 мең Польша социал-демократлары, 13 мең латыш социал-демократлары) вәкил булып килгәннәр иде. Делегатлар арасында большевиклар 105, меньшевиклар 97, Польша һәм Литва Социал-демократиясе членнары 44 һәм Латыш крае Социал-демократиясе членнары 29 кеше иде, калган делегатлар Бундтан һәм партиянең башка оешмаларыннан вәкил булып килгәннәр иде.

Ленин җитәкчелегендә большевикларның оппортунистик агымнарга һәм алар белән килешүчәнлеккә каршы кискен көрәше, партия членнары арасында көндәлек аңлату эше нәтиҗәсендә съездда большевиклар иң зур промышленность үзәкләре (Петербург, Мәскәү, Урал, Иваново-Вознесенск һәм башкалар) делегатлары арасында күпчелекне алдылар. Меньшевиклар съездга, башлыча, промышленносте булмаган районнардан килгәннәр иде.

Съездда большевик делегатларның тупланган группасы: В. И. Ленин, А. С. Бубнов, К. Е. Ворошилов, И. Ф. Дубровинский, Г. Д. Линдов, М. Н. Лядов, И. В. Сталин, М. Г. Цхакая, С. Г. Шаумян, Е. М. Ярославский һәм башкалар бар иде.

РСДРПның V съезды эшендә бөек пролетариат язучысы А. М. Горький катнашты. Горький эшчеләр хәрәкәте белән, большевиклар партиясе белән нык бәйләнгән иде. Халыкның чын дусты буларак, ул революцияне бөтен җаны-тәне белән якын күрде һәм большевикларга бик зур ярдәм итте. В. И. Ленин Горькийны бик зурлый иде һәм аның белән күп еллар буена якын элемтәдә булды. Горький күп тапкырлар меньшевикларга каршы чыкты, аларның оппортунистик линиясен гаепләде, кадетларны, либералларны камчылады, царизмга каршы батырларча көрәш алып барды.

Съездда Польша һәм Латвия социал-демократлары большевикларны якладылар. Ләкин бу партияләрнең вәкилләре кайвакыт икеләнделәр, меньшевикларга тавыш бирделәр.

Съезд төп мәсьәләләр буенча озак вакытка партиянең политикасын билгеләгән большевистик карарлар кабул итте.

Съездда төп мәсьәлә буржуаз партияләргә мөнәсәбәт мәсьәләсе булды. Доклад белән В. И. Ленин чыкты.

Партияләр Россиянең билгеле сыйныфларының интересларын гәүдәләндерәләр иде. Пролетар булмаган партияләргә большевикларның һәм меньшевикларның төрлечә карашы шул ук вакытта революциянең төп мәсьәләләрендә аларның позицияләрен дә билгели иде. Демократик революциядә юлбашчы ролен үтәү өчен, эшчеләр сыйныфы барлык партияләрнең сыйнфый табигатен ачык аңларга һәм аларга карата дөрес тактика билгеләргә тиеш иде. В. И. Ленин карагруһ партияләр («Рус халкы союзы», «Берләшкән дворяннар советы» һәм башкалар) белән, эре алпавытлар һәм буржуазия партияләре («17 октябрь союзы», сәүдә-промышленность партиясе һәм башкалар) белән аяусыз көрәш алып барырга кирәк дип санады. Либераль-монархист буржуазия партиясенә — кадетлар партиясенә — карата В. И. Ленин бу партия белән көрәш барышында бигрәк тә аның ялган демократизмын фаш итәргә, кадетларга крестьяннарны һәм шәһәр вак буржуазиясен үз артыннан ияртергә мөмкинлек бирмәскә тәкъдим итте. Меньшевиклар исә Дәүләт думасында кадетлар белән блок төзергә тәкъдим иттеләр. В. И. Ленин съездда меньшевикларның бу капитулянтлык тактикасын фаш итте.

В. И. Ленин трудовикларга башкача бәя бирде. Ул чакта Думаның трудовиклар группасы вәкилләрен шулай дип атыйлар иде. Бу группага крестьян депутатлары: партиясезләр, эсерлар, халык социалистлары керә иде. Алар либераллар гегемонлыгына буйсыну белән алпавыт җирбиләүчелегенә һәм крепостниклар дәүләтенә каршы кискен көрәш арасында тирбәлделәр. В. И. Ленин трудовиклар группасының реакцион ягын фаш итәргә тәкъдим итте һәм шул ук вакытта мәгълүм шартларда реакциягә һәм либераль буржуазиягә каршы гомуми көрәштә вак буржуаз демократия вәкилләре булган трудовиклар белән килешүләр төзүне максатка ярашлы дип тапты. Большевикларның бу политикасы революция барышында Советлар эшендә, Дәүләт думасына сайлауда, Думада бергәләп карагруһчыларга һәм либералларга каршы тавыш бирүдә чагылды.

Буржуаз партияләргә мөнәсәбәт мәсьәләсендә большевистик резолюция кабул итеп, съезд күпчелек социал-демократ эшчеләрнең революциядә Ленин линиясенең тарихи дөреслегенә ышанганлыгын күрсәтте.

Меньшевикларның «эшчеләр съезды» дигән идеясе тулы җиңелүгә очрады. Аксельрод тарафыннан куелган бу идеяне башка күренекле меньшевиклар яклаганнар иде. Алар төрле эшче оешмалары вәкилләренең съездын җыярга һәм шул съездда «киң эшчеләр партиясенә» нигез салырга, бу партиягә социал-демократларны, эсерларны, анархистларны кертергә тәкъдим

иттеләр. Чынлыкта бу РСДРПны бетерү булачак иде. Большевиклар тәкъдиме буенча, «эшчеләр съезды» идеясе эшчеләр хәрәкәте өчен әлбәттә зарарлы идея дип гаепләнде. Большевиклар белән бергә, поляк социал-демократлары (җитәкчесе Роза Люксембург) һәм латыш социал-демократлары «эшчеләр съездына» каршы чыктылар.

Дәүләт думасында тактика мәсьәләсендә большевиклар оппортунистларны бик нык җиңүгә ирештеләр. Съезд, социал-демократларның Думадагы эше Думадан тыштагы эшкә буйсынырга тиеш, Думадан бигрәк тә патша самодержавиесен, шулай ук буржуазиянең соглашательлек политикасын фаш итү өчен, партиянең революцион программасын игълан итү һәм пропагандалау өчен трибуна итеп файдаланырга кирәк, дигән карар чыгарды.

Бу — парламент учреждениеләрендә пролетариат вәкилләренең яңа, революцион-марксистик линиясе иде. Ул бөтен халыкара эшчеләр хәрәкәтенә үрнәк күрсәтте. Көнбатыш Европа социал-демократлары, оппортунизм юлына һаман ныграк тәгәри барып, революцион көрәштән баш тартып, эшчеләр сыйныфында властьны парламент юлы белән алырга мөмкин дигән иллюзия тараткан шартларда бу линия аеруча әһәмиятле булды.

Съезд шулай ук партия белән профсоюзлар арасындагы мөнәсәбәтләр турында да большевистик резолюция кабул итте. Революция нәтиҗәсендә Россиядә профсоюз хәрәкәте бик тиз үсте. 1907 елга 650 гә якын профсоюз исәпләнә иде. Революцион көрәшнең барышы күп яктан профсоюзларның кемгә иярүләренә бәйле иде. Меньшевиклар профсоюзларның «нейтральлеген» якладылар. Большевиклар эшчеләрне сыйнфый көрәш һәм пролетариатның социалистик бурычлары рухында тәрбияләргә кирәк дип санадылар. V съезд, РСДРПның барлык членнары «с.-д. партиянең идея җитәкчелеген профессиональ союзларның тануларына булышлык итәргә» тиешләр, дип билгеләде («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 177 бит).

Съезд сайлаган Үзәк Комитетта Ленин линиясе тарафдарлары күпчелек алды. Әмма ҮК составына меньшевиклар һәм милли социал-демократик оешмалар вәкилләре дә керде; бу соңгылары еш кына большевиклар белән меньшевиклар арасында тирбәлделәр. V съезд карарлары рухында эзлекле революцион линия үткәрүне тәэмин итү өчен, большевиклар съезд вакытында киңәшмә үткәрделәр, анда В. И. Ленин юлбашчылыгында үзләренең Большевистик үзәген төзеделәр.

Съездда җиңү большевикларның башын әйләндермәде. В. И. Ленин, оппортунистларга каршы көрәштәге уңышлар белән масаерга ярамый, алда әле күп сугышлар һәм сынаулар тора, дип басым ясап әйтте.

Бу җиңү большевиклар партиясенең көче үсә баруын күрсәтте. Ул революцион сугышлар барышында гаять зур политик тәҗрибә белән баеды.

Беренче рус революциясе большевикларның массалар белән элемтәсен ныгытты. Ул елларда аның сафларына күп санда алдынгы эшчеләр, хезмәт ияләренең башка катлауларының иң яхшы вәкилләре керде. Революция большевиклар партиясен эшчеләр сыйныфында иң авторитетлы партиягә әверелдерде. Шунысы характерлы, 1907 елның язында полиция департаменты барлык охранка бүлекләре начальникларына менә мондый боерык биргән: «социал-демократик партиянең «большевиклар» фракциясе... эшчәнлегенә аеруча игътибар итәргә кирәк, чөнки меньшевистик группалар, аларның настроениесенә караганда, хәзерге моментта большевиклар кебек җитди куркыныч булып тормыйлар».

Революция юлбашчысы, марксизмның даһи теоретигы һәм массаларны күренекле оештыручы булган Ленинның таланты революция елларында гаять зур көч белән колач җәйде. Аның исеме киң танылды. Үзенең революцион-марксистик линиясе һәм батыр эшчәнлеге нәтиҗәсендә В. И. Ленин рус социал-демократиясе, революцион эшчеләр массасы һәм хезмәт ияләренең башка катлаулары арасында көннән-көн зуррак авторитет казанды.

Беренче рус революциясе ике ел ярым чамасы барды. Революциянең чигенүе фактта декабрь кораллы восстаниесе җиңелгәннән соң башланды. Революция әкренләп, сугыша-сугыша чигенде. 1907 ел урталарына инде эшчеләрнең һәм крестьяннарның царизмны җиңү өчен көчләре җитмәве ачыкланды. Реакция кискен һөҗүмгә күчте.

1907 елның 3 июнендә патша хөкүмәте II Дәүләт думасын куып таратты. Думаның социал-демократик фракциясен кулга алдылар. Шул ук вакытта яңа сайлау законы чыгарылды; бу закон III Дәүләт думасында крепостник-алпавытларның һәм эре буржуазиянең тулы хакимлеген тәэмин итә иде.

Эшчеләрнең оешмалары тар-мар ителде. Реакция үзенең бөтен көче белән большевиклар партиясенә ташланды. Полиция властьлары, аеруча гайрәтләнеп, В. И. Ленинны табарга, аннан үч алырга тырыштылар. Турылыклы дуслары тарафыннан алдан ук кисәтелгән В. И. Ленин, тормышын куркыныч астына куеп, Фин култыгы бозы аша чит илгә чыгып китте. Икенче эмиграциядә ул 1917 елның апреленә кадәр булды.

Россиядә беренче халык революциясе җиңелү белән бетте.

Революциянең җиңелү сәбәпләреннән берсе шунда ки, Россия эшчеләр сыйныфы царизмга каршы көрәштә крестьяннар белән ныклы союз төзи алмады; крестьяннар җитәрлек оешмыйча һәм җитәрлек кыюлык күрсәтмичә, таркау хәрәкәт иттеләр. Крестьяннарның иң зур революцион чыгышлары царизм илнең промышленность үзәкләрендә революциянең төп учакларын бастырганнан соң булды. Ул чакта политик яктан чиктән тыш артта калган крестьяннарның күпчелеге патшага ышана иде әле. Эсерлар һәм кадетлар йогынтысында торып, крестьян-

нар патшаның Дәүләт думасына өмет багладылар. Изелгән халыкларның хезмәт иясе массалары тарафыннан да царизмга бердәм революцион һөҗүм булмады, аларның көчләрен буржуаз һәм вак буржуаз милләтче партияләр какшатты.

Болар бөтенесе нигездә солдат шинельләре кигән крестьяннардан торган армиянең үз-үзен тотуына да тискәре йогынты ясады. Аерым хәрби частьлар самодержавиегә каршы актив көрәшсәләр дә, солдатларның күпчелеге патша хөкүмәтенә турылыклы булып калды һәм аның приказларын үтәде.

Эшчеләр сыйныфы революциянең җитәкче көче булды. Ләкин эшчеләр дә җитәрлек кадәр бердәм хәрәкәт итмәделәр: эшчеләрнең аерым отрядлары пролетариатның авангарды инде шактый көчсезләнгәч кенә көрәшкә күтәрелде. Бөтен Россия күләмендә восстаниегә җитәкчелек итүче бердәм үзәк булмау нәтиҗәсендә кораллы көрәш таркау җирле восстаниеләр характерын алды.

Меньшевикларның раскольниклык, таркатучылык эше нәтиҗәсендә РСДРП бердәм түгел иде. Большевиклар революцияне барлык чаралар белән җәелдерү, кораллы восстание юлы белән царизмны бәреп төшерү, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын ныгыту, кадетлар буржуазиясен нейтральләштерү, изоляцияләү, эшчеләрдән һәм крестьяннардан вакытлы революцион хөкүмәт төзү өчен көрәштеләр. Меньшевиклар большевикларның революцион линиясенә каршы каты көрәштеләр һәм эшчеләр хәрәкәтендә буржуазия агентлары булып эш иттеләр. РСДРП эчендә бердәмлек булмау эшчеләр сыйныфы сафларын аерды һәм шуның белән аның һөҗүмен йомшартты. Шул сәбәпләр аркасында пролетариат революциядә үзенең гегемонлык ролен тулысынча һәм ахырына кадәр үти алмады, революциянең җиңүенә китереп җиткерә алмады.

Рус либераль буржуазиясе контрреволюцион роль уйнады, ул царизм белән килешүгә барды.

Россия промышленностена салган капиталлары югалудан, шулай ук революциянең башка илләргә җәелүеннән курыккан чит ил империалистларының патша хөкүмәтенә күрсәткән финанс ярдәме Россиядә революциянең җиңелүенә булышлык итте. Бөтендөнья империализмы рус революциясенең беренче адымнарыннан ук аның явыз дошманы булып эш итте.

1905 елның августында Япония белән солых төзү дә царизмның хәлен ныгытуга хезмәт итте.

Беренче рус революциясе, җиңелү белән тәгәлләнүенә карамастан, *самодержавие строен чатнаткан беренче каты удар булды.* Пролетариат үзенең героик көрәше белән үзе өчен һәм бөтен халык өчен байтак кына политик һәм экономик казанышларга ирешге. Россиядә, кыска вакытка булса да, беренче тапкыр сүз, союзлар, җыелышлар иреге яулап алынды, эшчеләрнең легаль матбугаты, агарту һәм культура җәмгыятьләре, профессиональ оешмалар төзелде.

Революция царизмнан беренче вәкиллекле учреждениене — Дәүләт думасын тартып алды. Ялган юллар белән сайланган һәм хокуклары киселгән Дәүләт думасы царизмның көчсез тагылмасы гына булса да, большевиклар аны революцион агитация алып бару, царизмны һәм буржуазиянең политик партияләрен фаш итү өчен трибуна итеп файдаландылар.

Пролетариат үзенең хезмәт шартларын беркадәр яхшыртуга иреште. Промышленностьның күп кенә тармакларында эшчеләрнең эш хакы күтәрелә төште. Революция нәтиҗәсендә крестьяннар йолым түләүне бетерүгә, җиргә аренда һәм сату бәяләрен киметүгә ирешә алдылар.

Ләкин революциянең төп максатына — царизмны бәреп төшерүгә ирешелмәде. Революция халык массаларына патша властен какшату гына җитмәвен, аны юк итәргә кирәклеген ачык күрсәтте.

### 6. Революциянең халыкара әһәмияте

1905—1907 еллардагы рус революциясе яңа эпоха — бик тирән политик тетрәүләр һәм революцион сугышлар эпохасын ачып җибәрде. Царизмның интереслары Көнбатыш империализмы интереслары белән бергә үрелгәнгә күрә, революциянең царизмга ясаган беренче удары бөтен империалистик системаны көчсезләндерде.

Революция халыкара эшчеләр хәрәкәтендә яңа этап башлап җибәрде, колония һәм ярымколония халыкларының милли азатлык көрәше үсешенә куәтле йогынты ясады.

Революция Германия, Франция, Италия, Австро-Венгрия, Румыния, Болгария һәм башка илләр пролетариатында бик зур тәэссорат, кайнар теләктәшлек тудырды һәм аннан булышлык алды. «Революция шәһәре булган Париж хезмәт ияләре, — диелде Россия пролетарийларына каратып чыгарылган манифестта, — чын күңелдән сезнең белән бергә, һәм аларның сезгә әйтәсе сүзе шул: безгә таяныгыз! Без сезгә ярдәмгә хәзер! Бетсен царизм! Бетсен эксплуататорлар! Яшәсен социаль революция!»

Франциянең социалистик фикер вәкилләре Ж. Гед, П. Лафарг, Ж. Жорес, Германия социал-демократиясенең күренекле эшлеклеләре А. Бебель, Р. Люксембург, К. Либкнехт, Ф. Меринг, К. Цеткин Россиядәге революцияне зур рухлану белән каршыладылар. «Россия азатлык алса, бу шул ук вакытта Пруссия өчен, Саксония өчен, Германия өчен дә азатлык булыр», — диде К. Либкнехт, немец эшчеләрен «рус революциясе байрагы астына басарга» чакырып.

Революцион вакыйгалар Австро-Венгриянең славян җирләрендәге, бигрәк тә Чехия, Моравия, Галиция хезмәт ияләрендә кайнар теләктәшлек таптылар; словеннарның һәм хорватларның милли азатлык көрәше күтәрелә башлады. Австро-Венгриянең

зур промышленность үзәкләрендә — Венада, Будапештта, Прагада, Львовта 1905 елның ноябрендә массовый демонстрацияләр булды, аерым хәлләрдә алар хезмәт ияләренең полиция белән ачык бәрелешләренә барып җиттеләр. Киң забастовка хәрәкәте йогынтысында Австрия хөкүмәте гомуми сайлау хокукы кертергә мәҗбүр булды.

Рус революциясе йогынтысында Болгариядә нык социалистлар («тесняклар») җитәкчелегендә каты экономик һәм политик көрәш җәелеп китте.

Румыния хезмәт ияләре «Потемкин» броненосецының революцион морякларын һәм алар йөзендә Россиянең революциягә күтәрелгән халкын кайнар котладылар. 1907 елда Молдовада һәм Валахиядә крестьяннарның куәтле хәрәкәте башланды.

Уң социал-демократлар һәм профсоюз лидерлары ихтыярына каршы килеп, Германия, Италия, Австро-Венгрия һәм башка илләрнең эшчеләре политик стачкаларны һаман ешрак ясый башладылар.

Көнчыгыш илләрендәге милли азатлык хәрәкәте өчен рус революциясенең әһәмияте бик зур булды. Көнчыгышның бик зур илләрендә — Иранда, Төркиядә, Кытайда — 1905—1912 елларда буржуаз революцияләр булды. Һиндстанда, Афганстанда, Индонезиядә һәм башка илләрдә милли азатлык хәрәкәте күтәрелә башлады. В. И. Ленин, 1905 елгы куәтле восстание тирән эз калдырды һәм аның йөз миллионнарча кешеләрнең алга баруында күренә торган йогынтысы һич бетәрлек түгел, дип күрсәтте.

1912 елда Кытайда монархия режимы бәреп төшерелде. Кытай революциясенә характеристика биреп, В. И. Ленин бу бөек халык турында, алдан күреп, «үзенең гасырлар буена коллыкта яшәп килүе өчен зар елый гына түгел, азатлык һәм тигезлек турында хыяллана гына түгел, бәлки Кытайның борынгыдан килгән изүчеләренә каршы *көрәшә* дә белә торган халык...» диде (Әсәрләр, 18 т., 153 бит).

1905 елдан соң Көнчыгыш илләрдә башланган демократик революцияләр империализмның колониаль системасын какшаттылар.

Рус революциясенең төп мәсьәләләрен — эшчеләр сыйныфы партиясенең җитәкчелек роле, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы, пролетариат гегемониясе, пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы, буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе, милли азатлык хәрәкәтенә җитәкчелек, революцион көрәшнең формалары һәм чаралары турындагы мәсьәләләрне — революцион юл белән хәл итү өчен большевиклар алып барган көрәш II Интернационал оппортунистларына җитди удар ясады. II Интернационал партияләрендә хөкем сөргән карашларны — буржуаз революцияләрдә буржуазия гегемониясенең котылгысызлыгы, крестьяннарның реакционлыгы, буржуаз революция

белән социалистик революция арасында озак вакыт үтәргә тиешлеге турындагы карашларны большевиклар кире кактылар.

Большевикларның оппортунизмга каршы көрәше Европаның социал-демократик партияләрендә революцион агымнар белән реформистик агымнар арасында аерылышуның тагын да тирәнәюенә, сул агымнар (Германия сул социал-демократлары, Британия социалистлар партиясендәге суллар һәм башкалар) төзелүгә һәм үсүгә ярдәм итте. Беренче рус революциясе тәҗрибәсе нык социалистларның Болгария социал-демократик эшчеләр партиясенә революцион позицияләрдә ныгырга ярдәм итте. Большевиклар оппортунизмга каршы көрәш һәм массалар арасында ныклы позицияләр яулап алу үрнәген күрсәттеләр.

В. И. Ленин, большевиклар II Интернационалдагы центристларны да фаш иттеләр. II Интернационалның рәсми җитәкчеләре центризм позицияләрендә торалар иде. Алар оппортунистларга карата килешүчәнлек һәм ташламалар ясау политикасы үткәреп килделәр. В. И. Ленин Германия социал-демократиясендәге сулларны реформистлар белән генә түгел, центристлар белән дә араны өзәргә бик нык этәрде.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Беренче рус революциясе илнең һәм халыкара революцион хәрәкәтнең шуннан соңгы бөтен үсешенә бик зур йогынты ясаган гаять зур вакыйга булды. Революция Россиянең киң халык массаларын аңлы революцион иҗат эшенә күтәрде һәм аларны зур политик тәҗрибә белән баетты.

> «Бу чорның һәрбер ае, — диде В. И. Ленин, — массаларны да, юлбашчыларны да, сыйныфларны да, партияләрне дә политик фәннең нигезләренә өйрәтү мәгънәсендә, — «тыныч» «конституцион» үсешнең бер елына тиңләшә иде» (Әсәрләр, 31 т., 12 бит).

Революция патша самодержавиесен һәм аннары капитализм изүен массаларның революцион көрәше, Россиянең изелгән халыкларының бердәм көрәше нәтиҗәсендә генә бәреп төшерергә мөмкин икәнен ачык күрсәтте.

Революция барлык сыйныфларны һәм партияләрне хәрәкәттә күрсәтте, аларның омтылышларын, илдәге рольләрен һәм әһәмиятен ачып бирде. Халык массалары теге яки бу партияләрнең нәрсә өчен көрәшүен, кемнең нинди сыйнфый интересларны яклавын күрә алдылар.

Революция эшчеләр сыйныфының бердәмлеге революциянең җиңүе өчен иң әһәмиятле шарт икәнен ачык раслады.

Хезмәт иясе крестьяннар, бөтен икеләнүләренә карамастан, эшчеләр сыйныфының союзнигы булдылар. Дөрес, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы әле төзелү процессында гына иде, стихияле, формалашып җитмәгән, еш кына аңланмаган

союз иде. Эшчеләрнең һәм крестьяннарның көчләре таркау, житәрлек оешмаган иде әле.

Пролетариат тарихта беренче тапкыр буржуаз-демократик революциянең юлбашчысы, гегемоны булды, халык массаларына җитәкчелекне либераль буржуазиядән тартып алды. Шуның белән хәтта капитализмның җитәрлек үсмәгән булуы аркасында пролетариат сан ягыннан илдә халыкның азчылыгы булса да, аның революция җитәкчесе була алуын раслады. Шуның белән бергә революция крестьян демократик массаларының җиңүне яулап алуда пролетариатка ярдәм итәргә сәләтле булуын исбат итте. Революция буржуазиянең контрреволюционлыгын ачык күрсәтте.

Беренче рус революциясе бөтендөнья революцион хәрәкәтенең үзәге Россиягә күчкәнлеген, ә Россиянең героик пролетариаты бөтендөнья пролетариатының революцион хәрәкәте авангарды булып әверелгәнлеген күрсәтте.

Беренче рус революциясе көрәшнең элекке революцияләр белмәгән яңа чараларын һәм формаларын тудырды. Коралды восстаниегә әверелүче массовый политик стачка беренче тапкыр кулланылды. Революция барышында төзелгән эшче депутатлары Советлары восстание органнары гына түгел, бәлки пролетариатның һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасының яралгы формасы да булдылар. Алар безнең илдә Бөек Октябрь социалистик революциясе нәтиҗәсендә урнашкан Совет властеның үрнәге булдылар.

Революциянең башыннан ахырынача рус эшчеләре һәм крестьяннары белән бергә Украина, Белоруссия, Польша, Балтик буе, Закавказье, Урта Азия һәм патша Россиясенең башка окраиналарындагы эшчеләр һәм крестьяннар да царизмга һәм алпавытларга каршы геройларча көрәштеләр. Революция тәҗрибәсе милли һәм социаль азатлык өчен бердәм көрәштә пролетариат җитәкчелегендә Россиянең барлык милләт хезмәт ияләренең сугышчан союзы кирәклеген һәм мөмкинлеген раслады.

Бу чорда В. И. Ленин революциянең бик әһәмиятле мәсьәләләрен эшләде һәм революциянең җиңүе өчен көрәштә эшчеләр сыйныфы партиясенең анык линиясен булдырды.

Революция еллары ике политик линиягә — большевиклар һәм меньшевиклар линиясенә сынау еллары булды. Революцион көрәшнең барышы большевикларның стратегик планы һәм тактикасы дөрес икәнен раслады.

Партия тормышында III съезд бик әһәмиятле маяк булды, ул революциянең характерына һәм хәрәкәтләндерүче көчләренә марксистик-ленинчыл билгеләмә бирде. Съезд партияне меньшевикларның оппортунистик установкаларыннан бөтенләй үзгә булган революцион-марксистик стратегик план һәм тактик линия белән коралландырды. Съезд Уставның беренче парагра-

фын Ленин формулировкасында кабул итте, моның партияне ныгытуда зур әһәмияте булды.

IV (Берләштерү) съездында революция файдасына эшчеләр сыйныфының бердәмлеге интереслары өчен күп кенә милли социал-демократик партияләр В. И. Ленин эшләгән пролетар интернационализм принципларында РСДРП составына кушылдылар. Меньшевиклар белән берләшүгә килгәндә, алар белән принципиаль фикер башкалыклары бик тирән булганлыктан, съезд РСДРП рамкаларында большевикларның меньшевиклар белән формаль берләшүләрен генә тормышка ашырды.

РСДРПның V съезды буржуаз партияләргә мөнәсәбәт, профсоюзлар турында, «эшчеләр съезды» дигән нәрсә турында һәм башка әһәмиятле мәсьәләләр буенча большевистик резолюцияләр кабул итте. Съезд карарларында, съезддагы көчләр чагыштырмасында Ленин идеяләренең уңышлы таралуы, большевикларның массаларны яулап алуда ирешкән уңышлары чагылды.

Революция елларында большевиклар партиясе зур политик мәктәп үтте, массалар арасында оештыру эше алып баруда зур тәҗрибә туплады. Әгәр 1905 елга кадәр большевикларны чагыштырмача аз сандагы кешеләр генә белгән булса, революция нәтиҗәсендә большевикларны киң массалар белде. Партия массовый партиягә әверелде. Большевиклар халык интересларын яклап үз-үзләрен аямыйча сугыштылар, көрәшнең иң сугышчан һәм куркынычлы участокларында булдылар. Болар бөтенесе халык массалары аңында тирән эз калдырды һәм соңыннан, Бөек Октябрь социалистик революциясендә үзен күрсәтте.

> «1905 елдагы кебек шундый «генераль репетициядән» башка 1917 елгы, буржуаз, февраль революциясе дә, пролетар, Октябрь революциясе дә мөмкин булмаган булыр иде» (В. И. Ленин. Әсәрләр, 29 т., 301 бит).

IV БҮЛЕК

# БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ РЕАКЦИЯ ЧОРЫНДА

***(1907—1910 еллар)***

## 1. Столыпин реакциясе

Революция җиңелгәннән соң царизм илне террорчы кара-руһлар хөкеменә бирде. Патша хөкүмәте эшчеләрне һәм крестьяннарны рәхимсез җәзалауга кереште. Бөтен җирдә җәза отрядлары һәм хәрби кыр судлары котырынды. Алар революцион хәрәкәттә катнашуда шикле дип саналган барлык кешеләрне ерткычларча җәзаладылар. Революцион көрәштә катнашкан меңнәрчә кешеләр үтерелде, ун меңнәрчә кешеләр каторгага хөкем ителде. Төрмәләр шыгрым тулды. Эксплуататорлар революциягә күтәрелергә батырчылык иткән хезмәт ияләреннән бик каты үч алдылар. Патша министры Столыпинга «асучы» дигән кушамат бирелде, ә аның бөтен илне тутырган дар агачларын халык «Столыпин галстуклары» дип атады.

Самодержавие эшчеләр сыйныфы өстенә аеруча ерткычлык белән ташланды. Полиция эшчеләр оешмаларыннан чиктән тыш котырынып үч алды. 1906—1910 еллар эчендә патша властьлары 500 гә якын профсоюзны яптылар, 600 профсоюзны теркәүдән баш тарттылар. Легаль профсоюзлар членнарының саны 1907 елның башында булган 245 мең кешедән 1909 ел азагына 13 мең кешегә калды. Патша охранкасы күпләп провокаторлар җибәрде; алар революцион оешмалар эчендә шпионлык итәләр һәм революционерларны тотып бирәләр иде.

Эшчеләр сыйныфы полиция эзәрлекләвеннән генә түгел, бәлки капитал һөҗүменнән дә газап чикте. Промышленностьта торгынлык булу сәбәпле эшсезлек үсте; тик 1909 елдан гына экономикада беркадәр җанлану сизелә башлады. Предпринимательләр союзлары эшчеләргә каршы каты көрәш алып бардылар. Фабрикантлар һәм заводчиклар локаутлар игълан иттеләр — предприятиеләрне яптылар һәм эшчеләрне күпләп эштән чыгардылар. Актив эшчеләрне «кара исемлекләргә» керттеләр һәм хуҗасы предпринимательләр союзына кергән бер генә предприятиегә дә эшкә алмадылар. Фабрикаларда революциягә чаклы булган тәртипләрнең күбесе яңадан кай-

тарылды, эш көне озайтылды, эш хакы киметелде, һәр җирдә штрафлар кулланылды. Оятсызланган предпринимательләр эшчеләргә: «Хәзер безнең заман килде, бөтенесенә без хуҗа», — дип белдерделәр.

Ләкин царизм революциягә кадәрге тәртипләргә бөтенләй үк кире кайта алмады. Россия 1905 елга чаклы булганча түгел иде инде. Барлык сыйныфлар революция аша үттеләр, һәм аларның һәркайсы революциядән үзенә сабак алды.

Царизм, крепостник-алпавытлар, үзләренең властен һәм доходларын саклап калу өчен, Россиянең капиталистик үсешенә җайлашырга кирәклеген аңладылар, шәһәр һәм авыл буржуазиясе арасында союзниклар эзләделәр. Шуңа күрә царизм яңа политика үткәрә башлады; бу политика патша хөкүмәтенең башлыгы Столыпин исеме белән столыпинщина дип аталды. Столыпинщина өчен характерлы нәрсә өченче июнь политик режимы һәм яңа аграр политика булды.

Царизмга Дәүләт думасы алпавытлар белән буржуазиянең контрреволюцион союзын ныгыту һәм халыкның артта калган катлауларын алдау өчен кирәк иде. Ләкин патша хөкүмәтенә күндәм Дума кирәк булды. Яңа сайлау законы халык хокукларын тагын да күбрәк кырыкты: алпавытлар һәм капиталистлар үзләренең курияләре буенча барлык выборщикларның дүрттән өч өлешеннән артыгын, ә эшчеләр һәм крестьяннар дүрттән бер өлешеннән кимрәген генә сайлый алдылар. Депутатлар сайлана торган губерна выборщиклар җыелышларында алпавытлар һәм капиталистлар хөкем сөрде. Изелгән милләтләрдән вәкилләр саны бик күп киметелде: Урта Азиянең төп халкы сайлау хокукыннан бөтенләй мәхрүм ителде, Польшадан, Кавказдан һәм башка милли районнардан депутатлар саны өч тапкыр диярлек кимеде. Гарип сайлау законы идарәче шайкага файдалы нәтиҗәләр бирде. III Дәүләт думасындагы депутатларның яртысы диярлек алпавытлар иде. Алар, патша чиновниклары һәм руханилар белән бергә, Дума депутатларының өчтән ике өлешен тәшкил иттеләр.

Царизм җир мәсьәләсен дә үзенчә — җирне барлык крестьяннарга да бирмичә, алпавытлар җиренә кагылмыйча — хәл итәргә маташты. Идарә итүче югары катлау, революция аркасында, крестьяннарның «патша хәзрәтләренә» чын күңелдән бирелгәнлегенә ышанычын югалтып, үзенә авыл буржуазиясеннән, ягъни кулаклардан таяныч булдыра башлады. Бу — Столыпин аграр политикасында, 1906 ел 9 ноябрь указы һәм 1910 ел 14 июнь законы белән беркетелгән политикада гәүдәләнде.

Патшаның яңа аграр законнары алпавытлар һәм кулаклар интересын яклады. Алпавыт җирләре тулысы белән аларның үз кулында калды. Һәр крестьян общинадан чыгу һәм үзенең имана җирен үз милке итеп беркетү хокукын алды. Общинадан чыгучы кешеләргә җир бер урында (хутор яки отруб)

бирелде. Общинаны көчләү юлы белән җимермәкче булдылар, шуның белән бергә, крестьяннарның иң яхшы җирләре кулакларга бирелде. Крестьяннар моңа бик тапкыр исем таптылар: җир төзү комиссияләрен «җир талау» комиссияләре дип, ә Столыпинча җир төзүне «җир бозу» дип атадылар.

9 ел эчендә (1907—1915 еллар) 2,5 миллион чамасы хуҗалык общинадан чыкты һәм 17 миллион дисәтинәләп җирне үз милке итеп беркетте. Общинадан аерылып чыгу белән беренче чиратта авыл буржуазиясе кызыксына иде. Шул юл белән кулаклар үз хуҗалыкларын ныгытырга омтылдылар. Ярлы крестьяннарның да бер өлеше, бигрәк тә шәһәрдә эштә булганнары, үзләренең имана җирләрен сатып, авыл белән араларын тәмам өзү өчен, общинадан чыкты. Кулаклар Крестьян банкысы ярдәме белән ярлыларның имана җирләрен арзан бәягә сатып алу мөмкинлеге алдылар. Крестьяннарның төп массасы общинадан аерылып чыгуны мохтаҗлыктан һәм кабаладан котылу юлы итеп карамады. Патша властьларының бик каты басым ясавына карамастан, гомумән алганда, Европа Россиясендә общинадан барлык крестьян хуҗалыкларының чиреге чамасы гына чыкты.

Столыпин аграр политикасы крестьяннарның тагын да бөлүенә һәм авылда сыйнфый каршылыкларның кискенләшүенә китерде. Мохтаҗлык белән интеккән крестьян хуҗалыгы артта калуында дәвам итте. Крестьян, бик начар һәм искереп беткән кечкенә җир кисәген борынгы, примитив җитештерү кораллары һәм алымнары белән эшкәртеп, элеккечә газап чикте. 1910 елны крестьян хуҗалыкларында 8 миллионлап агач сука һәм 2 миллионнан артык агач сабан бар иде.

Столыпинщина царизмны буржуаз монархиягә әверелдерү юлында 1861 елгы реформадан соң икенче адым булды. В. И. Ленин язганча, бу — революцияне булдырмау, крепостник-алпавытларның властен, милкен һәм привилегияләрен саклап калу өчен соңгы клапанны ачарга омтылып карау иде. Ләкин царизм буржуаз монархиягә әверелмәде, бәлки Россияне эре буржуазия белән тыгыз союзда идарә итүче крепостник-алпавытлар диктатурасы булды. Авылда Столыпин реформасы крестьяннарның үз эчендә көрәшне көчәйтте, ә төп каршылыкны — барлык крестьяннар белән алпавытлар арасындагы каршылыкны бетермәде. Царизм бөтен халыкның төп дошманы булып калды.

Революциядән соңгы Россиядә сыйныфлар көрәше III Дәүләт думасындагы төрле партияләр позициясендә чагылды. Думада барысы 429 депутат булып, алар партияләр буенча түбәндәгечә бүленгәннәр иде: уңнар — 144, октябристлар — 148, кадетлар һәм аларга якын группалар членнары — 104, трудовиклар — 14, социал-демократлар — 19.

Ачыктан-ачык патша самодержавиесе тарафдарлары булган уңнар дип аталучылар крепостник-алпавытлар интересын як-

ладылар. Болар эшчеләрдән һәм крестьяннардан канлы үч алуны, еврей погромнарын, рустан башка халыкларны эзәрлекләүне, революционерларны һәм прогрессив эшлеклеләрне үтерүне оештыручылар иде. Халык, бик хаклы буларак, аңнарны карагруһлар дип атады.

Меңнәрчә экономик элемтәләр аша алпавытлар һәм патша бюрократиясе белән бәйләнгән һәм пролетариатның революциядә җитәкче роль уйнавыннан коты алынган буржуазия контрреволюцион позицияләрдә торды.

Бу хәл октябристлар һәм кадетлар партияләренең Думада үз-үзләрен тотуларын билгеләде. Эре буржуазия һәм капиталистларча хуҗалык итүче алпавыт вәкилләреннән торган октябристлар партиясе Столыпин политикасын бик тырышып яклады һәм хөкүмәт партияләреннән берсе булды. Монархияче либераль буржуазия интересларын гәүдәләндерүче кадетлар өченче июнь Думасында оппозиция ролен уйнадылар, кайчакта патша хөкүмәтенең кайбер чараларын тәнкыйтьләп чыктылар.

Кадетлар алдау юлы белән массаларны үзләренең идея-политик йогынтысына буйсындырырга маташтылар. Чынлыкта исә алар реакция алдында ялагайланучы контрреволюцион либераллар иде. Бөтен төп политик мәсьәләләрдә — бюджет политикасы, яңа сугыш хәзерләүгә акча бирү, крестьяннарны бөлгенлеккә төшергән аграр политика, революцияне буу чаралары буенча кадетлар Дәүләт думасында патша хөкүмәте керткән тәкъдимнәрне якладылар. Күренекле кадет язучылары группасы тарафыннан 1909 елда бастырып чыгарылган «Вехи» җыентыгында алар туп-туры: «бу властька рәхмәт әйтергә кирәк, ул гына безне үзенең штыклары һәм төрмәләре белән халыкның ярсулы ачуыннан саклап тора», дип белдерделәр.

Крестьяннар алпавытларны һәм алпавыт җирбиләүчелеген себереп ташларга омтылдылар. Алар революциядә күп нәрсәгә өйрәнделәр, ләкин җиңүнең тик пролетариат җитәкчелегендә генә мөмкин икәнен, «халык азатлыгы партиясе» дип аталган партиянең халык азатлыгына хыянәт итүчеләр партиясе икәнен тәмам аңлап җитмәгәннәр иде әле. Думада крестьяннар вәкиле булган трудовиклар йомшак оешкан, җитәрлек дәрәҗәдә аңлы түгел, политикада чиктән тыш тотрыксыз иделәр. Вак хуҗаларның сыйнфый хәле аркасында, алар кадетлар белән социал-демократлар арасында чайкалдылар.

Думада эшчеләр сыйныфы вәкилләре социал-демократлар булды. Алар арасында большевиклар да, меньшевиклар да бар иде. Думада хезмәт ияләрен эзлекле һәм нык яклаучылар тик большевиклар гына булды. Думада эшчеләр партиясенең бурычы, В. И. Ленин күрсәткәнчә, көчсез вак буржуаз демократларга ярдәм итү, аларны кадетлар йогынтысыннан тартып алу, патша монархиясенә каршы көрәштә демократия лагерен самодержавиенең ачыктан-ачык тарафдарларына каршы гына түгел,

бәлки контрреволюцион либералларга каршы да туплау һәм шуның белән крестьяннар массасына йогынты ясау иде.

Реакция иҗтимагый тормышның барлык өлкәләрендә, фәндә, философиядә, сәнгатьтә күренде. Царизм, алпавытлар, буржуазия һәм аларның партияләре котырынган шовинизм агитациясе алып бардылар. Сугышчан динчеләр актив чыгышлар ясадылар. Интеллигенция арасында контрреволюцион настроениеләр, ренегатлык идеяләре, мистика һәм дин белән мавыгулар киң таралды. Революцияне халыкның хәтереннән йолкып ташларга маташтылар.

Революциянең җиңелүе һәм контрреволюциянең тантана итүе белән массаларның көрәше йомшарды. Эшчеләр хәрәкәте дулкыны бик нык кимеде. Стачкачыларның саны 1907 елда булган 740 меңнән 1910 елда 46,5 меңгә калды. Авылда барган каты көрәш вакытлыча тынды. Берничә елга сузылган гаять киеренке революцион көрәштән соң арыганлык сизелде. Хәл җыю өчен вакыт кирәк булды. Ләкин эшчеләр һәм крестьяннар героик көрәш елларын онытмадылар. Массалар арасында тын гына ризасызлык үсә барды. Карагруһлар хөкүмәтенең мыскыл итүләренә һәм фабрикантларның кысуларына җавап итеп эшчеләр: «Туктагыз әле, 1905 ел тагын килер!» диләр иде.

### 2. Большевикларның партия өчен, ликвидаторларга, отзовистларга һәм троцкийчыларга каршы көрәше

Карагруһ алпавытлар хөкүмәте эшчеләр сыйныфының революцион партиясенә аеруча ерткычлык белән ташланды. Партия членнарын күпләп кулга ала башладылар. Үзәк Комитетның күп кенә членнары кулга алынды. Эшчеләр матбугаты тар-мар ителде. Партиянең үзәк органы «Социал-демократ» газетасын чыгаруны тик 1909 елдан башлап кына җайга салырга мөмкин булды. Полиция тарафыннан тар-мар ителмәгән бер генә җирле комитет та калмады. Бу еллар эчендә Петербург оешмасында 15 тапкыр массовый кулга алу үткәрелде. Партиянең күренекле работникларының күбесе каторгада, төрмәләрдә һәм сөргендә иде. Вак буржуаз интеллигентлар партия сафларыннан качты. Тотрыксыз эшчеләрнең бер өлеше легаль булмаган партия эшеннән читләште. Партия оешмаларының сан составы шактый кимеде. Петербургта 1907 елны 8 меңләп партия члены бар иде, ә 1908 елда 3 мең чамасы гына калды; Екатеринбургта 1 070 партия членыннан 250, Иваново-Вознесенскида 2 мең членнан 600 чамасы калды. Партия оешмалары арасында элемтә йомшарды.

Реакция чорында подпольеда революция алдыннан булган вакыттагыга караганда күп тапкыр авыррак иде. Ул чакта партия оешмалары революция өлгереп килгән шартларда эшләгән булсалар, хәзер аларга революция җиңелгән шартларда эшләргә туры килде. Һөҗүм итү — бер эш, чигенергә мәҗбүр булу — икенче эш. Чигенү шартларында аеруча ныклык һәм тотрыклы-

лык кирәк. РСДРПның оешу ягыннан йомшаруына аның сафларындагы идея таркаулыгы кушылды. Большевиклар белән меньшевиклар арасындагы упкын һаман тирәнәя барды.

Революциянең җиңелүе меньшевикларны мораль яктан тәмам таркатты. Алар паникага төшеп чигенделәр һәм: яңа революция турында уйлап торасы да юк, дип көннән-көн катырак кычкырдылар. Алар партиянең революцион программасыннан һәм революцион лозунгларыннан хурлыклы рәвештә ваз кичтеләр. Алар эшчеләр сыйныфын буржуазия белән, фактта Столыпинның карагруһлар режимы белән, килешүгә чакырдылар, ягъни социализмга гына түгел, демократиягә дә хыянәт иттеләр. Меньшевиклар легаль булмаган партия оешмаларын бетерүгә һәм легаль булмаган революцион эшне туктатуга омтылдылар. Алар эшчеләр сыйныфының революцион партиясен, революцион марксизм партиясен бетерү эше алып бардылар. Партиянең программасыннан һәм тактикасыннан, аның революцион традицияләреннән ваз кичү бәясенә ликвидаторлар легаль яшәү өчен патша полициясеннән рөхсәт алырга теләделәр. Шуңа күрә аларны, бик хаклы рәвештә, «Столыпин эшчеләр партиясе» дип атадылар.

Меньшевизмның Дан һәм Мартов кебек лидерлары, үзләренең ликвидаторлыгын яшерергә тырышып, маневр ясадылар. Алар чит илдә «Голос социал-демократа» газетасы чыгара башладылар. Үзенә бер төрле хезмәт бүленеше килеп чыкты: Россиядәге ликвидаторлар легаль оешмаларга урнашып алдылар һәм легаль булмаган партияне белергә дә теләмәделәр, ә яшерен ликвидаторлар чит илдә үзләренең органында аларның партиягә каршы эшләрен төрлечә акладылар.

Кайбер тотрыксыз большевиклар ул чакта куркынычлы аумакайлык күрсәттеләр. Революцион фраза артына яшеренеп, алар: баррикадаларга чакырган кеше генә революционер була, карагруһлар Думасында булу революционерга килешә торган эш түгел, дип белдерделәр. Алар партияне легаль эш формаларын файдаланудан ваз кичәргә өндәделәр һәм социал-демократик фракцияне Думадан кире чакырып алырга тәкъдим иттеләр. «Отзовистлар» дип аталган бу кешеләр А. А. Богданов җитәкчелегендә үзләренең аерым группасын төзеделәр; бу группа Ленинга һәм Ленин линиясенә каршы көрәш алып барды. Ультиматистлар, В. И. Ленин сүзләре белән әйткәндә, оятсыз отзовистлар булдылар; алар Думадагы социал-демократик фракцияне түземле рәвештә тәрбияләүне барлык кимчелекләрне хәзер үк бетерергә яки Думадан китәргә, дигән ультиматум кую белән алыштырдылар. Большевиклар сафында отзовистлар кечкенә генә азчылык булып чыктылар. Әгәр ликвидаторлар легаль булмаган партияне бетерергә дип турыдан-туры тәкъдим иткән булсалар, отзовистлар партиянең яшәвенә астыртын куркыныч китерделәр: массалар арасында эшләүнең легаль мөмкинлекләрен файдаланудан ваз кичү партиянең массалар белән

элемтәсе өзелүгә китерер иде, ә массалар белән элемтәдән башка партия үзенең көчен югалта, сектантлар оешмасына әверелә. Менә шуңа күрә дә В. И. Ленин отзовистларны тискәре як ликвидаторлар дип атады.

Ликвидаторлык һәм отзовизм килеп чыгуның сыйнфый тамырлары бар иде. Революция вакытында РСДРПга бик күп вак буржуаз юлаучылар керде. Революциянең җиңелүе вак буржуазия арасында төшенкелек һәм таркалу тудырды. Боларның бөтенесе партиядә дә чагылды. Меньшевиклар либераль буржуазиягә күндәм генә ияреп бардылар. Контрреволюцион буржуаз либерализмның турыдан-туры йогынтысы белән меньшевистик оппортунизм ликвидаторлыкка әверелде. Ликвидаторлар да, отзовистлар да пролетариатның һәм аның партиясенең вак буржуаз юлаучылары, буржуазиянең эшчеләр хәрәкәтендәге агентурасы булдылар.

Революциянең җиңелүе һәм массаларның арыганлыгы шартларында идея аумакайлыгы аеруча зарарлы, марксистик партия һәм эшчеләр сыйныфы өчен җитди куркыныч иде. Ликвидаторлар царизм алдында капитуляция ясау идеологиясе тараттылар. Отзовистлар куык очыруга, авантюристик эшләргә этәрделәр. Тегеләре дә, болары да массаларның революцион мөмкинлекләренә, эшчеләр сыйныфының җиңүенә ышанмаучылык тараттылар. Алар партиянең яшәвенә куркыныч тудырдылар.

Партия өчен шундый авыр вакытта В. И. Ленинның тавышы гаять көчле яңгырады. Чит илгә баргач язган беренче мәкаләсендә үк Ленин, партиягә мөрәҗәгать итеп, киләчәк җиңү турында алдан әйтеп куйды:

«Без революция алдыннан озак еллар эшли белдек. Безне каты таш кебекләр дип атаулары юкка гына түгел. Социал-демократлар пролетариат партиясе төзеделәр, бу партия беренче хәрби басымның уңышсыз чыгуыннан рухын төшермәс, башын югалтмас, авантюралар белән мавыкмас. Бу партия, үзен һәм үзенең язмышын буржуаз революцияләрнең теге яки бу чорының нәтиҗәсе белән бәйләмичә, социализмга бара. Менә шуңа күрә дә ул буржуаз революцияләрнең йомшак якларыннан азат. Һәм бу пролетариат партиясе җиңүгә бара» (Әсәрләр, 13 т., 444 бит).

В. И. Ленин партиягә алдагы көрәшнең ачык перспективасын бирде, үсешнең яңа шартларына туры китереп, партиянең бурычларын һәм тактикасын билгеләде.

Революцияне китереп чыгарган төп сәбәпләр көчендә калды: халык элеккечә хокуксыз иде, крестьяннар алпавытлар кабаласында, эшчеләр икеләтә изү — фабрикант һәм жандарм изүе астында булдылар. Революциянең яңа күтәрелеше котылгысыз иде. 1905 елдагы кебек үк, буржуаз-демократик революциянең тулы җиңүе һәм аның, үсеп, социалистик революциягә әверелүе большевикларның төп политик максаты булып калды. Партия-

нең революцион программ таләпләре: демократик республика, алпавыт җирләрен крестьяннар файдасына конфискацияләү, сигез сәгатьлек эш көне, милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы һәм халык интересларына туры килә торган башка таләпләр көчендә калды.

Ләкин революцион көрәш яңа, үзгәргән шартларда — реакциянең җиңүе һәм массовый хәрәкәтнең кимүе шартларында дәвам итте. Шуңа күрә партиянең революция вакытында үткәргән тактикасы, массаларны патша монархиясенә турыдан-туры штурм ясауга чакыру тактикасы, үзгәрешсез кала алмый иде. Чигенергә, турыдан-туры революцион көрәш методларыннан көрәшнең әйләнеч методларына күчәргә, эшчеләр сыйныфын һәм хезмәт иясе массаларны армый-талмый тәрбияләү һәм оештыру юлы белән яңа революция хәзерләргә кирәк булды. Ә моның өчен легаль булмаган партия барлык чаралар белән легаль мөмкинлекләрдән: Дәүләт думасы трибунасыннан, профсоюзлардан, кооперативлардан, клублардан һәм башка легаль оешмалардан файдаланырга тиеш иде. Большевиклар, легаль булмаган партия оешмасы җитәкчелегендә, легаль булмаган эшне легаль эш белән бергә кушарга өйрәнергә тиешләр иде. В. И. Ленин, уңай шартлар туу белән яңа революцион һөҗүм өчен, көчләрне саклауга һәм җыюга исәпләнелгән зирәк һәм җитез тактика эшләде һәм аны нигезләде.

Революцион марксистик партия алдында аңа моңарчы хәл итәргә туры килмәгән бурыч — нык тәртип белән чигенү, эшнең һәм оешманың легаль формаларыннан революцион файдалану бурычы тора иде. Легаль мөмкинлекләрдән дөрес файдалану мәсьәләсе халыкара эшчеләр хәрәкәтенең иң әһәмиятле ихтыяҗларына бик нык кагыла иде. Бу хәрәкәттә ике төп тайпылыш бар иде, — анархистлар политик, димәк, парламент көрәшен дә инкарь иттеләр, ә социал-демократлар һаман күбрәк буржуаз дәүләткә яраклаштылар, буржуаз легальлек әсирлегендә булдылар.

Легаль мөмкинлекләргә тискәре мөнәсәбәттә булу отзовистларны анархистлар белән туганлаштырды. Царизм шартларында ликвидаторларның легальлеккә омтылуы бигрәк тә гарип булып күренде, ә аның принципиаль асылы Көнбатыш Европадагы социалистик партияләрдәге шикелле үк иде. Большевиклар Маркс һәм Энгельс карашларыннан килеп чыга торган бердәнбер дөрес карарны — буржуаз парламенттан һәм башка легаль мөмкинлекләрдән революцион файдалануны якладылар. Патша Россиясе шартларында бу үзенең чагылышын В. И. Ленин тарафыннан формулировкаланган принципта — легаль булмаган партия оешмасы җитәкчелегендә легаль булмаган эшне легаль эш белән бергә кушу принцибында тапты.

Ленинчыл тактиканы массалар белән тыгыз бәйләнештәге легаль булмаган революцион партия генә үткәрә ала иде. Шундый партияне саклап калу һәм ныгыту өчен большевиклар ике

фронтта: ликвидаторларга һәм отзовистларга каршы көрәш җәелдерделәр.

РСДРПның 1908 елның декабрендә Парижда булган V Бөтенроссия конференциясе реакция елларында партиянең үсешендә борылыш пункты булды. Конференция эшендә большевиклар, меньшевиклар, поляк социал-демократлары һәм бундчылар катнашты. Анда иң зур партия оешмаларының — Петербург, Мәскәү, Үзәк промышленность өлкәсе, Урал, Кавказ оешмаларының вәкилләре булды. Төп докладны В. И. Ленин ясады. Шушы доклад рухында һәм ликвидатор-меньшевикларга каршы каты көрәштә кабул ителгән резолюцияләр бөтен реакция чорына партиянең революцион линиясен һәм оештыру тактикасын билгеләде. Конференция болай дип белдерде: яңа революцион кризис котылгысыз, партия алдында элеккечә иске революцион максатлар тора. Көн тәртибенә иң элек пролетариатны, крестьяннарны һәм армияне тәрбияләү, оештыру һәм туплау, легаль мөмкинлекләрдән файдалану буенча дәвамлы эш алып бару бурычы килеп баса. В. И. Ленин тәкъдиме буенча конференция ликвидаторлыкны гаепләде һәм партиянең барлык оешмаларын партиягә дошман булган бу агымга каршы килешмәүчән көрәш алып барырга чакырды. Бер үк вакытта конференция отзовизм белән кискен рәвештә аерылышты. Большевиклар конференциядә меньшевикларга каршы көрәштә җитди җиңүгә ирештеләр. В. И. Ленин үзенең «Юлга» дигән мәкаләсендә бу конференциягә югары бәя бирде. Авыр реакция елларында партия конференция карарларын кулланып эш итте.

Отзовизмга каршы көрәшнең большевиклар өчен җитди әһәмияте булды. Мәскәү, Петербург, Одесса һәм башка кайбер промышленностьлы шәһәрләрдәге эшчеләрнең бер өлеше арасында карагруһчы Дәүләт думасында катнашуга каршы настроение таралган иде. Ленин болай дип күрсәтте: карагруһлар Думасыннан һәм социал-демократик фракциянең Думадагы эшеннән эшчеләрнең риза булмавы — бер нәрсә, политик юнәлеш булган отзовизм — икенче нәрсә. «Ләкин без законлы ризасызлыкның безне ялгыш политикага алып баруына юл куймабыз», — диде В. И. Ленин (Әсәрләр, 15 т., 287 бит). Эшчеләрнең бу настроениесе, дип күрсәтте В. И. Ленин, тиздән үтеп китәр; Думадан файдаланырга кирәклеген тормыш исбат итәр, ә большевиклар аңлатырлар. Политик юнәлеш булган отзовизмга килгәндә исә, аңа каршы килешмәүчән сугыш игълан ителергә тиеш. В. И. Ленин большевикларда «революцион фразага» карата нәфрәт тәрбияләде, аларны, чын революционер иң авыр, вак, күңелсез, көндәлек эштә дә үз бурычын үти белергә тиеш, дип өйрәтте.

Отзовистларга каршы көрәштә большевикларны туплау һәм РСДРП өчен көрәштә большевикларның позициясен ныгыту өчен 1909 елның июнендә Парижда большевистик газета «Пролетарий»ның (факттагы Большевистик үзәкнең) киңәйтелгән

редакция киңәшмәсе булды. Киңәшмәдә Петербург, Мәскәү өлкә оешмасы һәм Урал делегатлары катнашты. Киңәшмә отзовизмны большевизм белән бергә сыеша алмый дип тапты, отзовистларны большевиклар сафыннан чыгарды һәм барлык большевикларны революцион марксизмнан болай чигенүгә каршы иң кискен көрәшкә чакырды. Отзовистлар (үзләре чыгара торган орган — «Вперед» исеме белән) впередчылар фракциясен төзеделәр.

Партия тормышындагы яңа күренешләр уңае белән киңәшмә партия өчен көрәштә большевикларның яңа бурычларын билгеләде. Эш шунда ки, күп кенә оешмаларда (Петербургның Выборг районы, Мәскәү, Екатеринослав, Киев, Баку, Уфа һәм башкалар) эшче меньшевиклар ликвидаторларга каршы чыктылар. Мондый меньшевикларны партияче меньшевиклар дип йөртә башладылар. Плеханов та ликвидаторларны тәнкыйтьләп чыкты. Шуңа күрә киңәшмә, большевиклар белән меньшевиклар арасындагы принципиаль фикер башкалыкларын сылап калдырмастан, легаль булмаган партия өчен көрәштә большевиклар белән партияче меньшевиклар арасында блок төзү тактикасын тәкъдим итте.

Ул чакта большевиклар белән меньшевиклар арасындагы көрәшнең асылына начар төшенгән һәм меньшевиклар йогынтысында булган эшчеләр аз түгел иде әле. Ләкин алар ликвидаторларның социализм һәм демократия эшенә хыянәт итүләрен, эшчеләр сыйныфының иң яхшы көчләреннән торучы легаль булмаган партияне җимерергә тырышуларын аңлый башладылар. Бу эшчеләр авыр реакция елларында тик большевикларның гына партия интереслары сагында тайпылышсыз, нык торуына, ликвидаторларга каршы кискен һәм килешмәүчән көрәш алып баруына көннән-көн ныграк ышана бардылар. Эшчеләр большевиклар тирәсендә берләшә бардылар.

РСДРПда көрәш һаман кискенләшә барды. Оппортунистик группаларның — ликвидаторларның, голосчыларның, троцкийчыларның, впередчыларның һәм башкаларның — фракцион эше легаль булмаган партиянең яшәвенә куркыныч тудырды. Бу кыен вакытта В. И. Ленин җитәкчелегендәге большевиклар гына үзләрен какшамас революционерлар итеп күрсәттеләр һәм партиялелекне батырларча якладылар. В. И. Ленин легаль булмаган партия өчен көрәштән торган принципиаль нигездә партиянең барлык көчләрен туплау планын алга куйды. Бу план РСДРПның революцион характерда булуын раслады, аны партиягә каршы элементлардан чистартуга алып барды, большевикларның җиңүен беркетте.

Ленин планына каршы Россия эшчеләр хәрәкәтендә центризм урнаштырып килгән Троцкий чыкты. II Интернационалдагы центристлар сүздә үзләренең марксизмга турылыклы булулары турында ышандырдылар, ә эштә марксизмны боздылар. Алар, партияләрдә пролетар элементларны вак буржуаз элементларга

буйсындыру линиясе үткәреп, оппортунизмның җиңүенә юл салдылар. Троцкий да шуңа охшаш политиканы яклады. Эшчеләрнең бердәмлеккә омтылуыннан файдаланып, Троцкий үзен бердәмлеккә «фракциядән тыш» өндәүче итеп белдерде. Венада чыккан үзенең «Правда» газетасында ул революционерлар белән оппортунистларның бер партиядә торуы турында черек һәм зарарлы «теория» таратты, аларны принципсыз нигездә берләштерергә маташты. В. И. Ленин Троцкийны фаш итте, аның үзен фракциядән өстен торучы дип раславының ялган икәнлеген күрсәтте. Чынлыкта аның позициясе меньшевикларга булышлык итүдән һәм ликвидаторлыкның бер формасыннан гыйбарәт иде. В. И. Ленин, бик ачуланып, Троцкийны Иудушка дип атады. Ул болай дип язды: «...Троцкий үзен иң кабахәт карьерист һәм фракционер итеп тотты... Партия турында лыгырдый, ә үзен барлык башка фракционерлардан начар тота» (Әсәрләр, 34 т., 349 бит).

Троцкизм аеруча зур явызлык булды, чөнки ул үзенең шәрә оппортунизмын «бердәмлек» турындагы фраза белән яшерә иде. Троцкизмны фаш итү большевизмның бик әһәмиятле бурычы иде. Моңа кайбер мәгълүм большевикларның килешүчәнлек настроениеләре комачаулады. Дубровинский икеләнү күрсәтте. ҮК членнары Рыков белән Ногин һәм үзәк орган «Социал-демократ» редакциясе членнары Зиновьев, Каменев үзләренең хәрәкәтләре белән партиягә аеруча зур зарар китерделәр; алар бөтенесен берләштерү турындагы троцкистик план ягына авыштылар.

Болар бөтенесе В. И. Ленинның һәм ленинчыларның РСДРПны ликвидаторлардан чистарту өчен көрәшен катлауландырды.

Шул ук вакытта урыннардагы кайбер работниклар (Сталин, Томский) философик аумакайлыкка һәм отзовизмга каршы килешмәүчән көрәш алып бару кирәклеген аңламадылар. Сталин В. И. Ленинның партия өчен идея ягыннан гаять кыйммәтле «Материализм һәм эмпириокритицизм» исемле хезмәтенә карата ялгыш позиция алды, В. И. Ленинның РСДРПдагы барлык төстәге оппортунистларга каршы көрәшен «чит илдә «стакан эчендәге давыл»» дип санады.

Шушы шартларда 1910 елның январенда Парижда Үзәк Комитетның пленумы җыелды. Аның эшендә, большевиклардан һәм меньшевиклардан тыш, поляк һәм латыш социал-демократлары һәм бундчылар катнашты. Өч атна буе каты көрәш барды. В. И. Ленин пленумның ликвидаторлыкны һәм отзовизмны пролетариатка буржуаз йогынты күренеше дип гаепләвенә иреште. Бу зур җиңү иде.

Шуның белән бергә, троцкийчылар, бундчылар һәм килешүчеләрнең союзы пленум карарларына үзенең йогынтысын ясады. Карарда ликвидаторлык һәм отзовизм турында туп-туры әйтелмәде, бәлки «һәр ике тайпылыш» гаепләнде. Үзәк учреждениеләр составына партияче меньшевиклар түгел, бәлки лик-

видатор-меньшевиклар кертелде. Троцкийчы «Правда»га материаль ярдәм күрсәтелде һәм аның редакциясенә ҮК вәкиле Каменев кертелде. Бу карар Троцкий газетасын ҮК органына әйләндерүгә китерде.

Пленумның килештерүчән карарлары партиягә бик зур зыян китерде. В. И. Ленин алдан күреп әйткәнчә, килешүчеләр ликвидаторлар файдасына эш иттеләр. Гәрчә большевиклар пленум чакыруы буенча үзләренең «Пролетарий» газетасын япсалар да, меньшевиклар үзләренең фракцион органы «Голос социал-демократа»ны чыгаруны туктатудан баш тарттылар. Ликвидаторлар Россиядә легаль рәвештә «Наша заря» журналы чыгара башладылар; журналны чыгаруда Аксельрод, Дан, Мартов һәм башка голосчы-меньшевиклар катнашты. Меньшевиклар ҮКның эшен өзделәр, турыдан-туры: ул кирәкми һәм зарарлы, дип белдерделәр.

Пленумның ялгышларын төзәтү өчен В. И. Ленинга бик күп көч куярга туры килде. Тормыш партия кадрларын һәм аңлы эшчеләрне В. И. Ленинның хаклыгына ышандыра барды. Большевиклар барлык төстәге оппортунистларга каршы килешмәүчән көрәштә партия интересларын якладылар.

Бу эштә алар бөтен партия конференцияләренең, ҮК пленумнарының барлык РСДРП членнары өчен мәҗбүри карарларына таяндылар. Большевиклар легаль партия өчен, аны җимерүчеләргә каршы көрәшергә сәләтле кешеләрнең бөтенесен туплауга юнәлдерелгән дөрес политика үткәрделәр. Боларның бөтенесе партия өчен көрәштә, бөтен РСДРПның революцион марксизм позицияләренә басуы өчен көрәштә большевикларның яңа позицияләр яулап алуын тәэмин итте.

### 3. В. И. Ленинның марксизм философиясен яклавы һәм үстерүе. В. И. Ленинның партия турындагы тәгълиматны тагын да эшләве

Большевиклар пролетариат партиясен революция тәҗрибәсе белән баетылган марксизм теориясенең какшамас идеясе нигезендә ныгыттылар.

Реакция елларында идеология өлкәсендә марксизм философиясен, партиянең теоретик нигезләрен, аның дөньяга карашын яклау беренче планга килеп басты. Моңа күп кенә сәбәпләр бар иде.

Реакциянең һөҗүме идеология фронтында да барды. Буржуаз галимнәр, язучылар, журналистлар бөтен көчләре белән марксизмны һәм беренче чиратта аның философик нигезләрен «ялганга чыгарырга» тырыштылар. Алар диалектик материализмны иске мода, искергән нәрсә дип игълан иттеләр, ә динне: кешелек рухының «иң югары казанышы», дип таныдылар. Революциянең буржуаз интеллигенция арасыннан чыккан күп кенә элекке юлаучылары марксизмга аеруча ярсып һөҗүм иттеләр.

Алар революцияне хурладылар, революциядән йөз чөерүне мактадылар. Алар халык интересларын яклауны «халыкка табыну» дип мыскылладылар, ә халыкка хыянәт итүне, батырлык дип, күкләргә күтәреп мактадылар. Халыкның аңын агулау, аны революцион көрәштән читкә тарту өчен буржуаз интеллигенция динне һәм мистиканы киң пропагандалады, пессимизмны һәм төшенкелекне мактап җырлады, азгынлыкка өндәде.

Идея ягыннан таркалу революцион мохитка да үтеп керде. Үзләрен марксистлар дип хисаплаган, ләкин марксизмны начар үзләштергән партияле интеллигентларның бер өлеше марксизмнан читләште һәм философиядә ревизионистлар позициясенә тәгәрәде. Меньшевик әдәбиятчылар (Валентинов, Юшкевич) һәм элек большевиклар сафында булган берничә интеллигент (Богданов, Базаров) марксизм философиясенең төп положениеләренә каршы атака башладылар. Ләкин алар марксизмга каршы ачыктан-ачык, турыдан-туры чыкмадылар, бәлки: без марксизм тарафдарлары, без аны «яхшыртырга», «төзәтергә» телибез, дигән икейөзле белдерүләр артына яшеренделәр.

Кайбер социал-демократлар хәтта марксизмны дин белән кушуны таләп итеп чыктылар. Алар: «социализм дин ул», — диделәр (Луначарский), без киләчәкнең яңа һәм иң югары динен төзибез, дип расладылар. Фәнни социализмга дини ышану характеры бирергә маташучы мондый вәгазьчеләрне «алла төзүчеләр» дип йөртә башладылар.

Марксизм философиясенә каршы көрәшү һәм идеалистик, дини карашларны пропагандалау өчен буржуаз галимнәр һәм аларның иярченнәре — ревизионистлар — табигать белеме казанышларыннан файдаланырга маташтылар, шул теләк белән бу казанышларны бозып аңлаттылар.

Эш шунда ки, бу вакытка физикада һәм башка табигать фәннәрендә күп кенә ачышлар ясалып, алар гасырлар буе урнашып килгән карашларны һәм фикерләрне җимерделәр. Элек галимнәр атомны материянең соңгы, бүленмәс кисәкчеге итеп, ә химик элементларны үзгәрешсез дип исәплиләр иде. Электронны, радиоактивлыкны ачу атомның бүленүен, ә химик элементларның үзгәрүчәнлеген һәм берсенең икенчесенә әверелә алуын күрсәтте. Иске табигать белеме, җисемнең массасы даими һәм җисемнең тын хәлдә торуына яки хәрәкәтләнүенә бәйле түгел, дип исәпли иде. Электронны өйрәнеп, физиклар аның массасы хәрәкәт тизлегенә бәйле икәнлеген белделәр. Бүтән зур ачышлар да булды, һәм алар материянең төзелеше һәм хәрәкәте турындагы карашларны тамырдан үзгәрттеләр.

Күп галимнәр бу ачышларга дөрес бәя бирә алмадылар. Аларга материя җимерелә, фән һәлак була, белемнәрнең нигезе какшый төсле күренде. «Табигать белеменең кризисы» турында сөйләнә башладылар. Менә шушыннан инде дингә өндәүчеләр, барлык төстәге идеалистлар файдаланды. Алар табигать фән-

нәренең казанышларын идеалистларча аңлаттылар һәм шул нигездә марксизм философиясенә һөҗүм башладылар.

Көнбатыш Европа һәм рус ревизионистлары, австрияле буржуаз философ Мах эзеннән баручылар: табигать белемендәге ачышлар материянең «юкка чыгуы» турында сөйлиләр, димәк, философик материализм искергән, ә диалектика — «мистика» ул, дип исбат итәргә маташтылар. Махистлар үзләренең идеалистик философиясен «битараф» философия дип, философия өлкәсендә көрәш алып баручы лагерьлардан — материалистлардан һәм идеалистлардан — гүяки өстен торучы философия дип игълан иттеләр. Махистлар тәгълиматында идеализм аеруча нечкәртелде һәм шомартылды.

Шулай итеп, табигать белеменең иң яңа ачышларын дөрес, материалистик гомумиләштерүнең булмавы дөньяга марксистик карашның нигезләренә үк куркыныч тудыра иде.

Революция халыкның гаять киң катлауларын политик тормышка күтәргәнлектән, марксизмның теоретик нигезләренең идея сафлыгы өчен көрәш бигрәк тә кирәк иде. Революцион сугышларда катнашкан күп эшчеләр партиягә керделәр. Алар марксизм белән таныша башладылар. Материализмны һәм диалектиканы инкарь итүче философик карашларның партия сафларында, эшчеләр арасында таралуы, махизм карашларына өндәү зур куркыныч тудырды, боларның партия членнарын идея ягыннан чыныктыруга, массаларны политик тәрбияләүгә төзәлмәслек зыян китерүе мөмкин иде. Махизм философиясе, бигрәк тә алла төзүчелек, политикада реакция белән бергә кушыла иде. Ревизионист философларның карашлары Россиядә яшәп килгән тәртипләр белән килешүгә, көрәштән ваз кичүгә, «алла ихтыярына» ышаныл торуга китерәләр иде. Икенче төрле әйткәндә, философия мәсьәләләрендәге ревизионизм политикада массаларны буйсынуга һәм пассивлыкка дучар итә иде.

Марксизм философиясен яклауны һәм тагын да үстерүне шулай ук халыкара эшчеләр хәрәкәтендә туган хәл дә таләп итте. Империализм политикада һәм җәмәгать тормышында бөтен линия буенча реакцияне көчәйтте. Реакция эшчеләр сыйныфының идеологиясенә дә һөҗүм итә иде. Көнбатыш Европа оппортунистлары, политикадагы марксизм белән философиядәге идеализмны тәмам килештереп була, дип расладылар. Ә социал-демократик партияләрдә теория мәсьәләләренә игътибарсызлык, марксистик философияне бозуларга түзеп тору хөкем сөрде. Эшчеләр партиясенең дөньяга марксистик карашын эклектик шулпа белән алмаштырырга маташкан Дюрингка каршы Энгельсның никадәр каты сугышканлыгын оныттылар. Каутский җиңел кулдан: философик бәхәсләр — «хосусый эш», партия аңа катышырга тиеш түгел, дигән караш укмаштырды. Димәк, Россиядә марксизмнан чигенүгә каршы көрәш шулай ук халыкара социал-демократиядәге ревизионизмга каршы көрәш тә булды.

Эшчеләр сыйныфы партиясе дөньяга марксистик караш дошманнарына кискен отпор бирүне, табигать белеме казанышларын чын фәнни философик гомумиләштерүне үзенә бурыч итеп куйды. Бу бик әһәмиятле һәм җаваплы бурычны үтәүгә В. И. Ленин керешге.

В. И. Ленин марксизм философиясен үстерүгә һәрвакыт зур әһәмият биреп килде. Народникларга, «экономистларга», меньшевикларга каршы көрәшеп, В. И. Ленин үзенең «Нәрсә ул «халык дуслары» һәм алар социал-демократларга каршы ничек сугышалар?», «Нәрсә эшләргә?» һәм башка бик күп хезмәтләрендә марксизм философиясен баетты. Реакция елларында, философия проблемалары аеруча әһәмият казангач, В. И. Ленин дөньяга караш проблемаларына багышлап «Материализм һәм эмпириокритицизм» исемле махсус хезмәтен яза; аның бу хезмәте 1909 елда дөньяга чыкты. Бу китап марксизм философиясен үстерүдә бөтен бер эпоха булды.

В. И. Ленинның «Материализм һәм эмпириокритицизм» китабының тарихи әһәмияте түбәндәгеләрдән гыйбарәт.

В. И. Ленин марксизм философиясенә буржуаз идеологлар һәм ревизионистлар ясаган барлык атакаларны кире какты. Ул барлык идеалистик философия мәктәпләренең фәнгә каршы характерда булуын фаш итте һәм аларның теоретик нигезсезлеген исбат итте. Гаять күп санлы табигый-фәнни һәм тарихи материал өстендә В. И. Ленин дөньяның фәнни картинасын тик бер генә философия — *диалектик материализм* гына бирүен, аның кешелек дөньясын табигать, җәмгыять һәм фикерләү үсешенең иң гомуми законнарын белү белән коралландыруын ышандырырлык итеп күрсәтте. Ул дөньяга марксистик караш нигезендә генә әйләнә-тирәбездәге дөньяны дөрес танып-белергә һәм үзгәртергә мөмкин икәнен исбат итте. В. И. Ленин бер генә марксист та керешмәгән бурычны хәл итте — *табигать белеменең иң яңа ачышларын марксистик гомумиләштерде*. Ул марксизм дошманнарының, реакцион идеологияне ныгыту интересларын күздә тотып, бу ачышларны ялгыш, идеалистларча аңлатырга маташуларын җимерде. В. И. Ленин болай дип күрсәтте: табигать белемендә килеп чыккан кискен үзгәреш дөньяның материальлеген һәм материализмны махистлар әйткәнчә инкарь итми, бәлки материя һәм аның үзлекләре турындагы фикерләрнең тагын да үзгәрүе һәм тирәнәюе була. «Табигать белеме кризисы»ннан бары диалектик материализм юлы белән генә чыгарга мөмкин. В. И. Ленинның «табигать белеме кризисы»ның асылына һәм аңардан чыгу юлларына ясаган анализы үзен тулысынча аклады. В. И. Ленинның китабы, табигать фәннәре үсешенең методологик нигезе буларак, үзенең әһәмиятен хәзерге көндә дә саклап кала.

В. И. Ленин пролетариатка рухи коллыктан чыгу юлын күрсәткән *марксистик философик материализмны* саклап калды һәм үстерде, бу теорияне яңа табигый-фәнни базага корды. Табигать

белеменең иң яңа ачышлары нигезендә Ленин материяне марксистик аңлауны үстерде һәм дөньяның материальлеген нигезләүне баетты.

В. И. Ленин дөньяның танып-беленә алуы турындагы тәгълиматны саклап калды һәм үстерде, танып-белү процессының катлаулы булуын ачып бирде, аның үсешен күрсәтте. Кешенең танып-белүе акрынлап, бер-бер артлы, объектив материаль дөнья күренешләрен һәм законнарын һаман төгәлрәк белүне тәэмин итә. Шулай итеп, белмәүдән — белү үсеп чыга, тулы булмаган һәм төгәллексез белем һаман тулылана һәм төгәлләнә бара. Идеалистик философия ахыргы исәптә фәннең дин алдында капитуляция ясавына өндәде. Марксистик философия: фән бик көчле һәм аның үсешенең чиге юк, дип игълан итте.

> «Кешенең акылы, — дип язды В. И. Ленин, — табигатьтә күп кенә гаҗәп нәрсәләр ачты һәм әле тагын да күбрәк ачачак, шуның аркасында үзенең табигать өстеннән властен арттырачак...» (Ә с ә р л ә р, 14 т., 297 бит).

В. И. Ленин танып-белүнең нигезе һәм хакыйкать критерие булган практикага марксистик карашны үстерде һәм нигезләде. Фән, белем кешелекнең практикасыннан, кешеләрнең тәҗрибәсеннән, җитештерү һәм җәмәгать эшчәнлегеннән килеп чыга һәм үсә. Фәннең тик практикада сыналган нәтиҗәләре генә, объектив хакыйкатьләр әһәмиятенә ия булып, ышанычлы белемнәр булалар. Практика фәнне бертуктаусыз баета һәм алга этәрә.

В. И. Ленин пролетариатның һәм аның партиясенең революцион эшчәнлеге өчен беренче дәрәҗәдә әһәмиятле *марксистик материалистик диалектиканы* саклап калды һәм үстерде.

«Материализм һәм эмпириокритицизм» китабында һәм башка күп кенә әсәрләрендә В. И. Ленин, материалистик диалектика — үсеш турындагы һәр яклы, бай эчтәлекле һәм тирән тәгълимат, дип күрсәтте. Материалистик диалектика дөньяның хәрәкәтсез һәм үзгәрешсез түгеллеген исбат итте. Дөнья туктаусыз үсеп һәм яңарып тора. Бу үсешнең чыганагы — һәр әйбергә, һәр процесска һәм күренешкә хас булган эчке каршылыклар. Бу каршылыклар туалар, билгеле бер дәрәҗәгә кадәр кискенләшәләр, аннары чишеләләр. В. И. Ленин өйрәткәнчә, бу каршылыкларны вакытында күреп ала һәм вакытында чишә белү — диалектиканың бөек осталыгы менә шунда.

Материалистик диалектиканың һәр үсеш процессындагы каршылыклар турындагы, капма-каршылыкларның берлеге һәм көрәше турындагы иң әһәмиятле положениесе — диалектиканың төп законы, яки «үзәге».

> «Диалектикага, кыскача, капма-каршылыклар берлеге турындагы тәгълимат дип билгеләмә бирергә мөмкин», — диде В. И. Ленин (Ә с ә р л ә р, 38 т., 215 бит).

Материалистик диалектика табигый һәм иҗтимагый процессларда бара торган акрын, өзлексез үзгәрешләрнең үсештә кис-

кен борылышларга, тамырдан үзгәрешләргә, сикерешләргә китергәнлеген дөрес аңлауны тәэмин итә.

В. И. Ленин *тарихи материализмны* — җәмгыятьнең үсеш законнары турындагы фәнне саклап калды һәм үстерде. Ул махист Богдановның яшәеш һәм аң турындагы бормалы сүзләре артында җәмгыять үсешенең объектив законнарын инкарь итү яшеренеп ятканлыгын күрсәтте. В. И. Ленин махистларның: кешелек җәмгыяте үзенә хас булган үз законнары буенча түгел, бәлки физиология яки бүтән берәр биологик фән законнары буенча үсә, дип раслауларының фәнни яктан бөтенләй нигезсезлеген ачып бирде. Бу законнарны белгәндә, партия җәмгыять үсешенең барышын бик еракка алдан күрә, революцион көрәшнең өлгереп килүче бурычларын фәнни рәвештә билгели һәм халык массаларын шул бурычларны хәл итүгә туплый.

В. И. Ленин *философиянең партиялелеге* принцибын үстерде һәм нигезләде. Марксизм философиясенә ревизия ясарга маташуларның барысын да һәр яктан тәнкыйтьләп, В. И. Ленин аларның сыйнфый тамырларын ачып салды. Ул философик юнәлешләр көрәшендә ахыргы исәптә хәзерге җәмгыятьтәге бер-берсенә дошман сыйныфларның идеологиясе гәүдәләнүен бик ачык итеп күрсәтте. Махистларга килгәндә, идеализмның барлык тарафдарлары кебек үк, аларның да объектив роле дингә һәм реакциягә хезмәт итүгә кайтып кала, — диде ул.

В. И. Ленин партиянең дөньяга карашы һәм политикасы арасында турыдан-туры бәйләнеш барлыгын исбат итте. «...марксизмның политик линиясе, — дип язды В. И. Ленин,— ...аның философик нигезләре белән аерылгысыз бәйләнгән» (Әсәрләр, 15 т., 397 бит).

Марксизм философиясеннән ваз кичү белән оппортунизм арасында да шундый ук бәйләнеш бар. Бу, аерым алганда, философиядә ревизионистлар һәм политикада ликвидаторлар булган меньшевиклар белән политикада отзовистлар булып чыккан һәм меньшевизм позициясенә тәгәрәгән богдановчылар мисалында күренә.

В. И. Ленин үзенең китабында марксизмның философик тәгълиматын баетты, аны фәннең яңа дәрәҗәсенә туры китереп, яңа, югары баскычка күтәрде һәм шуның белән бөтен иҗтимагый фикерне алга этәрде.

В. И. Ленинның «Материализм һәм эмпириокритицизм» китабы марксистик партияне идея ягыннан үстерүдә, аның кадрларын теоретик яктан чыныктыруда, партиянең теоретик нигезләрен яклауда һәм үстерүдә искиткеч зур роль уйнады. Бу әсәр белән бөтен дөньядагы революцион көрәшчеләр кадрлары тәрбияләнделәр һәм тәрбияләнәләр. В. И. Ленинның марксистик идеологиянең сафлыгы өчен көрәше барлык илләрнең революцион эшчеләр хәрәкәте эшлеклеләре өчен үрнәк булып тора.

1909 елда большевистик «Пролетарий» газетасының киңәйтелгән редакция киңәшмәсендә марксизм философиясе өлкәсен-

дәге ревизионистларга отпор бирелде. Киңәшмә алла төзүчелекне марксизмга каршы агым дип кискен гаепләде. Бу карарның гаять зур принципиаль әһәмияте булды. Большевиклар, философия мәсьәләләрендә партия битараф була алмый һәм үзенең бөек идея байлыгын — марксизмны бик нык сакларга тиеш, дип туп-туры әйттеләр. Большевиклар дөньяга марксистик карашны барлык һәм һәртөрле һөҗүмнәрдән саклауны партиянең иң әһәмиятле бурычларыннан берсе дип карадылар.

В. И. Ленинның партия турындагы марксистик тәгълиматны яклавы һәм тагын да эшләве партиянең идея тормышында бик әһәмиятле булды. Беренче рус революциясе партиянең гаять зур әһәмияте барлыгын кире кагылмаслык итеп раслады. Тарихта беренче тапкыр буларак, марксистик партия революциянең барышына куәтле йогынты ясады, миллионнарча эшчеләрне көрәшкә алып барды. Менә шуңа күрә дә эшчеләр сыйныфы дошманнары аның партиясен бөтен көчләре белән бетерергә тырыштылар.

Реакция чорында язылган хезмәтләрендә В. И. Ленин массалар көрәшендә партиянең *җитәкчелек ролена* марксистик карашны үстерде. Тәҗрибәнең ачык күрсәтүенчә, массалар партиянең кирәклеген һәм аның сыйнфый көрәштәге ролен берьюлы гына аңлап җиткермиләр. Массалар никадәр аңлырак булса, аларга җәмгыятьтә сыйныфларның төркемләнүе никадәр ачыграк булса, алар партиянең әһәмиятен шулкадәр тирәнрәк аңлыйлар, партиялелеккә шулкадәр югарырак бәя бирәләр. Буржуазия, массаларның политик аңлылыгын томаларга омтылып, төрле юллар белән партиялелеккә тискәре караш тарата, партиясезлекне барлык чаралар белән мактый. Буржуазиянең партиясезлек идеясенә каршы марксистлар пролетар партиялелек идеясен куялар.

> «Сүзнең җитди мәгънәсендә алганда, политиканы тик *массалар* гына ясый алалар, — дип язды В. И. Ленин, — ә партиясез булган һәм нык партия артыннан бармый торган масса — таркау, аңсыз, тотрыклылыкка сәләтсез масса була һәм хаким сыйныфлар арасыннан «кулай» очраклардан файдалану өчен һәркайчан «бик вакытлы» килеп чыга торган оста политиканнар уенчыгына әверелә» (Әсәрләр, 19 т., 428 бит).

В. И. Ленин пролетариатның сыйнфый оешмасының югары формасы булган партиянең тарихи ролен марксистларча аңлауны яклады, партияне эшчеләр хәрәкәте өчен оешманың әһәмиятенә югары бәя бирергә өйрәтте.

> «Эшчеләр сыйныфының көче — оешуда. Массаларның оешуыннан башка пролетариат — берни дә түгел. Оешканда, ул — бөтенесе» (Әсәрләр, 11 т., 304 бит).

Революция вакытында пролетариатның төрле-төрле оешмалары килеп чыкты; бу оешмалар эшчеләрнең төрле катлауларын берләштерделәр һәм аларның төрле ихтыяҗларына хезмәт

күрсәттеләр. Партиянең бу оешмалар белән мөнәсәбәте турындагы мәсьәлә Россиядә эшчеләр хәрәкәтенең иң әһәмиятле мәсьәләләреннән берсенә әйләнде.

Буржуазия эшчеләр оешмаларын партиядән аерырга, аларны партиягә каршы куярга омтылды. Буржуазиянең эшчеләр хәрәкәтендәге агентурасы профсоюзларның һәм кооперативларның «битарафлыгына» өндәде, партияле язучының буржуаз матбугатта теләсә ничек чыгыш ясау «хокукын» яклады, Думадагы фракциянең «бәйсезлеген», яки хәтта аның партиядән өстен торуын таләп итте. Бу юл белән китү ул оешмалардан сыйнфый аңлылыкны кысрыклап чыгару дигән сүз иде, ә бу аңлылыкның иң югары гәүдәләнеше марксистик партия иде. Аңсыз оешканлык,— дип өйрәтте В. И. Ленин,— мәгънәсезлек һәм хәтта аннан да начаррак, чөнки ул дошман кулындагы уенчыкка әверелә. Партиядән «бәйсез» булу турындагы буржуаз идеягә большевиклар эшчеләр сыйныфының барлык бүтән оешмаларына партиянең идея-политик җитәкчелеге турындагы марксистик принципны каршы куйдылар.

В. И. Ленин оппортунизмның *социаль тамырлары* турындагы мәсьәлә буенча марксистик карашларны, эшчеләр хәрәкәте һәм партия эчендәге *көрәшнең характеры һәм әһәмияте* турындагы карашларны үстерде. XX гасыр башында һәм бигрәк тә 1905—1907 еллардагы революциядән соң Россия һәм халыкара эшчеләр хәрәкәтендә революцион һәм оппортунистик элементларның көрәше кискенләште. Бу көрәшнең тирән сыйнфый тамырлары бар иде. Хезмәтнең капитал белән бәрелешенең кискенләшүе, эшчеләр хәрәкәтенең уңышлары буржуазиянең пролетариатка каршы көрәшен көчәйтте. Буржуазия эшчеләр хәрәкәтенә үтеп керү юлларын, аны үз йогынтысына буйсындыру ысулларын эзли. Сыйнфый көрәш һәм социалистик революция идеяләренә каршы буржуазия сыйныфларны килештерү һәм социаль реформалар идеяләре белән чыга. Бу буржуаз идеяләрне эшчеләр сыйныфы арасында оппортунистлар тарата.

Пролетариат бүтән сыйныфлардан изоляцияләнмәгән. Ул вак буржуазия белән аралаша, эре капитал тарафыннан бөлгенлеккә төшерелә торган вак буржуаз катлаулар исәбенә өзлексез арта тора. Буржуазия эшчеләр сыйныфының югары катлавын, тормыш рәвеше белән вак буржуазиягә якын торган катлавын системалы рәвештә сатып ала һәм аздыра. Вак буржуаз элементлар — эшчеләр хәрәкәтенә буржуаз йогынты үткәрүчеләр алар. Бу йогынты ике төрле чагыла: ачык рәвештә — эшчеләр сыйныфын буржуазия белән килешүгә турыдан-туры өндәүдә, яшерен рәвештә — пролетариатның революцион көрәшендә җитез тактика һәм барлык мөмкинлекләрдән файдаланырга кирәклеген инкарь итүче «сул» фразада чагыла. Менә шушыннан инде революционерларның барлык төрләрдәге оппортунистларга — уңнарына каршы да, шулай ук «суллары»на каршы да — ике фронтта көрәш алып баруы килеп чыга.

Оппортунизмга каршы көрәш — эшчеләр хәрәкәтенең *законлыгы* ул. Бу көрәш — социалистик революцияне хәзерләүнең һәм аның җиңүенең иң әһәмиятле шарты. Революцион марксистларның оппортунистларга каршы кискен көрәшеннән башка пролетариат партиясе үсә алмый. Революционерлар белән оппортунистларның бер партиядә тыныч «бергә яшәү» политикасы эштә оппортунизмның җиңүенә алып бара. Шуңа күрә партия оппортунистларга карата гына түгел, бәлки, центристлар шикелле, алар белән килешүгә чакыручыларга карата да килешмәүчән булырга тиеш. *Партия үзен оппортунистик элементлардан тазарту белән ныгый.* В. И. Ленин болай дип күрсәтте: «пролетариатның социаль революциясен шул көрәштән башка», шушы революция алдыннан революционерларның һәм оппортунистларның «ачык принципиаль чикләшүеннән башка, шушы революция *вакытында* яңа тарихи көчнең оппортунистик, вак буржуаз элементлары белән пролетар, революцион элементлары арасында тулы аерылышудан башка күз алдына да китерергә мөмкин түгел» (Әсәрләр, 17 т., 216 бит).

Революциягә кадәрге еллар һәм революция елларының бай тәҗрибәсе нигезендә В. И. Ленин партия эшчәнлегенең революцияне *хәзерләүдә* бик әһәмиятле булуын ачып бирде. В. И. Ленин болай дип күрсәтте: партия яңадан легаль булмаган кечкенә оешмалардан тора дип, алар массалар арасында беренче карашта күзгә күренмәслек вак эшләр алып баралар дип, рухны төшерергә ярамый. Бу эш беркайчан да югалачак түгел. Россиядәге революция массаларны оештыру һәм политик агарту буенча каты көрәш еллары революциянең өлгерүенә җитди булышлык иткәнен күрсәтте.

Революция тәҗрибәсен гомумиләштереп, В. И. Ленин болай дип язды:

> «Пролетариат көчләрен хәзерләүнең, аны тәрбияләүнең һәм оештыруның озак чоры йөз меңнәрчә эшчеләрнең Россиядә иске самодержавиегә үлем ударлары ясаган чыгышларына юл ачты. Пролетариатның сыйнфый көрәшенең барлык күренешләренә җитәкчелек итү буенча озак вакытка сузылган һәм күзгә күренми торган эш, нык, тотнаклы партия төзү эше чын массовый көрәшнең кабынып китүенә юл ачты һәм бу кабынып китүне революциягә әверелдерү шартларын тәэмин итте. Һәм хәзер пролетариат, халыкның алдынгы көрәшчесе буларак, үзенең оешмасын ныгытырга, интеллигентлар оппортунизмының һәртөрле күгәреген үзенең өстеннән кырып ташларга, үзенең көчләрен шундый ук тотнаклы һәм нык эшкә тупларга тиеш» (Әсәрләр, 13 т., 109 бит).

Ленин идеяләре Столыпин реакциясенең караңгы төнендә большевиклар алып барган фидакарь эшне бөек максатның якты нуры белән балкыттылар.

### 4. Партиянең массаларны яулап алу өчен, массаларны яңа революциягә хәзерләү өчен көрәше

Революциядән соңгы Россиянең мөмкин булган ике төрле үсеш юлы алдында торганлыгын большевиклар аңлый иде: аларның берсе — илне тулы демократик үзгәртеп кору юлы, икенчесе — монархия һәм алпавытлар хакимлеге сакланып калган хәлдә, буржуаз эволюция юлы иде. Царизм, алпавытлар һәм буржуазия барлык чаралар белән яңа революцияне булдырмаска тырыштылар, бу эштә аларга меньшевиклар һәм эсерлар бик тырышып ярдәм итте. Большевиклар илнең революцион үсеш юлын якладылар, бу юл халыкның тормыш интересларына тулысынча туры килә иде. Илнең кайсы юлдан барачагын тик халык кына хәл итә ала иде. Моны Столыпин да аңлады һәм ул үз планын тормышка ашыру өчен «20 ел тынлык», ягъни массаларның күндәмлеге һәм көрәшмәве кирәклеген әйтте. Ләкин революция уты аша үткән халык патша, карагруһлар хөкүмәтенә ул «20 ел тынлык»ны бирмәде.

Большевиклар илдә бердәнбер оешкан революцион көч булдылар. Меньшевикларның подпольедагы оешмалары җимерелде. Эсерлар идея һәм оешу ягыннан таркау хәлдә иделәр. Революциянең җиңелүе большевикларны каушатмады. Марксистик чыныгу, иҗтимагый үсеш законнарын белү нигезендә киләчәктә революциянең җиңәчәгенә нык ышану, пролетариат интересларына тулысынча бирелгәнлек, оппортунизмга каршы килешмәүчәнлек большевикларга гаять зур кыенлыкларны җиңеп чыгарга, тәртип белән чигенергә, көрәшкә сәләтле үзәкне саклап калырга ярдәм итте. Жандармнарның бертуктаусыз юлбасарларча һөҗүм итеп торуларына карамастан, партия оешмалары һәр урында диярлек исән калдылар. Барлык зур шәһәрләрдә һәм промышленность районнарында партия комитетлары эшне дәвам иттерделәр. Зур предприятиеләрдә партия ячейкалары яки эшчеләр белән элемтә сакланып калды. Байтак урыннарда листовкалар һәм партиянең легаль булмаган газеталары чыгарылды. Үзәк промышленность районында, Волга буенда һәм Уралда партиянең өлкә конференцияләре, шулай ук Петербург, Мәскәү, Иваново-Вознесенск, Нижний Новгород һәм башка шәһәрләрдә җирле партоешмаларның конференцияләре булды.

Аумакай вак буржуаз элементларның РСДРПдан качып китүе бер үк вакытта аны тазарту булды. Партия тотрыксыз кешеләрдән, юлаучылардан арынды. Һәрбер кризис берәүләрне какшата, икенчеләрен чыныктыра. Реакция елларындагы авыр кризис большевистик партия оешмаларын чыныктырды. Алдынгы эшчеләрнең яңа кадрлары үсте һәм урыннарда партия эшенең бөтен авырлыгы шулар өстенә төште.

Авыр подполье мәктәбендә, революция утында, җиңелү көннәрендә, царизмга һәм буржуазиягә каршы сугышларда, күп санлы дошманнар белән бәрелешләрдә хезмәт ияләренең инте-

реслары өчен какшамас һәм батыр көрәшче булган большевикның гүзәл сыйфатлары формалашты. «Безне каты таш кебекләр дип атаулары юкка гына түгел», — диде В. И. Ленин.

Мондый чыныккан кешеләр турында шагыйрь сүзләре белән болай дип әйтергә мөмкин:

Кадак ясыйсы иде болардан:
Булмас иде ныграк кадак шуңардан.

Полиция шымчыларының эзәрлекләүләренә карамастан, большевиклар пролетариатны тәрбияләү, оештыру һәм туплау эшен дәвам иттерделәр. Алар крестьяннарга мохтаҗлыктан һәм хәерчелектән чыгуда эшчеләр сыйныфы белән бергә һәм аның житәкчелегендә царизмны бәреп төшерү өчен көрәштән бүтән юл юклыгын армый-талмый аңлата килделәр.

1909 елны Петербургта Беренче Май прокламациясен чыгару тарихы большевикларның революцион энергиясе турында бик матур сөйли. Петербург комитетының (ПК) яшерен типографиясе юк ителгәннән соң, листовка бастыру эшенә поляк социал-демократлары тотына. Польшадан китерелгән листовкаларны шундук полиция эләктереп ала. ҮК ашыгыч рәвештә хосусый типография таба, ләкин берничә көннән полиция анысын да яба. Шул вакытта Петербург комитеты листовкалар чыгаруны район комитетларының үзләренә куша, һәм листовкалар 1 Майга чыгарыла.

Партиянең иң әһәмиятле бурычы массалар белән элемтәләрне саклап калу һәм ныгыту иде. Россиянең үсеше Столыпин юлы белән түгел, бәлки революцион юл белән баруына төп гарантия шунда иде. Ә моның өчен массалар арасында эшләүнең бөтен мөмкинлекләреннән, теләсә нинди легаль мөмкинлекләрдән — кара Дума трибунасыннан алып һәртөрле аеклык җәмгыятьләренә кадәр — файдаланырга кирәк иде.

Пролетариатны революцион-марксистик тәрбияләүдә һәм оештыруда, аның крестьяннарны үзенә каратуында партиянең дума трибунасыннан файдалануының житди әһәмияте булды. III Дәүләт думасына сайлаулар пролетариатның үз партиясенә турылыклы булып калуын күрсәтте. Полиция террорына карамастан, эшчеләр сыйныфы Думага социал-демократларны гына сайлады.

Парламент тактикасын эшләгәндә большевикларга үз юллары белән барырга туры килде. Көнбатыш Европа социалистларының парламент тәжрибәсенә тәнкыйть күзлегеннән карарга кирәк иде. Аларның парламент фракцияләре эшендә оппортунизм өстенлек итте. Революция вакытында ук инде I һәм II Думалар тәжрибәсендә В. И. Ленин партиянең дума тактикасының нигезен салды. Бу нигезне ул реакция елларында үстерде һәм конкретлаштырды. Думадагы фракция белән партия житәкчелеге арасында дөрес мөнәсәбәт булдыру мәсьәләсенә зур игътибар бирелде. Думадагы фракция партия органнарының берсе итеп,

турыдан-туры Үзәк Комитетка буйсынырга тиеш дип каралды. Фракцияне Думаның закон чыгару эше дип аталган эшендә катнашырга чакырган меньшевикларны тәнкыйтьләп, В. И. Ленин депутатларның халык интересларын эзлекле рәвештә яклауларына һәм Дума трибунасыннан массаларны дулкынландырган мәсьәләләр турында сөйләүләренә ирешергә тырышты. В. И. Ленин, депутатлар Думада эшләү белән генә чикләнмәскә, бәлки Думадан тышта да эш алып барырга, эшчеләр массасы белән элемтә тотарга, партиянең легаль булмаган бөтен эшендә катнашырга тиешләр, дип күрсәтте.

Большевик депутатлар Ленин күрсәтмәләре нигезендә эшләделәр.

Большевикларга III Думада гадәттән тыш авыр шартларда эшләргә туры килде. Думадагы социал-демократик фракциядә нибары 19 кеше иде; өстәвенә аның да сафлары сирәкләнде: Урал эшчеләренең вәкиле большевик В. Е. Косоротовны карагруһлар Думасы полициягә тотып бирде; аны төрмәгә яптылар; биш меньшевик депутат дошман ягына күчте. Фракциянең үзендә башлыча вак буржуаз сайлаучылар тавышы белән Думага үткән меньшевиклар күпчелек алды. Фракция башта күп кенә җитди ялгышлар җибәрде: үзенең сыйнфый социалистик характерын ачык күрсәтмәде, демократик таләпләрне эзлекле рәвештә якламады, кадетларның контрреволюцион политикасын фаш итмәде. Фракциянең ялгышларын партиянең һәм эшчеләр оешмаларының тәнкыйтьләве акрынлап үзенең йогынтысын ясады — фракциянең эше яхшырды.

Карагруһлар Думасының тынчу атмосферасында большевикларның сугышчан авазы яңгырады. Социал-демократик фракциядә Петербург эшчеләре депутаты большевик Н. Г. Полетаев күренекле роль уйнады. Эшче депутатлар царизмның тышкы һәм эчке политикасын, аның Ирандагы революцияне тар-мар итүдә катнашуын, полициягә һәм армиягә тотыла торган кабалалы заемнарын, полиция террорын, хезмәт ияләрен налоглар белән азаплавын, фин халкын изүен тәнкыйтьләделәр. Большевик депутатлар, эшчеләрнең тормыш интересларын яклап, патша хөкүмәтенең һәм карагруһлар Думасының һөҗүменә бик нык каршы тордылар. Алар сигез сәгатьлек эш көне турында, профсоюзлар һәм стачкалар иреге турында закон проектлары эшләделәр, Столыпинның аграр политикасына каршы, алпавыт җирләрен йолым түләтмичә крестьяннарга бирүне яклап чыктылар. Большевиклар Дума трибунасыннан самодержавиенең реакцион политикасын һәм кадетларның хыянәтчелеген фаш итү өчен, халыкны политик агарту һәм крестьяннарны эшчеләр сыйныфы ягына яулап алу өчен файдаландылар.

Реакция шартларында патша хөкүмәте рөхсәт итәргә мәҗбүр булган төрле легаль съездларның әһәмияте шактый зур булды. Съездлар эшендә большевиклар — эшчеләр оешмаларының вәкилләре катнаштылар һәм халык тормышының күп кенә әһә-

миятле мәсьәләләре буенча партия фикерен әйттеләр. Халык университетлары съездында эшчеләр группасы мәгариф эшен полиция опекасыннан азат итү кирәклеге турында сөйләде, эшчеләр оешмаларының үзләренә дәресләр программасын һәм лекторлар составын билгеләү хокукы бирелүен таләп итте. Бу группа тәкъдим иткән резолюция аз гына күпчелек белән кире кагылды. Хатын-кызлар съездында катнашучы эшче делегаткалар, пролетар хатын-кызлар үзләре эшчеләр хәрәкәтендә катнашсалар гына азатлыкка ирешәчәкләр, дип белдерделәр. Фабрика-завод врачлары съездында Петербург, Мәскәү, Үзәк промышленность районы, Украина һәм Закавказье профсоюзларыннан вәкил булып килгән эшчеләр группасы бар иде. Конкрет фактларда большевиклар пролетариат һәм капиталистлар интересларының килешмәүчәнлеген күрсәттеләр. Полициянең тыкшынуына протест йөзеннән барлык эшче делегатлар һәм врачларның бер өлеше съездан чыгып китте, шуннан соң съездның житәкчеләре съездны ябарга мәҗбүр булдылар. Алкоголизмга каршы съездда эшчеләр группасының нык позициясе, аның берничә резолюция үткәрә алуы патша хөкүмәтен бик каты ярсытты. Бу — «эчкечелеккә каршы көрәш съезды түгел, бәлки хөкүмәткә каршы көрәш съезды», — дип акырынды реакцион матбугат. Патша чиновниклары һәм руханилар вәкилләре съездны ташлап китәргә ашыктылар. Эшче делегатларның барысы да диярлек кулга алынды. Бу уңай белән Думадагы фракция кичекмәстән запрос ясады һәм патша властьларының эшләрен фаш итте.

Дәүләт думасы, легаль оешмалар һәм съездлар партиянең политик эше өчен бай материал бирделәр. Бөтен шушы эшнең үзәгендә легаль булмаган партия оешмалары тордылар, алар большевикларның легаль эшенә революцион юнәлеш бирделәр. Легаль учреждениеләрдә партия вәкилләре туп-туры әйтә алмаган нәрсәләрне легаль булмаган партия оешмалары үзләренең листовкаларында, яшерен җыелышларында, эшчеләр белән үткәргән беседаларында әйтеп бирәләр һәм эшчеләрне оешкан көч булып туплану, революцион юл белән царизмны бәреп төшерү кирәклеге турындагы нәтиҗәгә китерәләр иде.

Партия эше Петербургта, Мәскәүдә, Бакуда һәм илнең бүтән промышленность үзәкләрендә уңышлы алып барылды. Монда төрмәдән яки сөргеннән ычкына алган чакларында күп кенә сыналган революционерлар эшләде. Петербург оешмасының эшендә И. Ф. Дубровинский, М. И. Калинин, В. В. Куйбышев актив катнашты. Мәскәүдә А. С. Бубнов, Д. И. Курский, Я. М. Свердлов, И. И. Скворцов-Степанов эшләде. Баку оешмасы җитәкчеләре арасында Мешади Азизбеков, П. А. Джапаридзе, Г. К. Орджоникидзе, С. С. Спандарян, И. В. Сталин, С. Г. Шаумян кебек күренекле эшлеклеләр бар иде. Реакция бик каты булуга карамастан, партиядә чын күңелдән бирелгән яңа работниклар барлыкка килде, алар арасында: А. В. Артюхина, Л. И. Картвелиш-

вили, В. Я. Чубарь, С. В. Косиор, К. И. Николаева, В. Г. Кнорин бар иде. Думадагы фракция һәм легаль съездлардагы эшчеләр группаларының эшчәнлеге белән бәйләнешле эшнең төп авырлыгын Петербург һәм Мәскәү большевиклары алып бардылар. Алар, профсоюзларда көчле позиция алып, партия фракцияләре төзеделәр. Бакуда большевиклар нефть промышленносте эшчеләре союзына да, профсоюз органы — «Гудок» газетасына да, эшчеләрнең үзлегеннән белем алуы өчен төзелгән «Белем — көч» дигән җәмгыятькә дә, Халык йортына да житәкчелек иттеләр. Легаль мөмкинлекләрдән революцион файдалану кебек кыен эштә партиянең казанышлары шактый зур булды. Болшевиклар, ликвидаторларны кысрыклап чыгара барып, легаль оешмаларда җитди көчкә әверелделәр.

Революция тәҗрибәсен массалар арасында тарату партия эшендә шактый зур урын алып торды. Кадетлар һәм ликвидаторлар халык аңыннан революция идеясен кысрыклап чыгарырга тырыштылар. Алар рус революциясе традицияләрен хурладылар, массаларны көрәшнең революцион ысулларыннан биздерергә маташтылар һәм «конституцион юлны» төрлечә мактадылар. Ленин болай дип язды: әгәр либераллар һәм меньшевиклар өчен революция — нәрсә эшләмәскә кирәклек мисалы булса, эшчеләр сыйныфы партиясе өчен ул — нәрсә эшләргә кирәклек үрнәге. Партия массалар көрәшенең рус революциясе биргән дөньякүләм әһәмиятле тарихи үрнәкләрендә көрәшчеләрнең яңа буыннарын тәрбияләп үстерде.

Революция тәҗрибәсен гомумиләштерүгә һәм аның сабакларын массалар арасында пропагандалауга В. И. Ленин үзенең күп әсәрләрен багышлады. «1905—1907 еллардагы беренче рус революциясендә социал-демократиянең аграр программасы» исемле китабында В. И. Ленин революция теориясенең күп кенә проблемаларын эшләде. Бу китапта пролетариат җитәкчелегендә крестьяннар революциясе төшенчәсе үстерелгән, авылда крепостнойлык калдыкларын революцион юл белән вату программасы һәм җиргә национализация ясау турындагы большевистик лозунг нигезләнгән, революцион көрәштә эшчеләр һәм крестьяннар союзын ныгыту юллары һәм чаралары яктыртылган.

Большевиклар, эзлекле пролетар интернационалистлар булarak, халыкара тормышта актив катнаштылар. Җир шарының теләсә кайсы урынында массаларның изүгә каршы көрәшенә Россиядәге алдынгы эшчеләр һәрвакыт чын күңелдән булышлык иттеләр. Алар колониаль халыкларның рус революциясе йогынтысында кабынып киткән көрәшен чын күңелдән котладылар. Иран революциясе көрәшчеләре сафларында күп кенә рус социал-демократлары да сугышты. Англия һәм Россия империалистлары Иран революциясен буа башлагач, Дәүләт думасындагы социал-демократик фракция царизмны фаш итеп чыкты.

Европа социал-демократиясенең оппортунистик лидерлары большевикларга ачыктан-ачык дошманлык белән карадылар.

Рәсми социалистик матбугат үзенең битләрен кунакчыллык белән большевиклар адресына карата һәртөрле инсинуацияләргә бирде. Эш шуңа кадәр барып житте ки, «Форвертс»та Троцкийның РСДРПда эшләрнең торышы турында яла белән тулы мәкаләсе урнаштырылу уңае белән, Копенгагенда Халыкара социалистик конгресстагы (1910 ел) рус делегациясе Германия социал-демократиясе правлениесенә протест белән мөрәҗәгать итәргә мәҗбүр булды. Большевиклар үзләренең позициясе һәм көрәше турында дөреслекне Европа эшчеләренә житкерү өчен күп көч куйдылар.

Большевиклар революцион марксизм өчен көрәшчеләрнең беренче сафларында бардылар. В. И. Ленин күп әсәрләрен халыкара эшчеләр хәрәкәтендәге оппортунизмны тәнкыйтьләүгә багышлады. «Марксизм һәм ревизионизм» исемле мәкаләсендә ул ревизионизмның эчтәлегенә һәм сыйнфый чыгышына характеристика бирде, аның идея һәм политик нигезләренең фәнни төпсезлеген ачып салды. В. И. Ленин марксизм һәм эшчеләр хәрәкәтенең төп мәсьәләләре буенча Каутскийның центристик позициясен кискен тәнкыйтьләде. II Интернационалның 1907 елда Штутгартта булган конференциясендә большевикларның эше революцион карарлар кабул итүгә булышты. Сугыш турындагы резолюциягә конгресс В. И. Ленин һәм Р. Люксембургның: социалистлар сугыш тарафыннан китереп чыгарылган кризистан буржуазияне бәреп төшерү өчен файдаланырга тиешләр, дигән төзәтмәсен кертте. Халыкара эшчеләр хәрәкәтендәге революцион элементларны туплау өчен, В. И. Ленин Штутгарт һәм Копенгаген конгрессларында сул социал-демократларның киңәшмәләрен үткәрде.

Ликвидаторлар, пролетариат гегемониясе кабергә күмелде, дип игълан иттеләр. Ләкин тормыш киң массалар арасында эшчеләр сыйныфы йогынтысының ныгуы турында сөйли иде. Партиянең хезмәт ияләре интересларын эзлекле яклавы һәм демократия өчен бик нык көрәш алып баруы массаларны партия ягына яулап алды. Кадетларны фаш итү һәм трудовикларның икеләнүләрен тәнкыйтьләү белән большевиклар крестьяннарга дөрес юл табарга булыштылар. Партия йогынтысында трудовиклар Думада еш кына кадетлардан аерылалар һәм социал-демократлар белән бергә чыгыш ясыйлар иде. 1909 елны Думага Петербургта икенче шәһәр куриясендә үткәрелгән өстәмә сайлауларда (бу куриягә вак буржуазия, интеллигенция, приказчиклар, квартира хуҗасы булган эшчеләр керә иде) социал-демократлар кандидаты 1907 елгы сайлаулардагыга караганда күбрәк тавыш алды. Легаль съездларда барлык демократик элементлар гадәттә эшчеләр группасы тирәсенә тупланалар иде. Россиянең эшчеләр сыйныфы партиясе искиткеч авыр реакция шартларында пролетариат гегемониясе өчен уңышлы көрәш алып барды, илдә яңа революцион күтәрелеш хәзерләде. 1910 елның азагында яңа күтәрелешнең билгеләре инде ачык күренә иде.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Революция җиңелгәннән соң, ил тарихында һәм халык тормышында авыр вакытлар башланды. Үзләрен оппозицион һәм революцион партияләр дип атаган барлык партияләр каты сынауны үтә алмадылар: алар барысы да реакция алдында капитуляция ясадылар, революциядән ваз кичтеләр, халыкка хыянәт иттеләр. Тик большевиклар партиясе генә каушап калмады, рухын төшермәде, үз сафларын өзлексез ныгытуын һәм яңа революцион сугышлар өчен ныклап көч җыюын дәвам итте. Большевиклар халыкка чын күңелдән бирелгән һәм революциягә турылыклы булуларын эштә исбат иттеләр. Алар пролетариатка революцион перспектива бирделәр һәм хезмәт ияләренең көндәлек ихтыяҗларын һәм интересларын нык якладылар. Авыр елларда эшчеләр сыйныфы, большевикларны үзенең турылыклы дусты һәм ышанычлы җитәкчесе итеп карап, алар белән тагын да ныграк якынлашты.

Реакция елларында эшчеләр сыйныфы партиясе һәртөрле ренегатларның һәм идея ягыннан череп таркалган кешеләрнең бик каты атакаларына дучар булды. Ликвидаторлар, отзовистлар, троцкийчылар һәм башка оппортунист-фракционерлар легаль булмаган марксистик партияне җимерергә, эшчеләр сыйныфы алдында партиянең дәрәҗәсен төшерергә маташтылар. Марксизм дошманнары партиянең теоретик нигезләренә — аның дөньяга диалектик-материалистик карашына аеруча ярсулы ачу белән ташландылар. Большевиклар барлык төстәге оппортунистларга каршы килешмәүчән көрәштә партияне, аның революцион теориясен, аның революцион принципларын һәм традицияләрен саклап калган бердәнбер көч булды. Бу көрәштә большевизм революциягә хыянәт итүчеләрне һәм марксизм дошманнарын идея ягыннан тар-мар итте, Ленин һәм ленинчылар тирәсенә тупланган партия оешмаларында бәхәссез авторитет һәм тулы өстенлек казанды. В. И. Ленин, эшчеләр сыйныфының революцион партиясен саклап калу өчен көрәшеп, бу елларда партия турындагы марксистик тәгълиматны тагын да үстерде.

Реакция чорындагы революцион көрәш партияне яңа политик тәҗрибә белән, яңа көрәш методлары һәм яңа оешу формалары белән баетты. Революция вакытында большевиклар һөҗүм итәргә өйрәнделәр, революциянең җиңелүе аларны, үзләренең төп көчләрен саклап калган хәлдә, оешкан рәвештә чигенергә өйрәтте. Партия көрәшнең турыдан-туры революцион ысулларыннан әйләнеч юлларына күчте. Карагруһлар режимы шартларында большевиклар легаль эшне революцион юл белән алып бару остальгын ныклы һәм системалы рәвештә үзләштерә бардылар, аны легаль булмаган эш белән бергә кушып алып барырга өйрәнделәр. Революциянең киләчәк җиңүе өчен бу тәҗрибәнең әһәмияте бәя биреп бетергесез зур булды. В. И. Ленин, дөрес һөҗүм итәргә һәм дөрес чигенергә өйрәнмичә, җиңеп булмый, дип күрсәтте. Большевиклар халыкара пролетариатка марк-

систик партиянең буржуаз легальлектән революцион файдалану үрнәген күрсәттеләр.

Караңгы Столыпин реакциясе елларында большевиклар эшчеләр сыйныфының төп революцион көчен — легаль булмаган марксистик партияне саклап калдылар. Ленин җитәкчелегендә большевиклар революция байрагын югары тоттылар, яңа көрәш өчен массаларны тәрбияләделәр һәм оештырдылар.

## V БҮЛЕК

# БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ ЯҢА РЕВОЛЮЦИОН КҮТӘРЕЛЕШ ЕЛЛАРЫНДА

*(1910—1914 еллар)*

### 1. Столыпин политикасының җимерелүе һәм массаларның революцион чыгышлары башлану

1910—1911 елларда Россиядә яңа экономик һәм политик обстановка туды.

Промышленность торгынлыгы 1910 елдан алып промышленность күтәрелеше белән алышынды. 1909 елда 1591 миллион пот ташкүмер чыгарылган булса, 1913 елда 2 214 миллион пот чыгарылды. Шул ук елларда чуен кою — 177 миллион пот һәм 283 миллион пот, корыч кою — 191 миллион пот һәм 300 миллион пот булды. Тукымалар күбрәк эшләп чыгарылды, шикәр җитештерү үсте.

Революциядән соң Россиядә империализм кызу темплар белән үсте. Җитештерүнең һәм капиталның концентрацияләшүе шактый көчәйде. Промышленностьның барлык тармакларында диярлек һәм транспортта капиталистларның монополистик берләшмәләре хөкем сөрә иде. Мәсәлән, «Продамет» синдикаты илдә җитештерелгән барлык тимернең 80 процентттан күбрәгенә хуҗа, ә «Продуголь» синдикаты Донец бассейнында чыгарылган ташкүмернең дүрттән өч өлешенә хуҗа иде. Иң зур унике банк акцияле банкларның барлык средстволарының 80 процентыннан күбрәген үз кулында туплады. Финанс олигархиясе илнең хуҗалык тормышын һаман күбрәк үз кулына ала һәм дәүләт аппаратының бюрократик югары катлавы белән һаман күбрәк кушыла барды.

Россиягә чит ил капиталы керү көчәйде. 1914 елга промышленностьтагы акционерлар җәмгыятьләренең төп капиталының өчтән бере чамасы һәм иң зур рус банкларындагы төп капиталның 40 процентыннан күбрәге Көнбатыш Европа буржуазиясенеке иде. Хуҗалыкның күмер, нефть чыгару, металл эшкәртү кебек иң әһәмиятле тармакларына чит ил капиталистлары хуҗа иде. Алар заемнар буенча процентлар һәм табышлар төсендә ел саен бик бай уңыш — йөзләрчә миллион сум акча җыеп алалар

иде. Патша Россиясенең Көнбатыш Европа империализмына бәйлелеге артты.

Европаның һәм Россиянең бер төркем капитал магнатлары баеды, ә халык массалары хәерчеләнә барды. Илдәге милли доходның дүрттән өч өлеше чамасын алпавытлар, капиталистлар һәм кулаклар үзләштерә иде. Йөз меңнәрчә хезмәт ияләре чит җирләрдә бәхет эзләделәр. XX гасырның беренче ун елында миллион ярымнан артык кеше, эш эзләп, Россиядән чит илләргә китте.

Тормыш кыйбатланды, эшчеләрнең хәле начарланды. Фабрика һәм заводларда үткәрелгән рәсми тикшерү эшченең елына уртача 246 сум алуын, ә капиталистка 252 сум табыш китерүен күрсәтте. Димәк, эшче көннең азрак өлешен генә үзенә, ә күбрәк өлешен капиталистка эшләгән. Патша, буржуа-алпавытлар Россиясендә эшченең тормышы һәм сәламәтлеге бик арзан бәяләнә иде. Моны Обухов заводында кулланылган «Эшче организмының зарарлануын бәяләү таблицасы» бик ачык күрсәтә: ике күзен дә югалткан өчен эшчегә 100 сум, ә бер күзен югалтса — 35 сум, бөтенләй чукракланса — 50 сум, телсез калса —40 сум түләнергә тиеш иде. Әгәр эшче сукырайган, чукракланган һәм телсез дә калган, ягъни бөтенләй инвалидка әйләнгән булса да, аңа 100 сумнан артык түләнми иде.

Авылда кеше ышанмаслык мохтаҗлык хөкем сөрде. Столыпинның аграр политикасының турыдан-туры нәтиҗәсе шул булды: крестьяннар күпләп бөлделәр, ә халык җилкәсен кимерүче кулаклар баеды. XIX гасыр азагыннан 1912 елгача атсыз һәм бер атлы хуҗалыклар саны ике миллионга диярлек артты. Крепостник-алпавытның чикләнмәгән власте сакланды, кулак хуҗалыклары ныгыды, бик күп урта хәлләләр ярлыланды, җирсез калып пролетарийга әйләнгән крестьяннарның саны шактый артты, — ул чактагы авылның картинасы шундый иде. Царизмның берничә миллион крестьянны Европа Россиясеннән Себергә күчереп утырту юлы белән авылдагы каршылыкларны йомшартырга маташуы да барып чыкмады. Бар мөлкәтен сатып Себергә киткән крестьяннар, яңа урында урнашырга средство тапмыйча, бөтен нәрсәләрен югалтып, ачулары кабынып, күпләп-күпләп кире кайттылар.

Авылда сыйнфый каршылыклар тирәнәйде һәм кискенләште. Элеккечә үк крестьянның төп дошманы крепостник-алпавыт иде. Кулаклар белән ярлылар арасында да көрәш көчәйде. 1910 елдан алып алпавыт имениеләренә һәм кулак хуторларына крестьяннарның ут төртүләре ешая барды. 1911 елда коточкыч ачлык 30 миллионга якын крестьянны чолгап алды. Авылдагы хәлләр Столыпин политикасының барып чыкмавы бәхәссез икәнен күрсәтеп тора иде.

Столыпин политикасының уңышсызлыгы Россиянең бөтен иҗтимагый һәм политик строеның тирән каршылыкларын

тагын да күбрәк ачты, патша хөкүмәтенең төп иҗтимагый-экономик проблемаларны хәл итәргә сәләтсез булуын күрсәтте.

Крепостнойлык калдыклары илнең үсешен бик нык тоткарлады. Россия капиталистик үсеш юлы белән барса да, алдынгы капиталистик илләрдән елдан-ел артта кала килде. В. И. Ленин 1913 елда, крестьяннарны азат иткәннән соң ярты гасыр эчендә Россиядә тимер куллану биш тапкыр артса да, Россия әле шулай да артта калуында дәвам итте, хәзерге җитештерү кораллары белән ул Англиягә караганда дүрт тапкыр, Германиягә караганда биш тапкыр, Америкага караганда ун тапкыр начаррак коралланган, дип язды. 1900 елда ук инде Россия нефть җитештерү буенча дөньяда беренче урында тора иде, нибары ун ел эчендә ул артка алып ташланды. Халыкның хәерчелеге, изелүе, хокуксызлыгы, мыскыл ителүе — болар барысы да, В. И. Ленин күрсәтеп үткәнчә, җитештерүче көчләрнең торышына да, беренче рус революциясе тарафыннан уятылган массаларның үскән аңлылык һәм таләпчәнлек дәрәҗәсенә дә һич туры килми иде. Россияне яңа революция генә коткара ала иде.

Столыпин реакциясе никадәр генә котырынса да, халыкның азатлыкка, үзенең тормыш шартларын яхшыртуга омтылуын сүндерә алмады. Халык массаларының арыганлыгы бетә барды. Изүчеләргә карата нәфрәт яңа көч белән бәреп чыга башлады.

Беренче булып эшчеләр сыйныфы һөҗүмгә күчте. Революция һәм шуннан соң башланган реакция еллары эшчеләрне күп нәрсәгә өйрәтте, аларның сыйнфый аңлылыгын арттырды. Яллы эшчеләрнең саны гасыр башындагы белән чагыштырганда шактый артты. 1913 елда промышленностьта гына да 3,5 миллион эшче бар иде. Эшчеләрнең концентрацияләшүе буенча Россия дөньядагы барлык илләрдән алда тора иде. Америка Кушма Штатларында 500 һәм аннан артыграк эшчесе булган предприятиеләрдә эшчеләрнең өчтән бере чамасы гына эшләгән бер вакытта, Россиядә шундый предприятиеләрдә барлык эшчеләрнең яртысыннан күбрәге (53,4 проценты) эшли иде.

1910 елның җәендә Мәскәү эшчеләренең стачкалары кабынып китте. Бу стачкалар массаларга дәрт бирде. Шул елның азагында Петербургта, Мәскәүдә һәм башка шәһәрләрдә политик демонстрацияләр булды. Студентлар сходкалары һәм забастовкалары башланды. 1911 елда массалар арасында кузгалыш ешая барды. Стачкаларда 105 меңнән артык эшче — үткән елга караганда ике тапкыр артык кеше катнашты. Шул елның азагында, II Дәүләт думасы депутатлары булган социал-демократларга суд ясауның провокацион характерда булуы турында Думадагы социал-демократик фракциянең запрос кертүе уңае белән, Петербург заводларында һәм фабрикаларында бик көчле митинглар үткәрелде. Большевиклар чакыруы буенча, эшчеләр депутатларны азат итүне таләп иттеләр.

Яңа революцион күтәрелешнең котылгысызлыгы турында большевикларның алдан әйткән сүзләре расланды. Һәркайда

халыкның ризасызлыгы көчәя һәм ачуы кабара барды. Большевикларның революцион лозунгларында эшчеләр үз омтылышларының ачык чагылышын таптылар. Большевикларның 1910 ел азагында Петербургта чыга башлаган атналык легаль газетасы «Звезда» масса арасында шактый эш алып барды.

Революцион җанлану обстановкасында оппортунистлар аеруча зарарлы һәм хурлыклы роль уйнадылар. Ликвидаторлар һәм троцкийчылар эшчеләрне революцион көрәштән читкә тартырга теләделәр. Алар эшчеләрне, «Коалицияләр иреге» (союзлар, җыелышлар, стачкалар һ. б. иреге) сорау турындагы петициягә кул куеп, аны Дәүләт думасына бирергә өндәделәр. Большевиклар эшчеләргә, илне карагруһчы алпавытлар идарә иткәндә бернинди дә ирек булу мөмкин түгел, патша монархиясен бәреп төшерү генә халыкка ирек бирәчәк, дип аңлаттылар. Ликвидаторлар башлаган «петиция кампаниясе» җимерелү белән тәмам булды. Ликвидаторлар бары 1 300 имза гына җыя алдылар, шул ук вакытта большевистик лозунглар тирәсенә йөз меңнәрчә эшчеләр туплана барды.

Эшчеләрнең стачкалары, политик демонстрацияләр һәм митинглар, крестьяннарның алпавытларга һәм кулакларга каршы көрәше — болар барысы да яңа революция якынлашу билгеләре иде. Халык массаларының үсә барган революцион көрәшендә пролетариат юлбашчылык ролен үти алырмы-юкмы — бу, асылда, Россия эшчеләр сыйныфының марксистик партиясенең хәленә бәйле иде.

## 2. Партиянең Прага конференциясе

Революцион бәрелешләр башланып китү партияне ныгыту һәм массовый революцион хәрәкәткә житәкчелек итүнең яңа бурычлары мәсьәләсен бик кискен куйды.

Большевикларның һәм меньшевикларның бердәм РСДРП сафларында формаль берләшүләре үзенә бер төрле хәл тудырды һәм большевикларның партия эчендәге бурычларын билгеләде. Большевиклар идея көрәше алып бару юлы белән партияне оппортунистик элементлардан тазарту максатын куйганнар иде. Алар инде күп нәрсәгә ирештеләр. Легаль булмаган партия оешмаларының бөтенесе диярлек большевистик оешмалар иде. Меньшевиклар пролетариатка хыянәт итүдә шулкадәр тирән керделәр ки, партияле массалар ликвидаторлар белән араны бөтенләй өзү һәм аларны партиядән куу кирәклеген торган саен ачыграк аңлый бардылар.

Большевиклар партия конференциясен хәзерләүгә бик ныклап керештеләр. Ликвидаторлар, троцкийчылар һәм килешүчеләр бөтен көчләре белән конференцияне өзәргә һәм партиянең большевизм принципларында туплануына комачауларга маташсалар да, бу барып чыкмады. 1911 ел җәендә Россиягә Г. К. Орджоникидзе, И. И. Шварц (Семен) һәм партиянең

башка эшчеләре җибәрелде. Иң зур комитетларның киңәшмәсендә Россия оештыру комиссиясе (РОК) төзелеп, ул конференция чакыру буенча бик зур оештыру һәм пропаганда эше башкарды.

РСДРПның VI Бөтенроссия конференциясе 1912 елның 5—17 январенда Прагада булды. Конференциядә партиянең 20 дән артык җирле оешмаларының (Петербург, Мәскәү, Үзәк промышленность өлкәсе, Казан, Саратов, Тифлис, Баку, Николаев, Киев, Екатеринослав, Двинск һәм Вильно) вәкилләре катнашты. Полиция эзәрлекләве һәм башка кыенлыклар Урал, Самара, Нижний Новгород, Сормово, Луганск һәм Ростов-Дон вәкилләренең конференциягә килүенә комачаулады.

ҮК тарафыннан конференция турында чыгарылган «Белдерү»дә болай дип күрсәтелгән иде: авыр реакция елларына, политик эзәрлекләүләргә, оппортунистларның хыянәт итүләренә карамастан, Россия пролетариаты һәм аның партиясе царизмга, алпавытларга һәм капиталистларга каршы яңа сыйнфый сугышларга әзер.

> «Россия социал-демократиясенең байрагы гына түгел, аның программасы, аның революцион васыятьләре генә түгел, бәлки аның оешмасы да исән калды; бу оешманы какшата һәм зәгыйфьләндерә алдылар, ләкин бернинди эзәрлекләүләр дә аны бөтенләй бетерә алмады» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 281 бит).

Россиядә эш итүче партия оешмаларының бөтенесе диярлек конференциядә катнашканлыктан, конференция махсус резолюциядә бик хаклы рәвештә: «партиянең югары органы сыйфатында РСДРПның бөтенпартия конференциясе итеп рәсмиләштерелә», дип белдерде. Конференция фактта партия съезды ролен уйнады.

Конференциянең иң әһәмиятле эше *партияне оппортунистлардан тазарту булды.* Аның «Ликвидаторлык турында һәм ликвидаторлар группасы турында», «Чит илдәге партия оешмасы турында» кабул иткән резолюцияләренең гаять зур принципиаль һәм практик әһәмияте булды. Ликвидаторлар ике легаль журнал — «Наша заря» һәм «Дело жизни» тирәсендә группалашканнар иде. Конференция, «Наша заря» һәм «Дело жизни» группасы *«үзенең эшләре белән үзен партиядән бөтенләй тышка куйды»,* — дип белдерде. Ликвидаторлар РСДРПдан чыгарылдылар.

Ачыктан-ачык ликвидаторлардан башка, яшерен ликвидаторлар һәм аларның төрле яклаучылары да бар иде. Бу рольдә эшчеләр массасы белән элемтәсе булмаган һәм Россиядәге бер генә легаль булмаган оешма да якламый торган, чит илдәге группалар эш итәләр иде. Боларга голосчы меньшевиклар, троцкийчылар, впередчылар һәм башкалар керә иде. Бу группаларның бөтенесенә карата түбәндәге карар кабул ителде:

«Конференция, социал-демократик эшнең Россиядәге үзәгенә, ягъни ҮКга буйсынмаучы һәм Россия белән ҮКдан узып аерым багланышлар тоту юлы белән таркаулык кертүче чит илдәге группалар РСДРП исеме белән файдалана алмыйлар, дип таба» («КПСС резолюцияләрдә...», I кисәк, 302 бит).

Бу группалар барысы да, конференция карарларына буйсынудан баш тартып, үзләренең партиягә каршы булуларын күрсәттеләр.

Нәтиҗәдә барлык оппортунистлар чынбарлыкта партиядән тышта булып чыктылар. РСДРПны оппортунистлардан тазарту аны ныгыта, аның дисциплинасын һәм сугышчан сәләтен күтәрә, партиянең чын бердәмлеген тәэмин итә иде. Корыган ботакларын вакытында кискәч тагын да ныгыган мәһабәт имәндәй, эшчеләр сыйныфы партиясе, меньшевикларны партиядән чыгару нәтиҗәсендә, тагын да ныгыды һәм көчәйде. Большевиклар үзләренең оппортунизмга каршы көрәшен ахырынача — меньшевикларны партиядән куугача илтеп җиткерделәр, һәм бу — Россиядә демократик һәм социалистик революциянең җиңүе өчен гаять әһәмиятле булды.

Конференция тактика мәсьәләләренә зур игътибар бирде. Ул массаларда революцион настроениенең үсүен күрсәтеп үтте. Шул уңай белән конференция яңа типтагы пролетар партия төзүнең алдагы бурычлары турында һәм илдәге революцион күтәрелешкә җитәкчелек итү турында күп кенә карарлар кабул итте. Пролетариат демократик революциядә крестьяннарны үзенә ияртеп баручы юлбашчы ролен үтәргә тиеш иде. Чираттагы төп лозунглар итеп программа-минимумны гомумиләштерүче таләпләр: демократик республика, сигез сәгатьлек эш көне, алпавытларның бөтен җирләрен конфискацияләү куелды. Партиянең бурычы «өч кит» дип аталган шушы таләпләрне бөтен демократия таләбе, халык революциясе лозунглары итүдән гыйбарәт иде. Партия IV Дәүләт думасына сайлау кампаниясен дә шушы байрак астында җәелдерде.

Ачлыкка каршы көрәштә партиянең бурычлары турындагы махсус резолюциядә: партия оешмалары ачлыкның царизм политикасы белән бәйләнешен крестьяннарга аңлатырга һәм массаларның ачлык тудырган ярсуын патша монархиясенә каршы оешкан көрәш агымына юнәлдерергә тиешләр, дип күрсәтелде. Конференция партия оешмаларын легаль булмаган ячейкаларны ныгытырга, аларның санын арттырырга, аларны эшчеләрнең төрле легаль җәмгыятьләренең күп тармаклы челтәре белән урап алырга чакырды.

Конференция халыкара мәсьәләләрне тикшерде. Рус марксистлары милли-колониаль изүнең хурлыклы системасын ачу белән фаш иттеләр. Махсус резолюциядә Кытай халкының Азиягә азатлык китерүче һәм Европа буржуазиясенең

Зак. Ш-558—11

хакимлеген какшатучы революцион көрәшенең бөтендөнья күләмендәге әһәмияте күрсәтелде. Конференция рус царизмының Кытайда һәм Иранда үткәргән басып алу политикасына хурлык тамгасы салды, Англия империализмының царизмның канлы явызлыклар эшләвендә катнашучы икәнлеген фаш итте. Конференция Финляндия халкын буу политикасын гаепләде, царизмга һәм контрреволюцион буржуазиягә каршы көрәштә Россия һәм Финляндия эшчеләренең бурычлары бердәмлеген күрсәтеп үтте. Конференция делегатлары Германия социал-демократиясенә рейхстагка сайлауларда аның зур җиңүгә ирешүе унае белән котлау җибәрделәр. Конференция карарларында пролетар интернационализм принциплары чагылды.

Ул чакта Россиядә эш иткән барлык политик партияләрдән бары большевиклар партиясенең генә эшчеләр сыйныфы һәм бөтен халык интересларына тулысынча туры килә торган платформасы бар иде.

Конференциянең Үзәк Комитет сайлавының җитди әһәмияте булды. РСДРПның V съездында сайланган Үзәк Комитет, меньшевикларның таркату эше алып баруы нәтиҗәсендә, фактта яшәүдән туктаган иде. 1910 елның гыйнварында булган пленумнан соң ҮК бөтенләй җыелмады. РСДРП рәсми җитәкче үзәксез калган иде.

Конференция, партиянең югары органы итеп, В. И. Ленин җитәкчелегендә РСДРПның авторитетлы Үзәк Комитетын сайлады. Үзәк Комитетка авыр реакция елларында чыныккан һәм революцион батырлык һәм ныклык күрсәткән җирле партия работниклары сайланды. ҮКга сайланучылар арасында В. И. Ленин, Ф. И. Голощекин, Г. К. Орджоникидзе һәм С. С. Спандарян бар иде. Үзәк Комитет үзенең составына И. С. Белостоцкийны һәм И. В. Сталинны кооптацияләде, һәм ҮК членнарыннан кем дә булса кулга алынса дип, ҮК членлыгына кандидатлар итеп А. С. Бубновны, М. И. Калининны, Е. Д. Стасованы, С. Г. Шаумянны раслады. Соңрак Үзәк Комитет ҮК членнары составына Г. И. Петровскийны, Я. М. Свердловны кооптацияләде.

РСДРПның Прага конференциясе большевиклар партиясен — яңа тип партияне төзүдә күренекле роль уйнады. Ул большевикларның меньшевикларга каршы көрәшенең бөтен бер тарихи чорына *йомгак* ясады, большевикларның *җиңүен беркетте,* РСДРП байрагын алар кулында саклап калды. Россия социал-демократик эшчеләр партиясендә һәм аның җитәкче органы булган Үзәк Комитетта фракциячелек бетерелде, моның исә партияне үстерү һәм революцион көрәштә аның ролен көчәйтү өчен аеруча зур әһәмияте булды. Прага конференциясе карарларына бәя биреп, В. И. Ленин 1914 елда болай дип язды:

«1912 елдан бирле, инде ике елдан артык, Россиядә оешкан марксистлар арасында фракциячелек *юк, бердәм* оеш-

маларда, бердәм *конференцияләрдә* һәм съездларда тактика турында бәхәсләр юк. 1912 елның январенда, ликвидаторлар партиядә *тормыйлар,* дип формаль рәвештә белдергән партия белән ликвидаторлар арасы *тәмам* өзелде» (Әсәрләр, 20 т., 331 бит).

Партия тормышында конференциянең зур әһәмияте булды. Аның карары нигезендә урыннардагы партия оешмалары тупландылар. Конференция партияне Бөтенроссия оешмасы итеп ныгытты. Оппортунистик йөктән арынган партия массаларның революцион көрәшенең яңа куәтле күтәрелешенә җитәкчелек итә алды.

Прага конференциясенең йомгаклары турында В. И. Ленин 1912 ел башында Горькийга болай дип язды:

«Ниһаять — ликвидатор кабахәтләргә карамастан — партияне һәм аның Үзәк Комитетын яңадан тергезә алдык. Сез моңа безнең белән бергәләп шатланырсыз дип ышанам» (Әсәрләр, 35 т., 1 бит).

Прага конференциясе халыкара эшчеләр хәрәкәте тарихында да әһәмиятле урын тота.

II Интернационал партияләре күзгә күренеп идея ягыннан таркала бардылар. Халыкара эшчеләр хәрәкәтендә революционерларның оппортунистларга каршы көрәше беренче бөтендөнья сугышы алдыннан кискенләште. Бу көрәштә рус большевиклары актив катнаштылар. II Интернационал конгрессларында, Халыкара социалистик бюро утырышларында һәм матбугатта В. И. Ленин теория һәм практика өлкәсендә марксизмнан читенүләргә каршы аяусыз көрәш алып барды һәм үсә барган оппортунизм, реформизм куркынычына кискен отпор бирү кирәклеген әйтә килде. Большевиклар Германия, Италия, Голландия һәм башка илләрдәге сулларны якладылар һәм аларны тупланырга һәм берләшергә чакырдылар. В. И. Ленин: бөек революцион сугышлар эпохасы якынлаша; мондый шартларда эшчеләр сыйныфына бик нык, принципиаль тотнаклы һәм социализмга турылыклы партия оешмасы аеруча зарур, дип язды.

Ләкин II Интернационал партияләрендәге революционерлар ул чакта әле оппортунизмның никадәр куркыныч булуын аңлап җиткермиләр иде, аларда әле эшчеләр хәрәкәтендәге буржуазия агентурасына каршы көрәштә эзлеклелек һәм кыюлык җитешми иде. Шуңа күрә, большевикларның меньшевикларны җиңүе халыкара әһәмияткә ия булды. Меньшевикларны партиядән куып, большевиклар башка социал-демократик партияләрнең барлык революцион элементларына оппортунизмга каршы ничек итеп килешмәүчән көрәш алып барырга, бу көрәшне оешу ягыннан аның белән тулысынча аерылышуга кадәр җиткерергә кирәклеген күрсәттеләр.

### 3. Большевистик «Правда» газетасы. IV Дәүләт думасында большевиклар фракциясе

Прага конференциясенең революцион күтәрелеш үсә бара дигән белдерүе өч айдан соң ук расланды. Себердәге Лена алтын приискларында булып үткән канлы драма массаларның революцион настроениесенең революцион күтәрелешкә күчүенә этәреш булды.

Бу приискларның хуҗалары—Англия капиталистлары, аларның компаньоннары — рус капиталистлары, патша токымы һәм патша түрәләре иде. Прииск хуҗалары ел саен гаять зур — 7 миллион сумга якын табыш алалар иде. Себердәге тын тайгада капиталистлар һәм аларның ялчылары аеруча зур башбаштаклыклар эшлиләр: эшчеләрнең түзә алмаслык авыр хезмәтенә хәерче акчасы түлиләр, аларга черек продуктлар ашаталар, аларның хатыннарын һәм кызларын мәсхәрәлиләр иде. Эшчеләр, коточкыч кысуларга түзә алмыйча, эш ташладылар. Алар бердәм тордылар һәм үзләренең таләпләрен оешкан рәвештә куйдылар. Ләкин аларның барлык таләпләре тупаслык белән кире кагылды. Хәтта, хуҗалар эшчеләр белән әдәпле мөгамәлә итсеннәр, дигән таләп тә «политик җинаять» дип каралды. Полиция властьлары эшчеләрнең каршылык күрсәтүен көч белән җиңәргә карар бирделәр. 1912 елның 4 апрелендә, жандарм офицеры приказы буенча, гаскәр администрация белән сөйләшергә килгән тыныч эшчеләр төркеменә каршы ут ачты. 500 дән артык эшче үтерелде һәм яраланды.

Ленадагы атулар турындагы хәбәр бөтен илгә таралды һәм эшчеләрнең йөрәгендә ачу кабызды. Күпләп эш ташлаулар, демонстрацияләр, митинглар башланды. Большевикларның «Звезда» газетасы бу хәрәкәткә лозунглар бирде. Ул царизмның канлы җинаятен яшерергә маташкан буржуаз матбугатның томанлы ялганын хакыйкатьне ачып салу юлы белән фаш итте. Ул көннәрдә «Звезда»ның һәр номеры полиция тарафыннан конфискацияләнде, ләкин тиражның бер өлеше эшчеләр кулына эләгә иде. Думадагы социал-демократик фракция Ленадагы атулар турында патша хөкүмәтенә запрос кертте. Патша министры Макаровның: «Шулай булды һәм моннан соң да шулай булачак!» дигән оятсыз җавабы эшчеләрнең ачуын көчәйтте. Ленадагы атуларга каршы протест стачкаларында 300 меңгә якын эшче катнашты. Шуның артыннан ук булган Беренче май стачкаларына 400 меңгә якын эшче катнашты. В. И. Ленин күрсәтеп үткәнчә, 1912 елгы революцион күтәрелеш, стачка хәрәкәтенең зурлыгы ягыннан, 1905 елгыдан ким булмады.

Лена көннәрендә пролетариат өчен легаль газетаның әһәмияте бик ачык күренде. «Звезда» алдынгы эшчеләр өчен чыгарыла торган атналык газета иде. Партиягә исә иң киң эшчеләр массасы өчен көндәлек газета кирәк иде. Эшчеләр, большевикларның чакыруына бердәм теләктәшлек күрсәтеп, шундый газе-

та оештыруга үзләренең хезмәт тиеннәре белән ярдәм иттеләр.

1912 елның 22 апрелендә (5 маенда) Петербургта В. И. Ленин оештырган большевистик «Правда» газетасының беренче номеры чыкты. Бу — Россиядә эшчеләрнең көндәлек массовый марксистик газетасы иде. 1914 елдан алып аның чыга башлаган көне — 5 май — эшчеләр матбугаты бәйрәменә әйләнде.

«Правда» партиянең Бөтенроссия күләмендәге легаль органы булды, эшчеләр сыйныфы тормышында ул бик зур роль уйнады.

Революцион көрәш кабынып китү һәм «Правда» чыгу уңае белән ҮКның Ленин җитәкчелегендәге Чит ил бюросы Россиягә якынрак — Краковка күчте. Революциягә кадәрге «Правда» чыгып килгән вакыт эчендә В. И. Ленин анда партиянең эшенә, аның политик линиясенә юнәлеш биргән 280 нән артык мәкаләсен бастырды. Төрле вакытларда редакциянең членнары һәм газетаның актив сотрудниклары булып: Н. Н. Батурин, Д. Бедный, К. С. Еремеев, Н. К. Крупская, В. М. Молотов, М. С. Ольминский, Н. И. Подвойский, Н. Г. Полетаев, К. Н. Самойлова, Я. М. Свердлов, Н. А. Скрыпник, И. В. Сталин эшләде. «Правда»да партиянең барлык иң яхшы көчләре катнашты. А. М. Горький анда үзенең әсәрләрен бастырды.

«Правда» эшчеләрнең яңа типтагы легаль газетасы иде. Мондый газетаны юлга салу ансат булмады. В. И. Ленин «Правда»га гадәттән тыш зур игътибар бирде. Ул газетаның сугышчан, революцион рухта алып барылуы, принципиаль большевистик линия үткәрүе өчен нык тырышты. В. И. Ленин редакциянең һәм аның членнарының эшен игътибар белән күзәтте, аларның ялгышларын тәнкыйть итте. Ул В. М. Молотовны аеруча кискен тәнкыйть итә иде, чөнки В. М. Молотов 1912 елда «Правда» редакциясе секретаре булып эшләгәндә ликвидаторларга килешүчәнлек күрсәтте.

В. И. Ленин В. М. Молотовның һәм «Правда» редакциясенең башка кайбер членнарының аның мәкаләләренә карата ачу китергеч мөгамәлә итүләре уңае белән нәфрәт белдерде. 1912 елның җәендә В. И. Ленин В. М. Молотовка җибәргән хатында болай дип язды: «Сез, секретарь да буларак, мөгаен, редакция исеменнәндер, — «редакция сезнең мәкаләгезне, хәтта *ликвидаторларга карата мөнәсәбәтне дә* принципиаль яктан тулысынча ярарлык дип саный», — дип язасыз. Шулай булгач, нигә соң «Правда» минем мәкаләләремнән һәм бүтән коллегаларның мәкаләләреннән ликвидаторлар турында телгә алынган урыннарны һәрвакыт сызып ташлый??.

...сез *тәҗрибә буенча* беләсез, мин сезнең цензурачыл төзәтүләрегезгә дә гаять зур түземлелек күрсәтәм. Ләкин төп мәсьәлә *туры җавап* таләп итә. Редакция газетаның сайлаулар булеген ликвидаторларга *каршы,* аларны ачык һәм анык атап, алып барырга уйлыймы, әллә *каршы түгелме.* Урталык юк һәм

булырга да мөмкин түгел. Сотрудникка шуны белдерми калырга ярамый» (Әсәрләр, 35т., 22 бит). В. И. Ленин «бу хәсрәт-редакторларның «автономия» дип аталган нәрсәсен бетерү» өчен редакцияне үзгәртеп корырга тырышты (шунда ук, 50 бит). В. М. Молотов һәм башка килешүчеләр «Правда» газетасы редакциясендә эшләүдән читләтелгәч, В. И. Ленин бу чараны чын күңелдән котлады.

Большевистик «Правда» көн саен партияне киң эшчеләр массасы белән бәйли иде. Газетаның һәр номерында эшчеләрнең уннарча хәбәрләре басылды. Аларда эшченең авыр, караңгы тормышы турында сөйләнә, полиция башбаштаклыгы һәм хуҗаларның кысулары турында конкрет фактлар китерелә иде. Бу хәбәрләр патша строена һәм капиталистик тәртипләргә карата дәһшәтле гаепләү актлары иде. Ике елдан артыграк вакыт эчендә «Правда»да эшчеләрнең 17 меңнән артык хәбәре басылды. Газета тирәсендә эшче хәбәрчеләрнең күп санлы армиясе — Ленин идеяләрен һәм большевистик лозунгларны нык һәм кыю рәвештә массаларга җиткерүчеләр тупланды.

Эшчеләр сыйныфының стачка көрәшен оештыруда «Правда»ның роле аеруча зур булды. Газетаның һәр номерында теге яки бу предприятиедәге стачка турында языла иде. «Правда» стачкалар турында 10 меңгә якын хәбәр басып чыгарды. Стачкалар турындагы көндәлек отчетлар хезмәтнең капиталга каршы көрәше фронтыннан килгән чын сводкалар иде. Алар эшчеләрне ныграк тупладылар һәм аларны сыйнфый көрәшне көчәйтергә рухландырдылар. «Правда» эшчеләрнең таләпләрен язып чыкты, стачкаларга башка предприятиеләр һәм башка шәһәр эшчеләренең ярдәмен оештырды, хәрәкәткә эшчеләрнең яңадан-яңа катлауларын тартты. «Правда» эшчеләр массасында сыйнфый солидарлык хисе тәрбияләде. Ул көрәшүче пролетариатның җаны иде.

Эшчеләр арасында «Правда» бик зур авторитет казанды. Эшчеләр сыйныфы аңа үз итеп, эшчеләр интересын нык яклаучы газета итеп карады. Россиянең барлык почмакларыннан «Правда»га кайнар мәхәббәт һәм чын күңелдән рәхмәт сүзләре килеп торды. Эшчеләр үзләренең газетасына үз-үзләрен аямыйча ярдәм итәргә әзер торуларын күрсәттеләр. Ликвидаторлар газетасы «Луч» нибары 16 меңгә җитә язган бер вакытта, «Правда» 40 мең данә чыга иде. Эшчеләр группаларында пролетар матбугатка җыелган бөтен акчаның биштән дүрт өлеше большевистик газетага туры килде. 1914 елның җәенә Россиянең 944 пунктында «Правда»ны алдыручылар, аның идеяләрен массаларга таратучылар бар иде.

«Правда» крестьяннарга шактый зур игътибар бирде. Аның «Крестьян тормышы» дигән аерым бүлеге бар иде. Газетада Европа Россиясендәге барлык губерналардан диярлек һәм Себердәге күп губерналардан крестьян хәбәрләре урнаштырылды. Бу хәбәрләрдә крестьяннар гади һәм хәйләсез тел белән үзлә-

ренең авыр мохтаҗлыклары турында, алпавытлар изүе һәм кулак кабаласы турында яздылар.

Большевистик газетада крестьян тормышының бик күп яклары турында Ленинның дистәләрчә мәкаләләре басылды. Крестьяннарның хәле, дип язды В. И. Ленин, чама белән менә шундый: 2 мең дисәтинәдән артык җирле бер алпавыт тирәсендә үзләренең начар һәм искергән җирләрен борынгы бабайлар ысулы белән эшкәртүче 300 гә якын крестьян семьясы яши. Крестьяннарның хәерчелеге һәм ачыгуының тамыры менә шул эре алпавыт җирбиләүчелегендә. «Правда» крестьяннарга: кабаладан котылуның бердәнбер юлы — патшага һәм крепостник-алпавытларга каршы эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә көрәшү, дип күрсәтте.

Партиянең идеология эшендә «Правда» зур урын тота иде. Буржуаз идеологиягә һәм ревизионизмга каршы көрәшне В. И. Ленин газетаның иң мөһим бурычы дип саный иде. Партиянең оештыру эшләренең шактый зур өлеше газета редакциясендә тупланды. Биредә урыннардагы партия ячейкалары вәкилләре белән очрашулар оештырыла, бирегә заводлардагы һәм фабрикалардагы партия эше турында мәгълүматлар килә, биредән партиянең Петербург комитеты һәм Үзәк Комитетның директивалары тапшырыла иде. «Правда» предприятиеләрдә партиянең яңа оешмаларын төзүгә булышлык итте.

Царизм «Правда»ның нинди куркыныч революцион көч икәнлеген күрде һәм барлык чаралар белән аны чыгаруны туктатырга тырышты. Ләкин эшчеләр үзләренең газетасын нык якладылар. Газета конфискацияләнгән чакларда гадәттә тиражның бер өлеше генә полиция кулына эләгә, чөнки газета алдан ук эшче районнарына бүлеп җибәрелә торган иде. Газетага бик зур штрафлар салына, ләкин эшчеләр кирәкле сумманы тиенләп җыеп бирәләр иде. Шуннан соң патша властьлары «Правда»-ны яба башладылар. Аны сигез тапкыр яптылар, ләкин ул башка исемнәрдә: «Рабочая правда», «Северная правда», «Правда труда», «За правду», «Пролетарская правда», «Путь правды», «Рабочий», «Трудовая правда» исемендә яңадан чыга башлый иде. Большевистик «Правда» һәр юлы шулай яңадан туып, эшчеләр кварталларында аның чакыру тавышы яңадан яңгырый иде.

«Правда» чын-чыннан эшчеләр газетасы булды. Большевиклар үзләренең кыю планын — карагруһ полиция режимы шартларында, легаль булмаган партия органы, эшчеләр массасын эзлекле революцион рухта тәрбияләүче көндәлек легаль газета чыгаруны — тик эшчеләр булышлыгы белән генә тормышка ашыра алдылар.

Большевиклар партиясе һәм революция тарихында «Правда»ның әһәмияте гадәттән тыш зур булды. Ул вакытта большевикларны правдачылар дип атыйлар иде. «Правда» оппортунистларга — эшчеләр хәрәкәтендә буржуазиянең агентларына каршы кискен көрәш алып барды, аларның хыянәтчел ролен

фаш итте, эшчеләрне революцион марксизм рухында тәрбияләде. Ул революцион эшчеләрнең бөтен бер буынын, революция өчен, эшчеләр сыйныфы эше өчен, халык интереслары өчен үз-үзен аямыйча көрәшүче йөз меңнәрчә алдынгы көрәшчеләрне тәрбияләп үстерде. «Правда» партиянең үсүенә, аның сафларын туплауга, аның массалар белән элемтәсен ныгытуга ярдәм итте.

Правдачылар буыныннан большевиклар партиясенең И. М. Варейкис, И. Д. Кабаков, Г. Н. Каминский, Э. И. Квиринг, Ю. М. Коцюбинский, Н. А. Лакоба, М. М. Хатаевич, Б. П. Шеболдаев, Я. А. Яковлев кебек эшлеклеләре үсеп чыкты.

Партиянең Бөтенроссия күләмендәге икенче легаль органы IV Дәүләт думасындагы большевиклар фракциясе иде.

Думага сайлаулар 1912 елның көзендә, эшчеләр өчен бик кыен шартларда, үткәрелде. Полиция алдынгы эшчеләрне котырынып эзәрлекләде, эшчеләр сыйныфын Думада үз вәкилләрен булдырудан мәхрүм итү өчен, иң оятсыз алдашуларга барды. Карагруһлар һәм либераллар еш кына социал-демократлар кандидатына бердәм рәвештә каршы чыктылар. Ликвидаторлар пролетариат сафларына раскол кертергә маташтылар.

Сайлау законы буенча алты промышленность губернасында: Петербург, Мәскәү, Владимир, Кострома, Екатеринослав һәм Харьков губерналарында гына эшчеләр куриясеннән депутат сайлауга юл куйды. Сайлау механикасы бик катлаулы иде: эшчеләр җыелышларында уполномоченныйлар сайлана, ә уполномоченныйлар выборщиклар сайлыйлар, выборщиклар эшчеләр куриясеннән кандидат билгелиләр иде. Ләкин депутатларны сайлау выборщикларның губерна сайлау җыелышының бөтен составы тарафыннан үткәрелде, аларда исә алпавытлар һәм капиталистлар өстенлек итә иде.

Полиция киртәләренә карамастан, партия, программа-минимумның төп таләпләрен социализм өчен көрәш бурычлары белән бәйләп, массалар арасында шул таләпләрдән чыгып политик эш җәелдерде. Большевиклар позициясе В. И. Ленин тарафыннан язылган сайлау платформасында аңлатылды. Шуның нигезендә җирле комитетлар эшчеләрнең үз депутатына наказларын төзеделәр. «Правда» эшчеләрне эзлекле һәм нык торучы эшче-демократларны, ягъни большевикларны сайларга чакырды. «Правда» кадетларны фаш итте, ликвидаторларга хурлык тамгасы салды.

Патша хөкүмәте сайлау кампаниясендә большевикларның уңышларын бик борчылып күзәтте. Ул иң элек үзәктә эшчеләрнең көрәшкә ихтыярын сындырырга маташты һәм Петербургның күп кенә зур заводларында уполномоченныйлар сайлауны юкка чыгарды. Шуннан соң большевикларның Петербург комитеты чакыруы буенча 100 мең эшче забастовка ясады. Һәм царизмга чигенергә—үзенең карарын юкка чыгарырга гына түгел, бәлки сайлауларда катнашучы предприятиеләрнең исемлеген киңәйтергә

туры килде. Петербургтагы җиңү башка урыннарда да эшчеләрне канатландырды.

Алты промышленность губернасының барысыннан да депутат итеп большевиклар сайланды, шушы төп промышленность губерналарында Россия пролетариатының биштән дүрт өлеше тупланган иде. Бу гүзәл җиңү эшчеләр сыйныфының күпчелеге большевиклар партиясе артыннан баруын ап-ачык күрсәтте. Думага А. Е. Бадаев, М. Қ. Муранов, Г. И. Петровский, Ф. Н. Самойлов, Н. Р. Шагов, Р. В. Малиновский сайланды (ахырдан беленүенчә, соңгысы провокатор булып чыкты). Думада, большевиклардан тыш, промышленностьсыз губерналардан сайланган җиде меньшевик бар иде.

Большевик депутатлар патша Думасында халык тормышының иң авыр мәсьәләләре буенча партия карашын кыю якладылар. Алар эшчеләрнең авыр хәле, крестьяннарның мохтаҗлыгы, милли изү, хезмәт ияләренең ирекле мәктәпкә булган кичектергесез ихтыяҗлары, патша хөкүмәтенең бөтен көче белән сугышка хәзерләнүе турында дөреслекне сөйләделәр.

IV Думада хөкүмәткә запрослар ясау, III Думадагыга караганда, большевиклар кулында тагын да үткенрәк коралга әверелде. Положение буенча, запрос ясау өчен кимендә 30 имза таләп ителә. Һәм гадәттә социал-демократларга трудовиклар һәм башка группалардагы прогрессив карашлы аерым депутатлар кушылалар иде. Запрос ясау өчен берәр конкрет факт: профсоюзны ябу, эшчеләр газетасын эзәрлекләү, рудникта булган катастрофа, заводта булган шартлау, стачкачыларны кулга алу, стражникларның крестьянны үтерүе һ. б. алына иде. Болар барысы да большевик депутатларга полиция башбаштаклыгы һәм хезмәт ияләрен коточкыч эксплуатацияләү картинасын Дума трибунасыннан сурәтләп күрсәтергә мөмкинлек бирде. Эшче депутатларның тавышы массаларга барып җитә һәм аларда царизмга, алпавытларга һәм капиталистларга нәфрәтне көчәйтә иде.

Эшчеләр сыйныфының Думадагы вәкилләре өч мәсьәлә турында: сигез сәгатьлек эш көне, социаль страхование, милләтләрнең тигез хокуклылыгы турында закон проекты хәзерләделәр. Бу проектлар «Правда»да игълан ителде.

Большевик депутатлар Думадагы эш белән генә чикләнмәделәр. Алар Думадан тыш та зур эш башкардылар: промышленность районнарына бардылар, фабрикаларда һәм заводларда булдылар, эшчеләр җыелышларында үзләренең эшләре турында отчетлар белән чыктылар, эшчеләр белән әңгәмәләр ясадылар, «Правда»ны чыгаруда катнаштылар. Алар стачкачыларга башка предприятиеләр эшчеләренең ярдәмен оештырдылар. Большевик депутатлар легаль булмаган партия тормышында актив катнаштылар: подпольедагы партия җыелышларында чыгышлар ясадылар, җирле партия оешмаларының эшенә ярдәм иттеләр, Үзәк Комитет тапшырган төрле эшләрне башкардылар.

Думада большевикларның бу кечкенә группасын эзәрлеклиләр иде. Аларның фаш итүчән үткен речьләрен котырынган карагруһчылар бүлдерәләр иде. Председатель большевик ораторларны еш кына сүздән мәхрүм итте. Фракция үзен батырларча тотуы белән эшчеләр сыйныфында тирән ышаныч һәм зур авторитет казанды. Большевистик фракция илнең политик тормышында күренекле роль уйнады. Крестьян массалары да, изелгән милләтләр дә эшчеләр депутатын үзләренең чын яклаучысы итеп карадылар. «Без, Казино авылының бер төркем крестьяннары, эшчеләр газеталарыннан Дәүләт думасындагы хәл белән танышкач, анда тик 6 эшче депутат кына үзләренең бурычлары югарылыгында торалар һәм тик алар гына барлык хезмәт ияләре интересларын нык һәм эзлекле яклыйлар дип табабыз; сезнең кыен эшегездә чын күңелдән уңыш телибез. Без сезнең белән», — дип яздылар алар, һәм бу — масса тавышы иде.

Партия Үзәк Комитеты фракциянең эшенә юнәлеш бирде. Депутатлар В. И. Ленин янына чит илгә еш баралар, аның белән киңәшәләр иде. В. И. Ленин күп кенә речьләрнең проектларын язды, большевик депутатлар аларны Дума трибунасыннан сөйләделәр. Партия җитәкчелегендә, массалар белән тыгыз бәйләнештә, легаль эш белән легаль булмаган эшне бергә кушып, *яңа типтагы революцион парламентарий* — эшчеләр сыйныфының чын вәкиле тәрбияләнде.

«Правда», большевик депутатлар, легаль булмаган партия оешмалары бер-берсе белән тыгыз элемтәдә булдылар. 1912 елның декабренда фракция профессиональ союзларны эзәрлекләү турында запрос ясады. «Правда» һәм Петербург комитеты пролетариатның хәле турындагы бу беренче запрос тирәсендә эшчеләр арасында җәмәгать фикере оештырдылар. Газетада профсоюзларны кысулар турындагы хәбәрләр басылды. Петербург комитеты, яшерен листовка чыгарып, эшчеләрне бер көнлек забастовка белән бу запросны якларга чакырды. Бадаев Думада патша властьларының эшләрен фаш иткән вакытта, күп кенә зур заводларның һәм фабрикаларның эшчеләре, үзләренең депутатын бердәм яклап, эш ташладылар.

1914 елның мартында Ригадагы «Проводник» фабрикасында һәм Петербургтагы «Треугольник» фабрикасында эшче хатын-кызлар массовый төстә агуландылар. Петербург комитеты, протест забастовкасына чакырып, массалар арасында яшертен генә прокламация таратты. «Правда» эшче хатын-кызларның коточкыч эксплуатацияләнүе турында бик күп материаллар урнаштырды. Большевиклар фракциясе запрос кертте. Думада большевик депутат чыгып сөйләде. Эшче хатын-кызларны ерткычларча мыскыллауга каршы протест стачкаларында 120 меңләп кеше катнашты.

Большевиклар «Правда»ның эшен һәм депутатларның Дума-

дагы эшен партиянең легаль булмаган эше белән шулай оста итеп бергә куштылар.

### 4. Партия — массаларның революцион көрәшенең җитәкчесе

Эшчеләр хәрәкәте көчәйгәннән-көчәя барды. 1912 елда миллионнан артык эшче, 1913 елда 1272 мең эшче эш ташлады. Экономик көрәш белән политик көрәшнең бергә кушылуы массовый революцион стачка тудырды. Эшчеләр сыйныфы капиталистларга һәм патша монархиясенә каршы яңадан һөҗүмгә күчте.

Стачкалар бөтен халык өчен әһәмиятле иде. Алар киң массаларны уяттылар, көрәшкә күтәрделәр. 1910—1914 елларда, күрәләтә киметелгән мәгълүматлар буенча да, крестьяннарның 13 меңнән артык чыгышлары булды. Крестьяннар алпавыт имениеләрен һәм кулак хуторларын тар-мар итәләр, аларның ашлыгын, терлеген һәм инвентарен тартып алалар иде. Патша армиясендә дә ризасызлык көчәя барды. 1912 елның июлендә Төркстанда саперларның кораллы восстаниесе, 1913 елның январенда Киевта солдатлар арасында чуалышлар булды. Балтик һәм Кара диңгез флотында да восстание өлгереп килә иде.

Россия яңа революциянең үсүе чорына керде.

Тормыш Прага конференциясе линиясенең дөреслеген бөтенләе белән раслады. Партиянең яңа шартлардагы эш тәҗрибәсенә йомгак ясарга һәм революцияне хәзерләү эшендә чираттагы бурычларны билгеләргә кирәк булды. Бу бурычны Үзәк Комитетның партия работниклары белән үткәргән ике киңәшмәсе башкарды: бер киңәшмә 1912 елның декабренда Краковта, икенчесе 1913 елның сентябрендә Поронино дигән урында (Краковтан ерак түгел) булды. Киңәшмәләрдә Дәүләт думасының большевик депутатлары һәм Петербург, Мәскәү, Үзәк промышленность районы, Украина, Урал, Кавказ партия оешмалары вәкилләре катнашты. В. И. Ленин җитәкчелегендә партия эшенең бик әһәмиятле мәсьәләләре буенча карарлар кабул ителде. Бу киңәшмәләрдә партия оешмаларының, легаль һәм легаль булмаган эшне бергә бәйләп алып бару юлы белән, массаларның һәртөрле революцион чыгышларын, бигрәк тә революцион массовый стачкаларны һәм урам демонстрацияләрен үстерергә һәм оештырырга тиешлеге, крестьяннарны мөмкин кадәр бердәм һәм эшчеләр чыгышлары белән бер вакыттагы киң революцион чыгышларга тартырга тиешлеге күрсәтелде.

Партиянең оешма төзелешенең бердәнбер дөрес системасы дип легаль булмаган партия танылды, ул эшчеләрнең легаль һәм ярымлегаль җәмгыятьләре челтәре белән урап алынган легаль булмаган ячейкалар суммасы булырга тиеш. Барлык заводларда һәм фабрикаларда иң актив эшчеләрдән партия комитетлары төзергә, эшчеләрнең барлык легаль җәмгыятьләрендә эшне нәкъ партия рухында алып баручы партия группалары төзергә кирәк иде.

Поронино киңәшмәсе турындагы белдерүдә Үзәк Комитет, партия оешмаларына мөрәҗәгать итеп, болай дип язды:

«Юл билгеләнгән. Партия хәзерге кучү эпохасында төп эш формаларын тапты. Иске революцион байракка турылыклы булу яңа обстановкада һәм яңа эш шартларында сыналды һәм исбат ителде. Иң авыр заман үтте, иптәшләр. Яңа заманнар башлана. Ватаныбызның язмышын хәл итәчәк гаять зур әһәмиятле вакыйгалар якынлашып килә.

Эшкә керешик!» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 326 бит).

Пролетариат көрәшенең уңышлы булу шарты аның сафларының сугышчан бердәмлегендә иде. ҮКның Краков киңәшмәсе партиянең төп бурычларының берсе итеп *эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлеге* өчен көрәшне алга сөрде, легаль булмаган оешманы һәм революцион тактиканы тану нигезендә эшчеләр үзләре тормышка ашыра торган түбәннән бердәмлек лозунгысын бирде.

Түбәннән бердәмлек лозунгысы эшчеләр массасының настроениесенә туры килә иде. Эшчеләр 1905 елгы революция тәҗрибәсендә расколның зарарын аңладылар һәм, яңа революцион сугышларга күтәрелгәндә, бердәмлек мәсьәләсен бик нык куйдылар. Пролетариат армиясенең бөек бердәмлек принцибының әһәмиятен иң яхшы аңлаучылар большевиклар булды. Бу турыда В. И. Ленин бик көчле итеп: «Таркау эшчеләр — берни дә түгел. Берләшкән эшчеләр — бөтенесе», диде (Әсәрләр, 19 т., 512 бит). Пролетариатның бердәмлек нигезе — сыйнфый интересларның һәм максатларның уртак булуында, сыйнфый дисциплинада, күпчелекнең ихтыярын тануда. Эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлеген марксистларча аңлауны төшендереп, В. И. Ленин болай дип язды:

«Эшчеләр сыйныфына бердәмлек кирәк. Бердәмлекне бердәм оешма гына тормышка ашыра, аның карарларын барлык аңлы эшчеләр, куркудан түгел, бәлки вөҗдан белән үткәрәләр. Мәсьәләне тикшерү, төрле фикерләрне әйтү һәм тыңлау, оешкан марксистлар *күпчелегенең* карашын белү, шул карашны күпчелек катнашыннан башка чыгарылган карарда чагылдыру, бу карарны намус белән үтәү — менә шул дөньяда һәркайда, барлык акыллы кешеләр арасында *бердәмлек* дип атала. Шундый бердәмлек эшчеләр сыйныфы өчен чиксез кыйммәтле, чиксез әһәмиятле» (Әсәрләр, 19 т., 512 бит).

Эшчеләр сыйныфының бердәмлеге — бу, иң элек, идея-политик бердәмлек. Эшчеләр оешмаларының, беренче чиратта пролетариатның политик оешмасының — партиянең бердәмлегеннән башка эшчеләрдә бердәмлек була алмый. Бу бердәмлекне ликвидаторлар һәм троцкийчылар какшаталар, ләкин алар үзләренең раскольниклык эшләрен «бердәмлек» ягында торабыз, дигән икейөзле белдерү белән каплыйлар иде. Шуңа күрә аларның бу бөек лозунг белән мошенникларча уйнауларын фаш

итәргә, бердәмлекне җимерүче булганнары өчен аларны хурлык баганасына кадакларга кирәк иде.

Ликвидаторлар легаль булмаган партиягә ачыктан-ачык каршы чыга башладылар, революцион «подпольены» хурладылар һәм, «ачык» партия төзергә өндәп, агитация алып бардылар. Алар эшчеләрнең героик стачка көрәшен, мыскыллап, «стачка белән мавыгу» дип атадылар. Аларның үз газеталары, күп кенә урыннарда, атап әйткәндә Петербургта, Мәскәүдә һәм Екатеринославта, «инициатив группалар» дип йөртелгән оешмалары да бар иде. Фактта ликвидаторлар, гәрчә начар формалаштырылган булса да, үзләренең аерым партиясен төзеделәр. Алар әле төрле легаль оешмаларда ябышып яталар һәм эшчеләрнең хәрәкәт бердәмлегенә төрлечә зыян китерәләр иде.

Ликвидаторларга каршы, эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлеге өчен көрәштә большевикларның Думада мөстәкыйль фракция төзүләре бик әһәмиятле булды. Табигый ки, эшчеләр сыйныфы үзенең парламенттагы вәкиллегенең бердәм булуының кадерен белә иде, шуңа күрә большевикларның пролетариат интересларын күздә тотып ясаган бу адымының дөреслеген массаларга аңлатырга кирәк иде.

Башта большевиклар һәм меньшевиклар Думада бер гомуми социал-демократик фракция төзеделәр. Бу фракциядә һич тә нормаль булмаган хәл туды. Алты большевик — миллионнан артык эшчесе булган промышленность губерналарыннан, ә җиде меньшевик-ликвидатор нибары 136 мең эшчесе булган промышленностьсыз губерналардан сайланган иде. Ләкин, очраклы рәвештә бер тавышка өстен булуларыннан файдаланып, ликвидаторлар большевик депутатларның элементар хокукларын бозып килделәр. Нәтиҗәдә шулай килеп чыкты: эшчеләрнең бик кечкенә азчылыгыннан вәкил булган ликвидатор депутатлар эшчеләр сыйныфының гаять зур күпчелегенең ихтыярын санга санамадылар, эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлеген боздылар. ҮКның Краков киңәшмәсе фракциядә большевикларның һәм меньшевикларның тигезлеген таләп итәргә карар бирде. Киңәшмәнең карарына карамастан, ҮК вәкиле Сталин бу таләпне куймады һәм меньшевикларга ташлама ясауга барды. Бары тик В. И. Ленинның кискен йогынты ясавы белән генә дөрес линия алынды, ә большевикларның Дума фракциясеннән файдаланулары шактый дәрәҗәдә шул линияне үткәрүгә бәйле иде. Партия бу мәсьәләне эшчеләр хөкеменә тапшырды. Газета битләрендә, партия оешмаларында, эшчеләр җыелышларында бик каты көрәш җәелеп китте һәм, нәтиҗәдә, аңлы эшчеләрнең өчтән ике өлешеннән күбрәге большевистик «алтылыкны» яклап чыкты. Ә 1913 елның көзендә, мөстәкыйль большевиклар фракциясе төзелгәннән соң, эшчеләрнең күпчелеге ликвидаторлар «җиделеге» белән түгел, большевиклар фракциясе белән элемтә тотты. Бу — большевикларның зур җиңүе булды.

Большевиклар легаль оешмаларда ликвидаторларны «постларыннан төшертү»дә уңышка ирештеләр. Алар профессиональ союзларны үз якларына яулап алдылар. Петербургта большевиклар профсоюзларның бөтенесенә диярлек җитәкчелек иттеләр, бары конторщиклар, чертежниклар һәм фармацевтлар союзлары гына ликвидаторлар артыннан барды. Мәскәүдә барлык профсоюзлар большевистик яки аларга якын тора иде. Большевиклар Петербургның металлистлар союзында зур җиңүгә ирештеләр: союзның идарәсен сайлаганда 3 мең металлистның бары 150 се генә ликвидаторларга тавыш бирде.

Страхование кампаниясендә дә, ягъни эшчеләр кысымы астында Дума тарафыннан кабул ителгән закон — эшчеләр өчен дәүләт страхованиесе турындагы закон буенча төзелгән больничный кассаларга сайлаганда да, большевиклар зур җиңүгә ирештеләр. Бөтенроссия һәм Петербург страхование учреждениеләренә сайлаганда большевиклар белән ликвидаторлар арасында бик каты көрәш җәелеп китте. «Правда» наказ һәм кандидатлар исемлеген игълан итте. Эшчеләр сайлаган уполномоченныйларның 80 проценттан артыграгы правдачылар иде.

Эшчеләр сыйныфы большевистик байрак астына туплана барды. Подпольедагы революцион партиягә каршы чыгышлар эшчеләр каршында уңыш казанмады, һәм большевизм дошманнары яңа маневрга керештеләр. «Берләшү» флагы астында Троцкий большевизмга дошман булган төрле группалардан блок укмаштыра башлады. Троцкийчылар, «фракциядә тормау» артына яшеренеп, эшчеләрне иң оятсыз рәвештә алдадылар һәм шуның белән ликвидаторларны фаш итүне кыенлаштырдылар. Шуңа күрә алар ачыктан-ачык ликвидаторлардан зararлырак булдылар.

1912 елның августында Троцкий конференция җыйды, һәм шул конференциядә антибольшевистик блок төзелде. Конференциядә кабул ителгән платформада демократик республика, алпавыт җирләрен крестьяннар файдасына конфискацияләү, милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы таләпләренең берсенең дә булмавы блокның оппортунистик характерын аермачык күрсәтә иде. Россиядә центристик партия, ә чынлыкта ликвидаторлар партиясе төзергә маташуны эшчеләр якламадылар. Поляк социал-демократлары һәм плехановчылар партиягә каршы булган бу блокта катнашудан баш тарттылар. Шул чакта ук бу блоктан впередчылар, алар артыннан латыш социал-демократлары чыкты, аннары калганнары да таралып бетте. Август блогы большевиклар удары астында фактта бер ел-ел ярымнан соң ук таралды.

Ликвидаторларның столыпинчы «эшчеләр партиясе» аянычхәлдә иде, ә троцкийчыларның большевизмга каршы блок төзеп маташулары тулы банкротлык белән бетте. Бу иң элек шуның белән аңлатыла: В. И. Ленин җитәкчелегендә большевиклар оппортунизмга каршы һәрвакыт каты көрәш алып бардылар,

эшчеләр сыйныфы интересларына оппортунистларның нинди зарар китерүләрен эшчеләргә күрсәттеләр, һәртөрле оппортунистик әшәкелеккә карата эшчеләр сыйныфында дошманлык тәрбияләделәр. Царизмның полиция башбаштаклыгына һәм капиталистик изүгә каршы озак еллар буена каты көрәш алып бару Россия пролетариатын чыныктырды, аңарда бик яхшы сугышчан һәм революцион сыйфатлар булдырды. Һәм илдә революцион кризис өлгереп килгән чакта эшчеләр яңа революциягә күтәрелә башладылар, революцион көрәштән баш тартырга өндәүче ликвидаторлардан һәм алар җырын җырлаучы троцкийчылардан ачу белән йөз чөерделәр. Нәтиҗәдә пролетариатның иң зур күпчелеген, аңлы эшчеләрнең биштән дүрт өлешен большевиклар үзләренә караттылар. Большевиклар эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлегенә, барыннан да бигрәк, партияне оппортунистлардан тазартып, аның бердәмлеген саклап калу аркасында ирештеләр.

Күтәрелеш елларында эшчеләр хәрәкәтенең интернациональ бердәмлеге мәсьәләсе кискен төстә килеп басты. Империализм милли изүне көчәйтте һәм милли дошманлык уты кабызды. Буржуазия эшчеләр сыйныфын милли яктан да аерырга омтыла иде. Күп милләтле Россиядә изүче милләт эшчеләренең һәм изелгән милләтләр эшчеләренең сыйнфый көрәшен бергә кушу бурычының гаять зур әһәмияте бар иде. Революциядән соңгы еллар өчен барлык милләтләр буржуазиясе арасында карагруһлар шовинизмы котырынуы һәм милләтчелек үсү характерлы булды. Окраиналарда кайбер эшчеләр оешмаларында милләтчелек тенденцияләре көчәйде. Һәртөрле милләтче-тайпылышчылар — бундчылар, грузин меньшевиклары, украин һәм әрмән социал-демократлары («спецификлар» дип аталучылар), ә алар белән бергә ликвидаторлар һәм троцкийчылар да партиянең милли программасына карата кискен һөҗүмнәр белән чыктылар. Болар барысы да эшчеләр хәрәкәтенең тотнаклы сыйнфый характерына һәм сугышчан бердәмлегенә куркыныч тудырдылар.

Табигый ки, партиянең эшендә милли мәсьәлә күренекле урын алды. ҮКның Краков һәм Поронино киңәшмәләре бу мәсьәлә буенча махсус карарлар кабул итте. В. И. Ленин «Милли мәсьәлә буенча критик заметкалар» һәм «Милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы турында» дигән мәкаләләрендә милли мәсьәлә буенча марксистик программаны һәм партиянең милли политикасын нигезләде һәм үстерде. Милли мәсьәлә турында бик күп большевистик әдәбиятчылар яздылар, беренче чиратта И. В. Сталинның «Марксизм һәм милли мәсьәлә» дигән хезмәтен һәм С. Г. Шаумянның «Милли культура автономиясе» дигән хезмәтен күрсәтергә була.

*Буржуаз милләтчелек һәм пролетар интернационализм* — үзара килешмәүчән дошман булган ике караш ул, дип аңлатты В. И. Ленин. Милләтче өчен иң өстен нәрсә — тар милли

интереслар, ә интернационалист өчен — эшчеләрнең халыкара сыйнфый солидарлыгы.

Милли мәсьәлә, дип язды В. И. Ленин, революция турындагы гомуми мәсьәләнең бер өлеше ул. Капитализм вакытында милли татулык ни дәрәҗәдә мөмкин булса, моңа бары тик дәүләтне эзлекле, ахырынача демократик республика итеп төзегән дәрәҗәдә генә ирешергә мөмкин. Россияне тулысынча демократик итү өчен буржуаз-демократик революциянең җиңүе кирәк. Революцияне күздә тотып, большевиклар түбәндәге программ таләпләрне: милләтләрнең үзбилгеләнү хокукын, ягъни аерылып чыгу һәм мөстәкыйль дәүләт төзү хокукын; теге яки бу сәбәпләр аркасында шул дәүләт составында калырга теләгән милләтләр өчен өлкә автономиясен; барлык милләтләрнең һәм телләрнең тигез хокуклылыгын; конституциягә бер милләтнең нинди генә булмасын привилегияләрен һәм азчылык милләтнең хокукларын ничек кенә булмасын бозуларны юкка чыгаруны игълан итүче төп закон кертүне яклыйлар.

Шундый милли программа эшчеләр сыйныфының социализм өчен уңышлы көрәшүенә ярдәм итәчәк. Капитализмга каршы көрәштә пролетариатның интереслары барлык милләт эшчеләренең иң тыгыз бердәмлеген, аларның бердәм пролетар оешмаларда бергә кушылуын таләп итә. Башка милләтләргә карата кечкенә генә ышанмаучылыкны да бетерү өчен эшчеләр сыйныфы милләтләрнең тулы тигез хокуклылыгына ирешергә тиеш, чөнки пролетариатның сыйнфый көрәшендә иптәшләрчә бердәмлек тик шул нигездә генә чыныга. Милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы дигән программ лозунг эшчеләргә интернациональ тәрбия бирүнең һәм изелгән милләтләр хезмәт ияләрен пролетариат тирәсенә туплауның куәтле коралы булып тора. Партиянең милли программасының асылы, дип язды В. И. Ленин, түбәндәгеләргә кайтып кала:

> «Милләтләрнең тулы тигез хокуклылыгы; милләтләрнең үзбилгеләнү хокукы; барлык милләт эшчеләренең бергә кушылуы — марксизм эшчеләрне менә шундый милли программага өйрәтә, бөтен дөнья тәҗрибәсе һәм Россия тәҗрибәсе шуңа өйрәтә» (Әсәрләр, 20 т., 461 бит).

Милли мәсьәләнең большевиклар эшләгән теориясе милләтчелеккә бик көчле удар ясады.

Милли мәсьәлә буенча Ленин программасының халыкара әһәмияте булды. Бу программа II Интернационал партияләренең — изелгән халыкларны кимсетеп караучы һәм эре империалистик ерткыч державаларның колониаль политикасын һаман ачыграк яклый баручы партияләрнең — буржуаз-милләтчелек һәм антимарксистик теориясенә һәм практикасына каршы юнәлтелгән иде.

В. И. Ленинның шул елларда эшчеләр хәрәкәтенең интернациональ бердәмлеге турында һәм пролетариат оешмаларының

интернациональ тибы турында принципиаль положениеләрне үстерүе партия турындагы тәгълиматны нык кына баетты.

Милли изүнең хәтта иң кечкенә күренешләренә һәм милләтчелекнең барлык төрләренә каршы аяусыз көрәштә большевиклар Россиядәге барлык халыклар эшчеләренең бердәмлегенә ирештеләр, аларны эшчеләр хәрәкәтенең төп үзәге һәм җитәкче көче булган рус эшчеләре тирәсенә тупладылар. Партия барлык милләтләрнең иң яхшы улларын үз сафларына җыя барды. Илнең төрле районнарында большевистик оешмалар бик күп милләтләрнең хезмәт ияләре арасында революцион эш алып бардылар. Закавказьедагы партия оешмасы пролетар интернационализм үрнәге булды. Ул төрле милләт эшчеләрен — русларны, грузиннарны, әрмәннәрне, азербайҗанлыларны берләштерде.

Милли социал-демократик оешмаларда большевиклар сизелерлек уңышларга ирештеләр. Поляк марксистлары Поронино киңәшмәсендә катнаштылар, большевикларга булышлык күрсәттеләр. Латыш социал-демократлары съезды ликвидаторларны гаепләде. Эстон һәм литвалы марксистлар правдачылар юнәлешендәге легаль газеталар чыгардылар.

Эшчеләр хәрәкәтенең күтәрелеше белән бергә, эшчеләр сыйныфы партиясе, большевиклар партиясе дә үсә һәм ныгый барды. Авыр реакция елларыннан соң, яшерен эшләүнең кыен шартларында, большевиклар Үзәк Комитет, ҮКның Рус бюросы һәм Чит илдәге бюросы йөзендә нык җитәкчелеге булган, көндәлек зур газетасы һәм мөстәкыйль парламент фракциясе, берничә өлкә комитеты һәм күп кенә шәһәр комитетлары, күп фабрикаларда һәм заводларда ячейкалары, эшчеләр сыйныфының легаль оешмаларында партия группалары булган *массовый партияне яңадан барлыкка китерделәр.* Үзәк Комитет Владивостоктан Варшавага кадәр, Вологдадан Ташкентка кадәр 100 ләп оешма һәм группалар белән элемтә тотты. ҮК һәм партиянең җирле оешмалары ил тормышындагы барлык төп вакыйгаларга багышлап листовкалар чыгардылар. Шуның белән бергә партия, өзлексез эзәрлекләү шартларында, «Правда» белән беррәттән легаль журналлар: «Просвещение», «Вопросы страхования», «Работница» журналларын чыгара һәм күп кенә профсоюз матбугаты органнарын большевистик рухта алып бара алды.

Большевиклар партиясе пролетариат көрәшенең барлык күренешләренә һәм формаларына җитәкчелек итте. Партия эшчеләрнең «кисәкчә таләпләре» өчен көрәш оештырды, пролетариатның экономик ихтыяҗларын һәм политик интересларын аерылгысыз бер бөтен итеп бәйләде. Большевиклар эшчеләрне царизмның һәрбер зур башбаштаклык һәм җинаять актына каршы үзләренең фикерен әйтергә өйрәттеләр.

Пролетариатка революцион-сыйнфый тәрбия бирүдә Май бәйрәме (маевка), 1905 ел 9 Январь һәм Лена эшчеләрен аттыру еллыкларын үткәрү аерым урын тотты. Көрәшнең бу истә-

лекле маякларын билгеләп үткәндә, партия массалар арасында алдан ук эш җәелдерә, бу көннәрдә эшчеләрне стачкаларга һәм демонстрацияләргә чакыра иде. Нинди генә каты чаралар кулланмасын, патша полициясе эшчеләр массасының большевистик өндәүләр тирәсенә туплануына комачауларга көчсез иде. 1913 елның 9 январенда 200 меңгә якын эшче, ә 1914 елның 9 январенда чирек миллион эшче эш ташлады; 1913 елда маевкада — 420 мең, ә 1914 елда ярты миллионнан артык эшче катнашты.

Большевиклар һәркайда: массовый стачкаларда, урам демонстрацияләрендә, завод капка төпләрендәге митингларда революция турында сөйләделәр, аның шул чактагы хәлдән котылуда бердәнбер юл икәнен аңлаттылар һәм халыкның иң якты өметләрен чагылдыра торган лозунглар: демократик республика, сигез сәгатьлек эш көне, алпавыт җирләрен крестьяннар файдасына конфискацияләү лозунгларын алга сөрделәр. Эшчеләрнең революцион стачкалары һәм революцион таләпләре турындагы хәбәрләр крестьян өйләренә дә, солдат казармаларына да үтеп керде. Алпавыт кабаласыннан интеккән крестьяннар һәм үзләренең хокуксызлыгыннан ачулары кабарган солдатлар эшчеләрнең революцион көрәшеннән үрнәк алдылар. Эшчеләр сыйныфы революция байрагын күтәреп барды, халыкның юлбашчысы булды, массаларны агартты һәм революциягә оештырды.

Большевиклар партиясе империалистик сугыш куркынычына каршы армый-талмый һәм эзлекле рәвештә көрәшеп килде. 1912 елның октябренда Балкан сугышы башлангач, Үзәк Комитет В. И. Ленин тарафыннан язылган «Россиянең барлык гражданнарына» дигән өндәмә бастырып чыгарды һәм анда империалистларның, беренче чиратта рус царизмының, Балкандагы кабахәтлекләрен фаш итте. Бу өндәмә Европадагы төп телләрдә бастырып чыгарылды һәм күп илләрнең эшчеләренә мәгълүм булды. «Правда» бик күп мәкаләләрдә империалистларны ачу белән фаш итте, хәзерләнә торган сугыш турында массаларга хакыйкатьне ачып салды, аның халыкларга күрелмәгән бәлаләр, ә алпавытлар белән капиталистларга гаять зур табышлар китерәчәген аңлатты. В. И. Ленин: «Эшчеләр сыйныфының оешкан, аңлы хәрәкәте — тынычлыкның бердәнбер гарантиясе», дип кистереп әйтте (Әсәрләр, 19 т., 65 бит). Эшчеләр сыйныфының гомумхалык интересларын яклавы якынлашып килә торган сугышка каршы көрәштә аеруча ачык күренде.

Эшчеләр хәрәкәте дулкыны һаман күтәрелә барды. 1914 елның беренче яртысында миллион ярым чамасы эшче эш ташлады. Стачкалар өзлексез булып торды. 9 Январь еллыгы уңае белән үткәрелгән забастовкалар Петербургның байтак предприятиеләрендә эшче хатын-кызларның күпләп агулануына каршы башланган стачкалар белән алмашынды. Бакуда маев-

кадан соң эшчеләрнең гомуми забастовкасы башланды. Аларның батырларча көрәшен яклап Петербург, Мәскәү һәм башка шәһәрләрнең эшчеләре күтәрелде. 1914 елның 3 июлендә полиция Путилов заводы эшчеләре митингысына вәхшиләрчә ут ачты. Бу канлы үч алу бөтен илдә ярсулы нәфрәт китереп чыгарды. Петербург комитеты башкала пролетарийларын забастовкага чакырды. 4 июльдә 90 мең эшче, 7 сендә — 130 мең, 11 ендә 200 мең эшче забастовка ясады. Демонстрацияләр башланды. Эшчеләр патша властьларының башбаштаклыгына каршы һәм аларның сугышка хәзерләнүенә каршы протест белдерделәр. Мәскәү эшчеләре забастовка күтәрделәр. Петербургта, Лодзьда баррикадалар ясалды. Стачка хәрәкәте большевиклар партиясе җитәкчелегендә 1914 елның җәендә, 1905 елның җәендәгегә караганда, югарырак күтәрелде.

Россиядә революцион кризис башланды. Алпавытлар һәм буржуазия революция янгынын сүндерә алмаулары өчен берберсен шелтәләделәр. Карагруһлар газетасы «Бадаевны асарга» дигән ачыктан-ачык погромга котырткан мәкаләсендә эшчеләр хәрәкәте эшлеклеләрен үтерергә чакырды. Патша хөкүмәте «гадәттән тыш» чаралар күрде. Петербург хәрби лагерьны хәтерләтә иде. 8 июльдә «Правда»ны яптылар. Большевикларны күпләп кулга алу башланды.

Революцион күтәрелеш бөтендөнья сугышы башлану аркасында өзелде.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Яңа революцион күтәрелеш елларында (1910—1914) большевиклар партиясе ил тормышында бик зур политик көч булып эш итте.

Эшчеләр хәрәкәтенең барлык төп мәсьәләләре буенча большевикларның меньшевикларга каршы килешмәүчән көрәше Прага конференциясендә меньшевик-ликвидаторларны, эшчеләр эшенә хыянәт итүләре өчен, РСДРПдан куу белән тәмамланды. Партиянең оппортунистлар белән араны тәмам өзүе Россиядә самодержавиене һәм капитализмны бәреп төшерү өчен һәм халыкара эшчеләр хәрәкәтенең язмышы өчен гаять әһәмиятле булды. Конференция революцион күтәрелеш шартларында партиянең политик линиясен һәм тактикасын билгеләде.

Барлык төрләрдәге оппортунистларны — ликвидаторларны, троцкийчыларны, милләтче-тайпылышчыларны тар-мар итеп, легаль булмаган эшне легаль эш белән оста бәйләп, большевиклар эшчеләр сыйныфының күпчелеген яулап алдылар. Бу — эшчеләр хәрәкәтенең бердәмлегенә ирешкән партиянең тарихи җиңүе булды. Җиңүгә эшчеләр хәрәкәтен буржуаз йогынтылардан арындыру өчен кискен көрәш алып бару һәм пролетариатның барлык революцион көчләрен берләштерү буенча дөрес политика үткәрү нәтиҗәсендә ирешелде.

Большевистик «Правда» газетасы партиянең эшчеләр сыйныфы белән элемтәсен арттырды һәм ныгытты. Ул тәрбияләгән алдынгы эшче-правдачылар буыны Бөек Октябрь социалистик революциясендә һәм социализм төзүдә гаять зур роль уйнады. Революцион күтәрелеш елларында большевиклар партиясе массаларга революцион тәрбия бирү өчен легаль матбугаттан һәм парламент трибунасыннан бик оста файдаланды.

Күтәрелеш елларында партиянең теоретик һәм практик эшендә милли мәсьәлә күренекле урын тотты. Эшчеләр хәрәкәтендә милләтчелек пропагандасы көчәйгән шартларда большевиклар партиясе пролетар интернационализм үрнәге булды. Ул үз оешмаларын пролетар интернационализм принцибы буенча төзеде, милләтчелеккә каршы армый-талмый көрәште. Россиянең милли районнарындагы большевистик оешмалар милләтче партияләргә һәм агымнарга каршы көрәш алып бардылар, массаларны интернационализм рухында тәрбияләделәр. Партиянең милли мәсьәлә буенча ленинчыл программасы һәм милли политикасы изелгән милләтләргә аларның интересларын һәм хокукларын бары большевиклар гына чын'яклаучылар икәнлеген төшендерде.

Большевиклар партиясе эшчеләр хәрәкәтенең барлык көрәш һәм оешу формаларын үзләштерде һәм алардан оста файдаланды, бер формадан икенче формага тиз һәм оста күчә белде. Ул илдә революцион кризис өлгереп килгән шартларда пролетариатның сугышларына җитәкчелек итте. Большевиклар юлбашчылыгында эшчеләр сыйныфы бөтенхалык азатлыгы өчен революцион көрәшнең җитәкчесе булды.

Большевиклар партиясе үзенең бөтен революцион, чын интернациональ характердагы эшчәнлеге белән бөтендөнья империалистик сугышының гаять зур сынауларына әзер иде.

VI БҮЛЕК

# БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ БӨТЕНДӨНЬЯ ИМПЕРИАЛИСТИК СУГЫШЫ ЕЛЛАРЫНДА. РОССИЯДӘ ИКЕНЧЕ РЕВОЛЮЦИЯ

*(1914 ел — 1917 елның феврале)*

## 1. Беренче бөтендөнья сугышының килеп чыгуы һәм сәбәпләре. II Интернационалның җимерелүе

Бөтендөнья империалистик сугышы 1914 елның 19 июлендә (1 августында) башланды. Аны империализмның кискен каршылыклары китереп чыгарды.

Капитализмның иң югары һәм соңгы стадиясе булган империализм монополияләр — синдикатлар, трестлар, миллионер капиталистлар союзларының хакимлек итүе белән характерлана. Кечкенә бер төркем монополистлар кулында гаять зур капитал тупланды. Эчке базарны эксплуатацияләү белән канәгатьләнмичә, капитал, табыш артыннан куып, колонияләргә, экономик яктан артта калган илләргә омтылды. XX йөзнең башына бөтен җир шары берничә эре капиталистик дәүләт арасында бүленгән иде инде.

Ләкин капитализм вакытында тигез үсеш юк һәм була да алмый. Аерым предприятиеләр яки промышленность тармаклары һәм бөтен-бөтен илләр әле, артка калучыларны узып китеп, тизрәк алга баралар, әле үзләренең урыннарын җитезрәкләргә бирәләр. Гаять зур монополияләр хөкем сөргән империализм вакытында экономик тормышның да, политик тормышның да үсеш тигезсезлеге кискенләшә. Ул тагын да сикерешлерәк характер ала. Үсеш тигезсезлеге әледән-әле дәүләтләр арасындагы тигезлек сакланышын боза. Экономик һәм хәрби көчләр чагыштырмасы үзгәрә. Алга чыккан ил үзенә күбрәк базарлар, яңа колонияләр таләп итә, чөнки җитештерү средстволарын хосусый биләүгә нигезләнгән җәмгыятьтә һәртөрле бүлү көчкә, капиталга карап эшләнә. Бөтен дөнья инде бик зур дәүләтләр арасында бүленгәннән соң, дөньяны яңадан бүлү теге яки бу дәүләт исәбенә, ягъни сугыш юлы белән генә булырга мөмкин.

Капиталистларның куәтле монополистик союзлары төзелү һәм бу союзларның территориаль яктан инде бүленгән дөньяны

экономик яктан бүлү өчен көрәше, диде В. И. Ленин, котылгысыз рәвештә империалистик сугышлар китереп чыгара.

Дөньяны яңадан бүлү өчен сугышка барлык империалистлар күптән хәзерләнеп килделәр. Ләкин колонияләр мәсьәләсендә үзләрен кыерсытылган дип санаган Германия милитаристлары аеруча сугышчанлык күрсәттеләр. Үткән гасырның азагында Германия промышленность үсеше буенча Англияне узып китте һәм көндәшен аның иске базарларыннан кысрыклый башлады. Ул дөньяны үз файдасына өр-яңадан бүләргә омтылды. Англия һәм Германия империалистлары арасындагы каршылыклар сугышның төп сәбәбе булды. Сугышның башланып китүендә башка капиталистик илләр — Германия белән Франция, Россия белән Германия һ. б. — арасындагы каршылыклар да зур роль уйнады. 1879—1882 елларда ук Германия Австро-Венгрия һәм Италия белән союзга керде, бу союз Россия белән Франциягә каршы юнәлдерелгән иде. Моңа җавап итеп, бу ике ил үзләре союз төзеделәр. Германиянең дөньякүләм хакимлеккә ирешүеннән куркып, Англия империалистлары Германиягә каршы бергәләп көрәшү турында Франция белән килешү (французча — антант) төзеделәр. Англия һәм Франция союзы «Антанта» дигән исем алды. 1907 елда Англия белән Россия арасында килешү төзелеп, шуның нәтиҗәсендә Россия дә Антантага кушылды. Шулай итеп, Европада бер-беренә дошман ике империалистик лагерь тәмам укмашты.

Экономик яктан барыннан да күбрәк Франция һәм Англия капиталына бәйләнгән Россияне Антанта үз ягына сугышка тартты. Ләкин империалистик сугышта катнашу өчен патша Россиясенең үз сәбәпләре дә бар иде. Рус капиталистлары Германия товарларының Россия базарындагы конкуренциясенә бик кырын карадылар. Россиянең хаким сыйныфларына яңа базарлар булдырырга, аларны барлык конкурентлардан арындырырга кирәк иде. Рус империалистлары Истамбулны, Кара диңгездән Урта диңгезгә чыга торган бугазларны басып алырга һәм бөтен Әрмәнстанны биләргә, ягъни Әрмәнстанның Төркия власте астындагы өлешен дә басып алырга теләделәр. Ләкин Германия империалистлары үзләре дә Якын Көнчыгышка күз төбәп торалар иде. Германия Төркиягә, Иранга үтеп керде һәм Берлиннан Багдадка тимер юл салырга концессия алды. XX гасырда Россия белән Германия арасында Якын Көнчыгыш өчен каршылыклар бик көчәйде.

Империалистларның соңгы ун елда барлык илләрдә үскән куәтле революцион хәрәкәтне бастырырга теләве дә сугышка җитди сәбәп булды. 1905—1907 еллардагы рус революциясе Европада һәм Америкада эшчеләр сыйныфының көрәшен көчәйтте һәм Көнчыгыш халыкларының милли азатлык хәрәкәтен уятты. Революциянең үсүеннән куркып, зур илләрнең хөкүмәтләре, беренче чиратта патша хөкүмәте, сугыш халык массаларының игътибарын революцион көрәштән читкә тартыр, дип уйлады-

лар. Империалистлар төрле илләрнең эшчеләрен бер-берсенә каршы өстерү юлы белән халыкара пролетариатның бердәмлеген бозарга, аны шовинизм белән агуларга, алдынгы эшчеләрнең шактый өлешен кырырга һәм шуның белән халык массаларының революцион басымын бетерергә яки, һич югында, көчсезләндерергә өметләнделәр.

Сугыш бөтендөнья сугышы характерын алды. Акрынлап аңа бер ярым миллиардтан артык халкы булган 28 ил тартылды. Сугышка 74 миллионга якын кеше мобилизацияләнде.

Барлык илләрдә буржуаз партияләр халыкны сугышка булышлык күрсәтергә чакырдылар. Германиядә, рус царизмы немец халкының демократик казанышларын бетерергә тели, дип яздылар. Франциядә, Пруссия милитаризмы француз демократиясен аяк астына салып таптаячак, дип ышандырырга тырыштылар. Россиядә, немецлар илебезгә беренче булып һөҗүм иттеләр һәм аны коллыкка төшерергә телиләр, дип тукыдылар. Кыскасы, буржуаз партияләр халыкны, сугыш, янәсе, милләтне коткару өчен алып барыла, дип ышандырырга маташтылар һәм буржуаз ватанны сакларга чакырдылар. Халыкны, бу соңгы сугыш, дигән әкиятләр белән юмаладылар. Вак буржуаз партияләр үз чиратларында буржуазиягә булышлык күрсәттеләр һәм сугышны акларга тырыштылар.

Буржуаз партияләр артыннан II Интернационалның үзләрен пролетариат вәкилләре дип санаган партияләре барысы да диярлек, эшчеләрнең сыйнфый интересларына каршы килеп, сугышны яклап чыктылар. Озак еллар буе Интернационалның алдынгы партиясе булган Германия социалистлары парламентта хөкүмәткә сугыш кредитлары бирүне яклап тавыш бирделәр. Француз социалистлар партиясе вәкилләре, шулай ук Англия һәм Бельгия социалистлары сугыш кредитларын яклап тавыш бирү өстенә, сугышта хөкүмәткә булышлык күрсәтү өчен, реакцион буржуаз хөкүмәтләр составына керделәр.

Рус пролетариатының сугышка каршы настроениесе бик көчле булганга, Россиядә Дәүләт думасы депутатларының меньшевиклар фракциясе сугыш кредитларына каршы тавыш биргән иде. Ләкин меньшевикларның бу адымы аларның эшчеләр сыйныфындагы йогынтысын бөтенләй югалтудан куркып ясалган маневр булып чыкты. Соңыннан меньшевиклар буржуазиянең ватанны саклау лозунгысын якладылар. Эсерлар партиясе сугыш мәсьәләсендә аерылышты. Аның зур өлеше царизмны яклады. Бу партиянең сул канаты башта сугышка каршы чыкты һәм хәтта социалистларның сугышка каршы халыкара конференцияләрендә дә катнашты, ләкин оборончы эсерлар белән арасын өзүдән кискен рәвештә баш тартты.

II Интернационал җимерелде һәм таралды: Антанта илләре социалистлары, шул исәптән рус меньшевиклары һәм эсерлары, 1915 елда үзләренең Лондонда булган конференциясендә,

ә герман блогы социалистлары Венада булган конференциядә үзләренең буржуаз ватанын саклауны яхшы дип таптылар.

Бу — эшчеләр сыйныфы интересларын ачыктан-ачык сату, социализм эшенә турыдан-туры хыянәт итү иде; моңа кадәр социал-демократия лидерлары, берничә тапкыр сугышка каршы резолюцияләр кабул итеп, үз илләренең эшчеләре алдында, шулай ук халыкара эшчеләр хәрәкәте алдында империалистик сугышка каршы көрәшкә чыгарга йөкләмә алганнар иде. Алай гына да түгел, Штутгарт (1907 ел) һәм Базель (1912 ел) конгрессларында II Интернационал барлык социалистик партияләр исеменнән тантаналы рәвештә эшчеләрне сугышның килеп чыгуына каршы яки башланган сугышны туктату өчен генә көрәшергә түгел, бәлки сугыш китереп чыгарган кризистан буржуазияне бәреп төшерүне тизләтү өчен дә файдаланырга чакырган иде. Пролетариат эшенә хыянәт итеп һәм үзләренең буржуазиясенә булышлык күрсәтеп, II Интернационал партияләре кешелек дөньясын империалистларның шундый җимергеч һәм озакка сузылган канлы сугышка батырулары өчен политик яктан тулысынча гаепле булдылар.

Базель манифестын кабул иткән социалистик партияләрнең эштә аннан баш тартуларын, социализмга хыянәт итүләрен нәрсә белән аңлатырга соң?

Колонияләрне талау империалистларга табышларының бер өлешен халыкның башка катлаулары белән бүлешергә мөмкинлек бирде. Уннарча еллар буена байтак кына алга киткән капиталистик илләрдә эшчеләр аристократиясе, легаль профсоюзлар чиновниклары, социал-демократик парламентарийлар һәм аларга хезмәт күрсәтү аппараты калкып чыкты, нәтиҗәдә II Интернационалда вак буржуаз оппортунистлар агымы барлыкка килде. Оппортунистлар аша буржуазия эшчеләр сыйныфы арасында үз йогынтысын үткәрде. В. И. Ленин оппортунистларны эшчеләр хәрәкәтендә буржуазия агентлары дип атады. Оппортунистлар сыйнфларның хезмәттәшлеген таләп иттеләр, сыйнфый көрәшне кире кактылар. Алар революцион көрәш чараларыннан ваз кичтеләр һәм үзләренең буржуазиясенә, үзләренең хөкүмәтенә ярдәм иттеләр. Большевиклар II Интернационалның халыкара конгрессларында оппортунистларга кискен рәвештә каршы чыктылар һәм бу көрәштә сул элементларны тупладылар. Социал-демократия лидерларының оппортунизмга каршы көрәшне сүздә генә танулары, эштә аларның буржуазия ягына күчәчәкләре турында В. И. Ленин берничә тапкыр кисәтте.

Социалистик партияләрнең күпчелегендә оппортунистлар өстенлек алуга ирешкәч, оппортунистларның буржуазия белән яшерен блогы сугыш вакытында ачыктан-ачык союзга әйләнде. Социал-демократларның парламентларда сугыш кредитларын яклап тавыш бирүләре һәм күп кенә илләрдә социалистларның буржуаз хөкүмәтләргә керүе аларның империа-

листик буржуазия белән ачыктан-ачык сыйнфый хезмәттәшлек итүен, гражданлык татулыгы политикасы үткәрүләрен, талау сугышында үзләренең империалистик хөкүмәтләренә булышлык итүләрен күрсәтә иде. Россиядә мондый политиканы меньшевиклар (Плеханов, Потресов, Чхеидзе һәм башкалар) һәм эсерлар үткәреп килде. Оппортунизм шовинизмга үсте, интернациональ принципларга турыдан-туры хыянәт итүгә, буржуазиягә ачыктан-ачык булышлык күрсәтүгә әйләнде. Социал-шовинистлар, буржуазия теләген үтәп, эшчеләрне буржуаз ватанны сакларга өндәделәр, үз илләренең эшчеләрен башка илләрнең эшчеләренә каршы котырттылар, хезмәт ияләрен бер-берсен кырырга чакырдылар.

Буржуазияне ачыктан-ачык яклаган уң канаттан тыш, II Интернационалның барлык партияләрендә оппортунизмның икенче формасы — үзен сугышка кадәр үк күрсәткән центризм агымы да бар иде. Ачыктан-ачык оппортунистларның партиядә калдырылуын яклаулары белән алар оппортунистлар аша үзләренең буржуазия белән союзын сакладылар. Каутский, Троцкий, Мартов центризм хәрәкәте вәкилләре иде. Ленин, центризм оппортунизмның иң зарарлы һәм куркыныч төре. чөнки центристлар — астыртын оппортунистлар, дип санады. Алар, ачыктан-ачык оппортунистларга караганда, «эшчеләр хәрәкәте өчен йөз тапкыр зарарлырак һәм куркынычрак», — диде В. И. Ленин, — чөнки центристлар үзләренең эшчеләргә хыянәт итүләрен, үзләренең буржуазия белән союзын сул фразалар белән каплап килделәр. Троцкийчылар: «җиңү дә, җиңелү дә булмасын» дигән лозунг куйды, бу исә — бөтенесе искечә кала, димәк, царизм да саклана, дигән сүз иде. Бу — ачыктан-ачык шовинистик лозунг иде, чөнки эштә ул патша хөкүмәтен саклау, царизмны яклау иде.

> ««Җиңү дә, җиңелү дә булмасын» лозунгысы ягында торучы кеше — аңлапмы яки аңламыйчамы, шовинист, — дип язды В. И. Ленин, — иң яхшы дигәндә, килешүчән вак буржуа, ләкин һәрхәлдә пролетариат политикасының *дошманы,* хәзерге хөкүмәтләр, хәзерге хаким сыйныфлар тарафдары» (Әсәрләр, 21 т., 278 бит).

Бөтен II Интернационалда *тик бер генә партия* сугыш һәм тынычлык мәсьәләләре буенча эзлекле революцион-марксистик платформа эшләде һәм аны тормышка ашыру өчен героик көрәш алып барды — ул *большевиклар партиясе.* Д. Благоев, Г. Димитров, В. Коларов җитәкчелегендә Болгария социал-демократик эшчеләр партиясе («тесняклар»), сугышка каршы чыгып, армиядә һәм тылда актив пропаганда җәелдерде һәм массаларда сугышка карата нәфрәт уятты, шулай ук Сербия социал-демократлар партиясе сугышка каршы чыкты. Сугышның башында Италия социалистлар партиясе интернационализм позициясендә торды. Ләкин ул шушы позициядә кала алмады һәм, башка социал-демократик партияләр кебек, оборо-

начылыкка күчте. Германиядә Қ. Либкнехт, Р. Люксембург, Қ. Цеткин, Ф. Меринг империалистик сугышка каршы чыктылар. Ләкин алар да В. И. Ленин, большевиклар куйган лозунгны, үз хөкүмәтеңнең җиңелүе һәм империалистик сугышны гражданнар сугышына әйләндерү лозунгысын дөрес аңламадылар һәм аны якламадылар.

Сугыш ягында һәм шуның белән империализм ягында булу, яки сугышка каршы һәм шуның белән революция ягында булу — ул чорда партияләр арасындагы аерма шунда иде. II Интернационал партияләренең зур күпчелеге нигездә сугыш ягында, үз буржуазиясенә, үз хөкүмәтенә булышлык күрсәтү ягында, башка халыкларны җиңү ягында булды.

В. И. Ленин, большевиклар «агымга каршы» бардылар. Ленин җитәкчелегендә большевиклар партиясе сугышка каршы, империалистик сугышны гражданнар сугышына, үз хөкүмәтеңә каршы сугышка, үз буржуазияңә һәм алпавытларыңа каршы сугышка әйләндерү өчен көрәшкә чакырды. Империализмның сугышка дан җырлаучы ялчыларының гомуми хорында социализм өчен, халык интереслары өчен көрәшчеләрнең көр тавышы яңгырады. Озак вакытка бөтен халыкара эшчеләр хәрәкәтен баскан кебек күренгән оппортунизм диңгезендә Ленин, большевиклар партиясе марксизм байрагын, интернационализм байрагын югары күтәрделәр һәм халыкара пролетар солидарлык эшенә турылык үрнәге күрсәттеләр.

### 2. Империалистик сугыш вакытында партиянең массалар арасындагы революцион эше

Сугыш башланганда В. И. Ленин Австро-Венгриядә, Поронинода яши иде, шунда аны жандармнар кулга алдылар. Төрмәдән чыккач, ул Швейцариягә Берн шәһәренә китәргә мөмкинлек алды. 1914 елның август азагында В. И. Ленин большевикларның җирле группасын үзенең сугыш турындагы тезислары белән таныштырды. В. И. Ленинның тезислары Дәүләт думасы члены Ф. Н. Самойлов аша Россиягә җибәрелде. Тезислар Россиядә партиянең күп кенә зур оешмаларында — Петроград, Мәскәү, Харьков, Киев оешмаларында һәм башкаларда — тикшерелде. Барлык оешмалар, беркадәр төзәтмәләр кертеп, тезисларга кушылдылар. 1914 елның октябренда партиянең үзәк органы «Социал-демократ»та большевиклар партиясе ҮКының «Сугыш һәм Россия социал-демократиясе» исемле манифесты игълан ителде.

Сугышның характерына төрле партияләр төрлечә билгеләмә бирделәр. Партияләрнең күбесе сугышның характерын аны кемнең беренче булып башлавына карап билгеләделәр һәм, шушы күзлектән карап, сугышларны һөҗүм һәм оборона сугышларына бүлделәр. Икенчеләр сугышның характерын аның кем территориясендә баруына карап билгеләргә теләделәр. Буржуаз

пацифистлар һәртөрле сугышка каршы көрәшкә чакырдылар, чөнки, алар фикеренчә, теләсә нинди сугыш көчләү, талау һәм чит территорияләрне басып алуга гына китерә. Алар капитализмны бәреп төшерми генә мәңгелек тынычлык урнаштыру турында хыялландылар.

Большевиклар партиясе, һәр аерым сугышның конкрет тарихи сәбәпләрен һәм характерын өйрәнергә кирәк, дип исәпләде. Большевиклар сугышларны һөҗүм һәм оборона сугышларына бүлүне, дөрес түгел дип табып, кире кактылар. Һәр сугышта оборона да, һөҗүм дә була. Агрессорлар кайчакта оборонага күчәргә мәҗбүр булган кебек, азатлык сугышында да һөҗүм киң кулланылырга мөмкин. Сугышның характерын билгеләгәндә шулай ук сугышны кемнең беренче булып башлавы, кемнең кемгә һөҗүм итүе дә роль уйнамый. Беренче бөтендөнья сугышын барлык империалистлар хәзерләделәр, ә Германия үзе өчен иң уңайлы моментта аны башлап җибәрде.

Бөтен эш сугышны *кайсы сыйныфның* алып баруында, бу сугышның *нинди политиканы* дәвам итүендә, хаким сыйныфның бу сугышта *нинди политик максатны* күздә тотуында. Шул күзлектән карап, революцион марксистлар сугышларны гадел һәм гаделсез сугышларга аералар. Изелгән сыйныфның изүче сыйныфка каршы сугышларын, колларның колбиләүчеләргә каршы, крепостной крестьяннарның алпавытларга каршы сугышларын, яллы эшчеләрнең буржуазиягә каршы сугышларын, милли азатлык сугышларын, халыкларның милли коллык куркынычына каршы сугышларын, җиңүгә ирешкән пролетариатның, социализмны яклап, империалистик дәүләтләргә каршы сугышларын марксистлар гадел сугышлар дип таныйлар.

Бөтендөнья империалистик сугышы, барлык сугышлар кебек үк, идарә итүче сыйныфларның сугышка чаклы ук үткәреп килгән политикасын дәвам итү иде. Империалистларның ил эчендәге политикасы үзләренең хәлен ныгытуга, хезмәт ияләрен эксплуатацияләүне көчәйтүгә кайтып кала иде. Халыкара аренада бу политика бөтен дөньяга хуҗа булу өчен, дөньяны иң көчле дәүләтләр файдасына яңадан бүлү өчен көрәш, яңа базарлар, яңа колонияләр артыннан куу, бәйле илләрне талауны көчәйтү политикасының дәвамы иде. Шунлыктан бөтендөнья сугышы һәр ике яктан империалистик сугыш булды.

Большевиклар партиясенең сугышка мөнәсәбәте бу сугышның империалистик характерыннан килеп чыкты. Партиянең политикасын һәм тактикасын В. И. Ленин ҮКның «Сугыш һәм Россия социал-демократиясе» дигән манифестында төгәл формулировкалады һәм тирәнтен нигезләде. Эшчеләр сыйныфы интересларына һәм социализм идеяләренә турылыклы булган большевиклар партиясе массаларны бу сугышка каршы көрәшкә чакыру белән генә калмады, бәлки сугыш тудырган кризистан царизмны бәреп төшерү өчен файдаланырга да чакырды. Большевиклар партиясенең төп лозунгысы итеп, *империалистик*

*сугышны гражданнар сугышына,* хаким сыйныфларга каршы революциягә *әйләндерү* лозунгысы куелды. Бу максатка ирешү өчен партия күп кенә конкрет чаралар тәкъдим итте. Менә ул чаралар: 1) сугыш кредитларына тавыш бирүдән һичсүзсез баш тарту һәм социалистик партияләр вәкилләренең буржуаз хөкүмәтләрдән әлбәттә чыгуы; 2) буржуазия белән килешүдән, «гражданлык татулыгыннан» бөтенләй ваз кичү; 3) яшерен оешмалар булмаган һәм легаль оешмаларда эшләү кыенлашкан илләрдә легаль булмаган оешмалар төзү; 4) фронтта солдатларның туганлашуына булышлык итү; 5) пролетариатның һәртөрле революцион массовый чыгышларына булышлык итү.

Беренчесе белән тыгыз бәйләнгән икенче лозунг: патша хөкүмәтенең *империалистик* сугышта җиңелүе лозунгысы иде. Җиңелү лозунгысы һич тә партиянең халыкны диверсия эшләре алып баруга, складлар шартлатуга һәм башка шундый актларга чакыруы түгел иде. Ул — пролетариат партиясе һичбер хәлдә дә реакцион хөкүмәтне ныгыта торган чараларга булышлык күрсәтергә тиеш түгел дигән сүз иде. Империалистик сугышта үз хөкүмәтеңнең җиңелүе политикасы революцион көрәшне дәвам итү дигән сүз иде. Сугышта җиңелүләр царизмны көчсезләндерә һәм шуның белән революцион көрәшкә булышлык итә, царизмны бәреп төшерүне һәм революциянең җиңүен җиңеләйтә иде. Большевистик тактиканың дошманнары, гүяки, царизмның җиңелүе политикасы Германиянең җиңүе була, дигән нәтиҗә чыгарырга маташтылар. Ләкин алар В. И. Ленинның сугышта үз хөкүмәтеңнең җиңелүе лозунгысын Россия социалистлары өчен генә түгел, бәлки сугышта катнашучы барлык илләр социалистлары өчен мәҗбүри дип санавы һәм монда большевистик тактиканың интернационализмы чагылу турында дәшми калдырдылар.

Һичбер партия сугышта җиңелү лозунгысын күтәрмәде генә түгел, аны кабул да итмәде. Чынлыкта бу лозунг партияләрнең дә, шулай ук революция эшлеклеләренең дә чын революционлыгын һәм интернационалистлыгын сынау чарасы булды. Тик җиңелү лозунгысын кабул итү генә империалистик сугышны гражданнар сугышына әверелдерү өчен көрәшнең реаль нигезгә куелганлыгын раслый иде.

Ниһаять, сугыш чорында партия куйган өченче лозунг — җимерелгән II Интернационал белән араны бөтенләй өзү лозунгысы иде, чөнки оппортунистлар белән бердәмлек саклау эштә буржуазия белән союзны саклау була иде. В. И. Ленин яңа, III Интернационал төзү бурычын куйды.

РСДРП(б) ҮК манифестын, аеруча аның империалистик сугышны гражданнар сугышына әйләндерү лозунгысын барлык шовинистлар дошманлык белән каршыладылар, «центр» социал-демократлары, скептикларча ышанмаучылык күрсәтеп, бу турыда бөтенләй дәшмәделәр. В. И. Ленин аларның манифестка карата реакциясе турында болай дип язды: «Немец социал-

шовинисты, социал-империалист Давид аны «акылдан язу» дип атады, ә рус (һәм англо-француз) социал-шовинизмы вәкиле... Плеханов аны «грезофарс» дип атады. Ә центр вәкилләре дәшми кала бирделәр яки бу «һавасыз бушлыкта үткәрелгән туры сызык»тан оятсыз рәвештә көлделәр» (Әсәрләр, 23 т., 402 бит).

Империалистик сугышта ватанны саклау турындагы буржуаз лозунгка каршы чыккан большевикларны буржуаз һәм вак буржуаз партияләр ватан интересларына игътибарсызлыкта, хыянәт итүдә, патриотизм булмауда гаепләделәр. Үзләренең халыкка каршы политикасы белән бөек илне империалистик дәүләтләр — Англия һәм Франция кулындагы уенчыкка әйләндергән кешеләр, большевикларда милли горурлык хисе юк, дип яла яктылар. В. И. Ленин бу яланы нәфрәт белән кире какты. «Великороссларның милли горурлыгы турында» дигән мәкаләсендә Ленин болай дип язды:

«Безгә, великорусларның аңлы пролетарийларына, милли горурлык хисе чит нәрсәме соң? Әлбәттә, юк! Без үз телебезне һәм үз ватаныбызны яратабыз, без *аның* хезмәт иясе массаларын (ягъни *аның* халкының $^{9}/_{10}$ өлешен) демократларның һәм социалистларның аңлы тормышы дәрәҗәсенә күтәрү юлында аеруча күп эшлибез. Гүзәл ватаныбызны патша палачларының, дворяннарның һәм капиталистларның нинди көчләүләргә, изүләргә һәм мыскыллауларга дучар итүләрен күрү һәм тою безгә иң авыр нәрсә. Без шуның белән горурланабыз ки, бу көчләүләр безнең мохиттан, великоруслар мохитыннан, отпор ала килделәр, *бу* мохит Радищевны, декабристларны, 70 нче елларның разночин-революционерларын бирде, великорус эшчеләр сыйныфы 1905 елда массаларның куәтле революцион партиясен тудырды, шул ук вакытта великорус мужигы демократ була башлады, попны һәм алпавытны бәреп төшерә башлады» (Әсәрләр, 21 т., 94 бит).

Большевиклар гомумән ватанга каршы түгел, бәлки алпавыт-буржуазия ватанына каршы, алпавытлар һәм капиталистлар хезмәт ияләрен изеп һәм эксплуатацияләп килгән патша Россиясен ватан итеп күрсәтү омтылышына каршы чыктылар. Партия массаларга ватанны буржуача аңлатуның бөтен ялганлыгын төшендерде.

Нәкъ менә большевиклар империалистик сугышта үз хөкүмәтеңнең җиңелүе политикасын яклап, халыкка каршы хөкүмәтне бәреп төшерүне яклап чыкканлыктан, алар илдә чын патриотик көч булдылар. В. И. Ленин марксистларның пролетар интернационализм белән патриотизм арасындагы мөнәсәбәтне ничек аңлауларын күрсәтте. Алпавыт һәм буржуазия интереслары хакына талау сугышы ягында, хаким сыйныфларның привилегияләрен саклау ягында торучы кеше патриот түгел, бәлки халык интереслары өчен көрәшүче, «азат һәм бәйсез,

мөстәкыйль, демократик, республикалы, горур Великороссия булуын, үз күршеләренә карата мөнәсәбәтләрен бөек милләтне кимсетә торган крепостниклык привилегияләре принцибына түгел, бәлки кешелекле тигезлек принцибына коручы Великороссия булуын» теләүче кеше — патриот (Ә с ә р л ә р, 21 т., 95 бит). Царизмны бәреп төшерүгә халыкны күтәреп, социализм өчен көрәшеп, рус пролетариаты — «коммунистик революциянең төп хәрәкәтләндерүчесе» — ирекле, бәйсез, демократик ватан өчен көрәште.

> «Великоруcларның (холопларча аңланмый торган) милли горурлык интересы,—дип язды Ленин,— великорус (һәм барлык башка) пролетарийларның *социалистик* интересына туры килә» (ш у н д а у к, 97 бит).

1915 елның февралендә Берндa большевикларның чит илдәге секцияләренең конференциясе булды, ул партиянең тактикасын тикшерде һәм сугыш мәсьәләсенә карата лозунгларны раслады.

Ленин күрсәтмәләре нигезендә большевиклар массалар арасында революцион эш җәелдерделәр.

Патша властьлары большевиклар партиясен ерткычларча эзәрлекләде. Полиция большевикларны кулга алды. Партиянең бер генә комитеты да тар-мар ителми калмады. Петербург комитеты сугыш вакытында 30 тапкырдан артык кулга алулар кичерде. Мәскәү оешмасы полиция ударлары астыннан чыкмады; Мәскәү комитетын тергезү омтылышы берничә тапкыр уңышсызлыкка очрады. Самара комитеты сугышның бер елы эчендә алты тапкыр тар-мар ителде.

Большевикларның барлык матбугат органнары, шул исәптән «Вопросы страхования» исемле легаль журнал, ябылды. Әлегә кадәр сакланып калган профессиональ союзларның күбесе таратылды. Хәтта Самарадагы «Акыллы күңел ачу» җәмгыяте, Мәскәүдәге «Мәгариф» клубы, Петроградтагы «Үзлегеннән белем алу җәмгыяте» кебек культура-агарту җәмгыятьләре дә, революцион пропаганда учакларына һәм партия работникларының очрашу урыннарына әйләнүләреннән куркып, ябылдылар.

Бер генә революцион партиягә дә мондый авыр шартларда эшләргә туры килгәне юк иде. Предприятие хуҗасының күңеленә ошамаган эшчеләрнең исемлеге полиция идарәсенә бирелү белән аларны кичекмәстән кулга алалар иде.

Ләкин полиция терроры да, провокацияләр дә, капиталистларның репрессияләре дә партиянең ихтыярын какшата, аның эшен туктата алмады. Сугышның беренче атнасында ук большевикларның Петроград, Екатеринослав, Харьков, Киев, Мәскәү, Уфа, Тула, Самара оешмалары сугышка каршы листовкалар чыгардылар.

Дәүләт думасының большевик депутатлары, күп кенә промышленность үзәкләрендә булып, партия комитетларын тергез-

деләр һәм оештырдылар, сугышка каршы резолюцияләр кабул иткән күп санлы эшчеләр җыелышлары үткәрделәр. 1914 елның 2—4 ноябрендә Петроград янындагы Озерки авылында большевик депутатлар большевикларның Петроград, Иваново-Вознесенск, Харьков һәм Рига оешмалары вәкилләре катнашы белән конференция җыйдылар. Конференция В. И. Ленинның сугыш турындагы тезисларын тикшерде һәм аларны тулысынча яклады.

Провокаторлар конференциянең урынын ачтылар. 4 ноябрьдә полиция конференциядә катнашучыларның барысын да кулга алды. Дәүләт думасы членнарын, тентегәннән соң, азат иттеләр, ләкин 6 ноябрьга каршы төндә аларны да кулга алдылар. Патша властьлары аларны судка тартты. Суд 1915 елның 10—13 февралендә булды. Большевик депутатлар суд трибунасын партиянең сугышка каршы лозунгларын ачыктан-ачык белдерү өчен файдаландылар. Патша суды большевик депутатларны Туруханск краена (Көнчыгыш Себергә) гомерлеккә сөргенгә җибәрергә хөкем итте.

Батыр депутатлар белән бергә киңәшмәдә катнашкан Каменев та судка бирелде. Каменев партия лозунгысыннан — сугышта үз хөкүмәтеңнең җиңелүе лозунгысыннан ваз кичте. В. И. Ленин белән, партия белән килешмәвен исбат итү өчен, Каменев үзенең партия политикасы белән килешмәвен раслар-лык оборончы-меньшевикны күрсәтте.

Партия Каменевның судта үз-үзен тотуын хыянәт итү дип гаепләде.

Большевик депутатларга суд процессының гаять зур политик әһәмияте булды. Ул чын интернационалистик партиянең империалистик сугыш шартларында үзен ничек тотарга тиешлеген бөтендөнья пролетариатына күрсәтте. II Интернационал оппортунистлары, буржуаз хөкүмәтләр составына кереп, үзләрен хур иттеләр, ә большевик депутатлар, каторгага китүне артыграк күреп, социализм байрагына турылыклы булып калдылар.

Большевик депутатларның кулга алынуы партиянең революцион көрәшкә легаль җитәкчелек итү мөмкинлеген йомшатты. Бу — партиянең эшен кыенлаштырды, ләкин аны туктата алмады. Петербург комитеты сугыш вакытында 90 нан артык листовка чыгарды, аена уртача 3 әр листовка туры килә иде, барысы 300 мең экземплярдан артык чыгарылды. Петербург комитетының листовкалары бөтен Россиягә таралды. Партиянең (һич тә тулы булмаган мәгълүматлар буенча) 40 тан артык оешмасы сугыш вакытында листовкалар чыгарды. Алар арасында, партиянең югарыда исемнәре әйтелгән оешмаларыннан тыш, Екатеринбург, Златоуст, Иваново-Вознесенск, Красноярск оешмалары, Донбасс, Кронштадт, Нижний Новгород, Ростов-Дон, Рига, Баку, Тифлис комитетлары һәм башкалар

бар иде. Бөтенесе 500 дән артык исемдә төрле листовкалар чыгарылды.

Большевиклар партиясе революцион пропаганда өчен барлык мөмкинлекләрдән файдаланырга тырышты. Большевиклар полиция ябарга өлгермәгән легаль профсоюзларда, эшчеләр кооперативларында, больничный кассаларда, культура-агарту җәмгыятьләрендә эшләделәр. Бу оешмаларның барысында да массаларны социал-шовинистлар йогынтысыннан арындыру өчен көрәш барды. Оборончы-меньшевикларга полиция ярдәм итте. Берәр җыелышта катнашучылар кулга алынса, еш кына оборончылар чыгарыла, ә большевиклар каторгага җибәрелә иде. Өзлексез эзәрлекләү шартларында большевиклар профсоюзларда һәм эшчеләрнең башка оешмаларында үзләренең йогынтысын арттыруга ирештеләр.

Стачка көрәшенең барышы большевиклар эшчеләрнең танылган җитәкчеләре булуын аеруча ачык раслады.

Сугыш хезмәт ияләренә ачлык, ялангачлык, иксез-чиксез корбаннар китерде. Ул халык хуҗалыгын чыгырыннан чыгарды. Халыкның ихтыяҗлары канәгатьләндерелмәде. Транспорт азык-төлек ташу эшен башкара алмады. Икмәк җитми иде. Барлык товарларның бәяләре бик нык күтәрелде, ә эш хакы элекке дәрәҗәсендә калды яки, күтәрелсә дә, бик аз күтәрелде. Буржуазия чиктән тыш күп табыш алды, ә сугышның бөтен авырлыгы киң катлау халык массалары җилкәсенә төште.

Фронтта патша армиясе беренче уңышлардан соң җиңелә башлады. Немецлар Польшаны, Балтик буеның, Белоруссиянең бер өлешен алдылар. Миллионнарча кешеләр элек яшәгән урыннарыннан Россиянең эчкәреге районнарына качтылар. Качакларның хәле башка халыкныкыннан да начаррак булды.

Халык массаларының сугыштан һәм патша самодержавиесе политикасыннан ризасызлыгы һаман көчәя барды. Беренче булып эшчеләр кузгалдылар һәм алар үзләренең көрәше белән бөтен хезмәт ияләренә үрнәк күрсәттеләр. Стачкалар саны өзлексез үсте. Әгәр 1914 елда (сугыш башлангач) 70 кә якын стачка булып, аларда 35 мең чамасы эшче катнашкан булса, 1915 елда, хәтта киметелгән рәсми мәгълүматлар буенча да, 1000 нән артык стачка булган, аларда 500 меңнән артык эшче катнашкан. Патша властьлары стачкаларны бик каты бастырдылар. 1915 елның июнендә полиция Костромада эш ташлаган эшчеләр демонстрациясенә атты. 50 дән артык кеше үтерелде һәм яраланды. Август башында полиция Иваново-Вознесенскида стачкачы эшчеләр митингысына ут ачты. 100 дән артык эшче үтерелде һәм яраланды. Петербург комитеты Иваново-Вознесенск һәм Кострома эшчеләрен атуга каршы протест забастовкасы оештырды.

Стачка хәрәкәтенең үсүеннән һәм царизмның аны бастырырга сәләтсезлегеннән куркуга төшкән капиталистлар, эшчеләрне тынычландыру һәм аларны үз йогынтыларына буйсындыру

өчен, оста маневр ясадылар: 1915 елда властьлар рөхсәте белән хәрби-промышленность комитетлары оештырылды. Алар буржуазиянең патша хөкүмәтенә булышлыгын һәм промышленностьның сугышка эшләвен көчәйтү максаты белән, эшчеләрне эксплуатацияләүне көчәйтү өчен, шулай ук гаять зур табышлар китерә торган хәрби заказларны бүлүгә капиталистлар йогынты ясый алсын өчен төзелделәр. Буржуазия бу комитетларда «эшчеләр группалары» оештырырга, аларга эшчеләр вәкилләрен тартырга карар бирде һәм шуның белән Россиядә буржуазия белән пролетариат арасында «сыйнфый татулык» урнашкан итеп күрсәтергә уйлады. Меньшевиклар бу эштә буржуазиягә булышлык иттеләр: алар «эшчеләр группаларында» эшчеләрнең катнашуын яклап чыктылар. Асылда аларның позициясе Көнбатыш Европаның буржуаз хөкүмәтләргә кергән социалистлары позициясеннән бер нәрсә белән дә аерылмады, чөнки хәрби-промышленность комитетлары яртылаш хөкүмәт учреждениеләре иде.

Большевиклар эшчеләрнең хәрби-промышленность комитетларында катнашуына кискен рәвештә каршы чыктылар. Заводларда аңлату эшләре үткәрелде. Патша администрациясе, буржуазия, эсерлар һәм меньшевиклар бердәм фронт белән большевикларга каршы чыктылар. Шулай да большевиклар буржуазиянең пролетариат белән «сыйнфый татулык» урнаштырырга маташуын өзә алдылар. Эшчеләр сыйныфының бик зур күпчелеге хәрби-промышленность комитетларында катнашуга каршы чыкты. 239 өлкә һәм җирле хәрби-промышленность комитетларыннан 70 комитетта гына эшчеләр вәкилләрен сайлау үткәрелде, ә вәкилләр 36 сында гына, ягъни барлык комитетларның 15 процентында гына сайланды. Россия пролетариаты сугыш сөременә каршы нык торды.

Большевиклар солдатлар арасында гаять зур эш алып бардылар. Армиягә алынган промышленность эшчеләре арасында революцион көрәштә актив катнашучы ун меңнәрчә кеше бар иде. Бу катлау армиядә партиянең төп таянычы булды.

Партиянең хәрби эше гаять зур әһәмият казанды, чөнки армиядә миллионнарча крестьян массалары, башлыча ярлы крестьяннар тупланган иде. Большевиклар моны эшчеләрнең һәм крестьяннарның көчен революция өчен көрәш интересларында берләштерүгә файдаландылар. Большевиклар партиясе үзенең листовкаларында солых мәсьәләсен генә түгел, җир мәсьәләсен дә куйды.

Партиянең Петроград, Мәскәү, Харьков, Киев, Екатеринослав, Рига һәм күп кенә башка промышленность үзәкләрендәге комитетлары армия өчен листовкалар чыгардылар. Большевиклар солдатларга тылдагы стачка хәрәкәте турында, киң катлау массаларда революцион ризасызлыкның үсүе турында, царизмга каршы бергәләп көрәшергә кирәклек турында сөйләделәр, фронтта туганлашырга чакырдылар. Туганлашуның аерым

очраклары 1914 ел азагында ук күренгән иде, ә 1915 елның язында хәрби властьлар Россия-Австрия фронтындагы туганлашу турында берничә тапкыр хәбәр иттеләр. Аннан соңгы елда туганлашу гел булып торды. Күп кенә гаскәри частьларда партия оешмалары төзелде. Армиядә һәм флотта Н. В. Крыленко, А. Ф. Мясников (Мясникян), М. В. Фрунзе, С. Г. Рошаль һәм башка күренекле большевиклар эш алып бардылар.

Башлыча квалификацияле эшчеләрдән тупланган флотта партия-политик эш киң җәелдерелде. Балтик флотының һәрбер зур корабләндә партия группасы төзелде. Аларны «Кронштадт хәрби оешмасының баш коллективы» берләштерде. Кронштадт коллективы большевикларның Петербург комитетының хәрби оешмасы белән элемтә урнаштырды.

1915 елның октябренда ук инде «Гангут» дигән линейный корабльдә матрослар восстаниесе була. Миноносецлар һәм су асты көймәләре белән чолганып алынган «Гангут» бирелә. 100 гә якын моряк кулга алына. Декабрьда восстание күтәргән морякларга суд була. 26 кеше каторга эшенә хөкем ителә.

Моряклар восстаниесе һәм аларга суд ясалу уңае белән Петербург комитеты армиягә һәм флотка өндәмә белән мөрәҗәгать итә, революцион армияне революцион пролетариат һәм бөтен халык белән бердәмлеккә чакыра. 1916 елның октябренда, большевик морякларның икенче группасына суд барганда, Петербург комитеты яңадан эшчеләрне протест стачкасына чакыра. Өч көн эчендә Петроградта 130 меңгә якын эшче эш ташлый. Эшчеләрнең массовый чыгышлары хөкүмәтне шулкадәр куркыта ки, хәрби суд морякларга үлем җәзасы кулланырга батырчылык итә алмый. Эшчеләр хәрәкәте белән хәрби чыгышлар арасындагы бу бәйләнеш пролетариат һәм крестьяннар союзының ныгуын бик ачык күрсәтте.

В. И. Ленин җитәкчелегендәге Үзәк Комитет бу чорда партиягә «Социал-демократ» газетасы аша җитәкчелек итте, анда В. И. Ленинның мәкаләләре, ҮКның, партия конференцияләренең резолюцияләре һәм директивалары, Петроградтагы, Мәскәүдәге, Уралдагы, Волга буендагы, Себердәге эш һәм хәл турында мәгълүматлар басылды. ҮКның партия оешмалары белән элемтәсе җанлы язышу ярдәмендә алып барылды. ҮКның директивалары һәм күрсәтмәләре урыннардан махсус җибәрелгән яки В. И. Ленин янына килгән кешеләр аша җиткерелде. Чит илдә берничә теоретик җыентык: «Коммунист» № 1—2, ике тапкыр ««Социал-демократ» җыентыгы» чыгарылды. Россиядә листовкалардан тыш вакыт-вакыт 10 нан артык легаль булмаган һәм легаль газета һәм журналлар чыгарылды.

Террорга карамастан, партиянең үсүе тукталмады. Кулга алынган кешеләр урынына царизм белән көрәшкә партиянең яңа членнары бастылар. Петроградта 1916 елда партиянең регуляр рәвештә членлык взнослары түләүче ике меңнән артык члены бар иде. Сугыш вакытында партиягә кергән кешеләр ара-

сында А. И. Микоян, А. А. Жданов, Н. Н. Демченко, Я. Б. Гамарник, В. К. Блюхер бар. Хәрби әсирләрдән венгр революционеры Бела Кун да партиягә керә. Большевиклар хәрби әсирләр арасында да революцион эш алып баралар.

Сугыш вакытында җитәкчелекне партиянең урыннардагы оешмаларына якынайту максаты белән Мәскәүдә, Иваново-Вознесенскида өлкә оешмалары, төньяк Тау промышленносте районы өлкә оешмасы, Донбасстагы большевикларның эшен берләштергән Донец комитеты төзелә. Полиция эзәрлекләвенә карамастан, большевиклар байтак өлкәләрдә партия конференцияләре оештыра алдылар: 1915 елда — Иваново-Вознесенск большевикларының өлкә конференциясе, Екатеринбургта Урал большевиклары конференциясе, Бакуда РСДРПның Кавказ бюросы конференциясе үткәрелә. 1916 елда Волга буенда, Донбасста, Екатеринославта большевикларның өлкә конференцияләре була.

Партия эше киң колач җәя. Петербург һәм Мәскәү оешмалары вәкилләре, өлкә конференцияләрендә булып, кичекмәстән Бөтенроссия конференциясе чакырырга кирәк дип таптылар.

Царизм терроры һәм провокацияләре шартларында большевикларның үзләрен аямыйча героик эш алып баруы эшчеләр сыйныфының большевиклар йөзендә революциянең җиңүе өчен көрәштә халык массаларына җитәкчелек итәргә әзер торучы һәм шуңа сәләтле партиясе барлыгын күрсәтте.

Большевизм идеяләрен халыкара пролетариатка җиткерү һәм шуның белән социал-демократик эшчеләргә оппортунистлар йогынтысыннан котылырга ярдәм итү өчен партия һәр мөмкинлектән файдаланды.

Большевиклар 1915 елның мартында хатын-кызларның Бернда булган Халыкара социалистик конференциясендә катнаштылар; анда 8 илдән 25 делегат килгән иде. Конференция большевикларның хатын-кызлар оешмалары инициативасы буенча җыелган иде. Партия вәкилләре И. Ф. Арманд һәм Н. К. Крупская конференциядә күренекле роль уйнадылар. Большевиклар Үзәк Комитеты делегациясе үзенең резолюция проекты белән чыгып, социал-шовинизмны гаепләде һәм империалистик сугышны гражданнар сугышына әйләндерү лозунгысын кабул итәргә тәкъдим итте. В. И. Ленин, большевиклар революцион яшьләрнең оешуына зур ярдәм күрсәттеләр. Большевиклар яшьләрнең шулай ук Бернда март азагында булган Халыкара социалистик конференциясендә чыгыш ясадылар. Конференциядә 10 илнең вәкиле катнашты. Ел саен Халыкара яшьләр көне (МЮД) үткәрергә карар бирелде.

Гәрчә бу ике конференция большевикларның тәкъдимнәрен тулысынча кабул итмәсә дә, аларның чыгышлары халыкара революцион хәрәкәт үсешенә көчле йогынты ясады.

1915 елның август азагында Швейцариядә, Берн янындагы

Циммервальд авылында Халыкара социалистик конференция булды.

Ел буе инде сугыш бара иде. Ул гаять зур корбаннар алды: миллионнарча кешеләр үтерелде һәм гарипләнде. Кешеләр сугышның сәбәпләре турында һаман күбрәк уйланып, аннан котылу юлын эзли башладылар. Кешелек алдына төп мәсьәлә булып бу сугышны һәм гомумән халыклар арасындагы сугышларны ничек бетерү мәсьәләсе килеп басты. Ләкин берәү дә, шул исәптән II Интернационал партияләренең гомуми шовинистик агымга бирелгән лидерлары да, аңа җавап бирергә хәтта омтылып та карамады. Бөтен кешелекнең язмышына кагыла торган бу мәсьәләгә беренче булып В. И. Ленин, Россия марксистлары, большевиклар партиясе җавап бирде. 1915 елның җәендә социалистларның Циммервальд конференциясе алдыннан «Социализм һәм сугыш» дигән атаклы брошюра чыкты. В. И. Ленин анда революцион марксистларның сугышларга мөнәсәбәтен нигезләде. Брошюра яшертен рәвештә Германиядә һәм Франциядә таратылды, Норвегиядә бастырылды. Чит илдә рус телендә бастырылып, брошюра Россиягә җибәрелде, анда Мәскәү эшчеләре аны кулдан күчереп язып тараттылар.

Циммервальд конференциясендә 11 илдән 38 делегат катнашты. Делегатларның күбесе Каутский карашларын уртаклашкан центристлар иде. Конференция манифест кабул итте, аның төп таләбе солых өчен көрәш иде. Ләкин манифестта империалистик сугышны гражданнар сугышына әйләндерү лозунгысы да, үз хөкүмәтеңнең җиңелүе һәм оппортунизм белән араны бөтенләй өзү лозунглары да юк иде.

Конференциядә аумакай яки икеләнүче элементлар күбрәк булса да, партия аның эшендә катнашты. Большевиклар социал-шовинизмга каршы көрәштә бу элементлар белән якынаерга мөмкин һәм кирәк дип санадылар. Ләкин В. И. Ленин бу элементлар өчен яраклы һәм кабул ителерлек нәрсәләр белән чикләнмәскә, бәлки аларның икеләнүләрен тәнкыйть итәргә, аларның ярым-йортылыгын күрсәтергә һәм империалистик сугышны гражданнар сугышына әйләндерү генә демократик солых бирә алганны аңлатырга тәкъдим итте.

В. И. Ленин инициативасы белән конференциядә 8 делегаттан торган сул циммервальдчылар группасы оешты. Бу группа нигездә Ленин лозунгларын яклый торган резолюция проекты кертте һәм аерым белдерүдә манифестның бөтенесен дә әйтеп бетермәвен, аның авторларының оппортунизм белән араны өзәргә теләмәвен күрсәтте. Шул ук вакытта группа манифестка тавыш бирде, чөнки манифест сугышка каршы көрәштә беренче адым иде.

Конференция беткәннән соң махсус җыелышта сул циммервальдчылар группасы оешу ягыннан формалашты һәм җитәкче орган — бюро сайланды. Группа үзенең, гомуми Циммервальд берләшмәсендә калып, конференциядә сул группа исеменнән

тәкъдим ителгән резолюция проекты һәм манифест проекты нигезендә халыкара масштабта мөстәкыйль эш алып барачагын белдерде. Сул группа немец телендә үзенең органы «Форботе»ны («Киләчәк хәбәрчесе») чыгарды. Бердәнбер эзлекле позициядә торган большевиклар бу группаның җитәкче көче булды.

Сул циммервальдчылар тирәсендә барлык илләрдә интернационалистик хәрәкәт оеша башлады. Бу эшчәнлекнең уңышлары циммервальдчыларның 1916 ел апрелендә Швейцариядә, Кинталь авылында булган икенче Халыкара социалистик конференциясендә күренде. Конференциядә инде 43 делегатның 12 се сул циммервальдчылар иде, ә күп кенә мәсьәләләр буенча бу группа тавышларның 45 процентка кадәресен җыйды.

*Большевиклар үзләренең интернациональ бурычын үтәделәр.* Аларның фидакарь эшчәнлеге соңыннан барлык капиталистик илләрдә коммунистлар партияләре төзелүгә булышлык итте.

### 3. В. И. Ленинның социалистик революция турындагы теорияне үстерүе

Империализм кешелек дөньясын социалистик революциягә китереп җиткерде. Ул революцияне көннең практик бурычы итте. Сугыш революция өчен кирәкле шартларның өлгерүен тизләтте. Пролетариатның сыйнфый көрәшендәге яңа шартлар марксистик партиядән революция мәсьәләләренә яңача якын килүне, марксизмның төп принципларын үзгәргән обстановкада иҗади куллана белүне таләп итте.

Марксизмга нигез салучылар капиталистик стройның килеп чыгу, үсү һәм һәлак булу законнарын ачканнар иде. Ләкин Маркс һәм Энгельс яшәгән чорда социалистик революция көннең турыдан-туры бурычы түгел иде. В. И. Ленин, марксистлардан беренче булып, яңа эпохага тирән анализ ясады. 1916 елда ул «Империализм — капитализмның югары стадиясе» исемле хезмәтен язды. Үзе җыйган бик күп конкрет-тарихи материалга анализ ясап, В. И. Ленин: XX гасыр башына капитализм үсеп, яңа стадиягә — империализмга әйләнде, җир йөзендәге халыкның гаять зур күпчелеген «бер уч «алдынгы» илләрнең дөньякүләм колониаль изү һәм финанс ягыннан буу системасына әйләнде», дигән нәтиҗәгә килде (Әсәрләр, 22 т., 197 бит).

Империализм капитализмның барлык каршылыкларын соңгы чиккә кадәр кискенләштерде. Иң элек капитализмның төп каршылыгы кискенләште. Җитештерү һаман күбрәк иҗтимагый була барды, ә үзләштерү хосусый булып калды, җитештерү средстволары кечкенә бер төркем монополистларның хосусый милкендә иде. Җитештерүче көчләрнең бик нык үсүе хезмәт ияләре интересларында түгел, бәлки монополистлар интересла-

рында барды. Гаять зур байлык туплаган бик көчле монополияләр фактта бөтен дәүләт властен үз кулларында тоттылар. Һәркайда политик реакция көчәйде. Монополияләрнең хуҗалык итүе хезмәт ияләренә кыйммәтчелекнең, эшсезлекнең бик нык үсүен, армия һәм дәүләт аппаратын асрау өчен көч җитмәслек налоглар китерде. Изүнең һәм эксплуатациянең моңа кадәр ишетелмәгән дәрәҗәдә көчәюе хезмәт белән капитал арасындагы, буржуазия белән пролетариат арасындагы каршылыкны гадәттән тыш кискенләштерде.

Шул ук вакытта аерым империалистик дәүләтләр яки илләр группалары арасында дөньяны яңадан бүлүдә туган каршылыклар бик кискенләште һәм бу хәл бөтендөнья сугышына китерде.

Һәм, ниһаять, бер төркем империалистик дәүләтләр белән күп санлы колонияләр һәм ярымколонияләр арасындагы каршылыклар чиктән тыш кискенләште. Колонияләрдә йөз миллионнарча хезмәт ияләре коллык газабын кичерә иде. Капиталистик мөнәсәбәтләр үсеше колонияләрдә халык массаларының җитәкчесе булырга сәләтле милли пролетариатны барлыкка китерде.

Империализм вакытында барлык каршылыкларның чиктән тыш кискенләшүе аның характерын, капитализмның соңгы стадиясе булуын билгели. Империализм,—дип язды В. И. Ленин,— «үлеп баручы капитализм» ул.

В. И. Ленин революцион эшчәнлеген башлаганда ук үзенең төп игътибарын революция теориясенең бик әһәмиятле проблемаларын, буржуаз-демократик революциядә пролетариат гегемониясе, пролетариатның бөтен крестьяннар белән союзы һәм аларның революцион-демократик диктатурасы турындагы, буржуаз-демократик революциянең үсеп социалистик революциягә әверелүе һәм пролетариатның ярлы крестьяннар белән союзы, пролетариат диктатурасы, революциядә партиянең җитәкче роле турындагы мәсьәләләрне эшләүгә туплады. Сугыш елларында исә В. И. Ленин империализмга анализ ясау нигезендә социалистик революция теориясен тагын да үстерде, аны яңа положениеләр белән баетты; бу положениеләр нигездә түбәндәгеләргә кайтып кала:

1. Империализм социалистик революциянең тормышка ашырылуы өчен объектив шартлар тудырды. «Империализм пролетариатның социаль революциясе алды ул» — В. И. Ленин капитализмның соңгы стадиясен менә шулай дип характерлады (Әсәрләр, 22 т., 200 бит). Ләкин революцияләр әзер килеш тумыйлар, аларны ясалма рәвештә китереп чыгарып яки башка илдән импортлап булмый. Революция җәмгыять эчендә җитлегә, ул объектив рәвештә җитлеккән кризислардан үсеп чыга. Революция халыкның барлык катлауларын чолгап алган гомуми политик кризистан башка мөмкин түгел. Бу империалистик сугыш менә шундый кризисны китереп чыгарды да инде.

Сугышны бу эпохадагы шартлар: капитализмның иң югары стадиягә үсеп җитүе, монополияләр һәм финанс капиталы хакимлеге урнашу, товар урынына капитал чыгаруның бик зур өстенлек алуы, халыкара монополияләрнең дөньяны экономик яктан бүлә башлавы һәм иң зур капиталистик державалар арасында дөньяның территориаль яктан бүленеп бетүе китереп чыгарды. Сугышны империализм тудырды; ә империализм өчен капитализмның барлык каршылыкларының кискенләшүе характерлы. Империалистик сугыш үз чиратында империализмның барлык каршылыкларын гадәттән тыш кискенләштерде һәм аларны өскә чыгарды, капитализм үсешен тизләтте. В. И. Ленин сугыш вакытында монополистик капитализмның дәүләт монополистик капитализмына әйләнә баруын, монополистларның дәүләт властен үзләренә көннән-көн ныграк буйсындыруларын исбат итте. Шуның белән бергә сугыш хезмәт ияләрен соңгы чиккә китереп җиткерде, алар икенең берсен сайлап алырга: я империализм власте астында үләргә, я социализмга күчү өчен җитәкчелекне пролетариатка тапшырырга тиеш иделәр. Шуның белән сугыш капитализмның гомуми кризисын күрсәтте һәм аның башлануы булды. Ул күпчелек илләрдә революцион ситуация (обстановка) тудырды.

2. Революцион ситуация өч төп билге белән характерлана: беренчедән, идарә итүче сыйныфлар өчен хакимлекне элеккечә дәвам иттерүнең мөмкин түгеллеге. «Революция башлансын өчен, — дип язды В. И. Ленин, — гадәттә «түбән катлауларның» искечә яшәргә «теләмәве» генә җитми, бәлки «югары катлауларның» искечә яши «алмавы» да кирәк» (Әсәрләр, 21 т., 208 бит); икенчедән, кризис нәтиҗәсендә хезмәт ияләренең мохтаҗлыгы һәм михнәтләренең гадәттәгедән артыграк кискенләшүе; өченчедән, илдә хаким сыйныфлар кыланышына карата нәфрәт һәм ризасызлыкның тагын да көчәюе; шул сәбәпләр аркасында киң халык массаларының актив революцион чыгышлары һәм хәрәкәтләре күтәрелү.

Революцион ситуация тудыра торган объектив, ягъни аерым кешеләр, партияләр, сыйныфлар ихтыярына бәйле булмаган шартлар менә шундый.

Ләкин һәрбер революцион ситуация революциягә әйләнми. Революцион ситуациянең революциягә әйләнүе өчен, объектив сәбәпләр өстенә, субъектив сәбәпләр дә, атап әйткәндә, алдынгы сыйныфның хаким сыйныфларны бәреп төшерүгә күтәрелү өчен сәләтле һәм әзер булуы да кирәк. Ә мондый сыйфатлар, В. И. Ленинның беренче хезмәтләрендә үк әйтелгәнчә, эшчеләр сыйныфының революцион марксизм позицияләрендә торучы партиясе тарафыннан хәзерләнә, чыныктырыла.

3. Социалистик революция өчен һич тә пролетариатның, оппортунистлар тукыганча, халыкның күпчелегенә әйләнүе кирәкми. Социалистик революция шулай ук бер акт яки бер сугыш кына түгел. Ул сыйнфый (экономик, политик һәм идеоло-

гик) сугышларның бөтен бер эпохасы. В. И. Ленин болай дип өйрәтте: революция халыкның барлык изелгән һәм ризасыз сыйныфларының, группаларының, элементларының — иң элек пролетариатның һәм аның союзнигы булган крестьяннарның — хаким сыйныфларга каршы күп кенә сугышларыннан, ярымпролетар массаларның алпавытлар, буржуазия изүенә, милли һәм башка формалардагы изүгә каршы хәрәкәтеннән, колониаль халыкларның баш күтәрүеннән һәм массалар көрәшенең башка төрләреннән гыйбарәт булачак. Пролетариатның бурычы — бу сугышларның бөтенесенә җитәкчелек итеп, аларны бер максатка — империализмны бәреп төшерүгә һәм социалистик революцияне тормышка ашыруга юнәлдерү. ««Саф» социаль революция көткән кеше, — дип язды В. И. Ленин, — беркайчан да аңа ирешә алмаячак. Ул сүздә генә революционер, ул чын революцияне аңламый» (Әсәрләр, 22 т., 377 бит).

4. Империализмга каршы юнәлдерелгән милли азатлык хәрәкәте империализмны какшата, аның көчен киметә һәм, шуның белән, алгарак киткән илләрдәге эшчеләрнең империализмга штурм ясавын җиңеләйтә. Икенче яктан, эшчеләрнең революцион көрәше изелгән милләтләрнең милли азатлык көрәшенә уңыш тәэмин итә.

Империализмның милли изүне көчәйтүе халык массаларының каршылыгы үсүен китереп чыгарды.

Банкротлыкка чыккан II Интернационал партияләренең лидерлары милли азатлык хәрәкәтен социалистик революциянең состав өлеше дип танымыйлар иде. Моның белән алар революцияне куәтле булышлыктан мәхрүм иттеләр. Троцкийчылар, барлык центрист элементлар кебек үк, империализм эпохасында милли азатлык сугышларын инкарь иттеләр. Бухарин белән Пятаков та, империализм шартларында милли азатлык сугышлары мөмкин түгел, дип санадылар һәм милләтләрнең үзбилгеләнүе турындагы программ таләпкә каршы чыктылар.

В. И. Ленин империализм вакытында милли азатлык сугышларын танымау эштә империализмны яклау һәм аклау икәнлеген, революциянең җитди резервын — изелгән халыкларның империализмга каршы көрәшен — исәптән чыгару икәнлеген исбат итте. 1916 елда В. И. Ленин, партия «империализмга каршы булган барлык милли хәрәкәтләрдән социалистик революция максатлары өчен файдалану ягында» тора, дип язды (шунда ук, 362 бит).

5. Империализм — дөньякүләм система. Мондый шартларда революциянең иң югары үсешкә ирешкән капиталистик илдә булуы һич тә мәҗбүри түгел. Тиешле объектив һәм субъектив шартлар булганда — капитализм үсешенең билгеле бер дәрәҗәсе, пролетар булмаган массаларга, беренче чиратта крестьяннарга, җитәкчелек итәргә сәләтле пролетариат һәм аның партиясе булганда — империализм чылбыры иң йомшак буынында өзеләчәк. Каршылыклар кайда аеруча нык кискенләшсә һәм хә-

зерләнгән көчләр кайда булса, — социалистик революция шунда булырга мөмкин.

6. Империализм һәм империалистик сугыш яңа обстановка тудырды. Шул нигездә В. И. Ленин, марксистик теориягә таянып, Марксның һәм Энгельсның барлык яки күпчелек капиталистик илләрдә социализмның бер үк вакытта җиңүе турындагы положениесен яңадан карап чыкты. Сугышка чаклы барлык марксистлар кулланып килгән бу положениедән социализмның аерым алынган бер илдә җиңүе мөмкин түгел дигән нәтиҗә килеп чыга иде. *Империализмга чаклы булган* капитализм чоры өчен, аның үсеше күтәрелү линиясе буенча барган вакыт өчен бу дөрес иде. Ул чакта социалистик революциянең уңышы барлык яки күпчелек капиталистик илләр пролетариатының капитал хакимлегенә каршы революцион чыгышы бер үк вакытта булганда гына тәэмин ителә ала иде. Империалистик капитализм эпохасына инде бу положение туры килми башлады. Ул искергән һәм алыштыруны таләп итә иде.

Империализмны өйрәнү нигезендә В. И. Ленин капитализмның экономик һәм политик үсешендәге тигезсезлекнең империализм шартларында аеруча һәлакәтле һәм сикерешле характер алуын исбат итте. Шушы законга таянып, В. И. Ленин: империализм чорында социализм бер үк вакытта барлык илләрдә җиңә алмый, социализмның башта аерым бер илдә яки берничә илдә җиңүе мөмкин, дигән нәтиҗәгә килде. В. И. Ленин бу карашларын «Европа Кушма Штатлары лозунгысы турында» (1915 ел) һәм «Пролетариат революциясенең хәрби программасы» (1916 ел) исемле мәкаләләрендә аңлатты.

«Экономик һәм политик үсешнең тигезсезлеге, — дип язды В. И. Ленин, — капитализмның һичшиксез законы ул. Моннан социализмның башта аз гына илләрдә яки хәтта аерым алынган бер капиталистик илдә җиңү мөмкинлеге килеп чыга» (Әсәрләр, 21 т., 343 бит).

Революциянең барлык — объектив һәм субъектив — шартлары өлгергән илнең пролетариаты, башка дәүләтләрдә дә шундый ук обстановка тууын көтеп тормыйча, империализм фронтын өзә һәм үзенең диктатурасын урнаштыра. Моның белән ул сыйныфташ иптәшләре алдындагы, бөтен дөнья пролетариаты алдындагы интернациональ бурычын, интернациональ вазифасын үти. Революциянең бер илдә җиңү факты үзе халыкара хәрәкәткә гаять зур йогынты ясар, үз чиратында бу җиңүгә ирешкән пролетариатның хәлен ныгытыр һәм җиңеләйтер. Монда пролетар интернационализм, хезмәт ияләренең халыкара солидарлыгы чагыла.

В. И. Ленин басым ясап болай диде: революциядә җиңгән пролетариат, революциянең барлык яки күп илләрдә җиңүен һич көтеп тормыйча, бәреп төшерелгән капиталистларны экспроприацияли һәм үз илендә социалистик җитештерү оештыра. Социализмны уңышлы төзү, җитештерү средстволарына

хосусый милекнең бетерелүе, илдәге барлык хезмәт ияләре тормышының тамырдан яхшыртылуы бөтен дөньядагы барлык пролетариатка империалистлар изүеннән котылу юлын күрсәтәчәк, аны изүчеләргә каршы көрәшкә рухландырачак.

Бер илдә социализм җиңү белән бөтендөнья революцион хәрәкәтенең көчәюе һәм үсүе өчен, башка илләрдәге пролетариатка, халык массаларына булышлык һәм ярдәм күрсәтү өчен база тудырыла. Соңрак, бер илдә җиңгән пролетариатның интернациональ бурычларын аңлатып, В. И. Ленин «барлык илләрдә революцияне үстерү, яклау, уяту өчен бер илдә тормышка ашырырга мөмкин булганның максимумын» үткәрергә кирәк диде (Әсәрләр, 28 т., 293 бит).

«Пролетариат революциясенең хәрби программасы» дигән мәкаләсендә, социализмның бер илдә җиңүе мәсьәләсенә яңадан кайтып, В. И. Ленин болай дип язды:

> «Капитализмның үсеше төрле илләрдә гаять тигезсез бара. Товар җитештерү заманында башкача була да алмый. Моннан һич бәхәссез булган шундый нәтиҗә килеп чыга: социализм бер үк вакытта *барлык* илләрдә җиңә алмый. Ул башта бер яки берничә илдә җиңәр, ә башкалары беркадәр вакытка буржуаз илләр яки буржуаз стройга кадәрге илләр булып калырлар» (Әсәрләр, 23 т., 76 бит).

7. Социалистик революциядә җиңгән пролетариат үзенең диктатурасын урнаштырыр, шунсыз сыйныфларны бетерү һәм социализм төзү мөмкин түгел. Төрле илләрдә экономик үсеш дәрәҗәсенә, сыйныфларның мөнәсәбәтенә, тарихи традицияләргә карап, социализмга күчү формаларында теге яки бу үзенчәлек булуы мөмкин.

> «Барлык милләтләр социализмга киләчәк, бу котылгысыз, ләкин барысы да бертөрле үк килмәячәк, һәрберсе демократиянең теге яки бу формасына, пролетариат диктатурасының теге яки бу төренә, иҗтимагый тормышның төрле якларын социалистик үзгәртеп коруның теге яки бу темпына үзенчәлек кертәчәк», — дип язды В. И. Ленин (шунда ук, 65 бит).

Капитализмнан коммунизмга күчүнең гаять күп һәм төрле-төрле политик формалар бирмәве мөмкин түгеллеген күрсәтү белән бергә В. И. Ленин барлык бу күчеш формаларының асылы бер — пролетариат диктатурасы — икәнлеген басым ясап әйтте.

> «Азагына кадәр бердәнбер революцион сыйныф булган пролетариатның диктатурасы, — дип язды В. И. Ленин, — буржуазияне бәреп төшерү һәм аның контрреволюцион омтылышларын кире кагу өчен кирәк» (шунда ук, 64 бит).

8. Социализмның бер илдә җиңүе империалистларның социалистик дәүләтне тар-мар итү омтылышын китереп чыгарачак. Шунлыктан пролетариат алдында социалистик дәүләтне корал белән саклау бурычы тора.

«Бу, — дип язды В. И. Ленин социализмның бер илдә җиңүе турында «Пролетариат революциясенең хәрби программасы»нда, — кытыршылыклар гына түгел, бәлки башка илләр буржуазиясенең социалистик дәүләттәге җиңгән пролетариатны тар-мар итәргә турыдан-туры омтылуын да китереп чыгарачак. Мондый очракларда безнең яктан сугыш законлы һәм гадел булыр иде» (Әсәрләр, 23 т. 76 бит).

Шул рәвешчә, социалистик дәүләтне корал белән саклау турындагы, җиңүгә ирешкән социализмны саклау сугышларының гаделлеге турындагы марксистик положение В. И. Ленинның социалистик революция теориясенең бер илдә социализмның җиңү мөмкинлеге турындагы тәгълиматыннан турыдан-туры килеп чыга торган состав өлеше булып тора.

Бу — яңа теоретик положение, *социалистик революциянең В. И. Ленин биргән яңа теориясе* иде.

В. И. Ленинның социалистик революция теориясе марксизмны иҗади үстерүдә, аның «Демократик революциядә социал-демократиянең ике тактикасы» исемле хезмәтендә һәм башка әсәрләрендә яктыртылган идеяләрен үстерүдә алга таба тагын бер адым булды. В. И. Ленин теориясе империализм тудырган яңа обстановканы, бөтен дөнья пролетариатының революцион көрәшенең яңа тәҗрибәсен исәпкә алды, барлык илләрнең эшчеләр сыйныфын революциянең хәрәкәтләндерүче көчләре турында, революциянең җиңү шартлары һәм аның үсеш перспективалары турында ачык караш белән коралландырды. В. И. Ленинның социалистик революция теориясенең көче шунда: ул үз милли буржуазиясенә каршы көрәштә эшчеләрнең инициативасын чишеп җибәрә, һәр илнең эшчеләр сыйныфына империализм тудыра торган санап бетергесез авырлыклардан котылу юлын күрсәтә.

### 4. Февраль буржуаз-демократик революциясе. Эшче һәм солдат депутатлары Советлары төзелү. Илдә ике властьлылык

Тарихның объектив барышы В. И. Ленинның сугыш революцион ситуация тудырды дип әйтүе никадәр дөрес икәнлеген раслады. Сугыш империализмның бөтен дөнья чылбырында иң йомшак буын булган, артта калган Россиягә аеруча авырлык китерде. Сугышның ике елы патша Россиясенең көчен сындыру өчен җитәрлек булып чыкты. 1916 елда шәһәрләрдә ачлык башланды. Сугыш алып баруга акча җитмәде. Царизм чит илләрдән 8 миллиард сумга якын заем алырга мәҗбүр булды. Бу хәл царизмның Англия һәм Франция империализмына бәйлелеген көчәйтте. Милли мөстәкыйльлекне югалту куркынычы туды. Алпавытлар һәм буржуазия үз халкына каршы тору өчен чит ил империалистларыннан ярдәм эзләде. Пролетариат җилкәсенә

илне бөлгенлектән һәм чит ил империалистларының ярымколониясенә әйләнү куркынычыннан коткару бурычы төште.

Большевиклар партиясе революциянең бусагага ук килеп җиткәнлеген аңлый иде. В. И. Ленин 1915 елда ук «Берничә тезис» дигән мәкаләсендә алдагы революциягә тирән анализ бирде. Ул алда торган революция үзенең характеры буенча буржуаз-демократик революция булачагын күрсәтте. Царизмны бәреп төшерү, крепостнойлыкның барлык һәм һәртөрле калдыкларын бетерү бу революциянең турыдан-туры бурычы булып кала, диде Ленин. 1905—1907 еллардагы беренче буржуаз-демократик революциядән соң үткән ун ел эчендә күп нәрсә үзгәрде. Авылдагы сыйнфый катлаулану тирәнәйде, пролетариат үсте һәм ныгыды, империалистик сугыш илдәге бөтен каршылыкларны кискенләштерде, аларны ап-ачык итеп күрсәтте. Тарихи үсеш буржуаз-демократик революциянең тизрәк үсеп социалистик революциягә әверелүе өчен уңай шартлар тудырды. Икенче рус революциясенең беренчесеннән аермасы иң элек шунда иде.

Илдә эшчеләр хәрәкәте бик нык күтәрелде. 1916 елда 1500 стачка булды. Эш ташлаучы эшчеләр миллионнан артык, ягъни элекке елгыдан ике тапкыр күбрәк булды.

Эшчеләр хәрәкәте йогынтысында солдат чыгышлары ешайды һәм тагын да киңрәк төс ала башлады. Фронтта еш кына бөтен-бөтен полклар начальникларның приказларын үтәүдән баш тарттылар. Меңнәрчә солдатлар фронтны ташлап тылга китәләр иде, алар дезертирлык өчен җәза алуны үзләренә чит булган интереслар өчен сугышта үлүдән өстен күрәләр иде. Фронтның күп участокларында туганлашу көчәйде.

Авылда крестьяннар алпавытларның ашлыгын һәм инвентарен басып ала башладылар, еш кына аларның имениеләренә ут төртеп, явыз алпавытларны дворян ояларыннан кудылар.

Изелгән милләтләр дә хәрәкәткә килделәр. 1916 елның уртасында Урта Азиядә һәм Казахстанда восстание кабынды, аңа миллионнарча кеше катнашты. Революцион кризис җитлекте.

Революциянең якынаюыннан курыккан хаким сыйныфлар революция үсешен кисәтү чаралары күрә башладылар. Дәүләт думасын тарату һәм властьны хәрби диктатор кулына тапшыру күздә тотылды. Революция белән көрәшкә ныклап тотыну өчен, царизм Германия белән сепарат солых төзеп, сугышны туктату турында яшерен сөйләшүләр башлады.

Германия белән солых әзерләү Антанта империалистларын һәм рус империалистларын борчуга төшерде. Антанта рус армиясе ярдәмен югалтудан курыкты, ә рус буржуазиясен үз кесәсенә агылып торган табышларның тукталуы һәм империалистик ниятләренең үтәлмәве куркытты. Англия-Франция һәм Америка империалистларыннан булышлык алган рус буржуазиясе,

революцияне булдырмый калу өчен патшаны алыштырырга карар бирде. Николай II не кулга алу, аны үзенең кече яшьтәге улы файдасына тәхеттән ваз кичәргә мәҗбүр итү, ә регент (идарәче) итеп патшаның энесе бөек князь Михаилны кую күздә тотыла иде.

Ике заговор да революциягә каршы юнәлдерелгән иде, ләкин алар революцияне булдырмый кала алмадылар. Стачкалар дулкыны көннән-көн үсте. 1917 елның январенда 250 мең, ә февралендә 400 меңнән артык эшче эш ташлады. Обстановка чиктән тыш кызды. Һәрбер зур стачканың революциягә әйләнүе мөмкин иде.

Башкалада аеруча киеренке обстановка туды. 17 февральдә Путилов заводының бер мастерскоенда забастовка башланды. Администрация 22 февральдән предприятиене ябарга карар бирде. Икенче көнне, 23 февральдә, хезмәт ияләре Халыкара эшче хатын-кызлар көнен (Халыкара хатын-кызлар көнен) бәйрәм иттеләр. Большевикларның Петербург комитеты эшчеләрне бу көнне политик стачка белән билгеләп үтәргә чакырды. Путилов эшчеләре, демонстрация оештырып, шәһәр үзәгенә юнәлделәр. Юлда путиловчыларга башка заводларның эшчеләре кушыла башлады. Бу көнне забастовкада 50 предприятиедән 90 меңгә якын эшче катнашты. Икмәккә чират торган хатын-кызлар да демонстрациягә катнашты. «Икмәк!», «Бетсен сугыш!», «Бетсен самодержавие!» дигән таләпләр язылган плакатлар күренә башлады.

Икенче көнне демонстрация тагын да көчәйде. Башкалада 200 мең чамасы кеше эш ташлады. Большевиклар забастовканы дәвам итәргә, аны гомуми стачкага әйләндерергә һәм восстаниегә әверелдерергә карар бирделәр. 25 февраль гомуми стачка көне булды. Полиция белән бәрелешләр башланды. Үтерелүчеләр һәм яраланучылар булды. Патша властьлары, вакыйгаларның үсүеннән куркып, фронттан өстәмә гаскәр сорадылар. Николай II Ставкадан (верховный баш командующий штабыннан) туры чыбык буенча: «Иртәгә үк башкаладагы тәртипсезлекләрне туктатырга боерам...» дип приказ бирде. 26 февральгә каршы төндә охранка эшчеләр кварталларында бик күп кешене кулга алды. Большевикларның Петербург комитеты членнарыннан 5 кеше кулга алынды.

26 февральдә иртән большевиклар чакыруы буенча эшчеләр политик стачкадан восстаниегә күчтеләр. Алар, полицияне коралсызландырып, үзләре кораллана башладылар. Полиция демонстрантларга ут ачты. Бер Знаменский мәйданында гына да 40 ка якын кеше үтерелде.

Революцион вакыйгалар тәэсирендә солдатлар икеләнә башладылар. Петербург комитеты аларга революциягә кушылырга чакырып мөрәҗәгать итте. «...Эшчеләр сыйныфы белән революцион армиянең туганнарча союзы гына, — диелгән иде листовкада, — коллыкка төшерелгән халыкка азатлык китерәчәк һәм

туганнар арасындагы мәгънәсез үтерешне бетерәчәк». Петроградта запастагы частьларда башкала эшчеләре күп булып, алар үз предприятиеләре белән элемтәләрен өзмәгәннәр иде. Эшчеләр, казармаларга үтеп кереп, солдатларны революциягә булышлык күрсәтергә өндәделәр. Павловский полкның бер ротасы халыкка атудан баш тартты.

Икенче көнне, 27 февральдә, восстание бөтен шәһәрне чолгап алды. Баш күтәргән эшчеләр арсеналны басып алдылар һәм коралландылар. Солдатлар революция ягына күчә башладылар. Кичкә таба гарнизонның 60 меңнән артык солдаты баш күтәргән халыкка кушылды. Эшчеләрнең һәм солдат шинеле кигән крестьяннарның союзы шулай оешты. Төрмәләр басып алынды һәм политик тоткыннар азат ителде. Партия Үзәк Комитеты бюросы, манифест чыгарып, царизмны бетерергә һәм демократик республика урнаштырырга, сигез сәгатьлек эш көне кертергә, алпавытлар җирен крестьяннар файдасына конфискацияләргә һәм бөтен дөнья эшчеләре белән берлектә империалистик сугышны кичекмәстән бетерүгә ирешергә тиешле вакытлы революцион хөкүмәт төзергә өндәде.

Большевиклар партиясе халыкка революцион платформа белән мөрәҗәгать иткән һәм царизмны тәмам тар-мар итәргә массаларны чакырган бердәнбер партия булды. Большевиклар рухландырган халык массасының ударлары астында Романовлар монархиясе җимерелде.

Восстание җиңгән көндә большевиклар эшчеләрне эшче депутатлары Советлары төзергә чакырдылар. Алар листовкада болай дип яздылар:

«Җиңү өчен безгә оешканлык кирәк, безгә хәрәкәтнең җитәкче үзәге кирәк.

Хәзер үк заводларда завод стачка комитетларын сайларга керешегез. Аларның вәкилләре *Эшче Депутатлары Советын* төзер, бу Совет үз өстенә хәрәкәтне оештыру ролен алыр, Вакытлы революцион хөкүмәт төзер».

Предприятиеләрдә һәм хәрби частьларда сайланган беренче делегатлар 27 февральдә кичен Таврида сараена килделәр. Эшчеләрнең һәм солдатларның Петроград урамнарында һәм мәйданнарында башланган сугышчан бердәмлеге, 1905 елгы революция вакытында аерым-аерым яшәгән Советлардан үзгә буларак, бердәм революцион оешма — эшче һәм солдат депутатлары Советлары төзелү белән тәгәлләнде.

Петроградта восстаниенең җиңүенә бөтен илдә революцион переворот булышлык итте. Барлык губерналарда һәм өяз шәһәрләренең күбесендә эшче һәм солдат депутатлары Советлары сайланды. Промышленность районнарының күбесендә — Үзәк промышленность өлкәсендә, Уралда, Донбасста — Советлар үз карарлары белән сигез сәгатьлек эш көне керттеләр, полицияне тараттылар һәм предприятиеләрне саклау, революцияне яклау өчен Кызыл гвардия төзеделәр, патша судьяларын

төшерделәр һәм яңа, халык судьялары сайладылар. Заводларның эшчеләрне эксплуатацияләүдә аеруча катылык күрсәткән администрациясен Советлар еш кына урыннарыннан алдылар һәм эшчеләр контроле керттеләр, азык-төлек өлкәсендәге кыенлыклар белән көрәшүне үз өсләренә алдылар, хуҗалар белән булган конфликтларда эшчеләрне якладылар. Гарнизоннар Советларга буйсындылар. Эшчеләр һәм крестьяннар союзы органы булган Советлар восстание органнары һәм революциядә җиңүгә ирешкән эшчеләр һәм крестьяннар власте органнары булдылар.

Ләкин пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасын гәүдәләндергән Совет белән беррәттән буржуазия диктатурасын гәүдәләндергән Вакытлы хөкүмәт барлыкка килде. Революциянең башкалада җиңүе турындагы беренче хәбәрләрдән соң ук Дәүләт думасы Вакытлы комитет сайларга карар бирде, аңа шәһәрдә «тәртип урнаштыруны» тапшырды. Комитет һич тә властьны үз кулына алырга уйламады. Комитетның беренче адымы, Николай II не үзенең улы файдасына тәхеттән ваз кичәргә димләү өчен, аның янына фронтка делегация җибәрү булды. Бу таләпне барлык фронт командующийлары яклады, алар Николай II гә үзләренең армиягә ышана алмауларын белдерделәр. Патша, манифестка кул куеп, үзе һәм улы исеменнән энесе Михаил файдасына властьтан ваз кичте.

Буржуазиянең монархияне сакларга маташуы барып чыкмады. Власть мәсьәләсе Дәүләт думасы стеналары эчендә хәл ителмәде, аны баш күтәргән эшчеләр һәм солдатлар хәл иттеләр. Митингларның берсендә, Дәүләт думасының Вакытлы комитеты члены кадет Милюков монархияне сакларга кирәк, дип сөйләгәч, халык бик каты ачу белдерде. Буржуазия, революциянең тирәнәюенә юл куймас өчен, властьны үз кулына алырга карар бирде.

Дәүләт думасының Вакытлы комитеты Петроград эшче һәм солдат депутатлары Советы белән сөйләшүләр башлады. Советта һәм бигрәк тә аның президиумында эсерлар һәм меньшевиклар күпчелек иде. Эсерлар һәм меньшевиклар, буржуаз партияләр кебек үк, революциянең үсүеннән куркып, үз чиратларында халыкның революцион көрәшен тизрәк туктатырга ашыктылар. Эсер һәм меньшевик лидерлар, мәсьәләне Совет утырышына куймыйча, астыртын гына, үз фикердәшләре арасында гына тикшереп, Дәүләт думасының Вакытлы комитеты төзи торган буржуаз хөкүмәткә булышлык күрсәтергә карар бирделәр. Әмма эсерлар һәм меньшевиклар, массаларның ышанычын югалтмас өчен, бу хөкүмәткә ачыктан-ачык катнашудан тартындылар.

2 мартта шушы килешү нигезендә князь Г. Е. Львов председательлегендә буржуаз Вакытлы хөкүмәт төзелде. Министрларның күпчелеге октябристлар һәм кадетлар партияләренде

торучылар иде. Хөкүмәт составына трудовик Керенский да керде, аны бирәү дә делегат итеп җибәрмәде, бәлки массаларны алдау өчен буржуазия аны, буржуаз матбугатта язылганча, «демократия заложнигы» итеп кертте. Урыннарда халык губернаторларны һәм исправникларны төшерде. Вакытлы хөкүмәт алар урынына иске, патша законнары нигезендә сайланган земство управалары председательләрен һәм башлыча кадетлардан һәм октябристлардан үзенең комиссарларын билгеләде. Хөкүмәт иске дәүләт аппаратын мөмкин кадәр күбрәк саклап калырга тырышты.

Шулай итеп, илдә *ике властьлылык:* Вакытлы хөкүмәт белән эшче һәм солдат депутатлары Советы урнашты. Советның эсер-меньшевик лидерлары, буржуаз Вакытлы хөкүмәткә булышлык күрсәтергә йөкләмә алып, властьны үз ирекләре белән буржуазиягә бирделәр. *Ике диктатураның: буржуазия диктатурасы белән пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасының* гадәттән тыш оригиналь *үрелүе* килеп чыкты.

Дәүләт властеның буржуазия кулына эләгүе күп кенә сәбәпләр белән аңлатыла.

Февраль революциясе царизмның законсызлыгыннан һәм террорыннан киң политик ирек юлына кискен борылыш булды. Әлегә кадәр политикада катнашмаган, тәҗрибәсез уннарча миллион кешеләр кинәт политик эшчәнлеккә тартылдылар. Россия кебек вак буржуаз илдә бу кешеләрнең төп массасы буржуазия белән пролетариат арасында икеләнүче вак буржуазиядән тора иде. Бу — эшчеләрнең киң катлауларына үзенең хәлиткеч йогынтысын ясады.

> «Гаять зур вак буржуаз дулкын бөтенесен каплап алды, үзенең саны белән генә түгел, бәлки идеясе белән дә ул аңлы пролетариатны басып китте, ягъни эшчеләрнең бик киң катлауларын политикага вак буржуача карашлар белән агулады, мавыктырды», — дип язды Ленин (Әсәрләр, 24 т., 46 бит).

Вак буржуаз дулкын үз чиратында Советларның күпчелегенең составын билгеләде, аларда вак буржуаз партияләргә өстенлек бирде. Эсерлар һәм меньшевиклар миллионнарча вак буржуаз массаларның политик аренага чыгуы аркасында Советларда вакытлыча өстенлек алдылар. Җиңүгә ирешкән эшчеләрнең һәм крестьяннарның ни өчен үзләренең Советлары йөзендә властьны үз ирекләре белән буржуазия вәкилләренә бирүләре шуның белән аңлатыла.

Большевиклар, массаларга җитәкчелек итеп, царизмга каршы көрәшкән бер вакытта, эсерлар һәм меньшевиклар халыкның җиңүеннән файдаланып калырга һәм революция дулкыны белән югарыга, советларда җитәкче постларга күтәрелергә ашыктылар.

Буржуазиянең властьны үз кулына эләктереп алуының икенче сәбәбе пролетариатның һәм крестьяннарның оешканлыгы һәм аңлылыгы җитмәүдә булды. Царизм репрессияләренең бөтен авырлыгы эшчеләр оешмалары өстенә төшә иде. Большевиклар партиясе җитәкчеләренең күбесе төрмәдә, сөргендә яки эмиграциядә иде. В. И. Ленин чит илдә яшәргә мәҗбүр булды. Аның Россия белән элемтәсе бик кыенлашты. Буржуазиянең политик оешмалары исә эзәрлекләнмәделәр. Сугыш вакытында буржуазия экономик яктан да, политик яктан да ныгыды. Ул чакта буржуазия халык массаларына караганда оешканрак иде. Пролетариат царизмның репрессияләре аркасында азрак оешкан иде. Аның политик яктан иң җитлеккән өлеше армиягә мобилизацияләнде, беркадәресе сугышта үлде. Мобилизацияләнгәннәр урынына предприятиеләргә авылдан яңа кешеләр килде. Аларны тәрбияләү өчен вакыт кирәк иде.

Буржуазиянең җиңүендә чит ил капиталистларының ярдәме дә үз ролен уйнады.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1914—1918 еллардагы бөтендөнья империалистик сугышын империализмның каршылыклары тудырды. Ул капитализм үсешенең тигезсезлеге, монополистларның дөньяны яңадан бүлү өчен көрәше һәм революцион хәрәкәтне бастырырга омтылуы нәтиҗәсендә килеп чыкты.

Сугыш II Интернационалның барлык партияләре өчен сынау булды. Сугыш вакытында социал-оппортунизм социал-шовинизмга әйләнде. II Интернационал партияләренең күпчелеге социализмга хыянәт итте, империализмны яклау юлына басты һәм шуның белән ул канлы сугышның дәһшәтле нәтиҗәләре өчен кешелек алдында җаваплы. II Интернационал җимерелде. Бары большевиклар партиясе генә социализм эшенә турылык үрнәге һәм массалар арасында революцион эш үрнәге, массаларны, шул исәптән армияне, революциягә хәзерләү өчен көрәш үрнәге күрсәтте. Бары большевиклар партиясе генә империалистик сугышка каршы дөрес лозунглар — һәрбер сугышучы илдә эшчеләр сыйныфының үз илендәге хөкүмәтне бәреп төшерү өчен көрәшүе лозунгларын бирде. Партия марксизмны тагын да үстерде, аны В. И. Ленинның империализм турындагы тәгълиматы белән социализмның аерым бер илдә җиңүе мөмкинлеге турындагы тәгълимат белән баетты.

Сугыш халыкларга санап бетергесез авырлыклар китерде. Сугышта 10 миллион кеше үтерелде һәм 20 миллион кеше яраланды. Сугыш империализмның барлык каршылыкларын көчәйтте. Ул капитализмның гомуми кризисының ачык күренеше булды. Сугыш империализм хакимлегенең нәрсәгә алып баруын ап-ачык күрсәтте. Ул капитализмның үсешен һәм монополистик капитализмның дәүләт монополистик капитализмына әверелүен,

шуның белән революциянең объектив алшартлары тууын тизләтте. В. И. Ленин, сугыш революциянең бик көчле «режиссеры» булды, дип язды.

Революцион сугышлар якынаюын дөрес исәпкә алып, В. И. Ленин марксистик революция теориясен империализм эпохасы шартларына туры китереп һәм революцион көрәшнең яңа тәҗрибәсе нигезендә үстерде. В. И. Ленин Россиядә булачак революциягә анализ бирде, аны яңа эпоха шартларында бик тиз үсеп социалистик революциягә әйләнә торган буржуаз-демократик революция итеп характерлады.

Февраль буржуаз-демократик революциясе партиянең В. И. Ленин эшләгән лозунглары дөрес икәнен раслады. Ул — империалистик сугышның гражданнар сугышына әйләнә башлавы булды. Революция партия позициясенең — үз хөкүмәтеңнең җиңелүенә исәп тотуның никадәр дөрес икәнлеген күрсәтте. Царизмның җиңелүе массаларның революцион чыгышын җиңеләйтте, һәм алар самодержавиене бәреп төшерделәр. Революция большевикларның меньшевиклар белән организацион бәйләнешне өзүләре, меньшевикларны партиядән куулары дөрес һәм бик вакытлы булганлыгын раслады.

Февраль революциясендә массаларның үз иҗаты белән эшче һәм солдат депутатлары Советлары — пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы органнары төзелде. Ләкин Советларның күпчелегендә эсерлар белән берлектә өстенлек алган меньшевиклар, эшчеләр һәм крестьяннар интересларына хыянәт итеп, дәүләт властен Вакытлы хөкүмәткә — буржуазия диктатурасы органына тапшырдылар. Илдә ике властьлылык урнашты. Партия алдына бөтен властьның Советларга күчүенә ирешү бурычы килеп басты.

Февраль буржуаз-демократик революциясе партиянең иң якындагы бурычын — царизмны бәреп төшерү бурычын — хәл итте һәм капитализмны бетерү, социализм урнаштыру өчен мөмкинлек ачты.

VII БҮЛЕК

# ПАРТИЯ — БӨЕК ОКТЯБРЬ СОЦИАЛИСТИК РЕВОЛЮЦИЯСЕНЕҢ ҖИҢҮЕН РУХЛАНДЫРУЧЫ ҺӘМ ОЕШТЫРУЧЫ

*(1917 ел, март — октябрь)*

## 1. Царизмны бәреп төшергәннән соң илнең халыкара һәм эчке хәле. Партиянең подпольедан чыгуы

1917 елгы Февраль революциясе Россиянең халыкара аренадагы хәленә үзгәрешләр кертте. Империалистик сугыш елларында беренче булып восстание байрагын күтәргән рус эшчеләр сыйныфын бөтен дөнья хезмәт ияләре чын күңелдән котладылар. Рус революциясе йогынтысында башка илләрдә, бигрәк тә сугышучы дәүләтләрдә, эшчеләр хәрәкәте һәм сугышка каршы хәрәкәт көчәйде.

Революция һәр ике империалистик блокның — Антантаның һәм союзниклары белән бергә Германиянең — хаким сыйныфларында бик зур борчылу тудырды. Империалистлар рус революциясе бөтен дөнья хезмәт ияләренә йогынты ясар дип курыктылар. Һәм бу мәсьәләдә алар ялгышмадылар.

Сугышучы державаларның хәле бертөрле түгел иде. Германия фронтта зур уңышларга иреште, ләкин аның көчләре чамадан тыш киеренке хәлдә иде; промышленносте фронтны чак-чак кына тәэмин итеп килә, халкы ачыга иде. Сугышны ике фронтта — Англия белән Франциягә каршы да, Россиягә каршы да — дәвам иттерү Германиягә тулы җиңелү куркынычы тудырды. Германия һәм аның союзниклары хөкүмәтләре Россиядә революция булудан файдаланып, аңа сепарат солых тагарга һәм аннары бөтен көчләрен Антантага каршы юнәлдерергә булдылар. Германия шулай ук, революциянең тирәнәюе Россиядә буржуаз хөкүмәтне бетерүгә китерер һәм шуның белән бөтен дөньяда, шул исәптән Германиянең үзендә дә, революцион хәрәкәтне көчәйтер, дип куркудан сепарат солых төзергә тырыша иде.

Англия белән Франциянең хәле Германия белән аның союзникларыныкына караганда беркадәр яхшырак иде. Гаять зур промышленность куәте булган Америка Кушма Штатлары,

үзенең империалистик максатларын күздә тотып, 1917 елның апрелендә Антанта ягыннан сугышка кушылды. Ләкин Антанта революциянең үсеше үзенең тылында эшчеләр хәрәкәтенә йогынты ясар, Россиянең сугыштан чыгуына китерер һәм, димәк, Германияне җиңүне кыенлаштырыр дип курка иде. Антанта империалистлары Вакытлы хөкүмәтне якларга һәм Россияне сугышны дәвам иттерергә мәҗбүр итәргә булдылар. Шуның белән бергә, АКШ, Англия, Франция империалистлары Россиянең сугышта көчсезләнүеннән илне экономик яктан тагын да ныграк кабалага төшерү өчен, Россия халыкларын тагын да ныграк эксплуатацияләү өчен файдаланырга исәп иттеләр.

Шулай итеп, барлык сугышучы илләр буржуазиясе Россиядәге революцияне бастыруда Вакытлы хөкүмәткә ярдәм итәргә һәм шуның белән үзенең тылында революцияне булдырмый калырга тырышты.

Россия хезмәт ияләре, революция ясап, солых, җир, икмәк һәм ирек алырга өметләнгәннәр иде. Ләкин буржуаз хөкүмәт сугышны туктату турында уйлап та карамады, бәлки, киресенчә, революциядән үзенең басып алу планнарын эшкә ашыру өчен файдаланырга теләде. Вакытлы хөкүмәт Россияне Антантага бәйләп куйган иске патша договорларын көчендә калдырды. Буржуазия, сугышны дәвам иттерү илдә ике властьлылыкны бетерергә ярдәм итәр һәм бөтен власть үз кулына күчәр, дип өметләнде. Шуңа күрә ул «Җиңгәнче сугышырга!» дигән лозунг куйды.

Вакытлы хөкүмәт аграр мәсьәләне дә хәл итәргә теләмәде. Җирне крестьяннарга бирү алпавытлар милкенә генә түгел, капиталистлар милкенә дә удар ясый иде, чөнки алпавыт җирләренең күп өлеше капиталистик банкларга залогка салынган иде. Бу җиргә конфискация ясалса, банкларның күп миллиардларча капиталлары югалачак иде. Җирне крестьяннарга бирергә теләмәвен ачыктан-ачык әйтергә батырчылык итмичә, Вакытлы хөкүмәт аларны, җир мәсьәләсен хәл итү Учредительный собрание җыйганга кадәр кичектерелә, дип алдады һәм крестьяннарның алпавыт җирләрен алу өчен булган барлык омтылышларын бастырды.

Буржуазия хезмәт ияләренең хәлен яхшырту турында уйлап та карамады. Властьны алгач, ул үзенең табышларын арттыру өчен бөтен чараларны күрде. Буржуаз хөкүмәт банкларның үсешенә, акционер компанияләре төзелүгә, монополияләр үсешенә комачаулый торган барлык иске законнарны юкка чыгарды. Йөгәнсезләнгән буржуазия элекке, царизм вакытындагы, искиткеч зур табышлардан да артыграк табышлар ала башлады.

Вакытлы хөкүмәт милли изүне бетерергә җыенмый иде. Үзенең характеры буенча империалистик булган бу хөкүмәт патшаның колонизаторлык политикасын дәвам иттерде. Урыннарда бөтен изү аппараты үзгәрешсез калды.

Ләкин революция шартларында Вакытлы хөкүмәт Советлар-

га каршы ачыктан-ачык көрәш башлый алмады, чөнки массалар Советлар ягында иде. Ул массаларның революцион хәрәкәтенә каршы яшерен көрәш алып барды, ачык чыгыш өчен көч җыю максаты белән вакыт отарга тырышты.

Үзенең ялгыз власте өчен көрәштә буржуазия эсерлар һәм меньшевиклар ярдәменә исәп тотты. Эсерлар һәм меньшевиклар исә, царизм бәреп төшерелгәч, власть башында буржуазия торгач, революция тәмамланды һәм максатына иреште, революцияне үстерү, социалистик революциягә күчү турында сүз дә булырга мөмкин түгел, дип саныйлар иде. Алар халыкны, революция җиңгәннән соң сугышның характеры үзгәрде, ул империалистик сугыш булудан туктады, дип ышандырырга тырыштылар һәм буржуаз ватанны сакларга чакырдылар. Халыкны алдап, алар үзләрен «революцион обороначылар» дип атадылар. Әле күптән түгел генә политикага тартылган халык массаларының күп өлеше алдауны тиз генә аңлап җитмәде һәм эсерлар белән меньшевиклар сүзенә ышанды.

В. И. Ленин миллионнарча крестьяннарны һәм эшчеләрне биләп алган массовый «оборончылык» настроениесен меньшевиклар һәм эсерлар партияләренең оборончылыгыннан бик нык аерды. Эшчеләр һәм хезмәт иясе крестьяннар сугыш белән кызыксынмыйлар иде. Массаларның «оборончылык» настроениесе, В. И. Ленин күрсәтеп үткәнчә, аларның намуслы ялгышулары нәтиҗәсе булды. Эсерлар һәм меньшевиклар белән эш башкача торды. Аларның оборончылыгының сәбәбе шунда иде: вак буржуазиянең билгеле бер өлеше капиталистларның сугыштан, изелгән халыкларны талаудан ала торган өстәмә табышларының беркадәр өлеше белән кызыксына, ә эсерлар һәм меньшевиклар шул вак буржуазиянең вәкилләре иде.

Хыянәт итеп буржуазия ягына чыгуларын пәрдәләргә омтылып, эсерлар һәм меньшевиклар Вакытлы хөкүмәтнең эшенә контроль куярга вәгъдә бирделәр. Алар «кай чамада — шул чамада» формуласын куйдылар: янәсе, хөкүмәт революция бурычларын кай чамада хәл итә барса, аны шул чамада якларга кирәк; әгәр инде хөкүмәт артка, иске тәртипләргә таба борылырга маташса, аны тәнкыйть итәргә, ләкин һичбер хәлдә дә бәреп төшермәскә кирәк, диделәр. Бу — массаларны алдау иде, чөнки власть булмагач, контроль дә ясап булмый. Чынлыкта андый контроль буржуаз хөкүмәт белән килешү, аңа ышаныч белдерү һәм ярдәм итү, ул Советларны йомып кую һәм бөтен властьны буржуазия кулына бирү иде.

Эсерлар һәм меньшевиклар, буржуаз Вакытлы хөкүмәт кебек үк, халыкны солых, җир, икмәк мәсьәләләрен хәл итүне Учредительный собраниегә кадәр көтәргә дип үгетләделәр, ләкин үзләре аны җыярга ашыкмадылар. Эсерлар һәм меньшевиклар ачыктан-ачык буржуазия белән килешүче партияләргә әверелделәр. Алар капиталистик стройны саклап калырга һәм ныгытырга омтылдылар.

Большевиклар партиясе подпольедан чыкты һәм беренче тапкыр үз эшен ачыктан-ачык һәм иркен алып бару мөмкинлеге алды. 5 мартта большевиклар партиясенең Үзәк һәм Петербург комитетлары органы — «Правда» газетасының беренче номеры чыкты.

В. И. Ленинның социалистик революция теориясе белән коралланган партия февраль көннәрендә ирешелгән җиңүне ныгыту өчен, революцияне тагын да тирәнәйтү өчен көрәште. Ул буржуаз Вакытлы хөкүмәткә ышаныч белдерүгә каршы чыкты. ҮКның Россия бюросы 4 мартта эре буржуазия һәм дворян вәкилләреннән торган хөкүмәт белән һәртөрле килешүләргә каршы резолюция кабул итте. Партия эсер-меньшевикларның хөкүмәткә контроль лозунгысын фаш итте. «Вакытлы Хөкүмәткә контрольме? — дип язды «Правда» 1917 елның 9 мартында. — Ул аларга (ягъни эшчеләргә) нәрсә бирәчәк? Буржуазиянең, хәтта эшчеләр контроле астында да, пролетариат программаларын үтәүне үз өстенә ала алмавы ачык бит, һәм эшчеләр, буржуазия үрнәгендә, башкалар кулы белән утлы күмер җыярга исәп тотарга хаклы түгелләр, үзләре хәрәкәт итәргә тиешләр».

Большевиклар партиясе солых өчен, яңа хөкүмәт вакытында да империалистик булып калган сугышка каршы көрәш алып барды. Большевиклар эшчеләрне революцияне дәвам иттерергә, эшчеләр гвардиясе төзергә чакырдылар. «Пролетариат кулына корал тотып кына, — дип язды «Правда», — үзенең казанышларын ныгыта һәм революция эшен ахырына кадәр җиткерә алганлыгын исендә тотарга тиеш».

Партия комитетлары демократик централизм нигезендә үзгәртеп төзелделәр. Партия органнарын түбәннән югарыга кадәр сайлап кую тәртибе кертелде. Мәскәүдә һәм башка промышленность районнарында большевистик газеталар чыга башлады. Патша властьлары тарафыннан кулга алынган большевиклар төрмәләрдән чыгарылды. ҮК членнары һәм партиянең күп кенә күренекле эшлеклеләре — А. С. Бубнов, Ф. Э. Дзержинский, П. А. Джапаридзе, С. В. Косиор, В. В. Куйбышев, Г. К. Орджоникидзе, О. А. Пятницкий, Я. Э. Рудзутак, Я. М. Свердлов, Н. А. Скрыпник, И. В. Сталин, С. Г. Шаумян, Е. М. Ярославский, шулай ук Дәүләт думасы депутатлары — Г. И. Петровский, М. К. Муранов, А. Е. Бадаев, Ф. Н. Самойлов, Н. Р. Шагов һәм башкалар сөргеннән, төрмәләрдән һәм эмиграциядән кайта башладылар.

Царизмны бәреп төшерү белән ил тарихының бер чоры тәмамланды һәм яңа чор башланды. Ә яңа обстановка партиядән яңа ориентировка, яңа стратегик план, башка төрле тактика һәм башка лозунглар таләп итте. Бу мәсьәләләрне хәл итү юлын В. И. Ленин күрсәтте. Революциянең беренче көннәрендә үк, эмиграциядә яшәгән хәлдә, В. И. Ленин «Ерактан хатлар» дигән исем белән язган мәкаләләрендә Февраль революциясеннән соң партиянең нинди линия үткәрергә тиешлеген аңлатты.

В. И. Ленин, революция әле бетмәгән, аның беренче этабы гына тәмамланган, эшчеләр героизм күрсәтергә һәм революциянең икенче этабында җиңүгә ирешергә тиешләр, дип язды. В. И. Ленин, буржуаз хөкүмәткә полицияне тергезергә һәм монархияне коткарырга мөмкинлек бирмәс өчен, эшчеләр милициясе яки эшчеләр ополчениесе төзү бурычын куйды. В. И. Ленин Россиядәге большевикларга җибәрелгән махсус телеграммада түбәндәге тактиканы таләп итте:

«...яңа хөкүмәткә тулы ышанычсызлык; аңа бернинди ярдәм күрсәтмәскә; бигрәк тә Керенскийдан шикләнәбез, пролетариатны коралландыру — бердәнбер гарантия, хәзер үк Петроград думасына сайлаулар үткәрергә, башка партияләр белән берничек тә якынлашмаска» (Әсәрләр, 23 т., 317 бит).

В. И. Ленин меньшевиклар белән берләшүгә алып баручы һәртөрле омтылышларны аеруча кискен камчылады. Гәрчә партия оешмаларының аз өлешендә генә булса да таралган берләшү настроениеләре революцион көрәшне үстерүдә җитди куркыныч тудырды.

Большевиклар массалар арасында бик зур эш җәелдерделәр.

Партия төп игътибарын җәмгыятьнең алдынгы көчен — пролетариатны оештыруга һәм туплауга юнәлдерде. Большевиклар бөтен Россиядә Советлар төзергә чакырдылар, эшче һәм солдат депутатлары Советлары, армиядә комитетлар, авылда крестьян оешмалары төзүдә актив катнаштылар. Петроград һәм Мәскәүнең күп предприятиеләрендә, Уралда, Донбасста һәм башка промышленность районнарында большевиклар эшчеләрдән Кызыл гвардия отрядлары — революциянең сугышчан көчләрен оештырдылар.

Партия мөмкин кадәр күбрәк эшчеләрне берләштерүче массовый оешмалар булган профсоюзлар төзергә чакырды. Большевиклар профсоюзларның үз эшләрен пролетариатның идея һәм политик җитәкчесе булган партия белән якын бердәмлектә алып баруына ирешергә тырыштылар.

Большевиклар инициативасы белән төзелгән фабрика-завод комитетлары предприятиедәге барлык эшчеләрне, кайсы профсоюзда торуына карамастан, берләштерделәр (ул чакта бер предприятиедә берничә профсоюз була, мәсәлән, металлистларның заводта үз союзлары бар иде, балта осталары агач эшкәртүчеләр союзына керәләр иде һ. б.). Петроградта, Мәскәүдә һәм башка шәһәрләрдә һәм районнарда фабрика-завод комитетларына революция башыннан ук большевиклар партиясе җитәкчелек итте.

Армиядә политик эшкә җитәкчелек итү өчен революциянең беренче көннәрендә үк ҮК һәм ПК янында Хәрби оешма («военка») төзелеп, аңа Н. И. Подвойский җитәкчелек итте.

Хатын-кызлар арасында зур эш алып барылды. Большеви-

стик «Работница» журналы яңадан чыгарыла башлады. Яшьләр оешмалары төзү башланды.

Партия үзенең: массалар кайда булса, шунда эшләргә, дигән принцибына турылыклы булды.

Февраль революциясеннән соң партия тарихта сирәк була торган ике властьлылык дигән хәлгә очрады. Советларның сыйнфый әһәмиятен һәм ролен бөтен кеше дә тиз генә аңлап җиткермәде. Миллионлаган массаларны оештырырга, Вакытлы хөкүмәт политикасын һәм соглашательләрнең хыянәтчел ролен фаш итәргә кирәк иде. Гаять зур бурычлар бөтен партиягә тиз генә ачыкланып җитмәде.

Яңа шартларда кайбер большевистик комитетлар һәм партиянең байтак кына күренекле работниклары Вакытлы хөкүмәткә карата ялгыш позициядә тордылар. Алар Вакытлы хөкүмәтнең эшен «массалар контроле» астына алырга чакырдылар, бу контрольне алар революция мәсьәләләрен хәл итүне Вакытлы хөкүмәтнең сузарга маташуына каршы кампанияләр, демонстрацияләр, белдерүләр оештыру дип аңладылар һәм бөтен властьның Советларга күчүе бурычын куймадылар. Мондый позиция власть буржуаз Вакытлы хөкүмәт кулында кала дигән сүз иде, һәм ул массаларда, Вакытлы хөкүмәт революция интересларында эш итә ала, дигән ялган караш тудыра иде. Ялгыш линия булган «контроль» линиясен соңрак ҮКның Россия бюросы да яклады.

Сөргеннән кайткан Каменев Вакытлы хөкүмәткә карата ярым меньшевистик позиция алды. Ул, «Правда»да мәкалә белән чыгып, анда буржуаз Вакытлы хөкүмәтне якларга чакырды. Вакытлы хөкүмәт вакытында да сугышның империалистик сугыш булып калуы турында бер сүз дә әйтмичә, Каменев солдатларны «пуляга пуля белән һәм снарядка снаряд белән җавап бирергә», ягъни сугышны дәвам иттерергә чакырды.

Каменев чыгышын шунда ук партия ҮК Бюросы членнары һәм Петербург комитеты членнары кискен тәнкыйтьләделәр. «Правда»ның чираттагы номерында Каменев яклау турындагы мәсьәләне кире алды һәм, Вакытлы хөкүмәтне солых төзү тәкъдиме белән чыгарга мәҗбүр итү максаты белән, аңа басым ясарга кирәк дигән фикер әйтте.

И. В. Сталин да шундый ук позициягә — Вакытлы хөкүмәткә басым ясау позициясенә басты. Ул дәүләт властеның яңа формасы булган Советларның әһәмиятен һәм ролен аңламады. Ул хәзер үк солых турында сөйләшүләр башлау таләбе белән Вакытлы хөкүмәткә «басым ясау» политикасын яклады. Бу позиция массалар арасында, имеш, буржуаз хөкүмәт халыкка солых бирә ала, дигән иллюзия тарата иде.

«...бу тирәнтен ялгыш позиция булды, — диде соңыннан И. В. Сталин, — чөнки ул пацифистик иллюзияләр тудырды, оборончылык тегермәненә су койды һәм массаларны революцион рухта тәрбияләүне кыенлаштырды. Мин ул чакта бу

ялгыш позицияне партиядәге башка иптәшләр белән уртаклаштым һәм аңардан апрель урталарында, Ленин тезисларына кушылгач кына, тулысынча ваз кичтем» (Әсәрләр, 6 т., 371 бит).

И. В. Сталин шулай ук меньшевиклар белән берләшүне дә яклады, бу исә партия политикасына һәм В. И. Ленин күрсәтмәләренә каршы килә иде. 1917 елның апрель урталарында И. В. Сталин үзенең ялгыш позициясеннән ваз кичте һәм В. И. Ленин платформасына кушылды.

3 апрельдә В. И. Ленин Петроградка кайтты. Халык массалары үз юлбашчысын шатланып каршы алды. Башкаланың барлык районнары эшчеләрдән күп санлы делегацияләр җибәрделәр. Бу делегацияләр башында Кызыл гвардия отрядлары барды. Гарнизон полклары солдат делегацияләре җибәрделәр. Бронедивизион солдатлары броневиклар белән килделәр. Кронштадттан моряклар килде. 3 апрельдә кичен Финляндия вокзалы алдындагы мәйдан тугыз ел буе эмиграциядә интеккән юлбашчыны каршыларга килгән эшчеләр, солдатлар белән тулды. В. И. Ленин броневик өстенә басып речь сөйләде, анда ул революциядә катнашучыларны котлады һәм социалистик революциянең җиңүе өчен көрәшкә чакырды.

## 2. В. И. Ленинның Апрель тезислары. VII (Апрель) Бөтенроссия конференциясе. Партиянең буржуаз-демократик революциянең үсеп социалистик революциягә әверелүенә курс тотуы

В. И. Ленинның кайтуы революция язмышы өчен бик әһәмиятле булды. 1917 елның 4 апрелендә В. И. Ленин партия Үзәк Комитеты, Петербург комитеты členнары, эшче һәм солдат депутатлары Советларының Бөтенроссия киңәшмәсенең большевик делегатлары алдында «Хәзерге революциядә пролетариатның бурычлары турында» доклад белән чыкты. 7 апрельдә докладның тезислары «Правда»да басылды. Бу гениаль Апрель тезислары булып, аларда *партиянең буржуаз-демократик революциянең үсеп социалистик революциягә әверелүенә исәпләнгән курсы билгеләнде.*

Үзенең тезисларында В. И. Ленин революция үсешенең яңа этабында партиянең политик һәм экономик платформасын эшләде. Революциянең төп мәсьәләсе — власть турындагы мәсьәлә. Революция кайсы сыйныфка каршы юнәлдерелгән, власть кайсы сыйныф кулына күчә — менә шушы төп билге революциянең характерын билгели. Россиядә Февраль революциясеннән соң ике властьлылык урнашты. Ләкин тарих, җәмгыятьтәге хәлләре буенча бер-беренә дошман, антагонистик булган ике сыйныфның бер үк вакытта ике диктатурасы озак яши алмый, дип өйрәтә. Ике властьлылык котылгысыз рәвештә я буржуазия диктатурасы белән, я пролетариат диктатурасы белән тәмамланырга тиеш.

Ике властьлылыкның нәкъ менә нинди диктатура белән тәмамлануын сыйныфлар көрәше хәл итәчәк. Вакытлы хөкүмәткә тулы ышанычсызлык белдерүне һәм аңа нинди дә булса ярдәм күрсәтүдән баш тартуны таләп итүе белән В. И. Ленин партияне массалар көрәшенә юлбашчылык итәргә һәм бу көрәшне социалистик революциягә таба юнәлдерергә чакырды.

«Россиядә хәзерге моментның үзенчәлеге, — дип язды В. И. Ленин тезисларда, — пролетариатның аңлылыгы һәм оешканлыгы җитәрлек булмау аркасында, революциянең властьны буржуазиягә биргән *беренче* этабыннан, аның властьны пролетариат һәм ярлы катлау крестьяннар кулына бирергә тиеш булган *икенче* этабына *күчүдән* гыйбарәт» (Ә с ә р л ә р, 24 т., 4 бит).

Революциянең яңа этабында сыйныфлар арасындагы мөнәсәбәт тә яңача урнашты. Пролетариат һәм ярлы крестьяннар социалистик революцияне хәрәкәтләндерүче көчләр, ягъни революцияне азагына кадәр җиткерү белән кызыксынучы сыйныфлар булдылар. Урта хәлле крестьян, хезмәт иясе буларак, ярлылар ягына авыша, ә милекче буларак, кулакны яклый иде. Үзенең ике яклылыгы аркасында ул икеләнүчән позициядә торды. Партия крестьяннарга карата яңа лозунгка — яңа стратегик этап бурычларына туры килә торган лозунгка күчте. Яңа этапта бу лозунгның кирәклеген В. И. Ленин «Демократик революциядә социал-демократиянең ике тактикасы» дигән әсәрендә үк исбат иткән иде: социалистик революциядә пролетариат ярлы крестьяннар белән бергә, урта хәлле крестьяннарны битарафлаштырып, шәһәрдә һәм авылда буржуазиягә каршы бара, дигән иде.

Шул ук вакытта социалистик революциядә урта хәлле крестьянны битарафлаштыруның һич тә буржуаз-демократик революциядә буржуазияне битарафлаштыру кебек булмаячагы күздә тотылды. Беренче рус революциясендә буржуазияне битарафлаштыру — аның царизм белән килешүен фаш итү, «халык азатлыгы партиясе» дигән ялган исем белән крестьяннарны алдавына юл куймас өчен аны изоляцияләү, дигән сүз иде. Урта хәлле крестьянны битарафлаштыру һич тә аны революциядән читкә этәрү дигән сүз түгел иде. Киресенчә, партия урта хәлле крестьянны революциягә тарту, аны соглашательләрдән яулап алу, кулактан аеру, урта хәлле крестьянны пролетариатның союзнигы итү өчен бөтенесен эшләде, ләкин аның ике яклы табигате турында онытмады, аның икеләнү мөмкинлеген исәпкә алды.

Апрель тезисларында буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүенә исәпләнгән курсны билгеләп һәм яңа революциянең хәрәкәтләндерүче көчләрен характерлап, В. И. Ленин властьны оештыруның политик формасын да билгеләде. Париж Коммунасы тәҗрибәсеннән чыгып, Маркс дәүләт властеның «Париж Коммунасы тибындагы» яңа формасы турында әйткән иде. Ләкин II Интернационал юлбашчылары Каутский, Плеханов һәм башкалар Маркснын дәүләт турындагы

идеяләрен боздылар, социализмга күчү өчен дәүләтнен иң яхшы формасы дип парламентар республиканы якладылар. Париж Коммунасы һәм 1905 елгы революция тәҗрибәсе нигезендә В. И. Ленин оппортунистларны фаш итте, тормыш «демократик дәүләтнең» парламентар демократик республикага чагыштырганда яңа, «югары тибын» тудырды, дип исбат итте; Париж Коммунасы һәм Советлар бу яңа дәүләтнең яралгылары булдылар, диде. 1905 һәм 1917 еллардагы революцияләр тәҗрибәсен өйрәнү нигезендә В. И. Ленин пролетариат диктатурасының политик формасы сыйфатында Советлар республикасын ачты.

«Парламентар республика түгел, — диде В. И. Ленин, — эшче депутатлары Советыннан аңа кире кайту артка чигенү булыр иде, — бәлки түбәннән алып югарыга кадәр, бөтен илдә эшче, батрак һәм крестьян депутатлары Советлары республикасы» (Ә с ә р л ә р, 24 т., 5 бит).

Бу — капитализмнан коммунизмга күчү чорында җәмгыятьнең политик оешмасы формалары турындагы марксистик тәгълиматның В. И. Ленин тарафыннан яңа шартларда тагын да үстерелүе иде. Ул Россиядә социалистик революциянең җиңүендә гаять зур роль уйнаган бөек фәнни ачыш булды. «Бөтен власть Советларга!» — партия әнә шул лозунгны бирде.

«Бөтен власть Советларга!» дигән лозунг хөкүмәттән буржуаз министрларны чыгару һәм аның составына Советларда күпчелек алып торучы партияләрнең — эсерларның һәм меньшевикларның — вәкилләрен кертү дигән сүз генә түгел иде. Лозунг болай аңланганда бөтен иске дәүләт аппараты калыр, аның министрлары гына алышыныр иде. Ә иске аппаратның саклануы, аның башында нинди генә министр торса да, хәтта ул Совет тарафыннан күрсәтелгән кеше булса да, чынлыкта буржуазия властен саклау булыр иде. В. И. Ленинның «Бөтен власть Советларга!» дигән лозунгысы Вакытлы хөкүмәттә кешеләрне алыштыруга, кадетларны эсерлар һәм меньшевиклар белән алыштыруга кайтып калмый иде. Ул ике властьлылыкны бетерү, Советларның ялгыз властен һәм тулы властен урнаштыру, яңа тип дәүләт оештыру, халык өстендә торучы иске дәүләт машинасын бетерү һәм Советлар нигезендә югарыдан алып түбәнгә кадәр тулысынча халык интересларына туры килә торган яңа дәүләт аппараты төзү дигән сүз иде.

Ул шартларда «Бөтен власть Советларга!» лозунгысы Вакытлы хөкүмәтне шунда ук бәреп төшерүгә чакыру, кораллы восстаниегә чакыру түгел иде. Вакытлы хөкүмәтне көч белән бәреп төшерү буржуаз хөкүмәт белән килешүгә кергән һәм аны яклаган Советларга каршы да чыгу булыр иде. Маркс кебек үк, Ленин да кораллы восстаниене революциянең гомуми кагыйдәсе дип санады, чөнки гомере бетеп барган бер генә сыйныф та кораллы көрәштән башка, ирекле рәвештә үз властен бүтән сыйныфка бирми. Ләкин Февраль революциясеннән соң Россиядә туган конкрет тарихи шартларда, В. И. Ленин язганча, «чыгарма

рәвешендә», бөтен властьның тыныч юл белән Советларга күчү мөмкинлеге туды. Буржуазия массаларга карата көчләү куллануырга батырчылык итми иде әле, һәм моның өчен аның мөмкинлеге дә юк иде. Көч халык ягында булды. Большевиклар партиясе массалар арасында иркен эшли ала иде. Үткәндәге барлык революцияләрдән аермалы буларак, халык кулында әзер власть аппараты — Советлар бар иде. Әгәр халыкның иң зур күпчелегенең — эшче һәм крестьяннарның вәкиле булган Советлар бөтен властьны үз кулларына алулары турында белдерсәләр, аларга каршы торырга беркем дә батырчылык итмәс иде.

Ул этапта «Бөтен власть Советларга!» дигән лозунг бөтен властьның Советларга күчүе, ул чакта башлыча эсерлардан һәм меньшевиклардан торган Советларның ялгыз власте дигән сүз иде. Ә инде революциянең тыныч үсеше властьның тыныч юл белән шул Советларга күчүе дигән сүз генә түгел иде. Советлар эчендә сыйныфлар һәм партияләр көрәше, властьта торучы партияләрнең алышынуы Советларның ялгыз власте һәм тулы власте шартларында тыныч юл белән бара алыр иде. Буржуаз-демократик революция тыныч юл белән үсеп социалистик революциягә әверелә ала иде.

Большевиклар партиясе түбәндәгеләрне исәпкә алды: властьны эсер-меньшевистик Советларга бирү белән меньшевик һәм эсерлар партияләренең асылы үзгәрмәс, аларның икеләнүләре һәм соглашательлеге дәвам итәр, ләкин бу — буржуазия белән арасын өзгән Советларда, ышанычны акламаган депутатларны Советлар составыннан кире чакыртып алырга хаклы булган хезмәт ияләренең киң массалары күз алдында барыр иде. Власть башында торучы һәм халыкларга солых, җир, икмәк һәм ирек бирергә сәләтсез вак буржуаз партияләрнең — эсерлар һәм меньшевикларның икеләнүләре аларның дәрәҗәсен төшерер иде. Советлардагы большевиклар, хөкүмәткә кермичә, оппозициядәге партия булып калып, эсерларны һәм меньшевикларны тәнкыйть итәрләр һәм фаш итәрләр, меньшевик-эсерлар хөкүмәтеннән революциянең барлык төп мәсьәләләрен хәл итүне таләп итәрләр иде. Ләкин меньшевиклар һәм эсерлар бу мәсьәләләрне хәл итәргә сәләтсез иде. Халык массалары үзләренең тәҗрибәсендә һәм большевикларның аңлату эше йогынтысында меньшевиклар һәм эсерлар турындагы иллюзияләреннән котылырлар, аларның хыянәтчел ролен аңларлар һәм дәүләткә җитәкчелекне хезмәт ияләре өчен солых, җир, икмәк һәм ирек тәэмин итәргә сәләтле булган бердәнбер партиягә — большевиклар партиясенә бирерләр иде. Хөкүмәтнең алышынуы дәүләт властеның бердәнбер һәм тулы властьлы органнарына әверелгән Советлар эчендә тыныч көрәш тәртибендә барыр иде. Шулай итеп, пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасы пролетариатның социалистик диктатурасына үсеп әверелер иде.

В. И. Ленин революциянең тыныч үсеш мөмкинлеген «тарихта *чиктән тыш* сирәк һәм *чиктән тыш* кыйммәтле» хәл дип сана-

ды. Ләкин бу мөмкинлекне тудырган обстановканың үзгәрүе ихтимал иде һәм ул чакта партия властьны кораллы көрәш юлы белән алу кирәклеге алдында калыр иде. Бу шулай булды да. Тыныч үсеш мөмкинлеген тулы файдалануны таләп итү белән бергә, В. И. Ленин революция үсешенең икенче юлын, буржуазия диктатурасын кораллы восстание белән бәреп төшерергә туры килү ихтималын да бер генә минутка да онытмады.

Ул Кызыл гвардия оештыруны, эшчеләр сыйныфын туплауны, авылда пролетар һәм ярымпролетар элементларны оештыруны, солдатларны большевиклар ягына яулап алуны бик нык таләп итте. Революциянең тыныч үсеше шартларында да партия социалистик революциянең җиңүе өчен кораллы көрәшкә армый-талмый көчләр хәзерләде.

Властьның Советларга күчүе мәгънәсендә һәм шуннан соң Советлар эчендә пролетариат диктатурасы өчен көрәш мәгънәсендә революциянең тыныч үсеш мөмкинлеген тану партиянең сугыш чорында куйган лозунгны — империалистик сугышны гражданнар сугышына әверелдерү лозунгысын вакытлыча кичектереп торуы иде. Бу лозунг Февраль революциясе нәтиҗәсендә билгеле бер дәрәҗәдә тормышка ашкан иде инде. Аны саклау партиянең революцияне тыныч үстерү курсына каршы килер иде. Төп бурыч Советларда күпчелекне большевиклар партиясе ягына яулап алудан гыйбарәт иде. Революциянең хәзерге чорында, дип язды В. И. Ленин, «гражданнар сугышы безнең өчен тыныч, дәвамлы һәм түземле сыйнфый пропагандага әверелә» (Ә с ә р л ә р, 24 т., 223 бит).

Апрель тезисларында В. И. Ленин царизмны бәреп төшергәннән соң большевикларның сугышка карата нинди мөнәсәбәттә булырга тиешлекләрен күрсәтте. Яңа хөкүмәтнең буржуаз характерда булуы һәм басып алу максатлары аркасында сугыш Россия ягыннан бу хөкүмәт вакытында да империалистик сугыш булудан тукталмады. Шуңа күрә большевиклар талау сугышын дәвам иттерүгә каршы, бернинди аннексиясез һәм контрибуциясез чын демократик солых өчен көрәшергә тиешләр. Ләкин Февраль революциясеннән соң большевиклар җиңелү яклы булудан тукталдылар, чөнки самодержавие бәреп төшерелгән иде, Россиядә сугыш белән кызыксынмаучы эшче һәм крестьяннар вәкиле булган Советлар төзелгән иде. Советлар, властьны алып, сугышны бетерә алалар иде. Ләкин партия оборончылык позициясенә дә басмады, чөнки ул империалистик сугышны яклау, буржуазия-алпавытлар властен саклау булыр иде. Сугыш мәсьәләсендә партиянең лозунгысы бөтен властьны Советларга бирү таләбе булды. Халык массалары вәкилләре булган Советлар гына капиталистларга түгел, халыкка файдалы солых төзүне тәэмин итә алалар. «Намуслы оборончыларга» капиталның империалистик сугыш белән аерылгысыз бәйләнешен һәм капитал властен бәреп төшерми торып, сугышны демократик солых белән бетереп булмавын түземле рәвештә аңлатырга кирәк иде. Сугышның

характерын аңлату буенча армиядә бик зур эш алып барылырга тиеш иде; фронтта солдатларның туганлашуын бөтен чаралар белән якларга кирәк иде, чөнки ул сугышучы илләрнең солдат массаларын революционлаштыра иде.

Ленин тезисларында экономик платформа промышленность өлкәсендә продуктларны иҗтимагый җитештерүгә һәм бүлүгә Советлар контролен урнаштыруны, илнең барлык банкларын хәзер үк бер гомуми милли банк итеп кушуны һәм аның эшенә Советлар контролен урнаштыруны күздә тота иде. Аграр мәсьәләдә алпавыт җирләрен конфискацияләргә һәм шул нигездә илдәге барлык җирләргә национализация ясарга, җирләрне крестьян һәм батрак депутатлары Советлары карамагына тапшырырга тәкъдим ителде.

Ленин тезисларында партия тормышы өлкәсендә тиз арада партия съезды чакыру, беренче Программа кабул ителгән 1903 елдан соң революцион хәрәкәт тәҗрибәсе биргән бөтен яңа нәрсәне һәм 1917 елның Февраль революциясеннән соң партия алдына килеп баскан яңа бурычларны исәпкә алып, партия Программасын яңабаштан карау күздә тотылды. В. И. Ленин партиянең исемен үзгәртергә: бөтен дөньяда диярлек социал-демократия лидерлары, социализмга хыянәт итеп, буржуазия ягына чыкканлыктан, партияне социал-демократик партия дию урынына Коммунистлар партиясе дип атарга тәкъдим итте. Мондый исем партиянең көрәш максаты коммунизм төзү икәнен дөрес характерлый. В. И. Ленин оппортунизмнан, социал-шовинизмнан азат булган яңа, III, Коммунистик Интернационал төзергә чакырды.

Ленин тезисларында буржуаз-демократик революциядән социалистик революциягә күчү өчен көрәшнең бөтен яклары күрсәтелгән иде. Тезислар пролетариат революциясенең хәрәкәтләндерүче көчләрен күрсәтте, күчешнең этапларын билгеләде, партиянең экономик, аерым алганда, аграр платформасын бирде. Ленин тезисларында пролетариат диктатурасының политик формасы — Советлар республикасы билгеләнде. Тезислар социалистик революциягә күчүнең теоретик яктан нигезләнгән конкрет планын бирде.

Ленин тезисларын барлык буржуаз һәм соглашатель партияләр зур ачу белән каршыладылар. Буржуазия халыкны, В. И. Ленин тарих белән һәм илнең интереслары белән исәпләшми, дип ышандырырга маташты. В. И. Ленинны һәм аның социалистик революция идеясен дошман күреп, буржуазия, меньшевикларның һәм эсерларның лидерлары ярдәмендә, коточкыч яла ягуга, имеш, В. И. Ленин Германия генеральный штабы белән бәйләнгән, диюгә кадәр барып җитте. Меньшевиклар: В. И. Ленин «реакциягә ярдәм» күрсәтә, «революциягә һичшиксез куркыныч туды», «Ленинга һәм аның тарафдарларына иң кискен отпор бирергә кирәк», дип акырындылар. Плеханов Апрель тезисларын саташу дип атауга кадәр барып җитте. Троцкий Февраль рево-

люциясеннән соң да үзенең «патшасыз, ләкин эшчеләр хөкүмәте» дигән иске лозунгысын яклады, бу лозунг революцияне җиңелүгә алып бара, чөнки ул эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын өзә иде. «Тактика турында хатлар»ында В. И. Ленин үзенең тезислары Троцкийга каршы, аның «перманент революция» схемасында буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә эверелү процессы аша сикереп чыгуына каршы юнәлдерелгән булуын махсус рәвештә күрсәтте. Партия эчендә Апрель тезисларына Каменев, Рыков, Пятаков һәм аларның тарафдарларыннан торган кечкенә бер группа каршы чыкты. Бу кешеләр, Россия социалистик революция өчен өлгереп җитмәгән, диделәр.

Бөтен партия ике-өч атна эчендә В. И. Ленин идеяләре тирәсенә тупланды. Ул моңа үзенең бөтен элекке тарихы, оппортунизмга каршы бөтен кискен көрәше белән хәзерләнгән иде. Большевиклар В. И. Ленинның буржуаз-демократик революциянең үсеп социалистик революциягә эверелүе турындагы теориясе белән коралланганнар, аның социализмның башта аерым алынган бер илдә җиңү мөмкинлеге турындагы тәгълиматына таяналар иде.

В. И. Ленин үзенең тезисларын игълан иткәннән соң ун көн үткәч, 14 апрельдә большевикларның Петроград бөтен шәһәр конференциясе ачылды. Конференция партиянең идея ягыннан тупланганлыгын бик ачык күрсәтте. Конференция делегатларының иң зур күпчелеге, В. И. Ленин докладын тыңлаганнан соң, аның тезислар рухында язылган резолюциясен яклап чыкты.

Бөтен ил күләмендә партияне В. И. Ленин тезислары тирәсенә туплауны большевиклар партиясенең VII (Апрель) Бөтенроссия конференциясе тәмамлады. Конференция 1917 елның 24—29 апрелендә Петроградта барды. Анда тавыш бирү хокукы белән 133 делегат һәм киңәш бирү хокукы белән 18 делегат катнашты. Алар партиянең 80 мең членыннан вәкил булып килгәннәр иде. Конференциядә: агымдагы момент турында (сугыш һәм Вакытлы хөкүмәт һ. б.); эшче һәм солдат депутатлары Советларына мөнәсәбәт; партия программасын яңадан карау; Интернационалдагы хәл һәм партиянең бурычлары; аграр мәсьәлә; милли мәсьәлә һ. б. мәсьәләләр тикшерелде. Төп мәсьәләләр буенча — агымдагы момент, аграр мәсьәлә, партия Программасын яңадан карау турында — докладларны В. И. Ленин ясады. Бу докладларның нигезе итеп Апрель тезислары алынды. Бөтенроссия конференциясенең Ленин резолюцияләрен бердәм рәвештә кабул итүе партиянең политик монолитлыгын күрсәтте.

В. И. Ленинга каршы Каменев чыкты. Ул, Россиядә буржуаз-демократик революция тәмамланмаган, ил әле социалистик революция өчен өлгермәгән, диде. Каменев Вакытлы хөкүмәт белән араны өзүгә каршы чыкты һәм меньшевикларның хөкүмәткә контроль ясау турындагы тәкъдимен яклады, бу исә властьны буржуазия кулында саклап калу дигән сүз иде. Каменев социалистик революция турындагы мәсьәләне көн тәртибеннән алды, ялгыз Россиядә социализмның җиңү мөмкинлеген инкарь итте.

Каменевны Рыков яклады. Ул: Россиядә социалистик революция өчен объектив шартлар юк, социалистик революциягә этәрешне Көнбатыш бирергә тиеш, дип белдерде. В. И. Ленин Каменев, Рыков һәм аларның аз санлы тарафдарларының капитулянтлык позициясен фаш итте, Россиядә социализмның җиңү мөмкинлеген инкарь итүгә кискен төстә каршы чыкты:

«...Рыков социализмның промышленность нык алга киткән бүтән илләрдән килергә тиешлеген әйтә. Ләкин ул алай түгел. Кем башлап җибәрүен һәм кемнең тәмам итүен алдан әйтеп булмый. Бу марксизм түгел, бәлки марксизмга пародия» (Әсәрләр, 24 т., 233 бит).

Конференция В. И. Ленинның агымдагы момент турындагы докладн буенча бертавыштан резолюция кабул итте. Бөтен дөньяда капитализмның үсеше социализм төзү өчен дәүләт властен пролетариат кулына күчерү мәсьәләсен көн тәртибенә куюын әйтеп, конференция резолюциясе «социализмга бару өчен практик яктан өлгереп җиткән күп кенә адымнарның кичектергесезлеген» халыкка аңлату эшендә рус пролетариатының житәкче ролен аеруча күрсәтеп үтте. Шундый адымнар: җиргә национализация ясау, барлык банкларга дәүләт контроле урнаштыру, аларны бердәм үзәк банкка берләштерү, капиталистларның страхование учреждениеләренә һәм эре синдикатларына контроль урнаштыру. Күрсәтелгән чараларны тормышка ашыру белән беррәттән, Советлар гомуми хезмәт йөкләмәсе кертүгә күчә алырлар иде.

«Югарыда күрсәтелгән һәм башка шундый чаралар, — диелә резолюциядә, — бөтен власть пролетарийларга һәм ярымпролетарийларга күчкән шартларда гомумдәүләт масштабында тормышка ашыру өчен тикшерелергә һәм хәзерләнергә мөмкин һәм тиеш булган чаралар гына түгел, бәлки мөмкинлек булу белән бөтен халык властеның җирле революцион органнары тарафыннан да тормышка ашырылырга тиешле чаралар булырлар» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 375 бит).

Конференция резолюциясе В. И. Ленинның аерым алынган илдә — Россиядә — социализмның җиңү мөмкинлеге турындагы тәгълиматын беркетте. Бу резолюция социалистик революциядән баш тарткан Каменев һәм аның тарафдарларының ярым меньшевистик позициясенә каршы да, Троцкийның революциянең җиңүе өчен һәлакәтле булган авантюристик политикасына каршы да юнәлдерелгән иде.

Апрель конференциясе сугышка мөнәсәбәт турында В. И. Ленин язган резолюцияне кабул итте. Анда болай дип күрсәтелде: Россиядә властьның алпавытлар һәм капиталистлар хөкүмәтенә күчүе сугышның империалистик характерын үзгәртмәде. Шуңа күрә пролетариат партиясе сугышны да, хөкүмәтне дә, аның сугыш өчен заемнарын да якларга тиеш түгел. Конференция капиталистларның: большевиклар, имеш, Германия белән сепарат солыхка теләктәшлек күрсәтәләр, дип яла ягуларына кар-

шы протест белдерде. Резолюциядә болай диелә: «Германия капиталистларын без рус, инглиз, француз һ. б. капиталистлар шикелле үк юлбасарлар дип, ә император Вильгельмны — Николай II шикелле үк һәм Англиянең, Италиянең, Румыниянең һәм барлык башка илләрнең монархлары шикелле үк таҗлы юлбасар дип саныйбыз» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 359 бит). Сугышны бер генә юл белән: бөтен дәүләт властен эшче, солдат һәм крестьян депутатлары Советлары кулына бирү юлы белән генә бетерергә мөмкин.

Аграр мәсьәлә буенча докладында В. И. Ленин алпавыт җирләрен конфискацияләү һәм бөтен җирне национализацияләү таләбенең сыйнфый мәгънәсенә аерым тукталды. Алпавыт җирләрен түләүсез конфискацияләү иң элек крестьяннарның гасырлар буена килгән өметләрен канәгатьләндерә, шуның белән бергә ул алпавытлар һәм буржуазия хакимлегенең нигезләрен җимерә иде. Алпавыт милке крепостник-алпавытларның терәге, монархиянең кире кайтарылуына мөмкинлек бирүче нигез иде. Алпавыт җирләрен конфискацияләү — монархиянең кире кайтуына каршы гарантия. Алпавыт җирләре банкларга залогка салынганлыктан, бу җирләрне конфискацияләү буржуаз милеккә дә каты удар була. Бөтен җирне национализацияләү җирдән файдалануны һәртөрле крепостниклык калдыкларыннан коткарачак.

Шуның өстенә, В. И. Ленин тарафыннан тәкъдим ителгән резолюциядә язылганча, «...җирне национализацияләү, җиргә хосусый милекне бетерү булганлыктан, практикада гомумән барлык җитештерү средстволарына булган хосусый милеккә бик көчле удар ясар иде, шуңа күрә пролетариат партиясе мондый үзгәртүләргә һәртөрле булышлык күрсәтергә тиеш» («КПСС резолюцияләрдә, I кисәк, 362 бит). Партия Вакытлы хөкүмәтнең һәм соглашательләрнең аграр мәсьәләне хәл итүне Учредительный собраниегә кадәр кичектерергә маташуларына кискен каршы чыкты һәм крестьяннарга җирне хәзер үк һәм оешкан төстә алырга киңәш бирде.

Социалистик революциянең җиңүе күп яклардан пролетариатның изелгән милләтләр хезмәт ияләрен үз артыннан алып бара алуына бәйләнгән иде. Конференциядә милли мәсьәлә буенча доклад белән И. В. Сталин чыкты.

Конференция В. И. Ленин язган резолюцияне кабул итте. Анда болай диелгән иде: царизм тарафыннан үткәрелгән милли изү политикасын алпавытлар, капиталистлар һәм вак буржуазия яклый. Милли изү аларга сыйнфый привилегияләрен сакларга һәм төрле халыкларның эшчеләрен аерырга мөмкинлек бирә. Резолюциядә хәзерге империализмның милли изүне көчәйтүе күрсәтелгән иде.

Россия составына кергән барлык милләтләрнең ирекле рәвештә аерылып чыгу һәм мөстәкыйль дәүләт төзү хокукын тану турындагы положение резолюциядә төп пункт булды. Тик шундый хокукны тану гына төрле милләт эшчеләренең солидарлыгын

тәэмин итә иде. «Мондый хокукны инкарь итү һәм аның практик тормышка ашырылуын гарантияли торган чаралар күрмәү, — диелә резолюциядә, — басып алулар һәм аннексияләр политикасын яклау белән бер ул» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 368 бит). Шуның белән бергә, резолюциядә *үзбилгеләнү хокукын* теге яки бу милләтнең аерылып чыгуының *максатка ярашлы* булуы мәсьәләсе белән бутарга ярамаганлыгы күрсәтелде. Бу мәсьәләне партия һәр аерым очракта бөтен иҗтимагый үсеш һәм пролетариатның социализм өчен көрәше интересларыннан чыгып хәл итәргә тиеш.

Партия бердәм дәүләт эчендә калырга теләүче халыклар өчен иң киң автономия таләп итте һәм азчылык милләтләрнең ирекле үсешен гарантияләүче, милләтләрдән берсенә нинди дә булса привилегияләр бирүне, азчылык милләтләрнең хокукларын һәртөрле бозуларны дөрес түгел дип игълан итүче махсус законнар чыгаруны таләп итте.

Конференция меньшевикларның һәм бундчыларның «милли культура автономиясен», ул бер үк урында яшәүче һәм хәтта бер үк предприятиеләрдә эшләүче эшчеләрне ясалма рәвештә аера һәм аерым милләтләрнең буржуаз культурасы белән эшчеләрнең бәйләнешен көчәйтә, дип гаепләде. Резолюция: эшчеләр сыйныфы интереслары барлык милләт эшчеләренең бердәм пролетар оешмаларда — политик, профессиональ, кооператив-агарту һ. б. оешмаларда бергә кушылуын таләп итә, дип күрсәтте.

«Төрле милләт эшчеләренең бердәм оешмаларда шул рәвешчә берләшүе генә, — диелә резолюциядә, — пролетариатка халыкара капиталга каршы һәм буржуаз милләтчелеккә каршы җиңүле көрәш алып барырга мөмкинлек бирә» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 369 бит).

Конференциядә партиянең милли политикасына каршы Пятаков чыкты. Ул сугыш елларында В. И. Ленинга каршы куйган дәлилләрен үк кабатлады. Пятаков: милләтләрнең аерылып чыгуны да эченә ала торган үзбилгеләнүе лозунгысы — реакцион лозунг, чөнки милли дәүләт — үтелгән этап, ул империализм шартларында мөмкин түгел; милли хәрәкәтләргә каршы көрәш алып барырга кирәк, диде. Чынлыкта пролетариатның революциядә милли резервларны файдалануыннан ваз кичүенә өнди һәм революцияне җиңелүгә дучар итә торган бу карашка В. И. Ленин җимергеч тәнкыйть ясады. Конференция күпчелек тавыш белән Пятаков резолюциясен кире какты.

Милли-колониаль мәсьәлә буенча В. И. Ленин тарафыннан сугыш алды елларында һәм сугыш вакытында эшләнгән положениеләр конференция резолюциясендә чагылдылар.

Конференция Советлар турындагы мәсьәләгә зур игътибар бирде, Россиянең төрле урыннарындагы эшче һәм солдат депутатлары Советларында эшләүче иптәшләрнең докладларын һәм белдерүләрен тыңлады. В. И. Ленин тарафыннан язылган һәм конференциядә кабул ителгән резолюциядә болай диелә:

«Күп кенә провинциаль урыннарда революция пролетариатның һәм крестьяннарның үз белдекләре белән Советларга оешулары, иске властьларны үз белдекләре белән алып ташлаулары, пролетариат һәм крестьяннар милициясе төзү, барлык җирләрнең крестьяннар кулына күчүе, фабрикаларга эшчеләр контроле кую, 8 сәгатьлек эш көне кертү, ... һәм башка юллар белән алга бара» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 376 бит).

Уралның күп кенә эшче районнарында, Орехово-Зуеводa, Донбасс шахталарында, В. И. Ленин сүзләре белән әйткәндә, «бер властьлылык туды». Мәсәлән, Донбасста Рутченковский Советы шулай эшләде. Бу Советның председателе итеп 1917 елның маенда Н. С. Хрущев сайланды. «Фактта бөтен нәрсә Совет кулына яки аның турыдан-туры контроленә күчте, — дип язды Н. С. Хрущев 1922 елның 12 мартында «Диктатура труда» газетасында. — Барлык эшчеләр Советны гына тыңлыйлар иде. Совет әйткән нәрсә — закон».

В. И. Ленин докладына буенча конференция партия Программасын яңадан карарга кирәк дип тапты һәм аның нинди юнәлештә барырга тиешлеген күрсәтте. Социалистик революциянең якынлашып килүе уңае белән яңа Программада империализмга һәм империалистик сугышлар эпохасына бәя бирергә; Программада дәүләт турындагы положениене төзәтергә; Советлар республикасы төзү турында таләп кертергә; Программаның искергән өлешләрен алып ташларга яки төзәтергә, аерым алганда, аграр программаны аграр мәсьәлә буенча кабул ителгән резолюциягә туры китереп үзгәртергә, национализация өчен иң нык хәзерләнгән монополияләрне национализацияләү турында таләп кертергә һ. б. кирәклеге әйтелде.

Интернационал мәсьәләсендә В. И. Ленин Циммервальд берләшмәсе белән араны өзәргә һәм хәзер үк яңа Интернационал төзи башларга тәкъдим итте; һәрхәлдә, берләшмәдә тик информация максаты белән генә калырга кирәк, дип күрсәтте. Зиновьев бу тәкъдимгә каршы чыгып, оборончылар белән элемтәләрен өзмәгән циммервальдчылар белән блокны саклауны яклады.

Конференция, большевиклар Циммервальд блогында калырга һәм анда сул циммервальдчылар тактикасын якларга тиешләр, дип карар бирде. В. И. Ленин бу карарны ялгыш дип санады. Бераз вакыттан В. И. Ленин карашы дөрес дип табылды. Май башында ҮК: тиздән җыелачак Циммервальд конференциясенә делегатлар җибәрергә, дип бертавыштан карар кабул итте; әгәр конференция социал-шовинистлар белән нинди дә булса якынаюны һәм эшләрнең алар белән бергәләп тикшерелүен яклап чыкса, делегатларга шунда ук конференцияне ташлап китәргә һәм Циммервальд союзыннан чыгарга хокук бирде.

Конференция Үзәк Комитетка III Интернационал төзү инициативасын үз өстенә алуны һәм бу эшкә керешүне тапшырды. Конференция В. И. Ленин җитәкчелегендә Үзәк Комитет сайлады.

Апрель конференциясе большевиклар партиясенең Россиядә үткәрелгән беренче легаль конференциясе булды. Ул үзенең әһәмияте буенча съездга тиң иде. Конференция партияне буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе өчен көрәш планы белән коралландырды. Ул Каменев, Пятаков һәм башкаларның революцияне җиңелүгә дучар итә торган оппортунистик линиясен фаш итте һәм кире какты. Апрель конференциясе карарлары эшчеләр сыйныфына, барлык хезмәт ияләренә илне сугыштан һәм җимереклектән чыгаруның, эксплуатациядән коткаруның һәм Россиянең чит ил империалистлары тарафыннан кол ителү куркынычын бетерүнең бердәнбер юлын, Россиядә социалистик революциянең җиңүе өчен көрәш юлын күрсәтте.

### 3. Ике властьлылык чорында партиянең массалар өчен көрәше. Июль көннәре

Апрель конференциясе карарлары белән коралланган партия массалар арасында бик зур эш җәелдерде. Ул халыкка солых, җир һәм икмәк алуга ничек ирешергә кирәклеге турында сөйләүче ачык һәм тулысынча эшләнгән программа белән барды.

Большевиклар партиясе барлык эксплуатацияләнүче һәм җәберләнгән кешеләр интересын яклаучы һәм аларның җитәкчесе ролендә чыкты. Большевиклар хезмәт ияләренең барлык катлауларын көрәшкә күтәрделәр һәм революция ташкынының төрле агымнарын капитализмга каршы, социализм өчен көрәшнең бердәм юлына юнәлдерделәр.

В. И. Ленин күрсәтеп үткәнчә, бөтен властьның Советларга күчүе өчен көрәштә хезмәт ияләренең турыдан-туры һәм төп сыйнфый дошманы буржуазия иде. Ул Советларда күпчелекне алган соглашательләр ярдәменә таянды. Эсерлар һәм меньшевиклар буржуазиянең төп терәге булдылар. Бурыч бу терәкне буржуазиянең аяк астыннан бәреп чыгарудан гыйбарәт иде. Советларда һәм бүтән массовый оешмаларда җитәкчелекне эсерлар һәм меньшевиклар кулыннан тартып алырга, аларны массалардан изоляцияләргә кирәк иде. Шуңа күрә большевиклар буржуазияне тар-мар итү максаты белән төп ударны аның терәгенә, В. И. Ленин язганча, «иң якын дошманнарга», соглашательләргә ясадылар.

Партиянең төп эше массовый оешмаларда, бигрәк тә эшче һәм солдат депутатлары Советларында, крестьян депутатлары Советларында һәм солдат комитетларында алып барылды.

Эшче депутатлары Советлары март аенда ук бөтен илдә, барлык промышленность үзәкләрендә һәм шәһәрләрдә диярлек төзелгән иде инде. Революция башында губерна, өяз шәһәрләрендә һәм промышленность үзәкләрендә 400 гә якын Совет бар иде, бу исәпкә Донбассның күп кенә шахталарында һәм кайбер башка районнарда төзелгән Советлар керми. Крестьян депутатлары Советлары эшче депутатлары Советларыннан соңрак төзелделәр. 1917 елның җәенә аларның саны 400 чамасы булды. Армиядә, фронтта да, гарнизоннарда да, барлык роталарда, полкларда һәм зур берләшмәләрдә солдат комитетлары төзелде. Армия өчен «Солдатская правда» һәм «Окопная правда» газеталары чыгарылды. Профсоюзларда, фабзавкомнарда һәм бүтән массовый оешмаларда эш алып барылды. Менә шулай бер-бер артлы адымнар белән партия капитализмны штурмлау өчен политик армия төзеде.

Партия хезмәт ияләрен большевистик идеяләрнең дөреслегенә ышандыра барды. Апрель конференциясе алдыннан һәм конференция вакытында илдә җәелеп киткән вакыйгалар большевикларның хаклы булуын күрсәттеләр.

18 апрельдә (иске стиль белән) Россия хезмәт ияләре 1 Май бәйрәмен билгеләп үттеләр. Эшчеләр һәм солдатлар беренче тапкыр ирекле шартларда демонстрациягә чыктылар. Байракларның һәм плакатларның күпчелеге демократик солых таләбенә багышланган иде. Нәкъ шул көнне тышкы эшләр министры Милюков, союздаш державаларга нота җибәреп, Вакытлы хөкүмәт патша хөкүмәтенең барлык договорларын үтәячәк һәм Россия сугышны хәлиткеч җиңүгә кадәр дәвам иттерәчәк, дип раслады. Ике генә көн элек солых лозунгысы астында демонстрация ясаган эшчеләр һәм солдатлар 20 апрельдә Милюков нотасы турында белделәр. Көндез Петроград гарнизоны солдатлары урамга чыктылар һәм Вакытлы хөкүмәт утырышы барган Мариинский сараена таба юнәлделәр. Алар «Бөтен власть Советларга!», «Бетсен сугыш!», «Бетсен Милюков!», «Бетсен Гучков!» (хәрби министр) дигән таләпләр язылган плакатлар күтәреп бардылар. Солдатларга эшчеләр кушыла башлады. Шәһәрдә митинглар башланып китте.

Эшчеләрнең һәм солдатларның чыгышларына җавап итеп, Вакытлы хөкүмәт тарафдарлары хөкүмәткә ышаныч лозунгысы белән контрдемонстрация оештырдылар.

Шул ук көнне, 20 апрельдә, большевиклар партиясенең Үзәк Комитеты җыелды. В. И. Ленин тарафыннан язылган резолюциядә ҮК: үзенең сыйнфый характеры буенча буржуаз булган Вакытлы хөкүмәт империалистик сугышны бетерә алмый, дип күрсәтте. Шуның белән бергә, ҮК «Бетсен Милюков!» яки «Бетсен Гучков!» кебек лозунгларга каршы кисәтте. Буржуазиянең һәм аның эсер-меньшевик союзникларының маневрга барулары: хөкүмәт составында кайбер үзгәрешләр ясап, халыкка, шуның белән хөкүмәтнең политикасы да үзгәрде, дип

әйтүләре мөмкин иде. Күпчелек халык ярдәме белән дәүләт властен үз кулына алган революцион пролетариат кына Советлар йөзендә шундый хөкүмәт төзер ки, бу хөкүмәткә бөтен дөнья эшчеләре ышанырлар һәм тик шул хөкүмәт кенә тиз арада сугышны бетерә алыр.

Большевиклар партиясе чакыруы буенча 21 апрельдә Петроград эшчеләре, эш ташлап, демонстрациягә чыктылар. Демонстрациядә катнашкан 100 меңнән артык кеше солых таләп итте.

Бөтен буржуаз һәм вак буржуаз матбугат большевикларны гражданнар сугышы хәзерләүдә гаепли башлады. Бу инде сырхау баштан сау башка аудару иде: гражданнар сугышын башлап җибәрү инициаторлары үзләре кемгә каршы атака хәзерләсәләр, шуларны гражданнар сугышы хәзерләүдә гаепләделәр. 21 апрельдә кабул иткән резолюциядә большевиклар ҮКы бу яла ягуны кискен рәвештә фаш итте. ҮК барлык эшчеләрне Советлар делегатларын яңадан сайларга, соглашательләрне куарга һәм Советларга халыкның чын вәкилләрен җибәрергә чакырды.

21 апрельдә булган демонстрация вакытында Петербург комитеты членнарының кечкенә бер группасы (С. Багдатьев һәм башкалар), комитет белән килештереп тормастан, «Бетсен Вакытлы хөкүмәт!» дигән лозунг күтәрде. Үзәк Комитет 22 апрельдә В. И. Ленин резолюциясен кабул итте; резолюциядә бу лозунг ялгыш, авантюристик лозунг дип гаепләнде, чөнки ул восстаниегә чакыру иде һәм партиянең революциянең тыныч үсеше, Советларда күпчелекне пролетариат ягына тыныч юл белән яулап алу курсына каршы килә иде.

Демонстрацияләр Мәскәүдә, Уралда, Украинада һәм илнең башка шәһәрләрендә һәм районнарында булды.

Апрель вакыйгалары гадәттәге демонстрацияләр генә түгел иде. Апрель көннәрендә бер үк вакытта пролетариат һәм буржуазия чыкты; алар киң массалар алдына: кем белән барырга? дигән сорауны куйдылар. «Намуслы ялгышучыларның» һәм соглашательләргә ышанучыларның күбесе тик пролетариатның гына, властьны алып, сугышны бетерә алуына ышанды. Апрель демонстрациясе, В. И. Ленин сүзләре белән әйткәндә, урта элементларның «юылуын» китереп чыгарды, ягъни икеләнүче элементларның революцион пролетариат ягына күчүен тизләтте. Шуның белән апрель демонстрациясе буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә үсеп әверелүен тизләтүгә ярдәм итте.

Апрель демонстрациясе властьның кризисын башлап җибәрде. Заговор юлы белән ялгыз властька ирешергә исәпләгән Вакытлы хөкүмәт көчсез булып чыкты. Чит ил империалистларының киңәше белән ул яңа маневрга барырга — халыкны алдау өчен, хөкүмәт составын киңәйтеп, аңа эсерларны һәм меньшевикларны кертергә карар бирде. 5 майда Вакытлы хө-

күмәт белән Петроград Советының эсер-меньшевистик башкарма комитеты арасында эсерлар һәм меньшевиклар партияләре вәкилләрен хөкүмәт составына кертү турында килешүгә ирешелде. Коалицион хөкүмәт дигән нәрсә төзелде, аның составына соглашательләр: эсерлардан В. Чернов, меньшевиклардан И. Церетели һәм М. Скобелев һәм башкалар керде. Беренче рус революциясендә революцион хөкүмәттә катнашу мөмкинлеген инкарь иткән меньшевиклар бу юлы буржуазиянең контрреволюцион хөкүмәтенә керделәр. Бу коалиция эре буржуазия белән вак буржуазия арасында фактта инде революция башында ук оешкан блокны беркетте. Буржуаз хөкүмәтне ачыктан-ачык буржуазия ягына чыккан эсерлар һәм меньшевиклар коткарып калды.

Коалицион хөкүмәт кризисның сәбәпләрен бетермәде. Революциянең бер генә бурычы да хәл ителмәде. Революциядән күп элек башланган җимереклек көчәя барды. Майда барлык промышленность районнарында экономик хәлне яхшырту лозунгысы белән бертуктаусыз стачкалар үткәрелде; капиталистларның каршылык күрсәтүен сындырып, эшчеләр үз белдекләре белән сигез сәгатьлек эш көне кертә башладылар. Забастовка дулкыны белән беррәттән аграр чуалышлар да һаман үсә барды. Авылларда крестьяннар, Учредительный собраниене көтеп тормыйча, алпавытлардан арендага алынган җир өчен түләүнең күләмен үзләре билгелиләр, алпавытларның буш яткан җирләрен тартып алалар һәм чәчәләр иде. Июль аена инде 43 губернада крестьяннар хәрәкәте җәелде. Крестьяннар, Советларда утырган эсер җитәкчеләргә каршы килеп, алпавытларга каршы күтәрелделәр. 22 майда крестьян депутатларының I Бөтенроссия съездында В. И. Ленинның чыгышы крестьяннарның киң массасын яулап алуда бик зур роль уйнады. Бу чыгышында В. И. Ленин аграр мәсьәлә буенча большевиклар платформасын аңлатып бирде. Эшче һәм крестьяннар хәрәкәте армиягә йогынты ясады; сугышның дәвам иттерелүе солдатларның ачуын кабартты, алар арасында революцион настроениене көчәйтте.

Большевикларның солдатлар арасында эш җәелдерүенә большевиклар хәрби оешмаларының Бөтенроссия конференциясе ярдәм итте. Бу конференция 1917 елның июнендә ҮК тарафыннан чакырылды. Анда партиянең 26 мең членын берләштерүче 60 фронт һәм тыл хәрби оешмасыннан делегатлар катнашты. В. И. Ленин конференциядә агымдагы момент буенча һәм аграр мәсьәлә буенча доклад ясады, пролетариат һәм революцион армия көчләрен властьның Советлар кулына күчүенә бик нык хәзерләргә чакырды.

Революция тирәнәя барган саен буржуазия, үз фикеренчә, котылуның бердәнбер юлын файдаланырга — армияне фронтта һөҗүмгә барырга мәҗбүр итәргә маташты. Буржуазиянең исәбе бик гади иде. Һөҗүм уңышлы чыкса, ул хөкүмәтнең

властен ныгытыр, аңа большевиклар өстенә ташланырга һәм Советларны куарга мөмкинлек бирер иде. Һөҗүм уңышсыз чыкса, гаепне большевикларга аударырга, аларны армияне таркатуда гаепләргә, аларның эшчәнлеген тыярга һәм аннары Советларны да куарга мөмкин булыр иде.

Ләкин буржуазия көч кулланып кына солдатларны сугышны дәвам иттерергә мәҗбүр итеп булмаячагын аңлый иде. Шул вакытта хәрби министр итеп билгеләнгән Керенский һөҗүм турында алдан ук приказ хәзерләп куйган булган, ләкин аны кайчан башларга икәнен күрсәтмәгән. Ул үз карарын Советларның 3 июньдә җыелган I Бөтенроссия съездыннан раслатмакчы булган. Съезд эшендә 1000 нән артык делегат катнашты, шулардан 105 делегат кына большевик иде. Делегатларның күбесе эсерлар һәм меньшевиклар иде. Көн тәртибендәге иң әһәмиятле мәсьәлә — Вакытлы хөкүмәткә мөнәсәбәт мәсьәләсе булды. Эсерлар һәм меньшевиклар буржуазия белән блокны саклауны яклап чыктылар. Коалицияне яклап, меньшевикларның лидеры Церетели: Россиядә берүзе бөтен властьны кулына алырлык бер генә политик партия дә юк, дип белдерде. Моңа каршы В. И. Ленин: «Андый партия бар!» дип җавап бирде. Сүз алып, В. И. Ленин делегатлар алдында большевистик программаны аңлатты, бөтен властьны Советларга бирергә чакырды.

Соглашательләр «Бөтен власть Советларга!» лозунгысы эшкә ашарлык түгел дип исбат итү өчен бөтен көчләрен тупладылар. Алар буржуазия белән коалицияне яхшы дип таба һәм Вакытлы хөкүмәт политикасын дөрес дип таный торган резолюция үткәрделәр.

Большевиклар съездга аның күпчелеге алган позициянең пролетариатның һәм армиянең алдынгы катлаулары фикереннән никадәр нык аерылуын күрсәтергә булдылар. Большевиклар партиясе ҮКы Петроград эшчеләрен һәм солдатларын 10 июньдә «Бөтен власть Советларга!», «Бетсен ун капиталист-министр!», «Җитештерүгә эшчеләр контроле!», «Һөҗүм политикасына каршы!» дигән лозунглар белән демонстрациягә чыгарга чакырды.

Ләкин демонстрация алдыннан, 9 июньдә, эсерлар һәм меньшевиклар демонстрацияне булдырмаска карар бирделәр. Алар җитәкчелегендә съезд демонстрацияне тыю турында резолюция кабул итте.

Демонстрацияне булдырмый калу кыен иде. Ә съезд карарларына буйсынмау исә үзеңне съездга каршы кую булыр иде. 9 июньдә төн урталарында большевиклар партиясе ҮК съезд карарына буйсынырга карар бирде, эшчеләрне һәм солдатларны чыгыш ясамаска чакырды. ҮК, ПК членнары, партиянең актив работниклары төн буе районнарны, фабрикаларны һәм заводларны, хәрби казармаларны йөреп чыктылар, эшчеләргә һәм солдатларга партиянең карарын аңлаттылар. Шушы карар-

ны үтәп, бер генә завод та, бер генә полк та демонстрациягә чыкмады. Бу хәл партиянең йогынтысы үскәнлеген, аның массалар белән элемтә тота һәм кирәк вакытта чигенә белүен күрсәтте.

Икенче көнне барлык газеталар большевикларга каршы коткы тараттылар. Меньшевикларның лидерлары съездда большевикларны заговор ясауда гаепләделәр һәм большевикларны коралсызландыруны таләп иттеләр. Демонстрацияне тыйгач, съезд үзенең делегатларына заводларда, фабрикаларда, казармаларда булырга кушты һәм анда алар эшнең большевиклар «заговорында» түгел, бәлки башкаладагы бөтен пролетариатның һәм гарнизонның настроениесендә икәнлегенә ышандылар. Массалар арасында йогынтыларын бөтенләй югалтудан куркып, съезд президиумы демонстрация оештырырга, тик анда җитәкчелекне үз кулыннан ычкындырмаска карар бирде. Демонстрация 18 июньгә билгеләнде. Бу көнне сайлау очраклы түгел иде. Съездның яклавына таянып, Керенский Көньяк-Көнбатыш фронтта 18 июньдә һөҗүм башларга приказ бирде. Демонстрация буржуазиянең планнарын пәрдәләргә, фронтта һөҗүмне хупларга тиеш иде.

Билгеләнгән көнне — 18 июньдә — Петроградта массовый демонстрация җәелеп китте; анда 500 меңгә якын кеше катнашты. Большевиклар демонстрациядә үз лозунглары белән катнашырга булдылар. Демонстрантларның иң зур күпчелеге «Бөтен власть Советларга!» лозунгысы астында барды. Тик кечкенә бер группа гына Вакытлы хөкүмәткә ышаныч лозунгысы белән чыкты.

Демонстрациянең гаять зур колач җәюе һәм анда большевистик лозунгларның өстенлек итүе башкала пролетариатының һәм гарнизонының большевиклар артыннан баруы турында сөйли иде. Демонстрация массаларның Вакытлы хөкүмәткә генә түгел, бәлки эсерлар һәм меньшевикларның буржуазия белән килешү политикасына да ышанмавын күрсәтте.

Фронтта рус гаскәрләренең һөҗүме җимерелде, һәм контрреволюция уңышсызлык очрагына әзерләп куйган планын — бөтен гаепне большевиклар өстенә аудару планын — шундук тормышка ашыра башлады.

2 июльдә, һөҗүмнең уңышсыз чыгуы турында Петроградка хәбәр алыну белән үк, кадетлар хөкүмәттән чыгуларын белдерделәр. Бу адым, эсерлар һәм меньшевиклар лидерлары властьта үзләре генә калырга куркырлар һәм кадетлар куйган шартларга: эшчеләрне коралсызландырырга, революцион гаскәрләрне Петроградтан чыгарырга һәм иң әһәмиятлесе — большевиклар партиясен тыярга риза булырлар, дигән карашка исәпләнгән иде.

Ләкин кадетлар халык настроениесен исәпкә алмадылар: алар хөкүмәттә кризис тудырырга уйладылар һәм башкалада,

ә аннары бөтен илдә политик кризис өлгереп килүен күрми калдылар. 3 июльдә, иртән, Петроградтагы 1 нче пулемет полкында рота һәм полк комитетларының Совет башкарма комитетына делегатлар сайлауга багышланган җыелышында солдатлар каһәр төшкән сугышның дәвам иттерелүе, халыкның ачыгуы, ә буржуазиянең байлык җыюы, хөкүмәтнең илне һәлакәткә алып баруы турында тирән ачу белән сөйләделәр. Коралы чыгыш ясау һәм Вакытлы хөкүмәтне бәреп төшерү мәсьәләсен тикшерергә дигән таләпләр ишетелде. Солдатлар башка полкларга һәм заводларга коралы чыгышта катнашырга тәкъдим итеп делегатлар җибәрергә карар бирделәр. Делегатларны һәр җирдә якладылар.

Партия массалар арасындагы революцион настроениеләрне яклады, ләкин ул хәзер үк чыгыш ясауга каршы иде. Петроград эшчеләре һәм солдатларының Вакытлы хөкүмәтне бәреп төшерергә һәм дәүләт властен үз кулларына алырга көчләре җиткән булыр иде, ләкин алар бу властьны тотып кала алмаслар иде, чөнки ул вакытта илдә халыкның күпчелеге эсерлар һәм меньшевиклар артыннан бара иде әле. Шуңа күрә 3 июльдә Үзәк Комитет чыгышлардан һәм демонстрацияләрдән тыелырга карар бирде. Ләкин массаларны тыеп калырга мөмкин түгел иде инде. Заводларда, полкларда һәм Балтик флоты корабльләрендә партия вәкилләрен тыңладылар, ләкин чыгыш ясауны таләп иттеләр. Массаларның урамга чыгуы һәм буржуаз хөкүмәтнең демонстрацияне, коралы восстание дип игълан итеп, аттыру куркынычы туды.

Үзәк Комитет үзенең карарын юкка чыгарды һәм чыгышны «Бөтен власть Советларга!» дигән лозунг астында тыныч һәм оешкан демонстрациягә әверелдерү максаты белән анда катнашырга карар бирде. Икенче көнне гаять зур демонстрация башланып, анда 500 меңнән артык кеше катнашты. Эшчеләр коралланган Кызыл гвардия сагында бардылар, солдатлар кулларына корал тотып бардылар. Демонстрациядә Кронштадттан берничә мең моряк катнашты.

Демонстрантлар сайлаган 90 вәкил Советларның Үзәк Башкарма Комитеты утырышы барган Таврический сарайга килеп, бөтен властьны Советлар кулына алу таләбен тапшырдылар. Ләкин эсерлар һәм меньшевиклар уенда башка нәрсә булды. Алар демонстрацияне тар-мар итү турында хөкүмәт белән киңәшәләр иде. Фронттан Вакытлы хөкүмәткә турылыклы гаскәрләр чакырырга боерык бирелде. Кайбер районнарда — Невский белән Садовой почмагында, Литейный проспектта һәм башка урыннарда — юнкерлар (хәрби училище укучылары) һәм казаклар демонстрантларга аттылар.

Фронттан махсус чакыртылган гаскәрләр килде. Буржуаз хөкүмәт репрессиягә күчте. Эшче кварталларында тоташ тентүләр башланды. Контрреволюционерлар эшчеләрнең коралларын тартып ала башладылар. Демонстрациядә катнашкан

полкларны коралсызландыру башланды. Контрреволюция большевикларга аеруча зур ачу белән ташланды. 6 июльдә эшчеләрнең большевиклар партиясе өчен җыйган акчаларына алынган «Труд» типографиясе тар-мар ителде. «Правда» газетасын тыйдылар. Шул ук көнне контрреволюционерлар, ябылган «Правда» урынына партия чыгарган «Листок правды»ны типографиядән алып чыккан өчен генә, эшче Воиновны үтерделәр.

Контрреволюцион властьлар партия активистларын кулга ала башладылар. В. И. Ленинны ничек кенә булса да эзләп табарга һәм кулга алырга приказ бирелде. Үзләрен революционерлар итеп күрсәтергә маташучы эсерлар һәм меньшевиклар кергән Вакытлы хөкүмәт В. И. Ленинны эзләүгә элекке патша охранкасы чиннарын тартырга да оялмады. Күптән әзерләнгән ялган — большевикларның Германия белән элемтәләре турындагы яла ходка җибәрелде. Прокурор, хыянәт иткән һәм коралллы восстание оештырган өчен дигән булып, В. И. Ленинны һәм башка күп кенә большевикларны кулга алу һәм җавапка тарту турында боерык бирде. Петроград хәрби округы гаскәрләре командующие генерал Половцев В. И. Ленинны эзләү өчен махсус төзелгән отрядның командирына аны шундук атарга приказ биргән.

Партия үзенең юлбашчысын подпольега яшерде. В. И. Ленин башта Петроградта, аннары шәһәрдән читтә, Разлив күле янында яшеренеп торды. Буржуазия тозак корырга маташып карады. Бөтен кадетлар һәм эсер-меньшевиклар матбугаты В. И. Ленинның судка килүен таләп итте. Эсерлар һәм меньшевиклар ярдәме белән контрреволюция партияне юлбашчысыз калдырырга тырышты. Бөтен илдә контрреволюция котырына башлады. Хәрби министр Керенский фронтта үлем җәзасы кертте. Эсер-меньшевистик комитетлар ярдәмендә властьлар фронтта гына түгел, тылда да революцион частьларны коралсызландыра башладылар. Верховный баш командующий итеп генерал Корнилов билгеләнгәннән соң репрессияләр бигрәк тә көчәйде.

Июль көннәре илдә обстановканы һәм сыйнфый көчләр чагыштырмасын үзгәртте. Меньшевиклар һәм эсерлар үзләренең буржуазия белән килешү политикасын төгәлләп, тәмам контрреволюция лагерена чыктылар. Эсерлар һәм меньшевиклар буржуазия белән килешү партияләреннән контрреволюция булышчылары партияләренә әверелделәр. Ике властьлылык бетте. Буржуазия ялгыз властька иреште. Бөтен власть аның кулына күчте. Эсер-меньшевистик Советлар буржуаз хөкүмәтнең иярченнәренә әйләнделәр.

Ләкин буржуазия революцион массаларны бастыра алмады. Большевиклар, вакытында чигенеп, үзләренең төп көчләрен удар астыннан чыгара алдылар.

## 4. Партиянең VI съезды. Партиянең кораллы восстаниегә курс тотуы. Корниловчылыкны тар-мар итү

Илдә обстановка һәм көчләр чагыштырмасы үзгәрү белән партиянең тактикасы да, лозунглары да үзгәрергә тиеш иде. «Лозунгларга карата» дигән мәкаләсендә В. И. Ленин, 4 июльдән соң Россиядә политик хәл 27 февраль — 4 июль чорындагы хәлдән тамырдан ук аерыла, дип күрсәтте. Революциянең ул чакта мөмкин һәм теләккә иң ярашлы булган тыныч үсеш этабы тәмамланды. Эсерлар һәм меньшевиклар хыянәт итүләре белән тыныч үсеш юлын өзделәр. Хәзер, бөтен власть контрреволюция кулына күчкәннән соң, эшчеләр сыйныфының властьны кораллы восстание юлы белән генә алуы мөмкин иде.

Шуның белән бергә В. И. Ленин, хөкүмәткә хәзер үк каршы чыгу ялгыш булачак, дип кисәтте. Бары тик иң киң катлау массаларда яңа революцион күтәрелеш булганда гына кискен штурмга барырга мөмкин.

В. И. Ленин «Бөтен власть Советларга!» лозунгысын вакытлыча алып торырга тәкъдим итте. Бу яңа тип дәүләт булган Совет республикасыннан ваз кичү түгел иде. Сүз менә нәрсә турында барды: *хәзерге* составтагы, ачыктан-ачык контрреволюцион буржуазия ягына чыккан һәм кулларын халык канына буяган эсерлар һәм меньшевиклар җитәкчелегендәге Советлар халык власте органнары була алмыйлар иде.

> «Бу яңа революциядә, — дип язды В. И. Ленин, — Советларның килеп чыгулары мөмкин һәм килеп чыгарга тиешләр, ләкин буржуазия белән килешүчәнлек органнары булган хәзерге Советлар *түгел,* бәлки буржуазиягә каршы революцион көрәш органнары булган Советлар килеп чыгарга тиешләр. Без ул чакта да бөтен дәүләтне Советлар тибында төзү ягында булачакбыз, бу шиксез. Бу гомумән Советлар турындагы мәсьәлә түгел, бәлки *хәзерге* контрреволюциягә каршы һәм *хәзерге* Советларның хыянәт итүләренә каршы көрәш турындагы мәсьәлә» (Әсәрләр, 25 т., 185 бит).

Революция мәсьәләләре белән, шул исәптән үзгәргән обстановкага туры китереп яңа тактика эшләү белән партиянең VI съезды шөгыльләнде. Съезд 1917 елның 26 июленнән 3 августына кадәр Петроградта барды. Ул ярымлегаль хәлдә эшләргә мәҗбүр булды. Буржуаз һәм вак буржуаз матбугатта большевикларга каршы яла ягу көчәйде. Вакытлы хөкүмәт хәрби һәм эчке эшләр министрларына һәртөрле съездларны тыю хокукы бирде, ягъни фактта VI съездны тыярга боерык бирде. Эш шуна барып җитте ки, чит ил империалистлары съездны кууны һәм делегатларны кулга алуны ачыктан-ачык таләп иттеләр.

Контрреволюция планнары өзелде. Эшчеләр үзләренең партиясе съездын нык сакладылар.

В. И. Ленин съездда катнаша алмады, ләкин ул съездның эшенә җитәкчелек итте. Разлив күле аръягына В. И. Ленин яны-

на ҮК членнары барып йөрделәр. В. И. Ленин «Политик хәл турында» тезислар хәзерләде. В. И. Ленинның «Лозунгларга карата», «Революция сабаклары» дигән һәм башка мәкаләләре съезд резолюцияләренә нигез итеп алынды.

Беренче мәсьәләләрдән берсе итеп делегатлар В. И. Ленинның судка килүе мәсьәләсен тикшерделәр. Кайбер делегатлар — Сталин, Володарский, Мануильский — В. И. Ленинга куркынычсызлык гарантияләнгәндә, аның судка килүе мөмкин, дигән фикер әйттеләр. Сталин илдәге политик хәлгә ялгыш бәя бирә иде; июль вакыйгаларыннан соң буржуазия ялгыз властька ирешкән булуга карамастан, ул, имеш, властьның кем кулында икәне ачык түгел әле, дип белдерде. Сталин буржуаз судның большевикларны гадел хөкем итүе мөмкин дип саный иде. Ләкин буржуазиянең, бигрәк тә ялгыз властька ирешкәннән соң, һичнинди гарантияләр белән дә исәпләшмәячәге һәм В. И. Лениннан үч алачагы ачык иде. Съезд В. И. Ленин судка килмәсен дигән фикер әйтте һәм революцион пролетариат юлбашчысына кабахәт яла ягуга каршы протест белдерде. Съезд В. И. Ленинга котлау җибәрде.

Үзәк Комитетның политик отчетын һәм политик хәл турындагы докладны И. В. Сталин ясады. Докладлар буенча резолюция кабул ителде, аңа нигез итеп В. И. Ленин күрсәтмәләре алынды.

> «Хәзерге вакытта, — диелгән «Политик хәл турында»гы резолюциядә, — тыныч үсеш һәм властьның Советларга тыныч юл белән күчүе мөмкин түгел, чөнки власть инде асылда контрреволюцион буржуазия кулына күчте.
>
> Хәзерге вакытта контрреволюцион буржуазия диктатурасын тәмам бетерү лозунгысы гына дөрес лозунг була ала. Яңа күтәрелеш бурычы булган бу бурычны, бары тик ярлы крестьяннар булышлык иткән шартларда, революцион пролетариат кына үти ала» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 402 бит).

Шулай итеп, партиянең VI съезды, властьның пролетариат һәм ярлы крестьяннар кулына кораллы восстание юлы белән генә, буржуазия диктатурасын бәреп төшерү юлы белән генә күчүе мөмкин, дип күрсәтте.

Партиянең социалистик революциягә курс тотуына Бухарин каршы чыкты; ул: крестьяннар буржуазия белән блокта торалар һәм эшчеләр сыйныфы артыннан бармаслар, диде. Бу оппортунистик рaслауны кире кагып, И. В. Сталин болай диде: крестьяннарга сыйнфый анализдан башка якын килүе белән Бухарин марксизмнан ерак китте. Төрле крестьяннар бар: таза хәлле крестьяннар империалистик буржуазияне яклыйлар, ә ярлы крестьяннар революциянең җиңүе өчен көрәшүче пролетариатны яклыйлар. Съездда Преображенскийга отпор бирелде. Преображенскийның резолюциягә кертергә тәкъдим иткән төзәтмә-

сендә Россиядә социалистик революциянең җиңү мөмкинлеге инкарь ителгән һәм, Көнбатышта пролетариат революциясе булганда гына илне социалистик юлдан юнәлдерергә мөмкин булачак, диелгән иде.

И. В. Сталин, моңа җавап биреп, В. И. Ленинның бер илдә, Россиядә, социализмның җиңүе мөмкинлеге турында Апрель конференциясендә Рыковка каршы әйткән положениесен кабатлады.

«Нәкъ менә Россиянең социализмга юл салучы ил булып китү мөмкинлеге юк түгел, — диде Сталин. — ...Тик Европа гына безгә юл күрсәтә ала, дигән иске карашны читкә ташларга кирәк» (Ә с ә р л ә р, 3 т., 208—209 битләр).

Съезд Преображенскийның һәм Бухаринның оппортунистик тәкъдимнәрен кире какты. Резолюция бердәм рәвештә кабул ителде, дүрт кеше тавыш бирүдә катнашмады.

ҮКның оештыру эше турында отчетны Я. М. Свердлов ясады. Апрель конференциясеннән соң үткән өч ай эчендә партия өч тапкыр арткан иде: Апрель конференциясендә партиянең 80 мең членын берләштерүче 78 оешма вәкиле катнашкан булса, VI съездга инде партиядә 240 мең членны берләштерүче 162 оешма бар иде. Үзәк Комитет кыска гына вакыт эчендә бөтен партияне туплый алды. Съезд эшендә поляк, латыш, литва большевиклары вәкилләре актив катнаштылар; алар, кайчакта җирле оешмалар составына кереп һәм еш кына җирле комитетлар каршында секцияләр буларак, изелгән милләт хезмәт ияләре арасында революцион эш алып баралар иде.

Съезд оборончылар белән һәртөрле берләшүләргә каршы чыкты, оборончы меньшевиклар белән эштә араларын өзгән интернационалист-меньшевиклар белән генә бердәмлек булырга мөмкин, дип күрсәтте.

Съезд Троцкий җитәкчелегендәге «межрайончыларны» партиягә кабул итте. «Межрайончылар» большевизмның барлык положениеләре белән риза булуларын белдерделәр. Бу группа оппортунистларга карата килешүчән караштa торган икеләнүче большевикларның һәм троцкийчы меньшевикларның бер өлешеннән сугышка кадәр үк оешкан иде. Сугыш вакытында «межрайончылар», центризм позициясендә торып, большевиклар белән меньшевиклар арасында буталып йөрделәр. «Межрайончылар» сугышны империалистик сугыш дип таныдылар, оборончылыкка каршы булдылар, ләкин меньшевиклар белән араларын бөтенләй өзәргә риза булмадылар. Хәзер алар оборончылар белән араны өзгәннәр иде. Тормыш шуны күрсәтте: кайбер «межрайончылар», мәсәлән, Володарский, Урицкий, чыннан да центризм белән араны өзделәр, ә Троцкий һәм аның кечкенә бер төркем тарафдарлары большевизмга каршы көрәшне вакытлыча гына туктаткан булганнар; Троцкий, партия сафларында торып, ленинизмга каршы көрәшү һәм үзенең социализмга каршы оппортунистик политикасын тагу өчен партиягә кергән булган.

Подпольедан чыкканнан соң партия эшенең шартлары үзгәрү һәм аның тиз үсүе партия Уставына кайбер өстәмәләр кертүне таләп итте. Уставның: партия программасын танучы, аның оешмаларының берсенә керүче һәм членлык взносларын түләүче һәркем партия члены булып санала, дип билгеләгән беренче параграфына «партиянең барлык карарларына буйсынучы» дигән сүзләр өстәлде. Партия Уставына: яңа членнар партиянең ике члены рекомендациясе буенча партиянең җирле оешмалары тарафыннан алыналар һәм оешма членнарының гомуми җыелышы тарафыннан расланалар, дигән пункт кертелде. Уставта, партиянең барлык оешмалары демократик централизм нигезләрендә төзелә, дип басым белән әйтелде, партия оешмалары районнар һәм өлкәләр буенча берләшәләр, дип күрсәтелде. Съездлар һәм ҮК пленумнары җыюның вакыт тәртибе күрсәтелде (съездлар ел саен, пленумнар ике айга кимендә бер тапкыр).

Съезд партия белән профсоюзларның үзара мөнәсәбәте турында резолюция кабул итте. Профсоюзларның битарафлыгы турындагы меньшевистик теориягә каршы кабул ителгән партия карарларын беркетеп, съезд: барлык эшчеләрнең союзларга туплануына һәрьяклап ярдәм итәргә; партиянең барлык членнарына союзларга керергә һәм аларда үзләренең фракцияләрен төзергә; империалистик сугышны яклауга каршы чыгучы һәм сыйнфый көрәш карашында торучы союзларны эченә алырга тиешле халыкара оешма төзү өчен көрәшергә, дигән карар чыгарды.

Съезд яшьләр арасында эшләүгә аерым тукталды. Ул оешу ягыннан партиягә буйсынмаган, ләкин аның идея җитәкчелегендә булган яшьләр союзлары төзүне яклап чыкты. Съезд болай дип күрсәтте: партия бу союзларны баштан ук социалистик союзлар итәргә омтылырга тиеш. Яшьләр союзларының бурычы — эшче яшьләрнең сыйнфый аңын үстерү һәм аларны пролетариатның революцион авангарды белән бер юлдан алып бару.

VI съезд партиянең экономик платформасын тикшерде. Съезд резолюциясендә болай дип күрсәтелде: ил тирән экономик кризис кичерә һәм «тәмам экономик җимереклек һәм һәлакәт упкынына төшеп бара». Бу кризистан революциягә каршы файдалану өчен, буржуазия аны аңлы рәвештә тирәнәйтә. Шундый кискен хәлдән чыгуның бердәнбер юлы — властьның пролетариат һәм ярлы крестьяннар кулына күчүе. Бары тик шушы сыйныфлар гына, властьны алып, түбәндәге революцион чараларны үткәрү юлы белән илне коткара алалар: банк эшен национализацияләү һәм үзәкләштерү; күп кенә монополияләрне (нефть, ташкүмер, шикәр, металлургия һәм транспорт) национализацияләү; тышкы һәм эчке бурычларны түләмәү, ләкин вак хуҗаларның интересларын саклау; чын эшчеләр контроле урнаштыру, бу контроль әкренләп җитештерүне тулысынча җайга салуга күчәргә тиеш; шәһәрне кирәкле авыл хуҗалыгы продукт-

лары, ә авылны промышленность товарлары, авыл хуҗалыгы кораллары һәм машиналары белән тәэмин итү өчен кооперативлар һәм азык комитетлары ярдәмендә шәһәр белән авыл арасында дөрес алмашу оештыру. Резолюция эшчеләрнең барлык оешмаларын — профсоюзларны, фабзавкомнарны, Советларны — шушы чараларны үткәрүгә ярдәм итәргә, бу эштә инициативаны үстерергә, аларны бөтен дәүләт күләмендә тормышка ашыруга ирешергә чакырды.

Съездның барлык карарларында, революциянең җиңү шарты буларак, пролетариатның крестьяннар белән союзы турындагы ленинчыл идея үткәрелде. Революциянең яңа күтәрелеше алдыннан булган VI съезд үзенең барлык карарларын төп максатка — пролетариатны һәм ярлы крестьяннарны кораллы восстаниегә, социалистик революциянең җиңүенә хәзерләү максатына буйсындырды. Съезд барлык хезмәт ияләренә, барлык эшчеләргә, солдатларга һәм крестьяннарга манифест белән мөрәҗәгать итеп, аларны большевиклар партиясе байрагы астында буржуазия белән хәлиткеч бәрелешкә хәзерләнергә чакырды.

Ялгыз властька ирешкәч, буржуазия үзенең революцияне бетерү һәм Россиядә монархияне кире кайтару планын ахырынача җиткерергә маташты. Бу планны үтәүнең бер чарасы аның промышленностьны тагын да җимерүеннән гыйбарәт булды. Бу политиканы миллионер Рябушинский, «ачлыкның сөяк кулы» революцияне, бугазыннан эләктереп алып, буып үтерергә тиеш, дигән оятсыз сүзләр белән әйтеп бирде. Капиталистлар заводларны ябалар һәм ун меңнәрчә эшчеләрне урамга чыгарып ташлыйлар иде. Бөтен илдә коточкыч спекуляция таралды. Товар бәяләре тиз күтәрелде. Хезмәт ияләре ачлыктан интектеләр. Ил экономик яктан тулы һәлакәт һәм чит ил капиталы тарафыннан кабалага төшерелү куркынычы алдында калды.

Контрреволюция экономик характердагы чаралар белән генә чикләнеп калмыйча, хәрби диктатура урнаштырырга хәзерләнде. Америка, Англия һәм Франция хөкүмәтләре белән килешү нигезендә, хәрби диктатор ролен баш командующий генерал Корниловка йөкләргә булдылар. Контрреволюцион переворотка хәзерлекне пәрдәләү өчен Вакытлы хөкүмәт халыкның барлык мөлкәтле катлаулары вәкилләреннән Дәүләт киңәшмәсе җыярга карар бирде. Петроградның революцион эшчеләреннән куркып, буржуазия Дәүләт киңәшмәсен Мәскәүдә үткәрергә булды, биредә аңа обстановка тынычрак кебек тоелды.

Большевиклар партиясе ҮК Мәскәү комитетына буржуазия заговорына каршы бер көнлек протест стачкасы оештырырга тәкъдим итте. Дәүләт киңәшмәсе ачыласы 12 август көнендә Мәскәүнең 400 меңнән артык эшчесе забастовка ясады. Мәскәү эшчеләренең бердәм стачкасы контрреволюция планнарын өзде. Контрреволюциянең үз планын тик кораллы көч ярдәмендә генә үти алачагы ачык күренде. Буржуазия халыкка гражданнар сугышы тагарга карар бирде. Корнилов киракле сугыш көчләрен

мобилизацияләргә тотынды. Аңа АКШ, Англия, Франция ярдәм вәгъдә итте. Корнилов фронттан гаскәрләрне алу турында генераллар белән сөйләшүләр алып барды. Ватанга хыянәт итүчеләр дошманга Россиянең эченә үтеп керергә юл ачудан да тукталып калмадылар. Алар үз иленең хезмәт ияләрен чит ил яулап алучыларына караганда куркынычрак дошман дип санадылар.

25 августта Корнилов 3 нче атлы корпусны фронттан Петроградка юнәлтте. Хәлнең катлаулылыгы шунда иде ки, Корнилов, янәсе, Вакытлы хөкүмәткә каршы фетнә күтәргән булды. Эсерлар һәм меньшевиклар моны шулай күрсәтергә тырыштылар да. Алар Вакытлы хөкүмәтне сакларга чакырдылар. В. И. Ленин партиягә зирәк тактика тәкъдим итте. Массаларны Корниловка каршы күтәргәндә, партия массаларны Корнилов фетнәсендә катнашучы Вакытлы хөкүмәтне сакларга чакырмаганлыгын аңлатты. Партия, Вакытлы хөкүмәтне һәм аның эсер-меньшевик ялчыларын фаш итүне туктатмыйча, хәрби диктаторлыкка кандидатка каршы көрәш алып барды.

Большевиклар чакыруы буенча халык массалары Корниловка каршы күтәрелделәр. Башкала эшчеләре коралга тотынды. Тиз арада Кызыл гвардиянең яңа отрядлары оеша башлады. Корнилов чыгышы большевиклар партиясе оештырган эшчеләр һәм крестьяннар тарафыннан бастырылды. Массаларның таләбе буенча Корнилов һәм аның булышчылары кулга алынды. Буржуазиянең һәм алпавытларның революцияне тар-мар итәргә маташуы барып чыкмады. Ул вакытта туган хәлдән чыгуның бердәнбер чарасы — кораллы восстание юлы белән Вакытлы хөкүмәтне бәреп төшерү һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру иде.

### 5. Кораллы восстание хәзерләү. Бөек Октябрь социалистик революциясенең җиңүе

Корнилов фетнәсенең революция өчен гаять куркыныч булуын, массовый хәрәкәт күтәрелешен һәм күп кенә Советларның Корниловка каршы чыгышларын игътибарга алып, В. И. Ленин әле һаман да Советларда күпчелекне алып торган эсерларга һәм меньшевикларга властьны Советлар кулына алырга тәкъдим итте. Партия революциянең тыныч үсеше өчен булган соңгы мөмкинлектән файдаланырга теләде. Ләкин үзләрен буржуазия белән нык бәйләгән эсерлар һәм меньшевиклар властьны Советларга тыныч юл белән бирүнең ул вакытта калган бердәнбер мөмкинлегеннән баш тарттылар.

Корнилов чыгышын тар-мар итү илдә обстановканы тамырдан үзгәртте. Эшчеләр фактта буржуазияне һәм алпавытларны пәрдәләп һәм яклап килгән соглашательләрнең чын асылын таныдылар. Крестьяннар генераллар артында үз җирләрен бирергә теләмәүче алпавытлар торганын аңладылар. Фронттагы солдатлар үзләрен дүртенче кышны окопларда уздырырга мәҗбүр

итәргә ниятләнүләренә, буржуазия һәм алпавытлар хөкүмәтенең канлы сугышны озакка сузачагына ышандылар. Изелгән милләт хезмәт ияләре корниловчылар җиңгән хәлдә милли изүнең бетерелүенә өметләнеп булмаячагын ачык күрделәр. Халык массаларының иң зур күпчелеге большевистик идеяләрнең дөреслегенә үз тәҗрибәсендә ышанды. Хезмәт ияләре Советлардан эсер-меньшевик депутатларны кире чакыртып ала һәм аларны большевиклар белән алыштыра башладылар. Советларның партиясез депутатлары большевикларны яклый башлады. 31 августта Петроград Советы үзе оешканнан бирле беренче тапкыр властьның Советларга күчүе турында большевистик резолюция кабул итте. 5 сентябрьдә Мәскәү Советы да большевиклар резолюциясен кабул итте. Башкала Советлары артыннан Киев, Харьков, Казан, Уфа, Минск, Ревель (Таллин), Ташкент, Самара, Брянск, Красноярск Советлары, Урал һәм Донбассның күп кенә шәһәр Советлары тарафыннан большевистик резолюцияләр чыгарылды. Советларның бик тиз большевиклашу процессы башланды.

Партия «Бөтен власть Советларга!» дигән лозунгны яңадан көн тәртибенә куйды. Бу вакытта илнең хәлиткеч үзәкләрендә Советларның составы үзгәрде: алар большевистик Советларга әверелделәр. Хәзер «Бөтен власть Советларга!» лозунгысы буржуаз хөкүмәткә каршы, пролетариат диктатурасы урнаштыру өчен кораллы восстание дигән сүз иде. Илнең 250 дән артык Советы «Бөтен власть Советларга!» дигән большевистик лозунгны яклап чыкты.

Большевиклар үзләренең армый-талмый эшләүләре нәтиҗәсендә 1917 елның сентябренә халыкны, илне коткару өчен халыкка каршы хөкүмәтне юк итәргә кирәк, дигән карашка китерделәр. Ил гомуми-милли кризис кичерә иде. Халык хуҗалыгы түбәнгә тәгәри барды. Идарә итүче сыйныфлар һәлакәтне туктата алмыйлар иде. Киресенчә, алар үзләренең политикасы белән бу һәлакәтнең якынлашуын тизләттеләр. Халык массалары искечә яшәргә, буржуазия һәм аның ялчыларының хуҗа булуларына түзеп торырга теләмиләр иде. Кыскасы, революцион ситуациянең В. И. Ленин әйткән барлык билгеләре җитлеккән иде. Халык көрәшенең барлык формаларының кискенләшүе кризисның ачык дәлиле иде. Эшчеләр предприятиеләрнең администрациясен куа, директорларын кулга ала һәм производствога җитәкчелекне үз кулларына ала башладылар. Эшчеләр хәрәкәте власть проблемасына килеп терәлде. Революциянең җитәкчесе, гегемоны булган пролетариат көрәшкә бөтен халыкны күтәрде.

> *«Сыйныфның* күпчелеге, революция авангардының, массаларны ияртергә сәләтле булган халык авангардының күпчелеге безнең якта», — дип язды В. И. Ленин сентябрьдә (Әсәрләр, 26 т., 6 бит).

Крестьяннар хәрәкәтенең дә характеры үзгәрде. Крестьяннар алпавытларны куа, җирне, инвентарьны тартып алып, үзара бүлешә, имениеләрне яндыра башладылар. Бөтен илдә крестьяннар

хәрәкәте восстаниегә әверелә барды. Илнең Европа өлешенең яртысыннан күбрәгеҗ крестьян восстаниеләре чолгап алды. «Халыкның *күпчелеге* безнең якта...», — дип язды В. И. Ленин (Әсәрләр, 26 т., 6 бит).

Корнилов чыгышыннан соң армиядә дә көрәшнең яңа формасы туды. Солдатлар реакцион командирларны куалар һәм алар урынына ышанычлы яңа кешеләр сайлыйлар иде. Солдатлар сугышны дәвам иттерүдән баш тарттылар. Солдатлардагы ризасызлыкның восстаниегә әверелү ихтималы туды. Петроградка һәм Мәскәүгә якын булган Төньяк һәм Көнбатыш фронтларда солдатларның күпчелеге большевиклар артыннан барды. Тик шушы ике фронтта гына да 1 700 меңнән артык кораллы солдат бар иде. Запастагы полклар 100 дән артык булып, алар барысы да большевикларны якладылар. Бөтен илдә гарнизоннарның иң зур күпчелеге большевиклар ягында иде. Мәсәлән, Мәскәү гарнизоны солдатлары сентябрь азагында район думаларына сайлаулар вакытында барлык тавышларын большевикларга бирделәр. Запастагы һәм тылдагы частьларда 4 миллионлап солдат исәпләнә иде. Солдатларның күпчелеге ярлы крестьяннарның иң алдынгы һәм актив өлеше иде. Балтик флоты морякларьи тулысынча большевиклар партиясен яклады.

Изелгән милләтләр арасында да хәрәкәтнең характеры үзгәрде. Милли районнарда хезмәт ияләренең көрәше, буржуаз оешмаларның каршылык күрсәтүләренә карамастан, эшче һәм крестьяннарның гомуми хәрәкәте белән бердәм фронтка кушылды. Большевиклар партиясе Россиянең барлык милләт хезмәт ияләре арасында гына түгел, бәлки Польша, Балтик буе качаклары арасында, шулай ук немец, венгр, поляк, чех, словак, хорват хәрби әсирләре арасында да эш алып барды. Большевиклар алар арасында коммунистик группалар төзергә ярдәм иттеләр.

Халыкара обстановка да үзгәрде. Үзләренең тылында революцион хәрәкәт үсү куркынычы астында Англия һәм Франция империалистлары революциягә каршы бергәләп көрәшү өчен Германия империалистлары белән солых турында килешергә маташтылар. Россия контрреволюциясе, ил эчендә үзенең кулларын чишеп җибәрү өчен, Германия белән сепарат солых төзергә риза иде. Россиянең хаким сыйныфлары немецларга Риганы бирделәр, немецлар революцияне бууда ярдәм итсен өчен Петроградны, илнең бер өлешен аларга бирергә әзерләнделәр. Бу исә буржуазиянең антипатриотизмын, Ватанга карата хыянәтчел ролен ачык күрсәтте. Большевиклар, чын патриотларча чыгыш ясап, Россияне немец империализмының тар-мар итүеннән, чит ил дәүләтләренең коллыкка төшерүеннән коткарып калдылар. Буржуазиянең хыянәтчел планын хыянәтче хөкүмәтне бәреп төшерү юлы белән генә өзәргә мөмкин иде.

Гомуми-милли кризис меньшевиклар һәм эсерлар партияләре хәлендә дә күренде. Һәр ике партиядә таркалу башланды. Меньшевиклар партиясе берничә группага таркалды. Эсерлар

партиясендә сул канат формалашып, ул үзен мөстәкыйль партия дип игълан итте. Сул эсерлар крестьяннарның эсерлардан күңелләре кайткан һәм пролетариат ягына борылган катлауларын үз якларына аударырга маташтылар.

Подпольеда булган В. И. Ленин илдәге хәлне зур игътибар белән күзәтеп барды. Революция юлбашчысы халыкның настроениесендә һәм сыйныфлар арасындагы мөнәсәбәтләрдә булган һәр кечкенә үзгәрешкә карата үз фикерен әйтә барды. 110 көн подпольеда яшәгән чорында В. И. Ленин 60 тан артык мәкалә һәм хат язды, партиягә җитәкче күрсәтмәләр бирде. Шул хезмәтләр арасында «Катастрофа куркынычы һәм аңа каршы ничек көрәшергә» дигән китап аерылып тора. Бу әсәр большевиклар партиясенең платформасы булып, ул халык массаларының: илне ничек итеп һәлакәттән коткарырга? дигән соравына җавап бирде. Буржуазиянең һәм алпавытларның хуҗалык итүләре аркасында массаларның мохтаҗлыкка һәм ачлыкка дучар булуы картинасын сурәтләү белән бергә, В. И. Ленин халыкны сугыштан һәм ачлыктан коткарырлык революцион чараларны да күрсәтте. Бу чаралар: алпавыт җирләрен конфискацияләү һәм бөтен җирне национализацияләү белән беррәттән, җитештерүгә эшчеләр контроле, банкларны, синдикатларны һ. б. национализацияләү. Катастрофа һәм ачлык белән көрәш чаралары тулысынча тормышка ашырылырлык иде, ләкин алар «изге саналган буржуаз милеккә» кагылганга күрә үткәрелмәделәр. Хаким сыйныфлар, әгәр халык бу чараларны үткәрә башласа, ил җимерелү, һәлакәт куркынычы астында калачак, дип ышандырырга маташтылар.

> «Әгәр эсерлар һәм меньшевиклар контрольнең барлык чараларын тоткарлаучы һәм производствога саботаж ясаучы буржуазия белән «коалиция» урынына, — дип язды В. И. Ленин, — апрельдә властьның Советларга күчүен тормышка ашырган булсалар иде... Россия хәзер экономик яктан тулысынча үзгәртеп корылган, җир крестьяннарда булган, банклары национализацияләнгән бер ил булыр иде, ягъни барлык калган капиталистик илләрдән *шулкадәр* (бу исә хәзерге заман тормышының үтә мөһим экономик нигезләре) *югарырак* торыр иде» (Әсәрләр, 25 т., 368 бит).

Большевистик платформаны тормышка ашыру хезмәт иясе массаларның тормышын шунда ук җиңеләйтәчәк һәм яхшыртачак иде. В. И. Ленин, Россиядә социализмның материаль базасы, Россия империализм чылбырының бер буыны булганга күрә генә түгел, бәлки Россиядә капитализм, алга киткән капиталистик илләр белән чагыштырганда, артта калган булса да, җитәрлек дәрәҗәдә үскәнгә күрә дә хәзерләнгән, дип күрсәтте. В. И. Ленин Россияне уртача үскән капитализм иле дип характерлады. Һәм Россиядә капитализм дәүләт-монополистик капитализмына әверелгән иде. В. И. Ленинның социализмның башта аерым алынган бер илдә җиңү мөмкинлеге турындагы положе-

ниесе бөек пролетариат революциясе алдыннан большевиклар платформасының нигез пункты булды.

«Гомумән тарихта, бигрәк тә сугыш вакытында, — дип язды В. И. Ленин, — бер урында таптанып торырга ярамый. Я алга барырга, я артка чигенергә кирәк. Революцион юл белән республика һәм демократизм яулап алган XX гасыр Россиясендә социализмга таба *бармыйча торып,* аңа таба *адымнар*... ясамыйча торып, алга бару *мөмкин түгел»* (Әсәрләр, 25 т., 365 бит).

Үзенең хезмәтендә В. И. Ленин җиңгән пролетариат алдына бөек бурыч куйды:

«Революция аркасында Россия берничә ай эчендә үзенең *политик* строе буенча алдынгы илләрне куып җитте.

Ләкин ул гына аз. Сугыш мәрхәмәтсез, ул мәсьәләне аяусыз кискенлек белән куя: я һәлак булырга, я алдынгы илләрне *экономик яктан да* куып җитәргә һәм узып китәргә...

Һәлак булырга яки бөтен көч белән алга омтылырга. Тарих тарафыннан мәсьәлә әнә шулай куелган» (шунда ук, 371 бит).

В. И. Ленинның «Катастрофа куркынычы һәм аңа каршы ничек көрәшергә» дигән әсәрендә социализмга күчү чаралары программасы нигезләнгән. Тулаем алганда, алар акрынлап яңа, социалистик җитештерү мөнәсәбәтләренә күчү чаралары иде.

Шушы вакытта В. И. Ленин марксизмның дәүләт турындагы тәгълиматын тагын да үстергән «Дәүләт һәм революция» дигән гениаль әсәрен язды. В. И. Ленин Маркс һәм Энгельсның оппортунистлар тарафыннан бозылган яки алар оныттырырга тырышкан карашларын тергезде һәм яңа революцион тәҗрибә, бигрәк тә Советлар эше нигезендә марксизмның дәүләт турындагы тәгълиматын үстерде. В. И. Ленинның китабы ике фронтта — оппортунистик хыянәтчеләргә каршы да, анархистларга каршы да — килешмәүчән кискен көрәш рухы белән сугарылган. В. И. Ленин тегеләренең дә, боларының да пролетариат диктатурасын инкарь иткәнлекләрен күрсәтте. Уң социалистлар лидерлары, җиңеп чыккан эшчеләр сыйныфының буржуаз дәүләтне җимерергә тиешлеген танымыйча, турыдан-туры буржуаз дәүләтне яклау юлына тәгәрәделәр. Анархистлар, революцион пролетариатның дәүләт властен социализм төзү өчен файдалануына каршы чыгып, шуның белән пролетариат диктатурасын инкарь итәләр.

Җиңеп чыккан пролетариат буржуазиянең көчләүгә корылган дәүләт аппаратын — хезмәт ияләрен эксплуатацияләү органын — бөтенләй җимерергә һәм капитализмнан социализмга, ягъни коммунизмның беренче фазасына, күчүнең бөтен чорына пролетариат диктатурасы урнаштырырга тиеш.

«*Бер* сыйныф диктатурасының,— дип язды В. И. Ленин,— гомумән һәртөрле сыйнфый җәмгыять өчен генә түгел, буржуазияне бәреп төшергән *пролетариат* өчен генә түгел, бәлки капитализмны «сыйныфсыз җәмгыятьтән», коммунизмнан

аера торган бөтен бер *тарихи чор* өчен дә кирәк булуын аңлаган кеше генә Маркснын дәүләт турындагы тәгълиматының асылын үзләштергән була... Капитализмнан коммунизмга күчү, әлбәттә, политик формаларның бик зур муллыгын һәм күп төрлелеген бирмичә кала алмый, ләкин шул ук вакытта аларның асылы котылгысыз рәвештә бер: *пролетариат диктатурасы булыр»* (Әсәрләр, 25 т., 423 бит).

Буржуаз дәүләтләрдә демократия үтәли икейөзле һәм ялган, чөнки аларның хәтта иң демократик булганында да ул — бер төркем азчылык өчен, байлар өчен, эксплуататорлар һәм эрәмтамаклар өчен генә демократия. Пролетариат дәүләте исә — «*яңача* демократик» дәүләт, чөнки биредә демократия — гаять зур күпчелек булган хезмәт ияләре өчен, пролетариат өчен, киң крестьяннар массасы өчен, барлык мөлкәтсез кешеләр өчен демократия, һәм «*яңача* диктатура» дәүләте, чөнки бу — буржуазиягә каршы диктатура, күпчелек халыкның азчылыкка, эксплуататорларга каршы диктатурасы. Пролетариат дәүләт властен эксплуататорларны бастыру өчен генә түгел, бәлки, башлыча, социалистик җәмгыять төзүдә хезмәт ияләренә җитәкчелек итү өчен файдалана.

«Пролетариатка дәүләт власте,— дип язды В. И. Ленин,— үзәкләштерелгән көч оешмасы, көчләү оешмасы эксплуататорларның каршылык күрсәтүен бастыру өчен дә, социалистик хуҗалыкны «юлга салып җибәрү» эшендә халыкның гаять зур күпчелегенә, крестьяннарга, вак буржуазиягә, ярымпролетарийларга *җитәкчелек итү* өчен дә кирәк» (шунда ук, 414 бит).

Җәмгыятьне үзгәртеп төзүдә пролетариат диктатурасының ролен һәм әһәмиятен билгеләп, В. И. Ленин, пролетариат диктатурасын тормышка ашыруда һәм үткәрүдә җитәкче һәм юнәлеш бирүче көч — Коммунистлар партиясе, дип басым ясап күрсәтте. В. И. Ленин II Интернационалда хөкем сөргән оппортунистларны аяусыз фаш итте; бу оппортунистлар партиянең ролен бозып күрсәтәләр, аны яхшы хак алучы эшчеләрнең югары катлавының массалардан аерылган, халык интересларын сатучы һәм аңа хыянәт итүче вәкилләре оешмасына әверелдерәләр.

«Эшчеләр партиясен тәрбияләве белән, — дип язды В. И. Ленин, — марксизм пролетариат авангардын тәрбияли, аны власть алырга һәм *бөтен халыкны* социализмга *алып барырга,* яңа стройга юнәлеш бирергә һәм аны оештырырга, үзләренең иҗтимагый тормышын буржуазиядән башка һәм буржуазиягә каршы кору эшендә бөтен хезмәт ияләренең һәм эксплуатацияләнүчеләрнең остазы, җитәкчесе, юлбашчысы булырга сәләтле итә» (шунда ук).

В. И. Ленинның бу китабы борылыш эпохасында, пролетариатның властька килүе алдыннан язылды. Анда марксизм-ленинизмның характерлы билгесе — теориянең практика белән аерылгысыз бәйләнеше ачык күрсәтелә. В. И. Ленин сүз башын-

да, социалистик революциянең дәүләткә мөнәсәбәте турындагы мәсьәлә «практик-политик әһәмият кенә түгел, бәлки, массаларга капитал изүеннән котылу өчен якын киләчәктә нәрсә эшләргә тиешлекләрен аңлату мәсьәләсе буларак, иң актуаль әһәмият тә казана» дип күрсәтте (Әсәрләр, 25 т., 392 бит).

В. И. Ленинның бу китабы яңа типтагы дәүләтне — социалистик дәүләтне оештыру һәм төзү мәсьәләсе буенча программ документка әверелде.

12 һәм 14 сентябрь арасында В. И. Ленин большевиклар партиясе Үзәк Комитетына, Петроград һәм Мәскәү комитетларына «Большевиклар властьны алырга тиешләр» дигән хат һәм ҮК-га — «Марксизм һәм восстание» дигән хат язып, партияне восстание оештырырга чакырды. Җәмгыятьнең үсеш законнарын тирәнтен белүче, революцион көрәштә бай тәҗрибә туплаган В. И. Ленин бу хатларында үзенең обстановкага анализын йомгаклады һәм: ни өчен большевиклар нәкъ менә хәзер властьны ала алалар һәм алырга тиешләр, дигән сорауга искиткеч ачык итеп җавап бирде. Һәр ике башкала Советларында җитәкчелек большевиклар кулына күчте. Халык массалары большевиклар артыннан бара. Алар үзләренең интересларын большевиклар партиясенең генә гәүдәләндерүенә һәм яклавына ышандылар. Властьны алгач, Советлар шунда ук демократик солых төзүгә керешәчәкләр, алпавытлардан җирне түләүсез тартып алачаклар һәм крестьяннарга бирәчәкләр, хөкүмәт аяк астына салып таптаган азатлыкны урнаштырачаклар. Барлык бу чараларны массалар тулысы белән яклаячаклар.

Властьны хәзер алырга кирәк, диде В. И. Ленин, чөнки буржуазия Петроградны немецларга бирергә хәзерләнә, ә Англия-Франция империалистлары, Россиягә каршы һәм Россия исәбенә, Германия белән сепарат солых төзү турында сүз беркетәләр. Бары тик властьны алып кына, большевиклар партиясе бу җинаятьчел заговорны өзәчәк. Восстание өчен шартлар тулысынча өлгергән. Партиянең бурычы аңа сәнгатькә караган кебек караудан, восстаниене җентекләп хәзерләүдән, аның уңышын тәэмин итү өчен барлык чараларны күрүдән, үзагылышка ышанып тормаудан гыйбарәт.

В. И. Ленин үзенең хатларында кораллы восстаниенең якынча планын да эшләде. Ул хәзер үк восстаниече отрядларның штабын оештырырга, көчләрне бүләргә һәм иң ышанычлы частьларны иң әһәмиятле пунктларга тупларга, хөкүмәт биналарын чолгап алуны оештырырга, телефон станциясен һәм телеграфны алырга тәкъдим итте. В. И. Ленин нык отрядлар — үләргә, ләкин дошманны шәһәр үзәгенә кертмәскә әзер торучы отрядлар төзергә, эшчеләрне коралландырырга, юнкерларның һәм башка контрреволюцион частьларның ихтимал булган һөҗүменнән шәһәрне саклауны тәэмин итәргә тәкъдим итте.

В. И. Ленин үзенең планын якынча план дип атады, ләкин восстаниенең факттагы барышы бу планның никадәр тирән һәм

һәрьяклап уйланылган булуын күрсәтте. В. И. Ленин марксизмга нигез салучыларның восстание турындагы фикерләрен үстерде һәм аларны восстание турындагы бөтен бер тәгълиматка әверелдерде.

Тарихта восстание уздыруга большевиклар партиясе кебек җентекләп хәзерләнгән бер генә партиянең дә булганы юк иде. В. И. Ленин аркасында партиянең восстание оештыру буенча бик җентекләп эшләнгән планы һәм восстание җиңгәннең икенче көнендә үк үткәреләчәк политик һәм экономик чараларның төптән уйланган бөтен бер платформасы бар иде.

В. И. Ленинның хатлары 15 сентябрьдә Үзәк Комитетта тикшерелде. Социалистик революциягә каршы көрәшен дәвам иттереп, Каменев В. И. Ленинның восстание оештыру турындагы тәкъдименә каршы чыкты һәм хатларны юк итүне таләп итте. Капитализмны яклаучының капитулянтлык резолюциясе кире кагылды. ҮК В. И. Ленинның хатларын партиянең иң зур оешмаларына җибәрде.

Үзәк Комитет восстаниене хәзерләргә кереште. ҮК каршындагы хәрби оешмага яңа Кызыл гвардия отрядлары төзүне тизләтергә кушылды. Башкалада хәрби эш инструкторлары хәзерләү өчен курслар оештырылды. Эшчеләр корал белән эш итәргә өйрәнделәр. Балтик флоты большевиклары флотны восстаниегә катнашырга хәзерләү турында күрсәтмә алдылар. Һәрбер зур корабльдә махсус сугышчан взводлар төзелде, алар партия чакыруы белән теләсә кайсы моментта башкалага килергә әзер тордылар. Фронттагы большевистик оешмалар Петроградтагы восстаниечеләргә ярдәм итү өчен сугышчан частьлар сайлап алдылар. Иң зур партоешмаларның җитәкчеләренә восстание хәзерләнү турында хәбәр ителде.

Көчәя барган революциягә каршы контрреволюция үз тарафыннан чаралар күрде. Башкала тирәсенә казачий частьлар китерелде. Петроградтан гарнизонның революцион настроениеле частьларын чыгарырга, шуның белән большевикларны көчсезләндерергә карар бирделәр. Большевистик карашлы полкларны чолгап алу һәм коралсызландыру максаты белән фронтта частьларны күчерү барды. Корнилов һәм аның иярченнәре ябылуда булып исәпләнсәләр дә, чынлыкта фронттагы генераллар белән бәйләнеш тоталар һәм яңа контрреволюцион чыгыш планы хәзерлиләр иде. Вакытлы хөкүмәт икенче корниловчыл заговор хәзерләде.

Халыкка каршы булган бу заговорда эсерлар һәм меньшевиклар да катнашты. Восстаниенең якынлашуын сизеп, эсерлар һәм меньшевиклар революцион көчләрне мобилизацияләүне туктатырга тагын бер тапкыр маташып карадылар: алар Петроградта Бөтенроссия демократик киңәшмәсе җыярга карар бирделәр. Советларда күпчелекне югалткач, социал-корниловчылар, гәрчә өч айдан яңа съезд җыярга сүз биргән булсалар да, аны җыюдан курыктылар. Соглашательләрнең лидерлары алдашу-

га — Советлар съездын Демократик киңәшмә белән алыштыруга бардылар. Маневрның мәгънәсе алдау юлы белән массаларга житәкчелекне үз кулларында саклау һәм Вакытлы хөкүмәткә ярдәм итү иде.

Демократик киңәшмә 14 сентябрьдә ачылды. Аның составы ачыктан-ачык буталтырылган иде: халыкның аз өлеше исеменнән эш иткән шәһәр думалары, земстволар һәм кооперативлар халыкның иң зур күпчелеген берләштерүче эшче, солдат депутатлары Советларына яки хәрби оешмаларга караганда күбрәк тавыш алдылар. Бөтен 10 миллионлы армия, Вакытлы хөкүмәт үзенең терәге итеп санаган аз санлы казакларга караганда, ике тапкыр гына күбрәк урын алды. Эсерларның һәм меньшевикларның ниятләрен фаш итү өчен большевиклар киңәшмәдә катнаштылар.

Соглашательләр киңәшмә составыннан республиканың Вакытлы советын, яки, алар әйтмешли, предпарламент билгеләделәр, шуның белән Россиядә парламент строе кертелгән итеп күрсәтергә маташтылар. Каменев, Рыков, Рязанов эсерларның һәм меньшевикларның бу алдашуларын якладылар, шуның белән эшчеләрне восстаниедән читкә тартырга маташтылар. В. И. Ленин Демократик киңәшмә белән барлык бу маташуларны меньшевиклар һәм эсерлар куйган тозак дип санады һәм предпарламентка бойкот ясауны бик нык таләп итте. Анда калу, бу учреждение революция бурычларын хәл итәргә сәләтле, дигән иллюзия тудырачак иде. ҮК В. И. Ленинның тәкъдимен тикшерде һәм, Каменевның һәм башка капитулянтларның каршылык күрсәтүен җиңеп, большевикларның предпарламенттан китүе турында карар кабул итте. Үзәк Комитет урыннарда Советларның губерна һәм өлкә съездларын үткәрергә һәм Советларның II съездын җыю өчен көрәшергә тәкъдим итте.

В. И. Ленин белән даими рәвештә якын элемтәдә булу һәм аңа восстаниегә турыдан-туры җитәкчелек итәргә мөмкинлек тудыру өчен, 3 октябрьда ҮК В. И. Ленинны Петроградка кайтарырга карар бирде. 7 октябрьда В. И. Ленин яшерен рәвештә башкалага кайтты һәм иң революцион Выборг районында квартирага урнашты. 10 октябрьда ҮК утырышы булды, анда В. И. Ленин агымдагы момент турында доклад белән чыкты. Ул, властьның пролетариатка һәм ярлы крестьяннарга күчүе өчен политик хәл тулысынча өлгереп җитте, дип күрсәтте. Хәзер сүз восстаниенең үзе турында барырга тиеш. В. И. Ленин, бөтен партия өчен кораллы восстание мәсьәләсен көн тәртибенә куярга кирәк, дип санады.

«ҮК болай дип таный, — диелгән В. И. Ленин тәкъдим иткән резолюциядә, — рус революциясенең халыкара хәле дә (бөтен Европада бөтендөнья социалистик революциясе үсүнең иң ачык күренеше булган Германия флотындагы восстание, аннары Россиядәге революцияне буу максаты белән империалистларның солыхка килү куркынычы), шулай ук

хәрби хәл дә (рус буржуазиясенең, шулай ук Керенский һәм компаниясенең Питерны немецларга бирергә һичшиксез карар итүе), пролетариат партиясенең Советларда күпчелек алуы да, — болар барысы да крестьяннар восстаниесе уңае белән һәм халык ышанычының безнең партиябезгә таба борылуы (Мәскәүдәге сайлаулар) уңае белән, ниһаять, икенче корниловщинаның ачыктан-ачык хәзерләнүе (гаскәрләрнең Питердан чыгарылуы, Питер янына казакларның китерелүе, Минскиның казаклар тарафыннан камалуы һәм башкалар) — болар барысы да кораллы восстаниене көн тәртибенә куялар.

Шулай итеп, кораллы восстание котылгысыз һәм тулысынча өлгереп җиткән дип танып, ҮК партиянең барлык оешмаларына шуннан чыгып эш итәргә һәм барлык практик мәсьәләләрне (Төньяк өлкәсе Советларының съезды, гаскәрләрнең Питердан чыгарылуы, мәскәүлеләрнең һәм минскилыларның чыгышлары һ. б.) шушы караштан чыгып тикшерергә һәм хәл итәргә тәкъдим итә» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 426—427 битләр).

Бары тик Зиновьев белән Каменев кына бу резолюциягә каршы чыкты. Алар, эшчеләр сыйныфы социалистик революция ясарга сәләтле түгел, дип исбат итәргә маташтылар һәм буржуаз республиканы яклаган меньшевиклар позициясенә тәгәрәделәр.

Бу — социализм эшенә хыянәт итү булды. Зиновьев белән Каменевның капитулянтлык позициясе очраклы түгел иде. Бу хыянәт аларның барлык оппортунистик аумакайлыгының турыдан-туры нәтиҗәсе булды.

Троцкий ҮК утырышында восстание турындагы резолюциягә каршы тавыш бирмәде. Ләкин ул восстаниене Советларның II съезды җыелганчы кичектереп торуны таләп итте, бу чынлыкта восстаниене өзү дигән сүз иде, чөнки эсерларның һәм меньшевикларның съезд җыюны кичектерүләре мөмкин иде, ә Вакытлы хөкүмәт съезд ачылу көненә восстаниене бастыру өчен көчләр туплау мөмкинлеге алачак иде.

Үзәк Комитет В. И. Ленин резолюциясен раслады. Бу резолюция *хәзер үк кораллы восстание хәзерләү турында* партиягә директива булды. Бу утырышта В. И. Ленин җитәкчелегендә Политик бюро сайланды.

Партия ҮКы тәкъдиме буенча Петроград Советы каршында төзелгән Хәрби революцион комитет (ХРК) башкалада восстание үткәрү органы булды. ХРК составына ҮК һәм ПК, Совет, фабзавкомнар, профсоюзлар, гарнизон, Балтик флоты һәм башка оешмаларның вәкилләре кертелде. Хәрби революцион комитет турыдан-туры партия ҮКы җитәкчелегендә эшләде.

Илнең барлык әһәмиятле районнарында коралды чыгышка планлы хәзерлек алып барылды. Петроградта большевикларның III бөтеншәһәр конференциясе булды; анда партиянең 50 меңгә якын членыннан вәкилләр катнашты. Конференция 11 октябрьда

В. И. Ленинның восстание турындагы резолюциясен кабул итте. Мәскәү большевикларының бөтеншәһәр конференциясе дә шул ук резолюцияне кабул итте. Партиянең 70 меңгә якын члены исеменнән эш итүче Мәскәү өлкә бюросы восстаниене яклап чыкты. Сентябрь — октябрь айларында бөтенесе 30 дан артык өлкә, губерна, шәһәр һәм округ конференцияләре булды, аларда большевиклар партиясенең күпчелек өлешенең вәкилләре катнашты. Партиянең иң зур күпчелеге хәлиткеч вакыйгаларга әзер иде.

Һәр җирдә ашыгыч рәвештә эшчеләрнең Кызыл гвардиясен оештыру эше барды. Октябрьда Кызыл гвардиядә 200 меңләп алдынгы эшче исәпләнде; болар революция өчен җаннарын бирергә әзер торучы һәм үзләре артыннан хезмәт иясе массаларны ияртергә сәләтле кешеләр иде.

16 октябрьда, Петроград комитеты, Хәрби оешма, Петроград Советы, Петроград округ комитеты, фабзавком һәм профсоюзлар вәкилләре белән бергә, Үзәк Комитетның киңәйтелгән утырышы булды. Бу утырышта В. И. Ленинның восстание турындагы резолюциясе расланды. Утырыш азагында А. С. Бубнов, Ф. Э. Дзержинский, Я. М. Свердлов, И. В. Сталин һәм М. С. Урицкий составында восстаниегә җитәкчелек итү буенча Хәрби революцион үзәк сайланды. ҮКның партия Хәрби революцион үзәге Совет Хәрби революцион комитеты составына керә дип карар бирелде.

Үзәк Комитетта җиңелгәннән соң, Зиновьев һәм Каменев коточкыч җинаять эшләделәр: Каменев үз исеменнән һәм Зиновьев исеменнән партиясез «Новая жизнь» газетасында белдерү игълан итеп, бу белдерүдә үзләренең кораллы восстание турындагы карар белән риза булмаулары турында әйтте. Шулай итеп ҮКның восстание турындагы карары дошманга ачып бирелде. В. И. Ленин «Большевиклар партиясе членнарына хат»ында һәм «РСДРП Үзәк Комитетына хат»ында революция штрейкбрехерларына тирән ачу белән хурлык тамгасы салды, аларны партиядән чыгаруны таләп итте.

«Рабочий путь» редакциясенә язган хатында Зиновьев Ленинның гаепләвен кире кагарга, революция язмышын хәл итә торган төп мәсьәлә буенча принципиаль фикер башкалыкларын әһәмиятсез «бәхәскә» кайтарып калдырырга маташты. Ул, бу «бәхәсне» уңайлырак вакытка кичектерергә мөмкин, дип белдерде. Сталин, ҮК белән килешмичә һәм редакциянең башка членнарының ризалыгыннан башка, 20 октябрьда Зиновьев хатын «мәсьәлә тәмамланган дип санарга мөмкин» дигән белдерү белән газетада урнаштырды.

В. И. Ленинның штрейкбрехерларны — Каменев белән Зиновьевны — партиядән чыгару турындагы хаты 20 октябрьда ҮК утырышында тикшерелде. Сталин В. И. Ленинның таләбенә каршы чыкты, килешүчән позиция алды. Милютин һәм Урицкий Сталинны яклады. Сталин штрейкбрехер Каменев белән

Зиновьевны партиядән чыгаруга каршы фикер әйтеп кенә калмады, аларны ҮК составыннан чыгаруга да каршы килде, бу мәсьәләне тикшерүне ҮК пленумына чаклы кичектереп торырга тәкъдим итте. ҮКның күпчелеге Каменев белән Зиновьевка партия исеменнән чыгыш ясауны тыярга карар бирде.

Хыянәтчеләр тарафыннан кисәтелгән Вакытлы хөкүмәт революцияне бастыру өчен ашыгыч чаралар күрде. Фронттан махсус частьлар чакыртылды, бөтен Петроград районнарга бүленеп, аларның һәркайсында атлы отрядлар төзелде. Ләкин контрреволюция инде революцион көчләрнең мобилизацияләнүен туктата алмады. Партия халыкның гаять зур массаларын социалистик революция өчен көрәшкә күтәрде һәм оештырды.

Восстаниене оештыруга В. И. Ленин җитәкчелек итте. Ул Хәрби революцион комитет членнарын үзенә чакыра, күрелгән чаралар турында отчетлар тыңлый, восстаниенең җиңүе өчен бөтенесе дә эшләнгәнме икәнен тикшерә. В. И. Ленин восстаниенең җентекле планын эшләү, Кызыл гвардияне ныгыту һәм коралландыру турында күрсәтмәләр бирде. Армиядә һәм Балтик флотында эшләүче большевиклар, В. И. Ленин янына килеп, флоттан файдалану һәм фронттан революцион частьларны чакырту турында күрсәтмәләр алдылар; Мәскәүдән вәкилләр килеп, шәһәрдәге һәм өлкәдәге хәл турында хәбәр иттеләр.

Партия Үзәк Комитеты марксизмның, восстаниегә сәнгать итеп карарга, дигән төп күрсәтмәсен үтәде. Партия оешмаларына восстание хәзерләүдә ярдәм итү өчен урыннарга ҮК вәкилләре җибәрелде: Г. И. Петровский Украинага, Донбасска, Г. К. Орджоникидзе Закавказьега китте. Күрсәтмәләр алу өчен ҮК га партиянең җирле оешмалары вәкилләре килеп торды. ҮКдан урыннарга хатлар һәм директивалар җибәрелде. Партиянең зур оешмалары восстание турында хәбәрдар булып кына калмадылар, бәлки восстаниене оештыру турында практик күрсәтмәләр дә алдылар. ҮК «военканың» эшен күзәтеп барды һәм аңа булышты, профсоюзларны восстание хәзерләү эшенә тартты. ҮКның 16 октябрьда булган киңәйтелгән утырышында иң зур профсоюзларның вәкилләре катнашты. Ул чорда ҮКның эше коллектив җитәкчелек үрнәге булды. Октябрь революциясе алдыннан булган 3 ай эчендә генә дә ҮКның 30 дан артык утырышы булды, шулардан икесе пленум һәм икесе киңәйтелгән утырыш иде.

В. И. Ленин восстаниене әлбәттә Советларның 25 октябрьга билгеләнгән II съездына чаклы башлауны таләп итте. Хыянәтчеләр тарафыннан кисәтелгән һәм, чыгыш съезд ачылган көнне булачак, дип көткән дошманнан элегрәк чыгарга кирәк иде.

«...Властьны Керенский һәм аның компаниясе кулында һичбер хәлдә дә, һич тә 25 енә кадәр калдырмаска, — дип язды В. И. Ленин 24 октябрьда ҮКга, — ... эшне әлбәттә бүген кич яки төнлә хәл итәргә.

Бүген җиңә алган (һәм бүген мөгаен җиңәчәк) революционерларның акрынлык күрсәтеп, иртәгә күпне югалту, барысын да югалту куркынычы тудыруларын тарих кичермәячәк» (Ә с ә р л ә р, 26 т., 222 бит).

В. И. Ленин тәкъдиме буенча восстание 24 октябрьда, съезд ачылганчы, башланды. Восстаниенең штабы Смольныйда иде, восстаниегә турыдан-туры җитәкчелек итү өчен, В. И. Ленин кичен соң гына шунда килде. Штаб күрсәтмәсе буенча Кызыл гвардия отрядлары билгеләнгән объектларны алдылар. Кызылгвардиячеләр фабрика һәм заводларны саклауны оештырдылар. Башкалага килүче барлык юллар, Вакытлы хөкүмәткә фронттан өстәмә көчләр үткәрмәс өчен, революцион частьлар тарафыннан сакланды. Балтик флотыннан моряклар чакыртылды. Бер төн эчендә барлык хөкүмәт учреждениеләре алынды һәм Вакытлы хөкүмәт яшеренгән Кышкы сарай камалды. Восстаниенең төп сугышчан көче эшчеләрнең Кызыл гвардия отрядлары булды. Алар белән бергә җиңү данын Балтик флоты моряклары уртаклашты. Кызылгвардиячеләр һәм моряклар белән бергә Петроград гарнизоны полклары уңышлы сугыштылар. Халык массаларының восстаниегә булышлыгы шулкадәр тәэмин ителгән, восстание планы шулкадәр җентекләп уйланган иде ки, ул гадәттән тыш тиз булып чыкты. 25 октябрь иртәсендә Вакытлы хөкүмәт төшерелде. Иртәнге 10 сәгатьтә «Россия гражданнарына!» дигән өндәмә чыкты; бу өндәмә революциянең даһи рухландыручысы һәм җитәкчесе В. И. Ленин тарафыннан язылган иде. Анда болай диелгән:

«Вакытлы хөкүмәт бәреп төшерелде. Дәүләт власте Петроград эшче һәм солдат депутатлары Советы органы — Петроград пролетариаты һәм гарнизоны башында торучы Хәрби революцион комитет кулына күчте.

Халык көрәшкән эш: хәзер үк демократик солых тәкъдим итү, җиргә алпавыт милкен бетерү, җитештерүгә эшчеләр контроле кую, Совет хөкүмәте төзү — бу эш тәэмин ителде.

Яшәсен эшчеләр, солдатлар һәм крестьяннар революциясе!» (ш у н д а  у к, 225 бит).

Бәреп төшерелгән хөкүмәт тик Кышкы сарайга гына хуҗа булып калды. Аның гарнизоны юнкерлардан һәм хатын-кызлар ударный батальоныннан тора иде. В. И. Ленин буржуаз хөкүмәтнең соңгы терәген штурм белән алырга боерык бирде. Невадан «Аврора» крейсерының ату тавышы ишетелде, бу — атака башлау өчен сигнал иде. Ул яңа эра башлануын хәбәр итте. 25 октябрьдан 26 сына каршы төндә Кышкы сарай алынды; буржуазия диктатурасының соңгы хөкүмәте министрлары кулга алынды.

25 октябрьда кичен Советларның II съезды җыелды. Анда илнең 400 дән артык Советыннан вәкилләр катнашты. 650 делегатның 400 ләбе большевиклар, калганнарының күпчелеге сул эсерлар иде. Аңа кадәр Советларда хөкем сөргән меньшевиклар

һәм уң эсерлар II съездда 70—80 кешелек кечкенә бер группа гына булдылар. Съездда ук бу группа кечерәя барды; аның членнары сул эсерлар һәм интернационалист-меньшевиклар ягына күчте. Буржуазия белән килешүче банкротлашкан партияләрнең кызганыч калдыклары съездны ташлап киттеләр.

Советларның II съезды беренче көнне үк «Эшчеләргә, солдатларга һәм крестьяннарга!» өндәмә кабул итте; өндәмәне В. И. Ленин язган иде.

«Эшчеләр, солдатлар һәм крестьяннарның гаять зур күпчелеге ихтыярына таянып, — диелгән съезд карарында, — Петроградта эшчеләрнең һәм гарнизонның җиңүле восстаниесенә таянып, съезд властьны үз кулына ала...

Съезд карар бирә: урыннарда бөтен власть эшче, солдат һәм крестьян депутатлары Советларына күчә, алар чын революцион тәртипне тәэмин итәргә тиешләр» (Әсәрләр, 26 т., 233 бит).

Эшчеләр һәм ярлы крестьяннар буржуазия диктатурасын бәреп төшерделәр һәм *пролетариат диктатурасы* урнаштырдылар.

*1917 елның 25 октябре (7 ноябре) тарихка Россиядә Бөек Октябрь социалистик революциясенең җиңү көне булып керде.*

Съездның икенче утырышында, 26 октябрьда, В. И. Ленин ике тапкыр чыгыш ясады. Аның беренче доклады солых мәсьәләсенә багышланды. Съезд бердәм рәвештә Солых турында декрет кабул итте, бу Декрет һәртөрле басып алу договорларыннан Совет хөкүмәтенең бөтенләй ваз кичүе турында игълан итте һәм барлык сугышучы халыкларга һәм аларның хөкүмәтләренә хәзер үк гомуми, гадел, демократик солых төзү турында сөйләшүләр башларга тәкъдим итте. Властьны үз кулына алган халык иң элек тынычлык өчен көрәшә башлады һәм үзенең үрнәге белән бөтен кешелек дөньясын рухландырды.

Солых турындагы декрет сугышны «кешелеккә каршы бик зур җинаять» дип игълан итте һәм хәзер үк барлык халыклар өчен бердәй гадел шартларда, аннексиясез һәм контрибуциясез солыхка кул куярга әзер торуы турында тантаналы төстә белдерде.

Тарихта беренче тапкыр халыкара мөнәсәбәтләрнең яна принциплары — бәхәсле мәсьәләләрне хәл итү чарасы рәвешендә сугыш куллануны гаепләгән һәм тынычлыкны социалистик дәүләт тышкы политикасының нигезе иткән принциплар игълан ителде. Совет дәүләтенең шушы беренче декретында ук инде иҗтимагый төзелешләре төрле-төрле булган ике системаның янәшә яшәү мөмкинлеге турындагы ленинчыл идея игълан ителде.

В. И. Ленинның икенче докладының буенча съезд Җир турында декрет кабул итте. Бу Декрет алпавытларның барлык җирләрен түләүсез конфискацияләүне һәм бөтен җирнең халык кулына күчүен игълан итте.

Большевиклар партиясе үзенең Программасында халыкка биргән вәгъдәсен үтәде. Җир турындагы декрет крестьяннарның гасырлар буе килгән өметләрен эшкә ашырды. Барлыгы 150 миллион гектардан артык җир халык кулына күчте. Крестьяннар тарихта беренче тапкыр җир бурычларыннан коткарылдылар — тик бер Крестьян банкысына гына да крестьяннар бер ярым миллиард сум чамасы бурычлы иде. Бу исәпкә алпавытларга, ростовщикларга, кулакларга түлисе хосусый бурычлар керми. Җир турындагы декрет крестьяннарны арендага җир алган һәм яңа җирләр сатып алган өчен һәр елны алтын белән 700 миллион сум түләүдән коткарды. Шулай итеп, җиргә национализация үткәрелде. Җир гомумдәүләт милкенә әверелде.

Җир турындагы декретка крестьяннардан алынган 242 наказ нигезендә эсерлар төзегән крестьян наказы кертелде. Власть башында утырган эсерлар наказны тормышка ашыру өчен бернәрсә дә эшләмәгәннәр иде. Большевиклар властька килүнең беренче көнендә үк крестьяннар наказын законга әверелдерделәр. Җиргә хосусый милекне бетерү һәм алпавыт җирләрен түләүсез конфискацияләү таләпләре белән беррәттән, наказ җирдән тигез файдалануны игълан итә һәм бу большевиклар партиясенең карашларына каршы килә иде. Наказны кабул итүдә партияне гаепләүчеләргә каршы килеп, В. И. Ленин болай диде:

«... без, демократик хөкүмәт буларак, халыкның түбән катлауларының карарын, хәтта аның белән килешмәсәк тә, читләтеп үтә алмыйбыз. Тормыш утында, аны практикада кулланып, аны урыннарда тормышка үткәреп, крестьяннар үзләре дөреслекнең кайда икәнлеген аңларлар» (Әсәрләр, 26 т., 248 бит).

Бу актта партиянең зирәклеге, аның тактикасының җитезлеге, массаларның интереслары белән исәпләшә белүе һәм аграр мәсьәләдә большевиклар линиясен крестьяннарның тулысынча яклаячагына тирәнтен ышануы күренде.

Шул ук көнне, 26 октябрьда, Советларның II съезды В. И. Ульянов-Ленин җитәкчелегендә Халык Комиссарлары Советы (Совнарком) төзеде. Халык илгә җитәкчелекне большевиклар партиясенә ышанып тапшырды.

Советларның II съезды делегатлары кабул ителгән декретларны тормышка ашыру өчен бөтен илгә таралдылар. Күп кенә урыннарда Совет власте урнаштыру өчен көрәш акгвардиячеләрнең һәм буржуаз-милләтче контрреволюциянең чыгышлары аркасында кыенлашты.

Ләкин, илдә шартларның төрлечә булуына (большевиклар партиясенең йогынты дәрәҗәсе, промышленность үсеше һәм пролетариатның саны ягыннан аерманың зурлыгы, милли үзенчәлекләр һ. б.) карамастан, Совет власте Россиянең бөтен гаять зур территориясендә чагыштырмача кыска вакыт эчендә урнашты.

## 6. Революциянең җиңү сәбәпләре. Бөек Октябрь социалистик революциясенең халыкара әһәмияте

1. Октябрь социалистик революциясе җиңүенең төп сәбәбе шунда ки, аның башында Россия эшчеләр сыйныфы торды. Тарихи кыска срок эчендә тупланган шулкадәр зур тәҗрибә халыкара хезмәт армиясенең бер генә отрядында да юк иде. Россия пролетариаты В. И. Ленин җитәкчелегендә барлык башка сыйныфлардан элегрәк үз партиясен төзеде. Эшчеләр сыйныфы самодержавиегә, буржуазия диктатурасына каршы бөтен халык көрәшенең җитәкчесе булды. Хезмәт ияләренең башка катлаулары пролетариатның алпавытлар һәм буржуазия изүе астында интегүче бөтен халык интереслары өчен көрәшүче сыйныф икәнлегенә ышандылар. Россия пролетариаты илнең бөтен социаль-политик үсешенең төп хәрәкәтләндерүче көче булды.

2. Октябрь революциясе шуның өчен җиңде: Россиядә пролетариатның крестьяннар белән союзыннан торган иҗтимагый көч барлыкка килде, бу көч үлә баручы сыйныфларның каршылык күрсәтүен изеп ташлады. Революция барышында большевиклар эшчеләр сыйныфы эшенә хыянәт итүчеләрне — халыкның күпчелеге пролетариат булган илдә генә пролетариат властьны ала һәм аны үз кулында калдыра ала, дип расларга маташкан оппортунистларны фаш иттеләр. Рус пролетариаты Россиядәге авыл халкының күпчелеген — 65 процентка кадәресен тәшкил иткән ярлы крестьяннарның тулы булышлыгына ирешә. Үзләренең тормыш тәҗрибәсендә һәм большевиклар партиясе үткәргән бик зур эш нәтиҗәсендә крестьяннарның киң массалары пролетариат җитәкчелегендә генә җир, солых, икмәк, ирек ала алуларын аңладылар. Хезмәт иясе крестьяннарның күпчелеген пролетариат ягына тартып, большевиклар буржуазиядән крестьян резервларын яулап алдылар.

3. Октябрь революциясе барлык башка революцияләрдән шуның белән аерылды ки, анда эшчеләр үзләренең власть органнарын төзеделәр. Рус пролетариаты революцион властьның яңа формасын — эшче депутатлары Советларын тудырды. Эшче, солдат һәм крестьян депутатлары Советлары пролетариатның крестьяннар белән союзы органнары, эшчеләр җитәкчелегендә эшчеләрнең крестьяннар белән союзын гәүдәләндергән оешма формасы булдылар.

«Әгәр революцион сыйныфларның халык иҗаты Советларны барлыкка китермәгән булса, Россиядә пролетариат революциясе өметсез эш булыр иде», — дип язды В. И. Ленин (Әсәрләр, 26 т., 87 бит).

4. Октябрь революциясе шуның өчен җиңде: аның алдында рус буржуазиясе кебек чагыштырмача көчсез дошман тора иде. Рус капитализмының бөтен тарихи үсеш барышы, алга киткән капиталистик илләр белән чагыштырганда, аның артталыгы һәм чит ил капиталына бәйлелеге рус буржуазиясенең политик же-

бегәнлеген, куркаклыгын һәм җитәрлек тәҗрибәсе булмавын күрсәтә. Соглашательләр — эсерлар һәм меньшевиклар да рус буржуазиясенә ярдәм итәргә көчсез булып чыктылар. Күп еллык көрәш дәвамында большевиклар аларның буржуазия агентлары икәнлеген фаш итеп килделәр. Бу партияләр Октябрь революциясе алдыннан ачыктан-ачык контрреволюция лагерена күчтеләр, капиталистик стройны якладылар.

5. Революциянең җиңүенә хәлиткеч шарт шул булды: халык массаларының башында сыналган, сугышчан, революцион большевиклар партиясе торды. Партия эшчеләр сыйныфының алдынгы теориясен — марксизм-ленинизм теориясен кулланып эш итте.

Революцияне хәзерләү һәм үткәрү чорында партия бик зур теоретик эш башкарды һәм марксизмны яңа положениеләр белән баетты. В. И. Ленин хезмәтләрендә, партиянең Апрель конференциясе һәм VI съезды резолюцияләрендә, ҮК карарларында буржуаз-демократик революциянең социалистик революциягә әверелүе теоретик нигезләнде һәм аның конкрет планы эшләнде.

Партия Россиядә капитализм үсеше илдә социализмны тормышка ашыру өчен объектив шартлар тудыруын, ә каршылыкларның аеруча кискенлеге Россияне империализм чылбырында иң йомшак буынга әверелдерүен күрсәтеп, Россиядә социализмның җиңүе мөмкинлеге турындагы тәгълиматны эшләде һәм аны оппортунистларга каршы көрәштә саклап калды. В. И. Ленин марксизмның социалистик революция теориясен тагын да үстерде, пролетариат диктатурасының политик формасын — Советлар республикасын ачты һәм нигезләде, кораллы восстание турындагы марксистик положениеләрне үстерде, аларны восстание турындагы тәгълиматка әверелдерде.

Бөек Октябрь революциясе — В. И. Ленинның социалистик революция теориясен практикада куллану һәм тормышка ашыру үрнәге.

Хезмәт иясе массалар барлык бүтән партияләрне власть башында аерым-аерым да, төрле комбинацияләрдә дә күрделәр. Алар бөтен буржуазия вәкилләре булган кадетларны күрделәр; алар кадетлар, эсерлар һәм меньшевиклар коалициясе властен үз җилкәләрендә татыдылар; алар эсерлар һәм меньшевиклар Советларда күпчелекне алып торган чакта бу партияләрне эшләре буенча сынадылар. Революция барышында барлык буржуаз һәм соглашатель партияләр банкротка чыгып, үзләренең чын контрреволюцион асылын күрсәттеләр. Хезмәт ияләре буржуазия белән килешүче партияләрдән йөз чөерделәр һәм, кире чакыртып алу хокукыннан файдаланып, ышанычны акламаган депутатларны Советлардан куа башладылар, алар урынына халык интересларын эзлекле яклаучы, азатлык һәм бәйсезлек өчен чын көрәшче булуларын эштә исбат иткән большевикларны сайладылар. Шулай итеп, меньшевиклар һәм эсерлар

массалардан изоляцияләнде. Большевиклар партиясе пролетариатның, барлык хезмәт ияләренең революцион көрәшенә берүзе җитәкчелек иткән бердәнбер партия булды.

Большевиклар партиясе күп төрле революцион хәрәкәтләрнең бөтенесен берләштерә һәм бер максатка — империализмны бәреп төшерүгә юнәлдерә алды. Партия бөтен халыкның солых өчен хәрәкәтен дә, крестьяннарның алпавытлар җәберенә каршы, җир өчен көрәшен дә, Россиянең изелгән халыкларының милли изүгә каршы милли азатлык көрәшен дә, җәмгыятьнең җитәкче көче булган пролетариатның социализм өчен көрәшен дә бер революцион ташкынга кушты. Большевиклар партиясе җитәкчелегендә эшчеләр һәм ярлы крестьяннар буржуазия хөкүмәтен бәреп төшерделәр һәм Совет власте урнаштырдылар.

Революциянең уңышын тәэмин иткән төп эчке сәбәпләр шулар.

Бөек Октябрь социалистик революциясенең уңышын тәэмин иткән халыкара характердагы сәбәпләрнең берсе шунда ки, революция бөтендөнья империалистик сугышы чорында җәелеп китте. Англия-Франция блогы да, Германия блогы да рус буржуазиясенә турыдан-туры кораллы ярдәм күрсәтә алмады. Алар аңа материаль средстволар бирү һәм заговорлар оештыру юлы белән ярдәм иттеләр, ләкин аңа ярдәмгә азмы-күпме зур хәрби көчләр бирә алмадылар. Барлык хезмәт ияләренә җитәкчелек иткән рус пролетариаты белән бергә-бер калган рус буржуазиясе массалар кысымына түзә алмады.

Халыкара пролетариатның булышлыгы да революция өчен бик әһәмиятле булды. Октябрь революциясе йогынтысында барлык капиталистик илләрдә массовый революцион хәрәкәт көчәйде. Халыкара пролетариат чыгышлары империалистларның кулларын бәйләде һәм шуның белән Бөек Октябрь революциясенең бөтен илдә җиңүен җиңеләйтте.

Бөек Октябрь социалистик революциясенең халыкара әһәмиятен билгеләп, В. И. Ленин аның ике формада: башка илләрдә революцион хәрәкәткә йогынты ясауда һәм рус революциясенең төп билгеләренең халыкара масштабта кабатлануының котылгысызлыгында күренүе турында язды.

Сүзнең киң мәгънәсендә алганда, Бөек Октябрь социалистик революциясенең барлык төп мәсьәләләренең халыкара әһәмияте бар. Бөтен эксплуатацияләнүчеләр, империализм изүе астында интегүчеләр дөньясы турыдан-туры Октябрь революциясе йогынтысында хәрәкәткә килде. Германиядә, Австро-Венгриядә һәм бүтән илләрдә күп кенә революцияләр, Европа һәм Америка эшчеләренең массовый революцион чыгышлары капиталистик дөньяны нигезенә кадәр тетрәтте. Колониаль илләрнең изелгән халыклары хәрәкәткә килде. Рус революциясе эшчеләрнең революцион чыгышларын һәм милли азатлык көрәшен империализмны бәреп егарга сәләтле бердәм көчкә берләштерүне башлап җибәрде.

Октябрь революциясе капитализмның гомуми кризисы кискенләшүенең иң ачык күренеше булды. Рус революциясе империализм чылбырын өзде һәм яңа, социалистик җәмгыять төзү өчен мөмкинлек ачты. Империализмның берүзенең генә хөкем сөрүе бетерелде. Җир шарының алтыдан бер өлешендә социализм байрагы күтәрелде. Дөнья ике лагерьга: үлә баручы капитализм лагерена һәм үсә баручы социализм лагерена аерылды. Октябрь революциясе кешелекнең яңа эпохасын — эксплуатациянең барлык формаларын бетерү эпохасын, коммунизмның җиңүе эпохасын башлап җибәрде.

Октябрь революциясенең бик зур халыкара әһәмияте шунда ки, ул дөнья тарихының бөтен барышын алга этәрү белән генә калмады, шулай ук аның төп билгеләренең теләсә кайсы илнең социалистик революциясендә кабатлануы котылгысыз булуын да күрсәтте. Ул эшчеләр җитәкчелегендә пролетариатның крестьяннар белән союзыннан башка, пролетариатның крестьяннар белән үзенә бертөрле сыйнфый союзы булган пролетариат диктатурасыннан башка революциянең җиңүе мөмкин түгеллеген күрсәтте. «Бөек Октябрь, — диелә КПСС Программасында, — дөньядагы иң зур илләрнең берсендә — Россиядә империализм фронтын өзеп, пролетариат диктатурасы урнаштырды, яңа тип дәүләт — Совет социалистик дәүләте, яңа тип демократия — хезмәт ияләре өчен демократия булдырды» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962 ел, 303 бит). Октябрь революциясе В. И. Ленинның пролетариат диктатурасы турындагы положениесенең Россиядә классик рәвештә тормышка ашырылуы булды. В. И. Ленин пролетариат диктатурасы турында сөйләгәндә аны эшчеләрнең рус крестьяннары белән генә түгел, бәлки Россиядәге барлык милләтләрнең хезмәт ияләре белән дә союзы дип, алдынгы ил пролетариатының колонияләрдәге изелгән халыклар белән союзы дип карады. В. И. Ленинның социалистик революция теориясенең бу төп положениеләре барлык илләргә карата да кулланыла ала.

Октябрь революциясенең бик зур дөньякүләм әһәмияте шунда ки, ул халыкка политик хокуклар гына түгел, бәлки таза тормыш өчен материаль шартлар да биргән беренче революция булды.

Бөек Октябрь революциясе җиңгәннән соң СССРда башланган социалистик төзелеш теориясенең һәм практикасының халыкара пролетариат өчен бик зур әһәмияте бар. Капитализмнан социализмга күчү юлын беренче булып салу бурычы Советлар иле өлешенә төште.

Октябрь революциясе бөтен дөньяга, иң элек, кешелек дөньясының яртысыннан күбрәген тәшкил итүче бәйле һәм колониаль халыкларга милли мәсьәләне хәл итүнең бердәнбер дөрес юлын күрсәтте.

Бөек Октябрь революциясе халыклар арасында яңа мөнәсәбәтләр игълан итте. «Халыкара аренада, — диелә КПСС

Программасында, — беренче буларак, бөек тынычлык лозунгысын күтәргән дәүләт туды һәм бу дәүләт халыклар һәм илләр арасындагы мөнәсәбәтләрдә яңа принципларны тормышка ашыра башлады. Кешелек дөньясы басып алу сугышларына каршы, халыкларның тынычлыгы һәм куркынычсызлыгы өчен көрәшендә ышанычлы таяныч алды» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962 ел, 304 бит).

Россиядә социалистик революциянең җиңүе марксизм-ленинизм идеяләренең көчен, большевиклар партиясе стратегиясе һәм тактикасының дөреслеген ап-ачык раслады һәм шуның белән барлык илләр хезмәт ияләренә тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшне җиңеләйтте.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1917 елгы Октябрь революциясе барлык хезмәт ияләренә большевиклар партиясенең генә капиталистик стройны бетерергә, милли катастрофаны булдырмый калырга, илне мөстәкыйль үсеш юлына алып чыгарга сәләтле көч икәнлеген күрсәтте. Партия В. И. Ленинның Апрель тезисларында һәм VII Бөтенроссия конференциясе карарларында халыкка буржуаз-демократик революциядән социалистик революциягә күчүнең конкрет планын бирде һәм массаларны бөтен властьны солых, икмәк, җир һәм ирек бирәчәк Советларга тапшыру өчен көрәшкә чакырды. Советлар йөзендә В. И. Ленин пролетариат диктатурасының дәүләт формасын ачты.

«Бөтен власть Советларга!» лозунгысын күтәргәндә, партия ике властьлылык шартларында революциянең тыныч үсүе, бөтен властьның кан коймыйча Советларга күчүе, пролетариат һәм крестьяннарның революцион-демократик диктатурасының тыныч юл белән үсеп пролетариатның социалистик диктатурасына әверелүе мөмкинлегеннән чыгып эш итте.

Ләкин июль вакыйгаларыннан соң, контрреволюцион буржуазия ялгыз властьлылыкка ирешкәч, революциянең тыныч юлы мөмкин булмады. «Бөтен власть Советларга!» лозунгысы партиянең VI съездында вакытлыча көн тәртибеннән алынды, чөнки меньшевиклар һәм эсерлар Советларны контрреволюцион Вакытлы хөкүмәтнең иярченнәренә әверелдерделәр. Меньшевиклар һәм эсерлар бөтенләй контрреволюцион буржуазия лагерена күчтеләр.

Корнилов заговоры һәм аны тар-мар итү уңае белән туган яңа революцион күтәрелеш нигезендә Советлар тергезелде һәм алар яңадан массаларның сугышчан, революцион органнарына әверелде. Советларның большевиклашу полосасы башланды. Партия «Бөтен власть Советларга!» дигән лозунгны яңадан күтәрде, ләкин бу юлы ул лозунг буржуазия диктатурасына каршы восстаниегә һәм пролетариат диктатурасы урнаштыруга чакыру иде.

Массалар арасында үз-үзен аямыйча эшләве һәм конкрет шартларны исәпкә алучы җитез тактикасы белән партия пролетариатны үз байрагы астына туплады, үз идеяләренең дөреслегенә массаларны ышандыра һәм халыкны Вакытлы хөкүмәткә каршы хәлиткеч сугышка күтәрә алды. Коммунистлар партиясе революциядә хезмәт ияләренең зирәк, сыналган юлбашчысы, хезмәт ияләре көрәшенең барлык формаларын азатлык яулап алуга һәм сыйныфсыз җәмгыять төзүгә таба бердәнбер дөрес юлдан оста юнәлдерә белүче юлбашчысы булды.

Вакытлы хөкүмәтне эсерлар һәм меньшевиклар коткарып кала алмадылар. Бу партияләр Октябрь революциясе алдыннан капиталистик строй сакчыларына, контрреволюцияне ачыктан-ачык яклаучыларга әверелеп, үзләренең үсеш юлын тәмамладылар. Революция барышында һәм большевикларның аңлату эше йогынтысында халык массалары эсерлар һәм меньшевикларның контрреволюцион асылын аңладылар. Массалар тик большевиклар партиясенең генә сүзе эшеннән аерылмавына, тик аның гына барлык формалардагы эксплуатацияне бетерәчәгенә һәм илне катастрофадан коткарачагына ышандылар. Эшчеләр, хезмәт иясе крестьяннар, солдатлар партиянең халык массалары интересларына чын күңелдән бирелгәнлегенә, коммунистларның героизмына, социалистик революция тантанасы хакына аларның үлемгә барырга да әзер торуларына ышандылар. Халык массалары үзләренең язмышын бердәнбер революцион һәм хезмәт ияләре интересын ахырынача яклаучы большевиклар партиясенә ышанып тапшырдылар. Большевиклар партиясе чакыруы буенча алар буржуаз Вакытлы хөкүмәтне бәреп төшерделәр һәм Совет социалистик республикасы урнаштырдылар.

Октябрь социалистик революциясе халык революциясе булды. Ул эксплуататорлар игосын бетерде. Ул пролетариат диктатурасын тормышка ашырды. Пролетариат, ярлы крестьяннар ярдәмендә, коммунистик җәмгыятьнең нигезләрен төзи башлады.

*Октябрь революциясе кешелек тарихында яңа эраны — социализм һәм коммунизм тантанасы эрасын башлап җибәрде.*

## VIII БҮЛЕК

# ПАРТИЯНЕҢ СОЦИАЛИСТИК РЕВОЛЮЦИЯНЕ ҮСТЕРҮ һӘМ СОВЕТ ВЛАСТЕН НЫГЫТУ ӨЧЕН КӨРӘШЕ

***(1917 ел, октябрь — 1918 ел)***

### 1. Партиянең Совет дәүләтен төзү өчен көрәше. Беренче социалистик үзгәртеп корулар

Бөек Октябрь социалистик революциясенең җиңүе һәм пролетариат диктатурасы урнаштырылу нәтиҗәсендә Россия халкының барлык сыйныфлары һәм катлаулары хәлендә тамырдан үзгәрешләр килеп чыкты. *Пролетариат хаким сыйныфка әверелде.* Шәһәр һәм авылның хезмәт иясе массалары, иң элек ярлы крестьяннар, аның тирәсенә тупландылар. Халыкның гаять зур күпчелеге — эшчеләр, солдатлар һәм хезмәт иясе крестьяннар — Совет власте ягында булды. Хезмәт халкының шушы куәтле лагерена большевиклар партиясе җитәкчелек итте. Совет власте дошманнарының лагере бәреп төшерелгән алпавытлар, капиталистлар, кулаклар һәм аларның интересларын гәүдәләндерүчеләрдән: монархистлар, кадетлар, эсерлар, меньшевиклар, анархистлар һәм буржуаз милләтчеләрдән тора иде.

Октябрь революциясе Коммунистлар партиясенең хәлен һәм эш характерын тамырдан үзгәртте. Ул эшче һәм крестьяннарның дөньяда беренче социалистик дәүләтенең *идарә итүче партиясенә* әверелде. Аның алдына яңа тарихи бурычлар: Совет дәүләтен төзү һәм ныгыту, җәмгыятьне социалистик нигезләрдә үзгәртеп кору, илне дошман капиталистик чолганыштан саклауны оештыру, башка илләр пролетарийлары белән бәйләнешләрне ныгыту, аңа булышлык итү бурычлары килеп басты.

Россия пролетариаты социализм төзү эшен гадәттән тыш катлаулы һәм кыен шартларда башлады. Социалистик революция бер генә илдә җиңде, башка илләрдә әле капитализм сакланып калды. Россиянең эшчеләр сыйныфы тарихта беренче булып социализмга юл салды. Россия экономик яктан чагыштырмача артта калган ил булып, анда вак милекче крестьян халкы күпчелек иде. Сугыш дәвам итте. Ул илне бөлгенлеккә төшерде һәм хәлсезләндерде, хуҗалыкны чыгырыннан чыгарды. Дәүләтне

һәм хуҗалыкны идарә итү өчен пролетариатның әзер кадрлары бөтенләй юк иде диярлек. Бәреп төшерелгән эксплуататорлар — алпавытлар һәм капиталистлар пролетариат диктатурасына котырынып каршылык күрсәттеләр. Аларның ил эчендә экономик базалары — хосусый милекчеләр җитештерүе калган иде. Алар халыкара капитал белән тыгыз бәйләнештә булып, ул аларга булышлык итеп торды.

Совет властена каршы көрәштә заговорлар, фетнәләр оештырган, саботаж, яла ягулар, провокацияләр кулланган, икеләнүче һәм тотрыксыз кешеләрне сатып алуларга барган күп санлы дошманнарның каршылык күрсәтүен Росссия пролетариатына кискен рәвештә бастырырга туры килде. Октябрь революциясе җиңгәннән соң беренче көннәрдә үк большевиклар партиясе контрреволюциянең Совет властен бәреп төшерергә маташулары белән очрашты. Петроградтан Төньяк фронт районына качып киткән Керенский казачий отрядлар җыйнады һәм аларны генерал Краснов җитәкчелегендә башкалага таба җибәрде. Гатчинаны алганнан соң, Краснов 28 октябрьда Петроградка һөҗүм башлады. Уң эсерлар һәм меньшевиклар тарафыннан «Ватанны һәм революцияне коткару комитеты» дигән демагогик исем астында төзелгән конрреволюцион оешма 29 октябрьда Петроградта юнкерлар фетнәсе күтәрде. Акгвардиячеләр һәм юнкерлар бер үк вакытта Мәскәүдә дә фетнә күтәрделәр. Контрреволюция Совет властена каршы коралы көрәш башлады.

Совет власте дошманнарның каршылык күрсәтүен корал көче белән бастырырга тиеш булды. Партия һәм Совет хөкүмәте бик җитез һәм кискен эш итте. Петроград эшчеләре, Балтик флоты матрослары һәм Петроград гарнизоны солдатлары ярдәме белән юнкерларның Советка каршы фетнәсе шул ук көнне бастырылды. Бер көннән соң, 31 октябрьда, Пулково янында генерал Красновның казачий отрядлары тар-мар ителде. Мәскәү эшчеләренең акгвардияче фетнәчеләргә каршы сугышлары 3 ноябрьга каршы төндә җиңү белән тәмам булды. Контрреволюциянең корал көче белән Совет властен бәреп төшерергә беренче омтылулары бетерелде.

Керенский — Красновның Советка каршы фетнәсе кызган бер вакытта, башында эсерлар һәм меньшевиклар торган тимер юл профессиональ союзының Бөтенроссия башкарма комитеты (Викжель) «беришле социалистик хөкүмәт» төзүне таләп итте. Дошманнар бу «хөкүмәткә», большевиклардан тыш, контрреволюцион меньшевиклар һәм уң эсерлар партияләре вәкилләрен кертергә һәм шул юл белән Совет властен бетерергә ниятләнделәр.

Уң эсерларны һәм меньшевикларны фаш итү өчен большевиклар партиясе Үзәк Комитеты Викжель белән сөйләшүләргә риза булды. В. И. Ленин фикеренчә, бу сөйләшүләр шулай ук Керенскийга каршы сугыш хәрәкәтләрен каплаучы дипломатик пәрдә

булып хезмәт итәргә, революция көчләрен оештыру һәм Совет властеның дошманнарын тар-мар итү өчен партиягә вакыт отарга мөмкинлек бирергә тиеш иде. Сөйләшүләр өчен шарт итеп эсерлар һәм меньшевикларның Совет властен һәм Октябрь революциясенең барлык казанышларын тануы, Советларның II съезды сайлаган Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты (БҮБК) алдында хөкүмәтнең җаваплыгы куелды. Сөйләшүләр өчен ҮК Каменев житәкчелегендә делегация җибәрде. Ләкин Каменев партия директивасын бозды. Ул меньшевикларның һәм эсерларның таләпләренә күнә, «беришле социалистик хөкүмәт» төзүгә һәм анда большевикларга кечкенә роль бирелүгә риза була һәм хөкүмәт башлыгы постына В. И. Ленин урынына бүтән кешене кую турындагы таләпкә каршы килми.

Викжель белән сөйләшкәндә Каменевның үзен болай тотуы ҮК члennары күпчелегендә ачу тудырды. Ләкин Каменевка фикердәш кешеләр дә табылды. ҮКда аны Зиновьев, Рыков, Ногин һәм Милютин яклады. Каменев белән Зиновьевның капитулянтлыгы аларның Октябрьга кадәр булган хыянәтчелек линиясенең дәвамы иде. Каменев, Зиновьев, Рыков һәм аларның тарафдарлары социалистик революциянең уңышына һәм Россиядә социализмның җиңү мөмкинлегенә ышанмадылар. Алар бәреп төшерелгән контрреволюцион эсерлар һәм меньшевиклар партияләре алдында капитуляция ясарга тәкъдим иттеләр; бу инде Совет властеннан ваз кичү, буржуаз парламентаризмга, капитализмга кире кайту дигән сүз иде.

Викжель белән сөйләшүләр В. И. Ленинның хаклы булуын расладылар. Меньшевиклар һәм эсерлар Совет властен бетерергә тырыштылар. Викжель сүздә үзенең битараф булуы турында белдерде, ә чынлыкта Керенскийга булышлык итте, Совет хөкүмәтенең революцион чараларын үтәүдән баш тартты. Викжель вәкилләрен совет органнарына кертергә ярамый иде. Викжельнең массалар арасында таянычы юк иде. Аның белән сөйләшүләрне дәвам иттерүнең партиягә һәм Совет властена зыян китерүе мөмкин иде.

1917 елның ноябрь башында партия ҮК резолюция кабул итеп, анда «беришле социалистик хөкүмәт» төзү нигезендә үң эсерлар һәм меньшевиклар белән килешү ясауны кискен рәвештә кире какты. ҮК Каменев — Зиновьев группасыннан үзенең җинаятьле эшләрен туктатуын таләп итте. Ләкин оппозицион группа Үзәк Комитет күпчелегенең ихтыярына буйсынмады һәм Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты (БҮБК) утырышында ҮКның сөйләшүләрне туктату турындагы карарына ачыктан-ачык каршы тавыш бирде һәм шуның белән партия дисциплинасын тупас рәвештә бозды. Шуннан соң В. И. Ленин житәкчелегендәге ҮК оппозициягә ультиматум куйды, аңардан таркату эше алып баруын туктатуны таләп итте. Моңа җавап итеп, Каменев, Зиновьев, Рыков, Ногин һәм Милютин партия политикасы белән риза түгеллекләре турында һәм ҮК составын-

нан чыгулары турында белдерделәр. Бер үк вакытта Ногин, Рыков, Милютин һәм Теодорович хөкүмәт составыннан чыгулары турында да белдерделәр.

Бер төркем капитулянтларның һәм куркакларның партия һәм дәүләтнең җаваплы постларыннан качып китүе дошманнарны бик шатландырды. Дошманнар, Совет власте һәлак булачак, дип күрәзәлек иттеләр. Ләкин аларның өметләре акланмады. Партия ҮК капитулянтларның дезертирлыгын кискен рәвештә гаепләде. Большевиклар фракциясенең тәкъдиме белән Каменев БҮБК Председательлеге постыннан алынды; БҮБК председателе итеп Я. М. Свердлов сайланды. ҮК Халык Комиссарлары Советын ныгытты. Аның составына нык большевиклар, партиянең иң карт членнары: Г. И. Петровский (Эчке эшләр халык комиссары), А. Г. Шлихтер (Азык-төлек халык комиссары), П. И. Стучка (Юстиция халык комиссары), М. Т. Елизаров (Юл эшләре халык комиссары) кертелде. Партиянең урыннардагы оешмалары партия ҮКның капитулянтларга карата кулланган кискен чараларын бердәм рәвештә якладылар. Партиянең барлык членнарына һәм Россиянең барлык хезмәт иясе сыйныфларына мөрәҗәгатендә Үзәк Комитет кискен рәвештә болай дип белдерде: «Россиядә *Совет хөкүмәтеннән* бүтән хөкүмәт булырга тиеш түгел» (В. И. Ленин. Әсәрләр, 26 т., 290 бит).

Октябрь революциясе җиңгәннән соңгы беренче айлар социалистик революциянең гаять зур тантана итү чоры булды. Совет власте көннән-көн ныгып урнаша барды. Керенский — Красновның Петроградка походы җимерелгәннән соң, контрреволюция Совет властен бәреп төшерү өчен яңа омтылышлар ясады. Ләкин буржуазия никадәр каты каршылык күрсәтсә, Совет власте шулкадәр энергиялерәк эш итте. 1917 ел ноябренең икенче яртысында революцион матрослар һәм солдатлар отрядлары Совет хөкүмәтенең приказы буенча Могилевта иске армия Ставкасын бетерделәр. Петроградта кадетлар тарафыннан оештырылган контрреволюцион заговор 1917 елның ноябрь азагында бетерелде. Донда һәм Көньяк Уралда казак югары катлавы фетнәләре уңышлы рәвештә бастырылды. Халык массалары арасында контрреволюциянең таянычы юк иде. Совет власте эчке фронтта эксплуататорларның каршылык күрсәтүен бастыруга һәм җиңүләргә чагыштырмача ансат ирешге. Социалистик революциянең гаять зур ил территориясе буйлап җиңү маршын В. И. Ленин «Совет властеның тоташ тантанасы» дип атады.

Контрреволюцион фетнәләрне бастыру һәм капитулянтларны тар-мар итү белән бер үк вакытта партия яңа дәүләт, Совет дәүләтен төзү буенча гаять зур эш алып барды. Бу — кыен һәм катлаулы эш иде. Иске, буржуаз-алпавытлар дәүләт аппаратын ватарга һәм аның урынына Совет дәүләте аппаратын төзергә, түбәннән алып югарыга кадәр барлык Советларны гомуми бер төзек дәүләт оешмасына берләштерергә, киң хезмәт иясе

массаларны дәүләтне идарә итүгә тартырга кирәк иде. Кыенлыклар тагы шуның белән көчәя иде ки, партия Совет дәүләтенең административ, хуҗалык, хәрби һәм башка органнарын оештыруның конкрет формаларын белми иде. Үрнәк алырлык тәҗрибә юк иде. Мондый дәүләт беренче тапкыр төзелә иде.

Партия бөтен көче белән совет төзелеше өлкәсендәге кыенлыкларны бетерү эшенә керешә. Ул илдә Совет дәүләтен төзү өчен көрәшкә җитәкчелек итәргә сәләтле бердәнбер көч булды. Партия сугышчан, нык тупланган көч иде. Партия оешмалары барлык губерна үзәкләрендә, өяз шәһәрләренең күпчелегендә, зур завод һәм фабрикаларда, кайбер волостьларда һәм авылларда бар иде. Партия совет аппаратына үзенең иң яхшы көчләрен җибәрде. Коммунистлар Совет властеның үзәк һәм җирле органнарына, халык комиссариатларына һәм хөкүмәт учреждениеләренә җитәкчелек иттеләр.

Октябрь революциясе барышында һәм Совет дәүләтен төзү барышында В. И. Ленинның оештыру даһилыгы гаять зур көч белән күренде. В. И. Ленин, Халык Комиссарлары Советы башында торып, Совет дәүләтенең үзәк аппаратын төзүгә турыдан-туры җитәкчелек итте һәм бөтен ил масштабында совет төзелешенә юнәлеш биреп торды. В. И. Ленин дәүләт эшлеклесенең яңа тибын гәүдәләндерде. Ул халык массаларының иҗат көченә тирәнтен ышанды һәм алар белән тыгыз бәйләнештә булды. «Массаларның җанлы иҗаты, — диде ул, — яңа җәмгатьчелекнең төп факторы менә шул» (Әсәрләр, 26 т., 276 бит).

Октябрь революциясе киң халык массаларын уятты һәм мөстәкыйль политик тормышка күтәрде. Аларның революцион активлыгы күп санлы җыелышларда һәм митингларда, Советларның Бөтенроссия, губерна һәм өяз съездларында ачык күренде. Хезмәт ияләренең язгы ташкындай көчле митинглар демократизмын В. И. Ленин аларның яңа тормыш шартларын тикшерүенең башлангыч формасы дип, үз дәүләтен төзү һәм идарә итү эшендә беренче адым дип атады. Советларның Бөтенроссия, губерна һәм өяз съездларында, эшчеләрнең, солдатларның һәм крестьяннарның җыелышларында һәм митингларында большевиклар Октябрь революциясенең тарихи әһәмиятен, Совет властеның асылын, аның политикасын һәм декретларын аңлаттылар. Массаларны политик агарту өчен партия матбугаттан киң файдаланды. Буржуазиядән конфискацияләп алынган типографияләрдә «Правда», «Известия», «Деревенская беднота» һәм башка газеталар басылды һәм ул газеталар бөтен илгә таратылды.

Партия массаларның революцион энергиясен һәм иҗади үзешчәнлеген Совет дәүләтен төзү юлына юнәлдерде. Иске, буржуаз-алпавытлар дәүләт аппараты (полиция, чиновниклар, суд аппараты, хәрби аппарат) җимерелде һәм аның урынына яңа аппарат — пролетариат дәүләте аппараты төзелде. Революция-

нең беренче көннәрендә үк буржуаз Вакытлы хөкүмәт министрлыклары бетерелде. Совет власте халык комиссариатлары төзеде. Урыннарда Вакытлы хөкүмәт куйган кешеләр төшерелде һәм буржуаз-алпавытлар власте органнары бетерелде. Буржуазия һәм алпавытлар интересларын гәүдәләндереп килгән шәһәр думалары һәм земский управалар таратылды. Эшче, солдат һәм крестьян депутатлары Советлары һәр җирдә дәүләт властеның бердәнбер тулы хокуклы органнары булдылар. Иске суд һәм буржуаз милиция урынына совет халык судлары һәм эшчеләр милициясе төзелде. Контрреволюциягә һәм саботажга каршы көрәшү өчен махсус орган — Бөтенроссия гадәттән тыш комиссиясе (ВЧК) төзелеп, аңа җитәкче итеп Ф. Э. Дзержинский куелды.

Совет дәүләтен төзүне һәм совет аппаратының эшен монархистлар, кадетлар, уң эсерлар, меньшевиклар һәм башка контрреволюцион элементлар барлык чаралар белән өзәргә тырыштылар. Алар иске дәүләт аппараты (элекке министрлыклар, банклар, почта, телеграф һ. б.) чиновникларының саботажын оештырдылар. Буржуазиягә сатылган һәм аның белән тыгыз элемтәдә булган чиновниклар һәм югары катлау хезмәткәрләр Совет властена буйсынудан баш тарттылар. Аларның саботажы өстәмә кыенлыклар тудырды. Партия массаларга мөрәҗәгать итте, меңнәрчә иң яхшы эшчеләрне, матросларны һәм солдатларны дәүләт учреждениеләренә тартты, халык комиссариатлары аппаратын төзеде. Чиновникларның саботажы сындырылды.

Яңа кораллы көчләр оештыру иң кыен эшләрнең берсе булды. Иске армия, аның солдатлары Совет власте ягына күчсә дә, дәүләтне тышкы дошманнардан саклауны тәэмин итә алмый иде. Озак сугышта арыган бу армия үзенең сугышчан сәләтен күптән югалткан иде инде. Солдатлар өйләренә кайтырга атлыгалар иде. Солых төзелгәнгә кадәр гаскәрләр арасында революцион тәртип саклауны һәм фронтның тотрыклылыгын тәэмин итү өчен, Совет власте армияне демократияләштерү эшен тормышка ашырды: барлык чиннар һәм дәрәҗәле исемнәр бетерелде, бөтен командирлар составының солдатлар тарафыннан сайлап куелуы һ. б. кертелде. 1918 ел январеннан алып Совет хөкүмәте иске армияне акрынлап демобилизацияләү эшенә керешүе. 1918 елның 15 январенда Халык Комиссарлары Советы «Эшче-Крестьян Кызыл Армиясе турында» декрет кабул итте. Кызыл Армия ирекледек нигезендә төзелде. Халык массалары сугыштан гомумән арыган шартларда яңа, революцион армиянең ядросы Совет властен батырларча сакларга әзер торган эшчеләр сыйныфы һәм ярлы крестьяннар вәкилләреннән генә төзелергә мөмкин иде. Кызыл Армия сафларына хезмәт иясе сыйныфларының иң аңлы элементлары керделәр. Кызыл Армияне оештыру һәм төзү эше белән Н. В. Крыленко, Н. И. Подвойский һәм башкалар составындагы Бөтенроссия коллегиясе шөгыльләнде.

Советлар республикасының Кораллы Көчләрен төзүгә бәйләнешле бөтен эшкә Ленин юлбашчылыгындагы партия җитәкчелек итте.

Октябрь революциясе, турыдан-туры социалистик бурычларны хәл иткәндә, бер уңайдан буржуаз-демократик революцияне дә ахырынача илтеп җиткерде. Тарихта беркайчан да, бер генә буржуаз революция дә феодаль тәртипләрне Россиядәге Октябрь социалистик революциясе кебек кискен һәм тирән итеп бетермәде. Большевиклар партиясе җитәкчелегендәге пролетариат, властька килү белән, урта гасыр калдыкларын бик тиз һәм кыю рәвештә бетерде. Җир турындагы декрет җир биләүдәге крепостнойлык калдыкларын төбе-тамыры белән йолкып ташлады. Бөтен сословиеләргә бүлеп йөртүләр һәм сословие исемнәре (дворяннар, руханилар, купецлар, мещаннар һ. б. исемнәр) бетерелде һәм илдәге бөтен халык өчен гомуми бер исем — Россия республикасы гражданнары дигән исем билгеләнде. Совет власте вөҗдан ирегең игълан итте. Дин дәүләттән һәм мәктәп диннән аерылды. Хатын-кызлар иҗтимагый тормышның барлык өлкәләрендә ирләр белән бертигез хокук алдылар.

Октябрь революциясе рус булмаган милләтләрнең изелүен һәм хокук тигезсезлеген бетерде. Совет хөкүмәте составында Милләтләр эше халык комиссариаты төзелде һәм аңа җитәкче итеп И. В. Сталин куелды. Совет хөкүмәте тарафыннан 1917 елның 2 ноябрендә игълан ителгән «Россия халыкларының хокуклар декларациясе» Россиядәге барлык милләтләрнең ирекле үсешен һәм тулысынча тигез хокуклы булуын закон тәртибендә билгеләде. Барлык милләтләргә үзбилгеләнү һәм аерылып чыгып мөстәкыйль дәүләтләр төзү хокукы тәэмин ителде. 1917 елның декабрендә Совет хөкүмәте Украинаның һәм Финляндиянең дәүләт бәйсезлеген таныды. Патша хөкүмәте һәм Вакытлы хөкүмәт тарафыннан башка илләр белән төзелгән тигез хокуклы булмаган барлык договорлар юкка чыгарылды. Халык Комиссарлары Советы «Россиядәге һәм Көнчыгыштагы барлык хезмәт иясе мөселманнарга» мөрәҗәгатендә мөселманнарның милли һәм культура учреждениеләрен, гореф-гадәтләрен һәм дини ышануларын ирекле һәм кагылгысыз дип игълан итте, аларга үзләренең тормышларын төзүдә тулы ирек гарантияләде.

Шулай итеп, Совет власте халыклар арасындагы мөнәсәбәтләрдә принципиаль яңа политика — аларның тулы тигез хокуклылыгы политикасын — игълан итте һәм шуның белән халыкара империализмга һәм колониализмга көчле удар ясады.

Буржуазия һәм аның булышчылары — меньшевиклар һәм эсерлар ул чакта: большевиклар Россия дәүләтен җимерәләр, алардан барлык милләтләр китәләр, дип кычкырдылар. Бу — большевиклар партиясенә яла ягу иде. Партия Совет дәүләтен ирекле милли республикаларның ирекле союзы нигезендә төзеде. Хезмәт ияләренең һәм Совет властеның явыз дошманнары булган буржуаз милләтчеләр Россияне бүлгәләргә омтылдылар.

Алар Россиядә яшәүче халыклар арасында ызгыш-талашлар тудырырга тырыштылар. Россиядәге барлык милләтләрнең эшчеләре һәм крестьяннары исә Октябрь революциясен котлап каршы алдылар. Властьны үз кулларына алу белән үк алар Совет хөкүмәтенә аның белән солидарлык хисләрен һәм аңа булышлык итәргә әзер торуларын белдереп мөрәҗәгать иттеләр.

1917 елның декабренда Харьковта Советларның I Бөтенукраина съезды булып, ул Украинаны Советлар республикасы дип игълан итте. Буржуаз милләтче Үзәк рада законнан тыш дип игълан ителде. Советлар съезды Советлар Украинасының Советлар Россиясе белән ныклы союзын урнаштыру турында тантаналы рәвештә белдерде. Советлар Украинасы беренче милли Совет республикасы булды. 1917 елның октябреннан алып 1918 елның мартына кадәр Белоруссиядә, Эстониядә, Латвиянең немецлар тарафыннан оккупацияләнмәгән өлешендә, Кырымда, Молдавиядә, Баку шәһәрендә, Волга буеның милли районнарында, Төркстанда, Казахстанның күп өлешендә власть Советлар кулына күчте.

Россиянең милли районнарында халык массалары көрәшенә большевистик оешмалар җитәкчелек итте. Большевиклар партиясе Россиядә яшәүче барлык милләтләрнең хезмәт иясе сыйныфларының иң яхшы элементларын үз сафларына туплады, алардан Ф. А. Сергеев (Артем), Г. И. Петровский, Н. А. Скрыпник, В. Я. Чубарь, А. Г. Шлихтер — Украина, М. Азизбеков — Азербайҗан, А. Ф. Мясников (Мясникян), С. Г. Шаумян — Әрмәнстан, П. А. Джапаридзе, Ф. И. Махарадзе, Г. К. Орджоникидзе, М. Г. Цхакая — Грузия, П. И. Стучка — Латвия, В. С. Мицкявичюс-Капсукас (Мицкевич-Капсукас) — Литва, А. Т. Джангильдин — Казахстан, В. Э. Кингисепп — Эстония, У. Д. Буйнакский — Дагстан һәм башка бик күпләр кебек социализм һәм пролетар интернационализм эшенә чын күңелдән бирелгән революционерлар тәрбияләп үстерде. Болар партиянең көрәштә чыныккан һәм хезмәт ияләре алдында зур ышаныч казанган эшлеклеләре иде.

Партиянең һәм Совет властеның бик әһәмиятле бурычларыннан берсе халык массаларының иң мөһим экономик ихтыяҗларын канәгатьләндерүдән гыйбарәт иде. Капиталистларны һәм алпавытларны экспроприацияләү исәбенә эшче һәм крестьяннарның тормыш шартларын тиз арада яхшырту өчен мөмкин булганнарның бөтенесе эшләнде. Совет власте азык-төлек эшен үз кулына алды, туклану продуктлары белән иң элек эшчеләрне һәм аларның семьяларын тәэмин итте. Коммуналь хуҗалык Советлар карамагына күчте. Йөз меңнәрчә эшче семьялары юеш подваллардан һәм тыгын бараклардан элек буржуазия һәм алпавытлар милкендә булган төзек йортларга күчерелделәр. Эшчеләргә, крестьяннарга һәм аларның балаларына иркенләп белем алу юлы ачылды. Мәктәпләрдә

укыту һәм медицина хезмәте күрсәтү түләүсезгә әйләнде. Патша һәм байларның сарайлары халык милкенә күчте; алар халык җыелышларына, санаторийларга һәм музейларга бирелде. Предприятиеләрдә эшчеләрнең хезмәт шартлары һәм хезмәтне саклау яхшыртылды. Заводларда һәм фабрикаларда сигез сәгатьлек эш көне кертелде; авырган, хезмәткә яраклылыгын югалткан һәм эшсез калган очракларда эшчеләрне һәм хезмәткәрләрне страховать итү турында декрет чыгарылды.

Большевиклар партиясе хезмәт иясе крестьяннарга эшчеләр сыйныфы аларның иң ышанычлы союзнигы һәм җитәкчесе, аларның интересларын яклаучы икәнлеген эштә исбат итте. Пролетариат, властьны яулап алу белән, крестьяннарның иң мөһим экономик таләпләрен революцион тизлек һәм энергия белән тормышка ашырды. Крестьяннар алпавыт җирләрен түләүсез файдалануга алдылар, алпавытлар һәм капиталистлар изүеннән котылдылар. Крестьян массалары Җир турындагы декретны Совет властена ныклап булышлык иткәндә генә, шәһәр эшчеләре белән союзда булганда гына, алар белән Советларда хезмәттәшлек иткәндә генә тормышка ашырырга мөмкин икәнлеген аңладылар.

Партиянең һәм Совет властеның барлык шушы чаралары халык массаларына гаять зур йогынты ясадылар. Эшчеләр сыйныфының ярлы крестьяннар белән союзы ныгый барды. Совет власте Россиядәге хезмәт ияләренең гаять зур күпчелегенең теләктәшлеген һәм булышлыгын һаман күбрәк казана барды.

1917 елның ноябрь һәм декабрь айларында Петроградта крестьян депутатлары Советларының Гадәттән тыш һәм II Бөтенроссия съездлары булып үтте. Уң эсерлар съездларда большевикларга каршы зәһәр көрәш алып бардылар һәм крестьян делегатларын большевикларга каршы куярга маташтылар. Ләкин бу уңышсыз чыкты: большевиклар партиясе уң эсерларның хезмәт иясе крестьяннар интересларына хыянәт итүчеләр икәнлеген ахырынача фаш итте. Крестьян съездлары Совет хөкүмәтенең декретларын һәм политикасын яхшы дип таптылар һәм крестьян депутатлары Советларын эшче һәм солдат депутатлары Советлары белән берләштерүне яклап чыктылар. Эшчеләрнең, солдатларның һәм крестьяннарның бердәм Советларда берләшүе пролетар булмаган хезмәт иясе массаларга пролетариатның политик җитәкчелегенең аеруча тулы булуын, Совет властеның тагын да ныгуын тәэмин итте. Большевиклар тәкъдиме һәм крестьян съездлары делегатларының таләбе буенча, сул эсерлар партиясе вәкилләре (Колегаев, Прошьян, Штейнберг) Халык Комиссарлары Советы составына керделәр. Большевиклар партиясе сул эсерларның тотрыксызлыгын белә иде, ләкин әле крестьяннарның шактый өлешенең аларга ышануын һәм аларның Совет властен яклаулары турындагы белдерүләрен исәпкә алып, партия аларны хөкүмәт составына тартты. Моның белән Совет власте дошманнарының көчләре йомшартылды

һәм Советка каршы партияләр булган уң эсерлар һәм меньшевиклар партияләренә удар ясалды.

Партия контрреволюциянең Учредительное собрание ярдәме белән Совет властен бәреп төшерү ниятләрен өзде. Учредительное собраниегә сайлаулар 1917 елның ноябрендә партияләрнең Октябрь революциясенә кадәр үк төзелгән исемлекләре буенча үткәрелде. Сайлаулар халыкның шактый өлеше социалистик революциянең әһәмиятенә әле төшенергә өлгермәгән шартларда барды. Шушыннан файдаланып, уң эсерлар башкаладан һәм промышленность үзәкләреннән ерак өлкәләрдә һәм губерналарда тавышларның күпчелеген җыя алдылар. Контрреволюцион көчләр бу хәлдән властьны үз кулларына алу өчен файдаланырга маташтылар.

Учредительное собрание ачылыр алдыннан Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты В. И. Ленин тарафыннан. эшләнгән «Хезмәт иясе һәм эксплуатацияләнүче халыкның хокуклар декларациясен» кабул итте. Декларация, илдә бөтен власть Советлар кулында, дип белдерде, солых, җир турындагы һәм башка декретларны раслады, Совет хөкүмәте тарафыннан үткәрелә торган тышкы политиканы яхшы дип тапты. БҮБК 1918 елның 5 январенда ачылган Учредительное собраниегә декларацияне кабул итәргә тәкъдим итте. Ләкин Учредительное собраниенең контрреволюцион күпчелеге декларацияне тикшерүдән тайпылды, Совет властен һәм аның декретларын танудан баш тартты. Шуның белән буржуаз Учредительное собрание үзен Совет властена һәм халыкның күпчелеге ихтыярына ачыктан-ачык каршы куйды, үзенең контрреволюцион асылын фаш итте. 6 январьда БҮБК декреты белән ул таратылды. Буржуаз Учредительное собраниенең таратылуын халык яхшы дип тапты.

Партиянең һәм Совет хөкүмәтенең Учредительное собраниегә карата политикасын эшче һәм солдат депутатлары Советларының 1918 елның 10 январенда ачылган III Бөтенроссия съезды яклады; бу съездга крестьян депутатлары Советларының шул вакытта барган III Бөтенроссия съезды тулы составы белән кушылды. Советларның берләшкән Бөтенроссия съезды Совет хөкүмәтенең политикасын яхшы дип тапты, «Хезмәт иясе һәм эксплуатацияләнүче халыкның хокуклар декларациясен» кабул итте. Советларның III съезды Октябрь социалистик революциясенең казанышларын, совет строеның төзелүен беркетте. Декларациядә болай диелгән: «Россия эшче, солдат һәм крестьян депутатлары Советлары Республикасы дип игълан ителә». Россия совет республикасы, ирекле милләтләрнең ирекле союзы нигезендә, милли совет республикаларының федерациясе рәвешендә төзелде.

«Хезмәт иясе һәм эксплуатацияләнүче халыкның хокуклар декларациясе» — бөтен дөнья тарихында иң күренекле актларның берсе. Ул буржуаз революцияләр декларацияләреннән тамырыннан ук аерыла. XVIII гасыр француз буржуаз рево-

люциясендәге «Кешенең һәм гражданинның хокуклар декларациясе», ирек, тигезлек һәм туганлык игълан итеп, буржуаз властьны ныгытуга, капитализмны раслауга, халык массаларын эксплуатацияләүне көчәйтүгә булышлык итте. Октябрь социалистик революциясе тарафыннан игълан ителгән «Хезмәт иясе һәм эксплуатацияләнүче халыкның хокуклар декларациясе», тарихта беренче тапкыр буларак, хезмәт иясе сыйныфларның чын ихтыярын гәүдәләндерде, аларның властен раслады һәм кешенең кешене эксплуатацияләвен бетерүне, социализм төзеп җиткерүне, сыйныфларны бетерүне максат итеп куйды.

Революция киңәя һәм тирәнәя барды. Совет дәүләт строен төзү белән бер үк вакытта партия эшчеләр сыйныфының җәмгыятьне социалистик нигезләрдә үзгәртеп кору өчен көрәшенә дә җитәкчелек итте. Октябрь революциясе нәтиҗәсендә казна (алпавытлар һәм капиталистлар дәүләте) кулында булган предприятиеләр халык милкенә күчте. Социалистик хуҗалык уклады туды. Ләкин Совет власте урнашканнан соң беренче вакытта җитештерү средстволарының күп өлеше буржуазия кулында калды. Тулы мәгънәсендә хаким сыйныфка әверелү, социалистик җитештерүне оештыруга керешү өчен пролетариат, дәүләт властен яулап алганнан соң, банкларны, тимер юлларны, заводларны, фабрикаларны, шахталарны, рудникларны буржуазия кулыннан тартып алырга һәм аларны бөтенхалык милкенә әверелдерергә тиеш иде.

Совет власте 1917 елның ноябрь уртасында *Дәүләт банкысын* идарә итүне үз кулына алды, аннары *хосусый банкларга национализация* ясады һәм банк эшен дәүләт монополиясе дип игълан итте. Бу чаралар белән буржуазиянең экономик көче бик нык какшатылды. Бер үк вакытта Совет власте патша һәм Вакытлы хөкүмәт тарафыннан алынган барлык тышкы дәүләт заемнарын бетерде. Россиянең бүтән дәүләтләргә бурычы алтын белән 16 миллиард сум чамасы иде. Россия хезмәт ияләре халыкара капиталның финанс кабаласыннан котылдылар.

Капиталистик милекне социалистик милеккә әверелдерү иң кыен эш булды. Буржуазия Совет властеның экономик чараларына котырынып каршылык күрсәтте. Капиталистлар завод һәм фабрикаларны туктаттылар, чимал һәм әзер продукция запасларын яшерделәр, эшчеләргә эш хакы бирүне тоткарладылар. Фабрика һәм завод хуҗалары җитештерүне таркатырга, экономик катастрофа китереп чыгарырга тырыштылар. Капиталистларны авызлыкларга, аларның саботажын сындырырга кирәк булды. Моны аларга кичекмәстән экспроприация ясау юлы белән эшләргә мөмкин иде. Ләкин пролетариатның, властька килгәч, беренче вакытта хуҗалыкны идарә итү тәҗрибәсе дә, илнең хуҗалык тормышына җитәкчелекне хәзер үк үз кулына алырлык экономик органнары да юк иде. Шуңа күрә Совет власте бөтен промышленностька берьюлы национализация ясауны

декретлаштырмады, бәлки капиталистлар кулында булган предприятиеләрдә *эшчеләр контроле* кертте.

1917 елның 14 ноябрендә Совет хөкүмәте «Эшчеләр контроле турында положение» чыгарды; бу «Положение» нигезендә барлык промышленность, сәүдә, авыл хуҗалыгы, транспорт һәм кооперация предприятиеләрендә эшчеләр контроле кертелде. Аны тормышка ашыру эше фабрика, завод комитетларына һәм башка комитетларга йөкләнде. Бу закон эшчеләр массасының инициативасын чишеп җибәрде. 1918 ел башына эшчеләр контроле барлык промышленность предприятиеләрендә диярлек кертелде.

Эшчеләр контроле буржуазиянең саботажын сындырырга һәм аның заводларны һәм фабрикаларны контрреволюция терәгенә әйләндерергә маташуларын бетерергә ярдәм итте. Эшчеләр предприятиеләрнең хуҗалык эшчәнлеге белән таныштылар, производствоны идарә итәргә өйрәнделәр. Эшчеләр арасыннан хуҗалыкны оештыра белүче кадрлар үсеп чыкты. Фабрика-завод комитетлары, эшчеләр контролен җайга салып, предпринимательләрнең административ һәм хуҗалык эшчәнлегенә һаман ныграк үтеп керә, аларны предприятиеләргә җитәкчелектән читләштерә, производствоны идарә итү эшен үз кулларына ала бардылар.

1917 елның ноябрь азагында Совет власте эре *капиталистик промышленностьны национализацияләүгә* күчте. Капиталистик мөнәсәбәтләрне тамырдан җимерү эше барды. Национализацияләнгән предприятиеләр Совет дәүләте милкенә күчтеләр, социалистик предприятиеләргә әйләнделәр. 1918 ел урталарына кадәр эре капиталистик промышленностьның: күмер, металлургия, нефть, химия, машина төзү, текстиль промышленностеның шактый өлешенә һәм бөтен шикәр промышленностена национализация ясалды. Шулай ук транспортка, сәүдә флотына һәм тышкы сәүдәгә дә национализация үткәрелде. Бу, «капиталга Кызыл гвардия атакасы» булды, дип В. И. Ленин бик тапкыр әйтте. Буржуазиянең экономик көче тамырыннан ук какшатылды. Совет дәүләте халык хуҗалыгында *команда позицияләрен* үз кулына алды.

Җитештерүне социалистик җәмәгатьләштерүгә җитәкчелек итү өчен һәм халык хуҗалыгын дәүләтнең идарә итүен тормышка ашыру өчен 1917 елның 1 декабрендә Халык Комиссарлары Советы каршында Югары Халык Хуҗалыгы Советы (ВСНХ) төзелде. 1917 елның декабреннан алып совнархозлар өлкәләрдә, губерналарда һәм өязләрдә дә төзелә башлады. Аларны төзүдә профсоюзлар актив катнашты. Совнархозлар хуҗалыкны идарә итү эшен акрынлап үз кулларында тупладылар, Совет дәүләтенең хуҗалык-оештыру эше функциясен тормышка ашырдылар. ВСНХ төзелү, банкларга, тимер юлларга һәм эре промышленностька национализация ясалу Совет властена яңа, *социалистик* халык хуҗалыгын төзү эшенә керешергә мөмкинлек бирде.

Коммунистлар партиясе күп миллионлы хезмәт иясе массаларны аңлы тарихи эшчәнлеккә күтәрде, аларның иҗатына тулы иркенлек бирде. Октябрь революциясе җиңгәннән соңгы беренче айлар алпавытлар һәм капиталистлар изүеннән котылган халык массаларында бетмәс-төкәнмәс көч һәм революцион энергия запасы барлыгын күрсәттеләр. Бөтен җирдә яңарып баручы тормыш кайнады. Дәүләтне бай сыйныфлар гына идарә итә алалар, дип эксплуататорлар тарафыннан гасырлар буена сеңдерелеп килгән мәгънәсез хорафат җимерелде. Яңа, Совет дәүләтен төзегән эшчеләр һәм крестьяннар аны идарә итү эшенә бик тырышып өйрәнделәр. Эшчеләр капиталистларны куып чыгардылар, учет һәм контрольне җайга салдылар. Крестьяннар җирне алпавытлардан тартып алдылар, тормышларын яңача кордылар. Эшчеләрнең хезмәт иясе крестьяннар массасы белән союзы, Совет властеның нигезе булган союз революция утында ныгыды һәм чыныкты. Партия массаларда үз көчләренә ышаныч тудырды. 1917 елның декабренда В. И. Ленин болай дип язды:

«Җиңү эксплуатацияләнүчеләр ягында булачак, чөнки тормыш алар ягында, сан көче, массалар көче, барлык фидакарь, идеяле, намуслы, алга ашкынучы, яңаны төзүгә уянучы, гаять күп энергия һәм талант запасларына ия булган, «гади халык» дип йөртелүче эшчеләр һәм крестьяннарның бетмәс-төкәнмәс көч чишмәсе эксплуатацияләнүчеләр ягында» (Әсәрләр, 26 т., 392 бит).

### 2. Сугыштан чыгу өчен көрәш. Брест солыхы. РКП(б) ның VII съезды

Илебездәге иҗтимагый тормышның барлык өлкәләрендә булган тирәнтен революцион үзгәртеп корулар Совет властен шактый ныгыттылар. Ләкин аның ныклыгы ил эчендәге сыйнфый көчләр чагыштырмасына гына түгел, бәлки Совет дәүләтенең халыкара хәленә дә бәйләнгән иде. Совет властеның ныгуына барыннан да бигрәк Германия белән сугыш хәлендә булу комачаулык итте.

Совет властеның беренче көненнән үк партия *тынычлык өчен* актив *көрәш* җәелдерде. Солых турындагы Декретта Совет дәүләте барлык сугышучы илләргә гомуми демократик солых — аннексиясез һәм контрибуциясез солых төзергә тәкъдим итте. Ләкин Антанта илләре (Англия, Франция, АКШ һәм башкалар) солых турында сөйләшүләрдән баш тарттылар, һәм бу хәл гомуми солых төзү мөмкинлеген бетерде. Шуннан соң Совет хөкүмәте, халык теләген үтәп, Германия һәм аның союзниклары белән солых турында сөйләшүләр башлады.

Германия белән сөйләшүләр 1917 елның 20 ноябрендә Брест-Литовскида (Брестта) башланды. 2 декабрьда вакытлыча килешү турындагы документка кул куелды; шуннан соң солых

договоры төзү турында сөйләшүләр башланды. Сөйләшүләр барышында Германия империалистларының нияте Советлар иленә талау солыхы, хурлыклы солых тагудан гыйбарәт булганлыгы беленде. Алар үз гаскәрләре тарафыннан басып алынган Польшаны, Литваны, Латвия һәм Белоруссиянең бер өлешен коллыкка төшерергә омтылдылар. Германия империалистлары Украинаны да басып алырга уйладылар. Соңгы көннәрен кичерүче Украина радасының Брест-Литовскига килгән делегациясе белән яшерен сөйләшүләр башлап, алар буржуаз милләтчеләр ярдәме белән Украинаны Советлар Россиясеннән аерып алуга һәм украин халкын коллыкка төшерүгә исәп тоттылар.

Эчке һәм халыкара хәл шуны күрсәтте ки, яшь Советлар республикасын коткарып калу өчен, килеп туган шартларда көчле һәм куркынычлы ерткыч — Германия империализмы алдында чигенергә, авыр солых шартларын кабул итүгә барырга кирәк иде. Илнең халык хуҗалыгында җимереклек хөкем сөрә иде. Озак барган сугыштан арыган һәм интеккән иске армия немецларның һөҗүменә каршы тора алмый иде. Революцион сугыш алып бару өчен эшчеләр сыйныфының һәм крестьяннарның киң катлаулары арасында кирәк кадәр күтәренкелек юк иде. Ватаныбызны һәм революцияне коткарып калу өчен, Совет властен ныгыту өчен, илебезне империалистик илбасарлардан сакларга сәләтле яңа, Кызыл Армия төзү өчен тын алу чоры кирәк иде. Сугышны дәвам иттерүне теләүчеләр башлыча буржуазия һәм алпавытлар, акгвардияче генераллар һәм офицерлар, шулай ук меньшевиклар һәм эсерлар булды. Барлык төстәге контрреволюционерлар — монархистлар белән кадетлардан алып эсерлар белән меньшевикларга кадәр барысы да — солых турындагы сөйләшүләргә каршы котырынкы агитация алып бардылар. Советлар республикасын Германия империализмына каршы сугышка этәрүе белән чит ил һәм рус буржуазиясе Совет властена тозак куя, аның җиңелүеннән революцияне буып ташлау һәм иске тәртипләрне кайтару өчен файдаланырга өметләнә иде.

Партиягә сугыш һәм солых мәсьәләсен бик тиз хәл итәргә кирәк иде.

1918 елның 8 январенда В. И. Ленин партия ҮК членнары һәм Советларның III съездының большевик делегатлары киңәшмәсендә хәзер үк сепарат һәм аннексияле солых төзү мәсьәләсе буенча тезислар белән чыкты. Ул, илдәге иҗтимагый-экономик һәм политик хәлне объектив рәвештә исәпкә алу һәм Советлар республикасы кулында сугышка сәләтле армия булмау *хәзер үк* солых төзергә кирәклеген китереп чыгара, дип күрсәтте. Ләкин В. И. Ленинның карашы киңәшмәдә күпчелек алмады. Хәл шуның белән катлауланды ки, партиянең байтак кына җирле комитетлары (Мәскәү һәм Урал өлкә комитетлары, Петроград комитеты һәм башкалар) немецлар белән солых турында сөйләшүләрне туктатырга тәкъдим иттеләр. Партиянең күп кенә

работниклары революцион фраза белән мавыктылар, империалистик Германиягә каршы революцион сугыш игълан итүне таләп иттеләр. Совет властеның эчке контрреволюциягә каршы көрәштә ирешкән беренче уңышларыннан аларның бик нык башлары әйләнгән иде. Солых договоры төзү мәсьәләсе буенча партия Үзәк Комитетында да күпчелек В. И. Ленин ягында түгел иде. Троцкий, Бухарин һәм аларның тарафдарлары немецлар куйган солых шартларын кабул итүгә каршы чыктылар, немец гаскәрләре һөҗүм итә алмаслар һәм иң якын арада Германиядә революция булачак, диделәр.

Партиядә гадәттән тыш авыр хәл туды. Авыр солых шартларын кабул итәргә һәм тын алу яулап алырга кирәклеген партия кадрларына исбат итү өчен, Троцкийның һәм Бухаринның авантюристик һәм Советлар республикасы өчен һәлакәтле тактикасын фаш итү өчен В. И. Ленинның искиткеч сабырлыгы һәм ныклыгы кирәк булды. Ленин мәсьәләнең асылы моннан гыйбарәт дип аңлатты:

> «...Россиядә Советлар республикасы төзелү хәзерге көндә төп үзгәреш булып тора һәм инде социалистик революцияне башлаган бу республиканы саклау безнең өчен дә, *халыкара-социалистик караштан да* барыннан әһәмиятлерәк, хәзерге моментта Россия тарафыннан революцион сугыш лозунгысы яки фраза һәм буш демонстрация, яки, объектив рәвештә, безне, әлегә көчсез бернәрсә дип карап, *империалистик* сугышны дәвам иттерүгә *тартырга* һәм яшь Советлар республикасын мөмкин кадәр арзанрак юл белән *тар-мар итәргә теләүче* империалистлар корган тозакка эләгү белән бер булыр иде» (Әсәрләр, 26 т., 444 бит).

Солых турындагы сөйләшүләрнең өзелүен булдырмау һәм Троцкий белән Бухаринга үзләренең авантюристик тактикасын үткәрүләренә юл куймау өчен, В. И. Ленин партия ҮКның солых турындагы сөйләшүләрне барлык чаралар белән сузу турында карар кабул итүенә һәм Советларның III съездының сугыш һәм солых мәсьәләсен хәл итүдә Совет хөкүмәтенә чикләнмәгән вәкаләтләр бирә торган карар чыгаруына ирешә. ҮКда В. И. Ленин позициясен Я. М. Свердлов, Ф. А. Сергеев (Артем), И. В. Сталин һәм башкалар яклады.

1918 елның 27 январенда Германия вәкилләре совет делегациясеннән немецлар тарафыннан оккупацияләнгән территорияне Россиядән тартып алуны күздә тоткан солых договоры шартларына кул куюны ультиматив төстә таләп иттеләр. Ул чакта Брест-Литовскидагы Совет солых делегациясенең җитәкчесе Троцкий иде. Аңа В. И. Ленин сөйләшүләрне барлык чаралар белән сузу һәм немецлар ультиматум куйган хәлдә солых договорына шундук кул кую турында ап-ачык күрсәтмә биргән иде. 28 январьда В. И. Ленин махсус телеграммада солых договорына кул куярга кирәклеген тагын бер тапкыр күрсәтте. Ләкин Троцкий Халык Комиссарлары Советы Председателенең дирек-

тивасын бозды. В. И. Ленинның бик нык таләп итүенә карамастан, ул 28 январьда (10 февральдә; моннан ары бөтен даталар яңа стиль белән бирелә) немецларның вәкилләренә, Германия куйган шартларда солых договорына кул куюдан Совет хөкүмәте баш тарта, дип белдерә. Троцкий шулай ук, Советлар иле Германия белән сугышны туктата һәм үзенең армиясен демобилизацияли, дип белдерә. Бу — Советлар республикасы өчен һәлакәтле нәтиҗәләр белән тулган хыянәтчел белдерү иде.

Германия хөкүмәте Троцкийның белдерүеннән файдаланды. Вакытлыча килешү шартларын бозып, Германия командованиесе 1918 елның 18 февралендә бөтен рус-герман фронты буйлап һөҗүм башлады. Иске армия калдыклары дошман яуларының кысымына каршы тора алмадылар. Җитди каршылык күрсәтүгә очрамыйча, немец гаскәрләре берничә көн эчендә бөтен Латвияне һәм Эстонияне, Украинаның шактый өлешен оккупацияләделәр, Двинск, Минск, Полоцк, Псков шәһәрләрен һәм башка шәһәрләрне алдылар. Дошман Петроградка куркыныч салды.

Вакыйгаларның шундый барышын алдан күргән В. И. Ленин хаклы булып чыкты. Немец гаскәрләренең һөҗүме Германия империалистларының Совет властен бәреп төшерүне һәм Россияне үзләренең колониясенә әйләндерүне максат итеп куйганлыкларын күрсәтте. Советлар иле өстенә үлем куркынычы килде. 1918 елның 21 февралендә Халык Комиссарлары Советы В. И. Ленин тарафыннан язылган «Социалистик ватан куркыныч астында!» исемле өндәмә-декрет белән халыкка мөрәҗәгать итте. Үзәк Комитет һәм Совет хөкүмәте партиянең барлык членнарын, барлык эшчеләрне һәм крестьяннарны Советлар республикасын Германия империализмы һөҗүменнән саклауга чакырды.

Партиянең һәм Совет хөкүмәтенең чакыруы хезмәт иясе массалар арасында революцион энергияне күтәреп җибәрде. Ул көннәрдә ун меңнәрчә эшчеләр һәм демобилизацияләнүче солдатлар үз теләкләре белән Кызыл Армия сафларына керделәр. Оештырылган отрядлар, шундук дошманга каршы көрәшкә чыгып, баштанаяк коралланган немец гаскәрләренең һөҗүмен батырларча кире кактылар. Псков, Ревель (Таллин) һәм Нарва янында каты сугышлар җәелеп китте. Псков янында немец илбасарларга Кызыл гвардия отрядлары һәм иске армиянең революцион частьлары — алар составына латыш укчылары да кергән иде — батырларча каршылык күрсәттеләр. Ревель янындагы сугышларда Балтик флоты матрослары һәм эстон кызылгвардиячеләре отрядлары катнашты. Нарва янында дошманга каршы Петроградның эшче-кызылгвардиячеләре, Кызыл Армия отрядлары һәм Балтик флоты моряклары сугыштылар.

Халыкның революцион көчләрен мобилизацияләгән һәм Кызыл Армиянең Октябрь социалистик революциясе казаныш-

ларын Германия империализмы гаскәрләренең һөҗүменнән батырларча саклаган көне Кызыл Армиянең туган көне булды. Совет халкы Кораллы Көчләренең шушы бөек батырлыгы хөрмәтенә Советлар илендә 23 февраль һәр елны Кызыл Армия көне итеп билгеләп үтелә.

Германия һөҗүм иткән вакытта В. И. Ленин партия Үзәк Комитетында солых төзү турында карар чыгартуга ирешү өчен гаять зур көч куйды. Солых төзүгә төп каршы кешеләр Троцкий белән Бухарин иде; Бухарин ул чакта партиягә каршы булган «сул коммунистлар» группасының җитәкчесе иде. Немец гаскәрләре һөҗүменең Советлар республикасы өчен гаять куркынычлы булуын бу һөҗүмнең бик ачык күрсәтүенә карамастан, «сул коммунистлар», үзләренең политикасын сул фразалар артына яшереп, сугышны дәвам иттерүне таләп иттеләр. В. И. Ленин «сул коммунистларга» каршы, аларның Совет власте өчен һәлакәтле политикасына каршы аяусыз көрәш җәелдерде. 1918 елның 18 февралендә үк В. И. Ленин таләбе буенча партия ҮК Советлар республикасының солых договорына кул куярга әзер булуы турында карар кабул итте. Совет хөкүмәтенең хәзер үк солых төзергә риза булуы турында Германия хөкүмәтенә телеграмма җибәрелде. Ләкин империалистик Германия үзенең баштагы таләпләренә өстәмә рәвешендә яңа, тагын да авыррак таләпләр куйды: ул бөтен Латвияне һәм Эстонияне дәгъва итте; Советлар иле Германиягә гаять зур контрибуция түләргә һәм үз армиясен демобилизацияләргә тиеш иде. Украина Германиягә бәйле дәүләт ителә, Германия империалистлары кабаласына эләгә иде.

23 февральдә партия Үзәк Комитеты Германия хөкүмәтенең яңа ультиматумын тикшерү өчен җыелды. В. И. Ленин бу ультиматумны хәзер үк кабул итәргә тәкъдим итте. «Сул коммунистлар» (Бухарин, Урицкий, Ломов, Бубнов) Германия белән солых договоры төзүгә яңадан каршы чыктылар. И. В. Сталин икеләнде, ул сөйләшүләрне яклап чыкты, ләкин яңа шартларда солых договорына кул куюга каршы булды. В. И. Ленинның тәнкыйтеннән соң, Сталин, шушы шартларда солых төзергә кирәк, диде. Партия ҮКның күпчелеге В. И. Ленинның, солых договорына хәзер үк кул куярга, дигән тәкъдимен яклап чыкты. «Сул коммунистлар» группасыннан булган «революцион сугыш» тарафдарлары ҮКда азчылык булып чыкты.

Үзәк Комитетта җиңелүгә очрагач, Бухарин һәм аның фикердәшләре бөтен партия һәм дәүләт эшен таркату юлына бастылар. Алар партиядә раскол ясау линиясе алып бардылар, урыннардагы партоешмаларның бер өлешен үз якларына тарттылар һәм аларны Үзәк Комитетка каршы куярга маташтылар. «Сул коммунистлардан» (Ломов, Осинский, Сапронов, Стуков һәм башкалар) торган Мәскәү өлкә бюросы карар кабул итте; бу карарда: халыкара революция интересларын күздә тотканда, солых төзелгәннән соң, янәсе, саф формаль бер нәрсәгә генә

әверелә баручы Совет властен югалту ихтималына бару да максатка ярашлы, дигән коточкыч сүзләр бар иде. В. И. Ленин бу резолюцияне «гаҗәп һәм коточкыч» дип атады. Ул бөтен кискенлеге белән «сул коммунистларга» ташланды, үзенең ялкынлы мәкаләләрендә аларның Советлар республикасын һәлакәткә алып баручы авантюристик политикасын фаш итте. В. И. Ленин болай дип язды: «...Кем дә кем, артык авыр булуга да карамастан, кичекмәстән солых төзүгә каршы килә, шул Совет властен һәлакәткә этәрә» (Әсәрләр, 27 т., 23 бит).

1918 елның 3 мартында Германия белән солых договорына кул куелды. Хәлбуки «сул коммунистлар» партиягә каршы атакаларын туктатмадылар гына түгел, бәлки тагын да көчәйттеләр. Алар ачыктан-ачык Брест солыхын өзәргә чакырдылар. «Сул коммунистларның» партиягә каршы, раскольниклык эше сул эсерларны Совет хөкүмәтенең составын үзгәртү өмете белән канатландырды. Сул эсерлар В. И. Ленинны Халык Комиссарлары Советы Председателе постыннан төшерү турындагы һәм сул эсерлар белән «сул коммунистлар» вәкилләреннән яңа хөкүмәт төзү турындагы тәкъдим белән Бухаринга мөрәҗәгать иткәннәр. Бухарин сул эсерларның тәкъдимен кабул итмәгән, ләкин аларның Бухаринга мөрәҗәгать итүләре «сул коммунистларның» фракцион көрәшен дошманнарның үз интересларында файдаланырга маташканлыкларын күрсәтә.

В. И. Ленин «сул коммунистларның» Германия империализмының һәм рус буржуазиясенең булышчылары икәнлеген фаш итте. В. И. Ленин болай дип язды: «яңа шартлар начар, авыр һәм хурлыклы Брест шартларыннан начаррак, авыррак, хурлыклырак икән, *бирелә* бөек Россия Совет Республикасына карата *безнең хәсрәт-«суллардан»* Бухарин, Ломов, Урицкий һәм К° се *гаепле»* (шунда ук, 66 бит).

В. И. Ленин «сул коммунистларның» һәм Троцкийның партия белән фикер башкалыклары беренче караштa күренгәннән шактый тирәнрәк булуын күрсәтте. «Сул» оппозиция лидерлары, Троцкий белән берлектә, бер илдә социализмның җиңү мөмкинлеген инкарь иттеләр, Россиядә пролетариат диктатурасын һәм Октябрь революциясе казанышларын бөтендөнья социалистик революциясе җиңеп чыккан шартларда гына саклап калырга мөмкин, бөтендөнья социалистик революциясен бөтендөнья империализмына каршы сугыш юлы белән ашыктырырга кирәк, дип белдерделәр.

«Сул коммунистларны» фаш итеп, В. И. Ленин аларның халыкара революцияне «ашыктыру» теориясенең марксизм белән һичбер уртаклыгы юклыгын аңлатты. Марксизм, революциянең үсеше капиталистик илләр эчендәге сыйнфый каршылыкларның житлегүенә бәйләнгән, дип өйрәтә. В. И. Ленин бер илдә социализмның җиңүе мөмкинлегеннән чыгып эш итте, пролетариат диктатурасы җиңгән беренче ил — Советлар Россиясенең эшчеләр сыйныфы, революция казанышларын саклау өчен һәм

социализм төзү өчен үз диктатурасын саклап калса һәм ныгытса, үзенең интернациональ бурычын иң яхшы итеп үтәгән булыр, дип исәпләде.

В. И. Ленин «сул» оппозициянең: янәсе, халыкара революция интереслары Совет дәүләтенә империалистлар белән солых һәм гомумән килешүләр төзергә кушмый, Советлар республикасы капиталистик чолганышта яши алмый, дигән икенче бер абсурд дәлилен дә фаш итте. Ул болай дип язды: «Империалистик державалар арасында социалистик республика, мондый карашлар күзлегеннән караганда, бернинди дә экономик договорлар төзи алмаган булыр иде, айга очып китми торып, яши алмаган булыр иде» (Ә с ә р л ә р, 27 т., 55 бит). Социаль стройлары төрле-төрле булган дәүләтләрнең янәшә яшәве турындагы положение Ленинның социалистик революция теориясеннән, В. И. Ленинның социализмның башта аз гына, хәтта аерым бер илдә җиңүе мөмкинлеге турындагы фәнни ачышыннан килеп чыга иде. Партия болай дип хисаплады: үз хуҗалыгын тәртипкә китергәч һәм Кораллы Көчләрен булдыргач, Советлар республикасы халыкара империализмның басымына каршы тора ала, үзенең мөстәкыйльлеген һәм бәйсезлеген саклап кала ала, тын алу чорын яулап ала һәм социализм төзүне тәэмин итә ала.

«Сул коммунистларның» Брест солых договорын өзүгә юнәлдерелгән линиясе җимерелде. Советлар илен һәлакәттән коткарып калу өчен «сул коммунистларга» каршы көрәштә Ленинча зирәклек, нык торучанлык һәм кыюлык кирәк иде. Массаларга В. И. Ленин ышанган кебек нык ышанырга кирәк иде. Партия массалары һәм алдынгы эшчеләр төзелгән солых договорын бик нык яклап чыктылар. 1918 елның мартында партиянең Мәскәү һәм Петроград шәһәр конференцияләре һәм башка күп кенә җирле партоешмалар солых договоры мәсьәләсендә партия ҮК һәм Совет хөкүмәте тоткан политиканы яхшы дип таптылар.

Солых мәсьәләсен тәмам хәл итү өчен партиянең VII съезды чакырылды. Съезд 1918 елның 6—8 мартында Петроградта булды. Бу съезд партия дәүләткә җитәкчелек итә башлаганнан соң партиянең беренче съезды иде. Съездда тавыш бирү хокукы белән 46 делегат, киңәш бирү хокукы белән 58 делегат катнашты. Съездда партиянең 170 меңләп членыннан вәкилләр булды. Бу вакытта партиядә 300 меңләп член бар иде, ләкин съездның ашыгыч чакырылуы һәм ил территориясенең бер өлеше немец гаскәрләре тарафыннан оккупацияләнгән булу аркасында күп кенә партоешмалар съездга делегатларын җибәрә алмадылар.

Съезд түбәндәге мәсьәләләрне тикшерде: ҮК отчеты, сугыш һәм солых турында, партия Программасын яңадан карау һәм партиянең исемен үзгәртү турында. В. И. Ленин съездда ҮКның политик отчеты белән чыкты, партия программасын яңадан карау һәм партиянең исемен үзгәртү турында һәм башка мәсьәләләр буенча чыгышлар ясады. ҮКның политик отчетында В. И. Ленин сугыш һәм солых мәсьәләсен һәрьяклап яктыртты.

Съездда Брест солыхы яклылар белән аңа каршылар арасында кискен көрәш җәелеп китте. «Сул коммунистлар» җиңелделәр. Съезд Брест солыхы турындагы мәсьәләдә Ленин линиясен дөрес дип санады һәм Совет хөкүмәте тарафыннан Германия белән төзелгән солых договорын расларга кирәк дип тапты. В. И. Ленинның сугыш һәм солых турындагы резолюциясе, 4 тавыш битараф булган хәлдә, 12 тавышка каршы 30 тавыш белән кабул ителде. Съезд эшче һәм крестьян массаларында тәртип һәм дисциплинаны күтәрү өчен, социалистик революция казанышларын ныгыту һәм саклау эшендә хезмәт ияләренең барлык оешмаларының үзешчәнлеген җәелдерү өчен иң көчле чаралар күрүне партиянең һәм Совет властеның иң беренче бурычы итеп тапты. Кызыл Армияне төзү эшен көчәйтү һәм барлык хезмәт ияләрен хәрби эшкә өйрәтү кирәклеге басым ясап әйтелде.

Шуннан соңгы вакыйгалар Ленинның солых өчен көрәш линиясенең бердәнбер дөрес линия булганлыгын күрсәттеләр. Бу политика Советлар республикасына дошманның көчләре Совет дәүләте көчләреннән шактый өстен булган моментта тәртип белән чигенергә, империалистларның яңа һөҗүмнәрен кире кагуга гаять зур энергия белән хәзерләнергә мөмкинлек бирде.

VII съезд партиянең Программасын һәм исемен үзгәртү турында резолюция кабул итте. Октябрь революциясе һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру нәтиҗәсендә партиянең беренче Программасы үтәлде. Яңа Программаны эшләү өчен съезд комиссия сайлады; ул үз эшенә нигез итеп В. И. Ленин тарафыннан язылган Программа проектын алды. В. И. Ленин тәкъдиме буенча съезд партиягә Россия Коммунистлар (большевиклар) партиясе — РКП(б) — дигән яңа исем бирде. Коммунистлар партиясе дигән исем — бердәнбер дөрес исем, диде съездда В. И. Ленин.

> «... Социалистик үзгәртеп коруларны башлаганда, без үз алдыбызга шушы үзгәртеп коруларның ахыргы максатын, атап әйткәндә, коммунистик җәмгыять төзү максатын аермачык итеп куярга тиешбез...» (Әсәрләр, 27 т., 112 бит).

Партиянең үзәк органнарын сайлаган вакытта съезд «сул коммунистлар» группасының дезорганизаторлык кыланышларын яңадан очратты. Съездга кадәр үк инде Бухарин, Ломов, Урицкий һәм Бубнов партия Үзәк Комитетыннан чыгулары турында белдергәннәр иде. Хәзер алар: сайлауларда катнашмыйбыз һәм ҮК составына кермибез, дип белдерделәр. «Сул» оппозиция лидерларының лаексыз кыланышы уңае белән В. И. Ленин кискен чыгыш ясады. Съезд «сул коммунистлардан» партиянең бердәмлегенә куркыныч тудыручы раскольниклык эшләрен туктатуларын таләп итте.

РКП(б)ның VII съезды бик зур тарихи әһәмиятле бурычларны үтәде. Ул Советлар иленең сугыштан чыгуына нрешсе һәм Россия халыкларына тынычлык алып бирде. Соңрак В. И. Ленин

болай дип язды: «Җир йөзендәге *беренче йөз миллион кешене* империалистик сугыштан, империалистик дөньядан *беренче большевистик революция* тартып алды» (Әсәрләр, 33 т., 35 бит).

Съезд партия һәм Совет власте тышкы политикасының В. И. Ленин тарафыннан эшләнгән төп принципларын раслады, социалистик төзелештә партиянең беренче чираттагы бурычларын билгеләде. Съезд «сул коммунистлар» һәм Троцкий кебек партияне таркатучыларны, аның бердәмлеген өзүчеләрне һәм пролетариат диктатурасын какшатучыларны тар-мар китерде. Съезд Ленин политикасы нигезендә партияне нык туплады.

Партиянең күп кенә күренекле эшлеклеләре: В. В. Куйбышев, С. В. Косиор, Е. М. Ярославский һәм башкалар «сул коммунистлар» позициясендә тордылар. В. И. Ленин партиядә урнашкан нормаларны тотты, лояльлек күрсәтте, ышандыру методын кулланды. Тормыш Брест солыхы төзү мәсьәләсендә ленинчыл политиканың дөреслеген күрсәтте. Шул ук 1918 елда «сул коммунистлар», үзләренең ялгышын ачыктан-ачык танып, партия һәм дәүләт эшенә актив рәвештә керешеп киттеләр.

Партиянең VII съездыннан соң озак та үтмәде, Совет хөкүмәте һәм Үзәк Комитет Мәскәүгә күчте. Мәскәү Совет дәүләтенең башкаласы булды. 1918 елның 14 мартында Мәскәүдә Советларның Гадәттән тыш IV Бөтенроссия съезды җыелды. Съезд Брест солых договорын ратификацияләде. Украина Советлары Үзәк Башкарма Комитеты делегациясе дә солых договорын ратификацияләүне яклап чыкты. Съездда солых договорын ратификацияләүгә сул эсерлар каршы чыкты. Алар Халык Комиссарлары Советыннан чыгулары турында белдерделәр. Сул эсерлар белән Совет хөкүмәтендә хезмәттәшлек итүгә нигезләнгән килешү юкка чыгарылды.

Брест солыхын төзүнең гаять зур халыкара әһәмияте бар иде. Гадәттән тыш зур кыенлыкларга карамастан, империалистик сугыштан чыккан Советлар республикасы бөтен дөнья хезмәт ияләре алдына үрнәк булып килеп басты.

Брест солыхын төзү Совет властен ныгытты. Тын алу чоры яулап алынды, ул илнең хуҗалыгын тәртипкә салу, Кызыл Армия оештыру һәм пролетариатның хезмәт иясе крестьян массалары белән союзын ныгыту өчен вакыт отарга мөмкинлек бирде. Совет дәүләте тормышында үсешнең яңа чоры ачылды.

### 3. Ленинның социалистик экономика нигезләрен төзү планы. Беренче Совет Конституциясе

Солых төзелүгә ирешү аркасында Советлар республикасы 1918 елның язында үз көчләрен халык хуҗалыгын торгызуга һәм социалистик төзелешне җәелдереп җибәрүгә тупларга мөмкинлек алды. Коммунистлар партиясе алдына яңа бурыч — илне идарә итү эшен оештыру бурычы килеп басты. Төп кыенлык эко-

номика өлкәсендә, илнең бөтен хуҗалык тормышын социализм нигезләрендә үзгәртеп коруда иде. 1918 елның апрелендә партия ҮКның тапшыруы буенча В. И. Ленин тезислар язды; бу тезисларның тирән эчтәлеге аның «Совет властеның чираттагы бурычлары» исемле атаклы хезмәтендә ачып бирелде. Шушы китабында һәм башка күп кенә хезмәтләрендә В. И. Ленин социалистик экономиканың нигезләрен төзү планын билгеләде. Коммунистлар партиясенең эшенә йомгак ясап, В. И. Ленин болай дип язды:

> «Без, большевиклар партиясе, Россияне *ышандырдык.* Без Россияне — ярлылар өчен байлардан, хезмәт ияләре өчен эксплуататорлардан *сугышып алдык.* Без хәзер Россияне *идарә итәргә* тиешбез» (Әсәрләр, 27 т., 230 бит).

Маркс тәгълиматын тагын да үстереп, В. И. Ленин капитализмнан социализмга күчү чорының экономикасы турындагы бик әһәмиятле положениеләрне нигезләде. Бу чордагы дәүләт — пролетариат диктатурасы дәүләте. Күчү чорындагы экономика үзендә берничә социаль экономик уклад элементларын берләштерә. Капитализмнан социализмга күчүнең формалары һәм ысуллары социализмга баруның төрле илләрдә нинди конкрет шартларда башлануына бәйләнгән була.

Советлар Россиясендә социализмга күчү экономиканың характеры күп укладлы булган шартларда тормышка ашырылды. Илнең хуҗалыгында биш иҗтимагый-экономик уклад элементлары бар иде: 1) патриархаль (ягъни шактый дәрәҗәдә натураль крестьян хуҗалыгы); 2) вак товар җитештерүе (монда ашлык сатучы крестьяннарның күпчелеге керә); 3) хосусый хуҗалык капитализмы; 4) дәүләт капитализмы һәм 5) социализм. Россия вак крестьяннар иле иде. Анда капитализмны саклау һәм тергезү өчен база булып килгән вак товар җитештерүе өстенлек ала иде. Шәһәрдә һәм авылда миллионнарча вак хуҗачыклар һәм сәүдәгәрләр спекуляция белән шөгыльләнәләр иде. Ашлык белән спекуляция ясаучы кулаклар, халык мохтаҗлыгыннан файдаланып, аеруча нык баедылар. Бу вак буржуаз стихия Совет власте һәм социализм өчен төп куркыныч иде. Партиянең һәм Совет властеның бурычы, дип күрсәтте В. И. Ленин, вак буржуаз стихияне җиңүдән, социалистик хуҗалык укладын ныгытудан, аны хөкем сөрүче, ә аннары бердәнбер һәм бөтенесен колачлап алучы укладка әйләндерүдән гыйбарәт иде.

Партия һәм Совет власте социалистик экономиканың нигезләрен салу эшенә сугыш һәм буржуазиянең хуҗалык итүе нәтиҗәсендә туган искиткеч зур җимереклек шартларында керештеләр. Илнең җитештерүче көчләрен торгызу һәм халык хуҗалыгында элементар тәртип урнаштыру өчен барлык аңлы эшчеләрнең һәм крестьяннарның бик нык тырышып эшләүләре кирәк иде. Хезмәтчел халык өстенә төшкән газапларны һәм авырлыкларны тик пролетариат кына җиңеләйтә ала иде. Тик ул гына вак буржуаз стихияне җиңәргә, нормаль хуҗалык тормышын

җайга салырга һәм илнең социализмга баруын тәэмин итәргә сәләтле иде. Моның өчен эшчеләр сыйныфының киң массаларының революция тарафыннан үз өсләренә йөкләнгән тарихи бурычларны ачык аңлаулары кирәк иде. Хәлбуки, эшчеләрнең беркадәр өлеше яңа хәлгә берьюлы гына иярәшә алмады, хаким сыйныф булуның нәрсә икәнлеген аңлап җиткермәде. Алар халык милкенә күчкән фабрика һәм заводлардагы хезмәткә искечә карадылар, артык мәшәкатьләрдән арынырга һәм эштән тайпылырга омтылдылар, «зуррак калҗа эләктерергә дә таярга», дигән гадәт буенча яшәделәр. Мондый настроениеләр эшчеләрнең фабрика һәм заводларга сугыш вакытында килгән өлеше арасында аеруча көчле иде. Партия социалистик тәртип урнаштыруда, әрәмтамакларга, ялкауларга һәм рвачларга каршы көрәш алып баруда алдынгы эшчеләргә ярдәм итте. В. И. Ленин эшчеләрне советча хуҗалык итәргә өйрәтте. Ул акча исәбен төгәл һәм намус белән алып барырга, экономия белән хуҗалык итәргә, ялкауланмаска, хезмәттә иң каты дисциплина булдырырга чакырды. Болар *моментның чираттагы һәм төп лозунглары* иде. Аларны тормышка ашыру җимереклекне бетерүнең, экономик тормышны нормаль хәлгә кайтаруның һәм социализмга күчүнең иң әһәмиятле шарты иде.

Социализм экономикасын төзү өлкәсендә продуктларны җитештерүгә һәм бүлүгә *учет һәм контрольне* оештыру эше беренче планга куелды. Шунсыз, дип күрсәтте В. И. Ленин, җитештерүне идарә итүгә күчәргә һәм халык хуҗалыгындагы барлык тармакларның ипле эшләвен тәэмин итәргә мөмкин түгел. Совет власте, капиталистларны экспроприацияләү эшен туктатмыйча, авырлык үзәген учет һәм контрольне оештыру эшенә күчерергә тиеш. Учет һәм контрольне тормышка ашыру эшче, солдат һәм крестьян депутатлары Советларына, совнархозларга, потребительләр җәмгыятьләренә һәм фабрика-завод комитетларына йөкләнде. Вак буржуаз стихияне авызлыклау һәм бөтен дәүләт күләмендә учет һәм контроль эшен җайга салу өчен В. И. Ленин дәүләт монополияләрен, бигрәк тә ашлык монополиясен тәртипкә салырга, акча әйләнешенә дәүләт контролен ныгытырга, кооперациядән файдаланырга тәкъдим итте.

В. И. Ленин социализмга күчү вакытында *дәүләт капитализмына* зур әһәмият бирде. Ул дәүләт капитализмын, экономик яктан караганда, шул чакта яшәп килгән крестьян экономикасыннан югарырак дип һәм Совет дәүләте өчен куркынычлы түгел дип исәпләде. В. И. Ленин фикеренчә, дәүләт капитализмы системасына төрле-төрле совет акционерлар җәмгыятьләре керергә, ә боларда катнашуга үзләренең капиталлары белән хосусый кешеләр, Совет дәүләте контроле астындагы предпринимательләр һәм буржуаз кооператорлар тартылырга тиеш иде. Аларның эшчәнлегенә контроль Совет власте органнарына йөкләтелде. Дәүләт капитализмы Совет властеның вак буржуаз стихиягә каршы көрәшен җиңеләйтте, Совет дәүләтенә крестьяннарның вак

товар җитештерүе белән экономик элемтәләрне җайга салу өчен дәүләт капитализмы предприятиеләреннән продукциянең билгеле бер өлешен алып торырга мөмкинлек бирде, илнең җитештерүче көчләрен бик тиз күтәрүгә булышлык итте. Потребительләр кооперациясе дә шул ук максатларга хезмәт итәргә тиеш иде. Совет дәүләте кооперация ярдәме белән продуктлар алмашуны җайга сала һәм продуктларны реализацияләүгә контрольне тормышка ашыра ала иде. Ул чакта кооперациянең күп кенә органнары буржуазия йогынтысында иде. Ләкин бу хәл партияне һәм эшчеләр сыйныфын куркытырга тиеш түгел, диде В. И. Ленин. Власть пролетариат кулында сакланган хәлдә Совет дәүләтенең буржуаз кооператорлардан файдалануы аңа яулап алынган позицияләрне беркетергә һәм кооперация органнарындагы буржуаз элементларны акрынлап бетерергә мөмкинлек бирә иде.

Социалистик революциянең төп бурычларыннан берсе, дип аңлатты В. И. Ленин, — капитализм вакытындагы белән чагыштырганда югары *хезмәт җитештерүчәнлегенә* ирешү. Россия промышленность ягыннан артта калган ил иде. Хезмәт җитештерүчәнлегенең югары булуын тәэмин итү өчен иң элек авыр индустрияне: ягулык, металл җитештерүне, машиналар төзүне, химия һәм электротехника промышленностен үстерергә кирәк иде. В. И. Ленин болай дип күрсәтте: Советлар республикасында «Русьны ярлы, көчсез булудан ничек кенә булмасын коткаруга ирешү өчен, аны сүзнең чын мәгънәсендә куәтле һәм бай ил итү өчен» кирәк булганнарның бөтенесе бар (Ә с ә р л ә р, 27 т., 146 бит). Моның өчен илдә җитәрлек кадәр табигый байлык запаслары да, гаять зур кеше көчләре запасы да, халык массаларында бөек революция тарафыннан тудырылган гаять зур иҗат колачы да бар.

В. И. Ленин *халыкның культура дәрәҗәсен күтәрүне* дә хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүнең бик әһәмиятле шарты итеп исәпләде.

Царизм вакытында белем алу һәм фән привилегияле сыйныфлар эше иде. Станокта эшләүче эшченең һәм сука белән җир сөрүче крестьянның югары белем алырга мөмкинлеге юк иде. Совет власте барлык культура һәм фән байлыкларын бөтенхалык байлыгы дип игълан итте. Киң халык массалары ашкынып белемгә омтылдылар. В. И. Ленин капитализм тарафыннан тупланган барлык фән һәм техника казанышларын социализмга хезмәткә куярга чакырды. «Социализм, — диде ул, — иң яңа фәннең соңгы сүзе буенча төзелгән эре капиталистик техникадан башка мөмкин түгел...» (ш у н д а у к, 332 бит). В. И. Ленин болай дип күрсәтте: тик социализм гына фәнне буржуаз богаулардан коткарыр, җитештерүне чын-чыннан фәнни нигездә оештырырга мөмкинлек бирер, хезмәтне җиңеләйтер һәм барлык хезмәт ияләренә яхшы тормыш бирер. Социализмны фәннең барлык казанышларына таянып кына уңышлы төзергә мөмкин. 1918 елның апрелендә В. И. Ленин «Фәнни-техник эшләр планы

караламасын» бирде; ул анда Фәннәр академиясе алдына Советлар иле промышленностен үзгәртеп кору һәм илне экономик яктан күтәрү планын төзү бурычын куйды. Бу планга түбәндәгеләр керергә тиеш: промышленностьны, чимал чыганакларына якынайтып, рациональ *урнаштыру;* промышленностьны, транспортны *электрлаштыру* һәм электрны игенчелектә файдалану; Советлар илен экономик яктан *мөстәкыйль* итү.

Белем һәм техниканың төрле тармаклары буенча белгечләрдән башка эре промышленностьның булуы мөмкин түгел. Ул чакта әле пролетариатның техник кадрлары юк иде. Булган белгечләрнең күбесе исә буржуаз белгечләр иде. В. И. Ленин партияне буржуаз белгечләргә игътибар белән карарга өйрәтте. Ул болай дип кисәтеп куйды: капитализм вакытында аларның тормыш рәвеше буржуача булу аркасында, алар социалистик революциянең әһәмиятен барысы да һәм берьюлы дөрес аңламаслар. Аларны түземле рәвештә яңадан тәрбияләргә, аларга үзләренең белемнәрен белгечлекләре буенча киң кулланырга мөмкинлек тудырырга, яхшырак материаль шартлар булдырырга, аларның хезмәтенә кыю рәвештә югарырак хак билгеләргә кирәк. Шуның белән бергә, В. И. Ленин халык арасындагы талантлы оештыручыларны табарга тырышырга, эшче һәм крестьяннар арасыннан чыккан практик оештыручыларны җаваплы дәүләт постларына кыюрак күтәрергә, дәүләтне һәм хуҗалыкны идарә итү осталыгын үзләштерүдә аларга булышлык итәргә чакырды.

В. И. Ленин пролетариат дәүләтенең ил экономикасына җитәкчелек итү принципларын эшләде. Ул *советча хуҗалык итүне оештыруда демократик централизм* принцибын нигез итеп алды. Машиналы эре индустрия йөзләрчә һәм меңнәрчә кешеләрнең бергәләп эшләвенә юнәлеш бирүче ихтыяр бердәмлеге белән тудырыла торган иң каты тәртиптән башка дөрес эшли алмый. Социализм интереслары, дип өйрәтте В. И. Ленин, хезмәт процессы җитәкчесенең бердәм ихтыярына массаларның һичсүзсез буйсынуын таләп итә. Шуңа күрә хуҗалыкны идарә итү эше үзәкләштерелергә, предприятиеләрнең башында Совет власте тарафыннан билгеләнә торган директорлар торырга тиеш. Дәүләтнең үзәкләшкән җитәкчелеге һәм ялгыз җаваплылык хуҗалык тормышында массаларның актив, аңлы катнашы белән һәм түбәннән һәртөрле контроль белән бергә бәйләп алып барылырга тиеш.

«...Чын демократик мәгънәдә аңланган централизм, — дип язды В. И. Ленин, — гомуми максатка баруның җирле үзенчәлекләрен генә түгел, бәлки җирле башлангычны да, җирле инициативаны да, юлларның, алымнарның һәм чараларның күп төрлелеген дә тулы һәм тоткарсыз үстерү мөмкинлеген — тарих тарафыннан беренче тапкыр барлыкка китерелгән мөмкинлекне күздә тота» (Ә с ә р л ә р, 27 т., 195 бит).

В. И. Ленин хуҗалык итүнең советча социалистик принцибын әнә шулай формулировкалады.

В. И. Ленин эшчеләрдә һәм барлык хезмәт ияләрендә яңа, *аңлы иптәшлек* дисциплинасы тәрбияләүгә, аларның үзешчәнлеген һәм җаваплылыкны аңлау дәрәҗәсен күтәрүгә аеруча зур игътибар бирде. Бу исә ныклы һәм дәвамлы эш алып баруны, кешеләрне яңадан тәрбияләүне таләп итте. В. И. Ленин хезмәткә эш башыннан түләү тәртибен кертүне, тигезләүчелекне бетерүне, ярыш оештыруны, ялкауларга һәм рвачларга җәмәгать йогынтысы ясауны шул максатка ирешүне тәэмин итә торган чаралар дип санады.

В. И. Ленин барлык чаралар белән *пролетариат диктатурасын ныгытырга һәм совет оешмасын үстерергә* чакырды. Пролетариат диктатурасы, иң элек, бәреп төшерелгән эксплуататорларның һәм иске җәмгыять таркалудан калган барлык элементларның каршылык күрсәтүен бастыру өчен кирәк. Ул яңа, социалистик җәмгыять төзү өчен кирәк. Иң алдынгы, аңлы һәм дисциплиналы сыйныф булган пролетариат кына хезмәт ияләренең күпчелеген үз ягына тартырга, халыкның икеләнүче катлауларына һәм элементларына ныклы рәвештә Совет власте позицияләренә басарга ярдәм итәргә, эксплуататорларның каршылык күрсәтүен бастырырга һәм вак буржуаз таркаулык стихиясен җиңәргә, җәмгыятьне социалистик нигездә үзгәртеп кору эшенә җитәкчелек итәргә сәләтле.

В. И. Ленинның «Совет властеның чираттагы бурычлары» исемле хезмәте гаять зур тарихи әһәмияткә ия булды. Бу хезмәт социалистик революциянең оештыру бурычларын хәл итүдә, Совет дәүләтен идарә итүне оештыруда партиягә юнәлеш бирде. Шушы хезмәтендә В. И. Ленин илнең экономик строен социализм нигезләрендә үзгәртеп коруның фәнни нигезләнгән, конкрет планын бирде, пролетариат дәүләтенең капитализмнан социализмга күчү чорындагы экономик политикасының төп принципларын бәян итте.

В. И. Ленинның Совет властеның чираттагы бурычлары турындагы тезисларын Үзәк Комитет тикшерде һәм яхшы дип тапты, аларны партия һәм эшчеләр сыйныфы тулысынча яклады. 1918 елның 29 апрелендә тезислар Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты тарафыннан яхшы дип табылды, аның утырышында докладны В. И. Ленин ясады.

Ленин планына меньшевиклар һәм эсерлар каршы чыктылар. Бухарин җитәкчелегендәге «сул коммунистлар» да ялгыш позициягә бастылар. Сул фразалар артына яшеренеп, Бухарин һәм аның фикердәшләре, демагогик рәвештә, предприятиеләрдә дисциплина урнаштыру һәм ялгыз җаваплылык кертү, буржуаз белгечләрдән һәм дәүләт капитализмыннан файдалану буржуаз тәртипләргә кире кайту була, дип белдерделәр. «Сул коммунистлар» чынында вак буржуаз стихияне һәм анархияче йөгәнсезлекне яклаучылар булып чыктылар, кулакларны, спекулянтларны һәм ялкауларны дәртләндерделәр. Партия «сул коммунистларга» кискен отпор бирде һәм үз көчләрен бөтенхалык учетын һәм

контролен җайга салуга һәм социалистик җитештерүне оештыруга туплады.

Яңа бурычлар Совет дәүләтендә партиянең җитәкчелек ролен ныгытуны, аның дәүләт оешмалары һәм хезмәт ияләренең башка җәмәгать оешмалары белән дөрес мөнәсәбәтләрен эшләүне таләп иттеләр. 1918 елның язына инде Советлар республикасында пролетариат дәүләт властеның механизмы нигездә оешып җитте. Пролетариат диктатурасы системасына партия, Советлар, профсоюзлар һәм хезмәт ияләренең башка массовый оешмалары керде. Партия белән Советлар арасында дөрес мөнәсәбәтләр урнаштыруның әһәмияте аеруча зур иде. Партия үзара мөнәсәбәтләрнең шундый формаларын эшләде ки, алар дәүләт власте органнары булган Советларның үзешчәнлегенә киң мәйдан бирделәр һәм шул ук вакытта пролетариат диктатурасы системасында партиянең җитәкчелек ролен тәэмин иттеләр. Партия Совет дәүләтенең җитәкче һәм юнәлеш бирүче көче булды. Ул Совет дәүләтенең политикасын билгеләде, совет строен ныгыту һәм җәмгыятьне социалистик нигезләрдә үзгәртеп кору өчен көрәштә хезмәт ияләренең барлык җәмәгать оешмаларының көчләрен берләштерде. Партия коммунистик фракцияләр аркылы Советларга һәм профсоюзларга политик йогынты ясады һәм үз директиваларын тормышка үткәрде.

Партия төзелеше мәсьәләләрен партия дәүләт һәм хуҗалык төзелеше ихтыяҗларына бик нык бәйләп хәл итте. Партиянең җитәкче органнары илдә шул чакта яшәп килгән административ бүленешкә (губерналар, өязләр, волостьлар) туры китереп төзелде. 1918 елның апреленнән октябрена кадәр Советлар республикасының күпчелек губерналарында партия конференцияләре булып, алар партиянең бөтен губерна комитетларын (губкомнар) сайладылар. Партиянең өяз һәм волость оешмалары төзелде һәм рәсмиләште. Партия аппаратына меңнәрчә яңа работниклар күтәрелде. Партия үз составын яхшыртуга, партиягә яңа членнар кабул итү буенча Устав кагыйдәләрен партиягә чит элементларның үтеп керүен кыенлаштыра торган итеп эшләүгә зур игътибар бирде. Партиягә керүчеләргә карата таләпләрне күтәреп, кайбер җирле партоешмалар алар өчен кандидатлык стажы билгеләделәр. Күп кенә партоешмалар партиягә теләктәшләр группалары оештырдылар.

Партия төзелеше илнең милли районнарында һәм немецлар тарафыннан оккупацияләнгән территориядә дә барды. 1918 елның июнендә Төркстан Автономияле Совет республикасы большевистик оешмаларының I съезды, РКП(б)ның состав өлеше буларак, Төркстан Коммунистлар партиясенең төзелүен игълан итте. 1918 елның июлендә Украина Коммунистлар (большевиклар) партиясенең I съезды булды. Съезд пролетар интернационализм принципларына турылыклы булуын күрсәтте. Съезд тарафыннан кабул ителгән «Партия турында» дигән резолюциядә, КП(б)У бердәм Бөтенроссия Коммунистлар партиясенә керә

диелгән иде. 1918 елның октябренда Вильнода (Вильнюста) Литва Коммунистлар партиясенең легаль булмаган I съезды булып үтте.

Октябрь революциясе йогынтысы астында Советлар республикасында яшьләр хәрәкәте тиз үсә башлады. Бөтен җирдә социалистик яшьләр союзлары төзелде. 1918 елның октябренда—ноябренда эшче һәм крестьян яшьләре союзларының I Бөтенроссия съезды булып, ул Россия Коммунистик Яшьләр Союзы төзелүен игълан итте. Комсомолның төзелүе һәм аның эше баштан ук Коммунистлар партиясе, В. И. Ленин җитәкчелегендә барды. Комсомол партиянең ныклы таянычы һәм сугышчан резервы булды.

Хуҗалык төзелеше эшендә партия иң элек социалистик промышленностьны оештыруга игътибар бирде. Промышленностьның национализация ясалган тармакларын идарә итү өчен ВСНХ составында баш идарәләр һәм трестлар төзелде. Совнархозларның партия ҮК инициативасы белән 1918 елның май азагында җыелган I Бөтенроссия съездының промышленностьны һәм бөтен халык хуҗалыгын идарә итүне оештыру эшендә зур әһәмияте булды. Съезд промышленностьны тулысы белән национализацияләүне һәм аны идарә итү эшен үзәкләштерүне яклап чыкты. 28 июньдә Халык Комиссарлары Советы бөтен эре промышленностьны национализацияләү турында декрет кабул итте. Бу декретны тормышка ашыру белән эре һәм уртача промышленностьны национализацияләү нигездә төгәлләнде. Әгәр 1 июньгә национализацияләнгән промышленность предприятиеләренең саны 500 дән аз гына күбрәк булган булса, сентябрь башына инде алар 3 000 нән артып китте.

Партия тын алуны культура төзелешен җәелдерү өчен файдаланды. Халык мәгарифенә тамырдан реформа ясалды. Совет мәктәбе үсеп килүче яшь буынны коммунизм рухында тәрбияләү, укытуны тормыш белән, иҗтимагый файдалы хезмәт белән нык бәйләү принципларында төзелде. Югары мәктәпкә беренче чиратта эшче һәм крестьян балалары алынды. Олы яшьтәге халыкның укый-яза белмәвен бетерү башланды. Бер үк вакытта укытучыларны Совет власте ягына тарту өчен күп нәрсәләр эшләнде. 1918 елның җәендә укытучыларның ике Бөтенроссия съезды булды, бу съездларда В. И. Ленин чыгыш ясады. Ул укытучыларны социалистик мәгарифнең төп армиясе булырга чакырды.

Массалар арасында политик эш гаять киң колач алды. Шәһәрләрдә күп санлы митинглар һәм җыелышлар үткәрелде. Мәскәүдә булган митингларда еш кына В. И. Ленин чыгышлар ясады. Партия крестьяннар арасында политик эш алып баруга аеруча зур әһәмият бирде. Шәһәр партия оешмалары авылга меңнәрчә агитаторлар җибәрделәр. Авылга китүче башкала агитаторларына еш кына В. И. Ленин инструктаж ясый иде. 1918 елның августында Мәскәүдә Иҗтимагый фәннәр социалистик академиясе ачылды.

Ленинның социалистик төзелеш планын тормышка ашыру өчен партиянең көрәше бик кыен шартларда барды. 1918 елны яз ахырында Советлар иле бик авыр азык-төлек кризисы кичерде. Шәһәрләрдәге халык ачлыктан газап чикте. Шул җирлектә ризасызлык үсә башлады. Контрреволюция башын калкытты. Совет властеның дошманнары азык-төлек хәленең авырлыгы өчен гаепне большевиклар өстенә аударырга маташтылар. Ләкин ачлыкның сәбәбе шунда иде: ашлык нигездә кулаклар һәм байлар кулында булып, алар аны каты бәяләр белән Совет дәүләтенә сатудан баш тарттылар, ашлык монополиясен өзделәр, спекуляция белән шөгыльләнделәр. Илдә ике миллионга якын кулак хуҗалыгы бар иде. Алар эчке контрреволюциянең һәм чит ил империалистларының төп терәге булдылар. Кулаклар Совет властен дошман күрделәр. В. И. Ленин болай дип язды: «кулаклар — иң ерткыч, иң тупас, иң кыргый эксплуататорлар; башка илләр тарихында алар күп тапкырлар алпавытларның, патшаларның, попларның, капиталистларның властен торгыздылар» (Ә с ә р л ә р, 28 т., 40 бит). Советлар республикасының байтак губерналарында кулаклар, бүтән контрреволюцион элементлар белән бергә һәм чит ил империалистлары булышлыгы белән, Советка каршы фетнәләр күтәрделәр. Алар иң әһәмиятле фронтта— икмәк өчен көрәш фронтында эшчеләр дәүләтенә каршы сугыш ачарга булдылар, беренче социалистик үзгәртеп кору чараларын тормышка ашыруны ачлык ярдәме белән өзәргә маташтылар.

Революция казанышларын саклап калу өчен, кулак фетнәләрен каты кул белән бастырырга, аларның каршылык күрсәтүләрен сындырырга, кулаклардан икмәкне алырга кирәк иде. Икмәк өчен көрәш социализм өчен көрәш белән бергә кушылды. В. И. Ленин болай дип аңлатты: «Бу көрәш икмәк өчен генә көрәш булып күренә; чынлыкта ул — социализм өчен көрәш» (Ә с ә р л ә р, 27 т., 472 бит). Ул вакытта авылда ярлылар белән кулаклар арасында көрәш кайный иде. Кулаклар алпавыт җирләрен эләктереп алалар, ярлыларны кысалар иде. Ярлылар кулак җәберенә каршы нык көрәштеләр, ләкин аларда оешканлык җитми иде.

Партия Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте кулакларны авызлыклау һәм ачлык газапларын җиңеләйтү өчен кискен чаралар күрделәр. Совет власте икмәк монополиясен какшамаслык итеп ныгытты һәм бөтен азык-төлек эшен үзәкләштерде. Партия алдынгы эшчеләрне кулакларга каршы көрәштә ярлыларга булышлык күрсәтү өчен *авылга массовый походлар оештырырга* чакырды. Партиянең чакыруына ун меңнәрчә эшчеләр җавап бирде. Фабрикаларда һәм заводларда эшчеләр отрядлары төзелде. Аларга коммунистлар җитәкчелек иттеләр. Шундый меңнәрчә отрядлар илнең барлык почмакларына җибәрелделәр. Алдынгы эшчеләр отрядлары, ярлы крестьяннарны агартулары һәм берләштерүләре белән, артык ашлыкларын яшерүче һәм

ашлык белән спекуляция ясаучы кулакларның каршылык күрсәтүен бастырырга ярдәм иттеләр.

«Октябрь — Совет — переворотының тирән тамыр җәйгән бөек *эшләреннән* берсе шунда, — дип язды В. И. Ленин, — ярлыларның *җитәкчесе,* авыл хезмәт ияләре массасының *юлбашчысы, хезмәт дәүләтен төзүче* алдынгы эшче «халык арасына китте». Питер авылга меңәрләп-меңәрләп яхшы эшчеләр бирде, башка пролетар үзәкләр дә бирделәр» (Әсәрләр, 27 т., 393 бит).

1918 елның 11 июнендә Советларның Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты В. И. Ленин тәкъдиме буенча авылда *ярлылар комитетлары* (комбедлар) оештыру турында декрет кабул итте. Ярлылар комитетлары Совет дәүләте системасы рамкаларында, партиянең җирле оешмалары җитәкчелегендә төзелделәр. Ярлылар комитетларының эше партиянең 1918 елның җәендә һәм көзендә булган губерна һәм өяз конференцияләренең игътибар үзәгендә торды. Ярлылар комитетлары, аларга шулай ук урта хәллеләр дә керделәр, барлык авылларда диярлек бар иде. 1918 елның ноябрена аларның саны 105 мең чамасы булды.

Ярлылар комитетлары пролетариат диктатурасының авылдагы терәк пунктлары булдылар. Алар кулакларның артык ашлыгын алу, шәһәр халкын һәм Кызыл Армияне азык-төлек белән тәэмин итү буенча гаять зур эш башкардылар. Крестьяннар арасында җирне яңадан бүлү, кулакларның тарту көчләрен һәм инвентарен ярлылар файдасына конфискацияләү эшләре ярлылар комитетлары аша тормышка ашырылды. Кулакларның 50 миллион гектар җире тартып алынды һәм ярлылар, урта хәллеләр файдалануына бирелде; бу исә авыл буржуазиясенең экономик көчен нык какшатты. Авыл буржуазиясе кулындагы җитештерү средстволарының шактый өлешен конфискацияләү кулакларны сыйныф булу ягыннан бетерү дигән сүз түгел иде әле. Игенчелектә вак милекче, индивидуаль крестьян хуҗалыгы хөкем сөрүендә дәвам итте.

Ярлылар комитетлары оештырылу авылда социалистик революциянең тагын да үсүе һәм Совет властеның ныгуы дигән сүз иде. Ярлылар комитетлары ярлы крестьяннарны эшчеләр сыйныфы тирәсенә тупладылар, кулакларның каршылык күрсәтүен сындыруда Совет дәүләтенә ярдәм иттеләр һәм урта хәлле крестьяннарны Совет власте ягына тартуда әһәмиятле роль уйнадылар. Ярлы крестьяннарның хәле яхшырды. Байтак кына ярлылар үз хуҗалыкларын булдырдылар. Авыл һаман күбрәк урта хәллегә әйләнә барды. Ярлылар комитетлары крестьян халкыннан Кызыл Армиягә көчләр тупларга ярдәм иттеләр.

Ярлылар комитетларының эшчәнлеге аркасында авылда социалистик үзгәртеп коруларны тормышка ашыру көчәйде. Беренче авыл хуҗалыгы коммуналары һәм крестьяннарның бүтән җитештерү берләшмәләре барлыкка килде; 1918 ел азагына аларның саны 1500 дән артты. Ярлылар комитетлары чорында

авылда партия ячейкалары бик тиз үсә башлады, алар ярлы крестьяннарның иң алдынгы һәм аңлы өлешен үз эчләренә алдылар. Ярлылар комитетлары, үз бурычларын үтәгәч, 1918 ел азагында волость һәм авыл Советлары белән кушылдылар. Социалистик төзелештә җирле Советларның роле һәм әһәмияте шактый күтәрелде.

1918 елның 4 июлендә Мәскәүдә Советларның V Бөтенроссия съезды җыелды. Ул Коммунистлар партиясенең массалар арасында йогынтысы һәм авторитеты тагын да үскәнлеген күрсәтте. Съезд делегатларының өчтән ике өлеше чамасы коммунистлар иде. Сул эсерларның массаларга йогынтысы бик тиз кими барды. Съездга кадәр үк әле сул эсерлар Брест солыхын өзәргә бик нык тырышканнар иде, Совет властеның азык-төлек политикасына һәм ярлылар комитетларына каршы көрәш алып барганнар, кулакларны яклап чыкканнар иде. Алар Советка каршы заговор хәзерләгәннәр һәм аны тормышка ашыруны Советлар съездына туры китермәкче булганнар. Съезд барган вакытта, 6 июльдә, сул эсерлар, Германияне Советлар Россиясенә каршы сугышка этәрергә маташып, Германия илчесе Мирбахны үтерделәр һәм Мәскәүдә Советка каршы фетнә күтәрделәр. Фетнәчеләргә чит илләрнең дипломатик миссияләре астыртын рәвештә булышлык күрсәттеләр. Советлар республикасы белән Германия арасында чак кына сугыш башланмыйча калды.

Совет властеның тиз һәм кискен хәрәкәтләре нәтиҗәсендә сул эсерларның Мәскәүдәге фетнәсе берничә сәгать эчендә бастырылды. Германия белән ике арада провокацияләнгән конфликт бетерелде. Сул эсерлар авантюрасы аларның Советка каршы партия икәнлеген, хезмәт иясе массаларның булышлыгыннан мәхрүм партия икәнлеген тәмам фаш итте. Советларның V съезды сул эсерлар фетнәсен бетерү буенча Совет хөкүмәте күргән кискен чараларны бертавыштан яхшы дип тапты һәм сул эсерлар партиясе вәкилләрен Советлардан чыгару турында карар кабул итте.

Советлар съезды *РСФСР Конституциясен* — беренче совет Конституциясен кабул итте. Бу Конституция Октябрь социалистик революциясенең бөек казанышларын: яңа, Совет дәүләт строен, капиталистларның һәм алпавытларның хосусый милке бетерелүне, Россиядә яшәүче барлык халыкларның тигез хокуклы булуын һәм башкаларны закон тәртибендә беркетте. Конституция Совет власте формасында пролетариат диктатурасын закон тәртибендә беркетте, Россиядәге барлык хезмәт ияләренең дәүләтне идарә итүдә катнашуын тәэмин итте, эксплуататорларны сайлау хокукыннан мәхрүм итте.

Эксплуататорларны сайлау хокукыннан мәхрүм итүгә килгәндә, дип күрсәтте В. И. Ленин, «сайлау хокукын чикләү мәсьәләсе — диктатураның гомуми мәсьәләсе түгел, ә аерым-милли мәсьәлә ул. Сайлау хокукын чикләү мәсьәләсенә рус революциясенең ***аерым шартларын,*** аның үсешенең ***аерым юлын*** өйрәнеп

якын килергә кирәк» (Ә с ә р л ә р, 28 т., 254 бит). Бүтән илләрдә булачак революцияләр буржуазиянең сайлау хокукын әлбәттә чикләрләр дип алдан әйтеп кую ялгыш булыр иде, дип язды ул. «...Бу — диктатураның тарихи һәм сыйнфый төшенчәсенә *зарури* шарт булып керми» (ш у н д а у к).

РСФСР Конституциясе чит телләргә тәрҗемә ителде. Ул чит илләрдә зур теләктәшлек тапты. Капиталистик илләрдәге хезмәт ияләре совет Конституциясендә үз өметләренең гәүдәләнешен күрделәр һәм аны кайнар рәвештә котладылар. Буржуазия исә, киресенчә, аны дошманлык белән каршы алды. Каутский һәм II Интернационалның бүтән лидерлары буржуазия ягында булып чыктылар. Каутский дошманлык белән: пролетариат диктатурасы урнаштырган большевиклар «демократияне бозалар», дип гаепләде.

В. И. Ленин үзенең «Пролетариат революциясе һәм ренегат Каутский» исемле китабында Каутскийга кискен отпор бирде. В. И. Ленин Маркснның дәүләт һәм пролетариат диктатурасы турындагы тәгълиматын Каутскийның фальсификацияләвен, Совет властеның асылын һәм рус коммунистларының тәҗрибәсен тупас бозып күрсәтүен фаш итте. Каутскийның антагонистик сыйныфларга бүленгән җәмгыять яшәгән шартларда «саф демократия» дип аталган нәрсәне яклап чыгуын В. И. Ленин: буржуаз демократияне яклаучы һәм эшчеләрне миңгерәүләтүче буржуаз либералның буш һәм ялган фразасы, дип атады.

В. И. Ленин Россиядә Октябрь социалистик революциясенең җиңүе һәм пролетариат диктатурасы урнаштырылу нәтиҗәсендә, бөтендөнья тарихында беренче тапкыр буларак, демократиянең яңа, *югары* тибы — демократиянең *пролетар*, совет тибы барлыкка килүен күрсәтте.

> «Пролетар демократия, — дип язды В. И. Ленин, — теләсә нинди буржуаз демократиягә караганда да *м и л л и о н т а п к ы р* демократиялерәк; Совет власте иң демократик буржуаз республикага караганда да миллион тапкыр демократиялерәк» (ш у н д а у к, 245—246 битләр).

Пролетариат диктатурасы халык массалары өчен демократияне чагыштыргысыз дәрәҗәдә киңәйтте. Совет власте—дөньяда хезмәт иясе массаларны дәүләтне идарә итүгә чын-чынлап тарткан беренче власть ул. Хезмәт иясе сыйныфлар — эшчеләр һәм крестьяннар, Совет власте урнаштырылуның беренче көненнән үк совет демократиясенең бөтен яхшы якларыннан файдалана башладылар. Совет властеның көче һәм ныклыгы шунда ки, ул иң киң массалар өчен булган демократияне һәм эксплуататорларга каршы булган революцион диктатураны бергә куша.

«Пролетариат революциясе һәм ренегат Каутский» дигән китабында В. И. Ленин халыкара пролетариатны социалистик революциянең яңа теориясе, стратегиясе һәм тактикасы белән коралландырган Коммунистлар партиясе тәҗрибәсенең дөньякүләм-тарихи әһәмиятен ачып бирде. Коммунистлар партиясе

пролетариат диктатурасы идеясенең чынбарлыкка әверелүен бөтен дөнья алдында күрсәтте. Россия эшчеләре һәм ярлы крестьяннары партия җитәкчелегендә, алпавытларның һәм капиталистларның каршылык күрсәтүен сындырып һәм гаять зур кыенлыкларны җиңеп, яулап алынган властьны саклап кала алдылар гына түгел, бәлки аны ныгыттылар, яңа, совет демократиясен барлыкка китерделәр, социализмны практикада тормышка ашыра башладылар. Шушыларның бөтенесе В. И. Ленинга тулы нигез белән: «большевизм *барысы өчен дә тактика үрнәге булырга яраклы»* (Әсәрләр, 28 т., 294 бит) дип белдерергә мөмкинлек бирде.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Октябрь социалистик революциясе пролетариат диктатурасы урнаштырды. Эшчеләр сыйныфы хаким сыйныфка, Коммунистлар партиясе идарә итүче партиягә әверелде. Сугыш һәм хуҗалык җимереклеге нәтиҗәсендә туган гаять авыр шартларда партия илнең язмышы өчен җаваплылыкны үз өстенә алды. Партия илне экономик һәм милли катастрофадан коткарып калды, финанс кабаласыннан һәм империалистик ерткычлар тарафыннан колониаль коллыкка төшерелү куркынычыннан коткарды, совет халкын социализм төзүнең әле сыналмаган юлларыннан кыю һәм ышанычлы адымнар белән алга алып китте.

1917 елның ноябреннан 1918 ел азагына кадәр булган кыска гына вакыт эчендә Коммунистлар партиясе, эшчеләр сыйныфының һәм хезмәт иясе крестьяннарның киң массаларын революцион иҗат эшенә күтәреп, илдә күп кенә бик әһәмиятле демократик һәм социалистик үзгәртеп коруларны тормышка ашырды. Бөтен урта гасыр калдыклары тәмам себерелеп түгелде һәм Россиядәге барлык халыклар һәм милләтләр өчен тулы ирек һәм тигезлек игълан ителде. Алпавыт җирбиләүчелеге мәңгегә бетерелде. Алпавытлардан конфискация юлы белән алынган җирләр крестьяннарга түләүсез файдалануга бирелде, илдәге бөтен җиргә национализация ясалды. Иске, буржуаз-алпавыт дәүләт аппараты ватылды һәм җимерелде, аның урынына Совет дәүләте аппараты төзелде. Дәүләтнең яңа, социалистик тибы барлыкка килде. Советлар республикасында демократиянең яңа, югары, пролетар формасы — хезмәт ияләре өчен, халыкның гаять зур күпчелеге өчен булган демократия ныгып урнашты.

Эшчеләр сыйныфы, Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә, буржуазия кулындагы җитештерү средстволарын экспроприацияләде һәм фабрикаларны, заводларны, тимер юлларны, җирне, банкларны бөтенхалык милкенә, җәмәгать милкенә әйләндерде. Пролетариат, үзенең политик хакимлеген урнаштырып һәм капитализмны тар-мар итеп, илнең экономикасындагы команда биеклекләрен үз кулына алды, яңа, совет халык хуҗалыгының нигезләрен салды, социалистик төзелешне җәелдерү өчен шарт-

лар тудырды. Октябрь революциясе хезмәт иясе массалар өчен белем алу юлын ачты. Яңа, социалистик культура төзү эше башланды. В. И. Ленин социализм төзүнең төп формаларын һәм методларын эшләде.

Брест солыхына һәм революцион-социалистик чараларга каршы чыгучыларны — капитулянт Ҡаменевны, Зиновьевны һәм аларның фикердәшләрен, Троцкийны һәм башында Бухарин торган «сул коммунистлар» группасын партия фаш итте, идея ягыннан тар-мар итте һәм изоляцияләде, үз сафларының бердәмлеген ныгытты. Совет дәүләтен идарә итү бурычларына туры китереп, партия үзенең оешу структурасын үзгәртеп корды, җирле оешмаларны ныгытты.

Октябрь социалистик революциясен үстерү һәм Совет властен ныгыту өчен көрәштә меньшевикларның, уң һәм сул эсерларның контрреволюцион асылы тәмам фаш ителде; алар массалардан изоляцияләнде. Барлык бу вак буржуаз партияләр Советка каршы партияләргә әверелделәр — алар Совет властена каршы көрәш юлына бастылар.

Партия ярлы крестьяннарны пролетариат тирәсенә туплады, контрреволюцион кулакларның котырынып каршылык күрсәтүен алдынгы эшчеләр отрядлары һәм ярлылар комитетлары ярдәме белән сындырды, урта хәлле крестьяннарны пролетариат ягына тартты һәм, эшчеләр сыйныфының ярлы крестьяннар белән союзы нигезендә, Совет властен ныгытуны тәэмин итте. Октябрь социалистик революциясенең бөек казанышлары Советларның V съезды тарафыннан кабул ителгән РСФСР Конституциясендә закон тәртибендә беркетелде.

Ҡоммунистлар партиясе үзенең солых өчен актив көрәше белән Россиянең сугыштан чыгуына иреште, яулап алынган тын алу чорын Кызыл Армия оештыру һәм Ленин планы нигезендә социалистик төзелеш эшләре җәелдерү өчен барлык чаралар белән файдаланды. Партия халык массаларын яңа тормышны аңлы рәвештә иҗат итүгә күтәрде.

## IX БҮЛЕК

# ПАРТИЯ ЧИТ ИЛЛӘР ХӘРБИ ИНТЕРВЕНЦИЯСЕ ҺӘМ ГРАЖДАННАР СУГЫШЫ ЧОРЫНДА

*(1918—1920 еллар)*

### 1. Чит илләр хәрби интервенциясенең һәм граждannar сугышының башлануы. Партиянең интервентларга һәм акгвардиячеләргә отпор оештыруы

Советлар иле бик зур кыенлык белән ирешелгән тын алудан озак файдалана алмады. Совет дәүләтенең тышкы һәм эчке дошманнары, совет халкына каршы сугыш башлап, тыныч социалистик төзелешне туктатып торырга мәҗбүр иттеләр.

Власть башында үзләренең үрнәге белән капиталистик илләрнең хезмәт ияләренә революцион йогынты ясаучы эшчеләр һәм крестьяннар торган илнең яшәвенә чит ил империалистларының бик эче пошты. Монополистлар царизмга һәм буржуаз Вакытлы хөкүмәткә бурычка биргән миллиардларча сум акчаларын югалтырга теләмәделәр, үзләренең Россиядәге шахталарыннан, заводларыннан, рудникларыннан һ. б. ш. ала торган гаять зур табышларын югалтырга теләмәделәр.

Россиянең сугыштан чыгуы Антанта империалистларын бик нык борчыды. Алар монархчы Германия гаскәрләренең яртысыннан күбесен үзенә тарткан рус армиясенең булышлыгыннан мәхрүм булдылар. Шуның өстенә империалистлар Советлар Россиясе үзенең тынычлык политикасы үрнәге белән башка илләрнең хезмәт ияләренә каһәр төшкән сугышны ничек бетерергә икәнен күрсәтер дип курыктылар.

Англия, Франция, АКШ һәм Япония империалистлары Советлар Россиясенә каршы юлбасарлык һөҗүменә Бөек Октябрь социалистик революциясенең беренче көннәреннән үк хәзерләнделәр.

1917 елның декабрендә Англия һәм Франция хөкүмәтләре, АКШның рөхсәте һәм ризалыгы белән, сугыш хәрәкәтләре сфераларын бүлешү турында үзара яшерен килешү төзеделәр: Франция Украинада, Кырымда, Бессарабиядә, ә Англия Донда, Кубаньда, Кавказда Совет властена каршы көрәшүне үз өсләренә алдылар. Франция, Англия һәм АКШ империалистик ида-

рәләренең турыдан-туры булышлыгы белән буржуаз-алпавытлар Румыниясе 1918 елның январь—февралендә Бессарабияне басып алды. Брест солыхы төзелгәч һәм Германия армиясе ярдәме белән Советлар республикасын буып ташларга мөмкин булыр дигән өметләре җимерелгәч, Америка, Англия һәм Франция империалистлары 1918 елның язында Мурманскига десант төшерделәр; Япония империалистлары, ә алар артыннан Америка һәм Англия империалистлары Владивостокка гаскәр төшерделәр. Антанта Россиядәге чехословаклар корпусын Совет властена каршы файдаланды.

Сугыш вакытында Австрия армиясеннән плен төшкән һәм үзләре теләп Россия ягына чыккан чехлардан һәм словаклардан 40 меңнән артык кешедән торган корпус төзелгән иде. Германия белән солых төзелгәннән соң, чехословаклар, Германия белән сугышта катнашыр өчен, Совет властеннан Себер, Ерак Көнчыгыш аркылы Франциягә китәргә рөхсәт алганнар иде. Ләкин интервенция оештыручылар башкача эш иттеләр: алар эшелоннары Волгадан алып Тын океанга кадәр сузылган чехларны һәм словакларны Совет властена каршы фетнә күтәрергә котырттылар.

Плен төшкән чехлар һәм словаклар арасында коммунистлар бар иде, алар корпус составында да була. 1918 елның маенда чех һәм словак коммунистларының оештыру съезды булды. Күп кенә чех һәм словак хәрби пленныйлары Кызыл Армия сафларына керделәр һәм, рус сугышчылары белән янәшә торып, бөтен дөнья хезмәт ияләренең ватаны булган социалистик илне яклап сугыштылар.

Корпусның рядовойлар массасы совет халкына каршы корал күтәрергә теләмәде. Ләкин Англия, Франция һәм АКШ империалистлары корпусның командованиесе белән сөйләшеп килештеләр һәм аның Совет властена каршы чыгарга ризалыгын алдылар. Совет хөкүмәте чехословак солдатларын Австро-Венгриягә тотып бирергә җыена, дигән провокацион хәбәр таратып, корпус командованиесе чехословак солдатларын алдады. 1918 елның май азагында командование фетнә күтәрде. Фетнәчеләргә рус офицерларыннан, генералларыннан, казакларның югары катлавыннан берничә мең ирекleләр кушылды. Фетнәчеләр яхшы коралланган 60 мең солдат һәм офицердан торган зур көч иде.

Чехословаклар корпусының чыгышы эчке контрреволюцияне канатландырды. Октябрь революциясендә бәреп төшерелгән эксплуататор сыйныфлар гражданнар сугышы башлап җибәрделәр. Империалистлар контрреволюциягә оештырырга ярдәм иттеләр, аны корал һәм сугыш кирәк-яраклары белән тәэмин иттеләр. Кадетлар, эсерлар, меньшевиклар һәм буржуаз милләтчеләр партияләре империалистлар белән сүз беркетә башладылар. Контрреволюционерлар гаять зур территорияләрне чит ил империалистларына бирергә риза булдылар, Россияне бүлгәләргә, аны колониягә әйләндерергә әзер тордылар, аларга ничек кенә

булса да хезмәт ияләре кулыннан властьны гына тартып алырга кирәк иде. Себердә, Уралда, Волга буенда контрреволюционерлар советка каршы кулак чыгышлары оештырдылар. Советка каршы таркау чыгышлар, чехословаклар корпусы ясаган фетнә йогынтысында, интервентлар булышлыгы белән бөтен Россия контрреволюциясенең бердәм ташкынына әверелде. Нибары ике ай эчендә чехословаклар, эчке контрреволюция көчләре белән бергәләп, Себернең, Уралның шактый өлешен, Самараны, Казанны һәм Волга буендагы күп кенә бүтән шәһәрләрне басып алдылар.

Шулай итеп, Советлар республикасына каршы көрәштә ике контрреволюцион көч — чит ил интервентлары һәм Россиянең буржуаз-алпавыт-кулак акгвардиячеләре берләште.

Дошманнар тарафыннан басып алынган районнарда, Совет власте органнары бетерелеп, контрреволюцион «хөкүмәтләр» төзелде: Омскида — Себер «хөкүмәте», Самарада—Учредительное собрание членнары комитеты (Комуч) һәм башкалар. Бу «хөкүмәтләрнең» составында эсерлар һәм меньшевиклар күпчелек булып, алар буржуазиянең ачыктан-ачык диктатурасын демократия турындагы ялган лозунглар белән пәрдәләп килделәр.

Интервентлар һәм акгвардиячеләр илнең бүтән районнарында да һөҗүм башладылар. Алар, Мурманскидан Петрозаводскига таба хәрәкәт итеп, Петроградка куркыныч тудырдылар. Англия, Франция һәм Америка кораблъләре Ак диңгезгә керделәр. Интервентлар Архангельскины басып алдылар.

Владивостокка килеп төшкән Япония һәм Америка гаскәрләре чехословаклар корпусына һәм рус акгвардиячеләренә шәһәрне һәм аннары бөтен Ерак Көнчыгышны басып алырга ярдәм иттеләр. Советлар Россиясен чолгап алу теләге белән Англия империалистлары Төркстанга бәреп керделәр һәм аның беркадәр территориясен басып алдылар. Закавказьеда инглизләр, акгвардиячеләр отрядлары белән бергәләп, Бакуны алдылар. Азербайҗанда Совет властеның җитәкчеләре, шулар арасында партиянең С. Шаумян, П. Джапаридзе, М. Азизбеков, И. Фиолетов, Я. Зевин кебек күренекле эшлеклеләре, кулга алынды. Алар, 26 Баку комиссары арасында, Англия империалистларының кушуы буенча атып үтерелделәр. Интервентлар Азербайҗанда контрреволюцион мусаватчылар хөкүмәтен, Грузиядә меньшевиклар хөкүмәтен, Әрмәнстанда дашнаклар хөкүмәтен нығыттылар.

Баку алыну белән Советлар республикасы Англия, Франция, Америка һәм Япония интервентлары ясаган боҗра эчендә калды.

Интервентларның хәрби уңышларына сәбәп шул булды: Кызыл Армия әле төзелеп кенә килә, аз санлы һәм тәҗрибәсез иде.

Урта хәлле крестьянның икеләнүе аркасында Совет властенең кыенлыклары артты. Җиңеп чыккан пролетариат кулыннан

жир алганнан соң, урта хәлле крестьян революция бетте дип уйлады. Ул алпавытларның һәм буржуазиянең властьны югалту белән килешмәячәкләрен, җирне һәм ирекне контрреволюция һөҗүмнәреннән сакларга кирәклеген аңламады. Контрреволюция урта хәлле крестьянның икеләнүеннән файдаланды да.

Тагын шул хәл шактый зур роль уйнады: интервентлар башлыча илнең эшчеләр аз булган, артта калган, промышленностьсыз окраиналарын һәм милли составы төрле-төрле булган, милләтче контрреволюция хөкем сөргән районнарны алдылар.

Интервентлар һәм акгвардиячеләр илнең үзәгендә дә советка каршы көрәш җәелдерергә тырыштылар. Франциянең Россиядәге илчесе Нуланс күрсәтмәсе буенча эсерлар 1918 елның июлендә Ярославльне басып алдылар һәм башка 20 шәһәрдә фетнә хәзерләделәр. Сул эсерларның Мәскәүдәге чыгышы да шул заговорның бер буыны иде. Ярославльдәге фетнә ике атнада тар-мар ителде. Бүтән шәһәрләрдә заговор хезмәт ияләренең һәм ВЧКның уяулыгы аркасында алдан ук ачылды. 1918 елның җәендә Англия дипломатия корпусы вәкиле Локкарт, Франция илчесе Нуланс һәм Америка илчесе Фрэнсис катнашында, яңа заговор оештырды һәм анда империалистик державаларның барлык разведкалары укмашты. Заговорчылар Совнаркомны кулга алырга һәм Ленинны үтерергә ниятләнгәннәр. Империалистик державаларның рәсми вәкилләре Советлар иленә каршы котырынган яла ягу кампаниясе алып бардылар. Рус пролетариатының төп массасы тупланган һәм халыкның милли составы бертөрле булган үзәк районнар Совет властеның какшамас крепосте булып калдылар.

Тынычлык сөюче Совет дәүләтенә җинаятьле һөҗүм ясауда Германия империалистлары да актив катнаштылар. Брест солых договоры шартлары нигезендә Германия империалистлары Советлар Россиясенең эчке эшләренә катышмаска сүз биргәннәр иде. Чынында исә алар Финляндияне басып алып, анда эшчеләр властен бетерделәр, Балтик буен, Белоруссияне һәм Украинаны оккупацияләделәр, Ростов-Донны алдылар һәм Дон районына бәреп керделәр. Грузин меньшевиклары белән килешеп, Грузияне басып алдылар. Контрреволюция Германия гаскәрләрен бик шатланып каршы алды. Алпавытлар һәм буржуазия әле моннан ярты гына ел элек «ватанны» коткару хакына рус халкын Германиягә каршы сугышырга чакырганлыкларын «оныттылар». Бу кыланышлары белән бай сыйныфлар үзләренең капиталлары кайда булса, ватаннары шунда икәнен тагын бер тапкыр күрсәттеләр.

Украинада немецлар элекке патша генералы гетман Скоропадский властен урнаштырдылар. Донда немецлар атаман Красновны корал белән тәэмин иттеләр һәм аңа армия оештырырга булыштылар.

Антанта интервенция башлаганнан соң атаман Красновның ак казаклар армиясе, Волганы алу өчен, Волга аръягы контррево-

люциясенә кул бирү, ачыккан илне Төньяк Кавказ икмәгеннән һәм Баку нефтеннән кисеп калдыру һәм бердәм фронт белән Советлар иленең башкаласы Мәскәүгә һөҗүм итү өчен, 1918 елның җәендә Царицынга юл тотты. Германия фактта Антанта белән бергә чыгыш ясаган булып чыкты. Көнбатыштан һәм көньяктан — Балтик диңгезеннән алып Кавказга кадәр — Советлар иленә Германия империализмы куркыныч тудырды.

Советлар республикасы чиктән тыш авыр хәлдә калды. Дошманнар илнең гаять зур өлешен басып алдылар. Интервентлар үзләре басып алган районнарда моңа кадәр колак ишетмәгән каты террор керттеләр. Совет учреждениеләрендә эшләгән кешеләрне аттылар. Аз гына каршылык күрсәткән өчен дә ун меңнәрчә эшче һәм крестьяннар аяусыз юк ителделәр. Төньякта Англия, Франция һәм Америка илбасарлары каторга төрмәләре оештырдылар һәм аларның башлыклары итеп махсус рәвештә колонияләрдән китерелгән палачларны куйдылар. Интервентларның Мудьюг утравындагы һәм төньяктагы Йоканьга елгасы буендагы төрмәләрендә искиткеч ерткычлыклар һәм коточкыч җәзалаулар режимы урнаштырылды.

Ерак Көнчыгышта һәм Себердә Америка монополияләре һәм АКШ хөкүмәте үзе Россия контрреволюциясен бик зур күләмнәрдә корал һәм сугыш кирәк-яраклары белән тәэмин иттеләр. АКШ Россия контрреволюциясе өчен корал арсеналы булып кына калмады: Америка гаскәрләре, япон интервентлары белән бергәләп, партизаннарга каршы сугыш операцияләрендә катнаштылар, тыныч халыкны эзәрлекләделәр һәм җәзалап үтерделәр. Интервентлар халык байлыгын урладылар. Алар түләүсез-нисез бик зур сумалык җәнлек тиреләре, агач, алтын, чимал алып киттеләр.

Интервентлар Советлар республикасын илнең иң әһәмиятле азык һәм чимал ресурсларыннан кисеп калдырдылар. Ул нефть чыганакларын һәм төп, ул чакта бердәнбер диярлек булган, күмер базасын — Донбассны югалтты. Ягулык булмау сәбәпле предприятиеләр эштән тукталдылар. Шәһәрләрдә, электр станцияләре эшләмәгәнлектән, ут булмады. Ягулык җитешмәү транспортка да тәэсир итте: ул йөк ташу эшен тиешенчә башкара алмады. Халык ачыкты. Икмәк паеты әчмухага (50 граммга) калды, анысы да әле көн саен бирелми иде. Ач халык эпидемияләр корбаны булды. Кешеләрне тимгелле тиф кырды. Шуның өстенә интервентлар агентлары бөтен җирдә фетнәләр, диверсияләр һәм заговорлар оештырдылар.

Россиядә эчке контрреволюция булышлыгы белән чит ил империалистлары чишеп җибәргән кораллы интервенция һәм гражданнар сугышы әнә шулай башланды һәм 1920 елның азагына чаклы дәвам итте.

«Бу сугышның безгә ирексезләп тагылганлыгы, — дип язды В. И. Ленин, — һәркемгә билгеле; 1918 ел башында без иске сугышны бетердек һәм яңасын башламадык; Антанта

ярдәме аркасында гына безгә каршы көнбатышта, көньякта һәм көнчыгышта акгвардиячеләр күтәрелгәнлеген бөтен кеше белә...» (Ә с ә р л ә р, 29 т., 48—49 битләр).

Коммунистлар партиясе халыкны чит ил интервентларына һәм акгвардиячеләргә каршы *ватан сугышына* күтәрде.

Партия тарафыннан хезмәт ияләре алдына куелган бурычны пролетариат шагыйре Демьян Бедный үзенең шигырьләрендә бик ачык әйтеп бирде:

Утлы божра эчендә без, иптәшләр!
Ерткыч җаннар безнең өскә ташланды.
Илбасарлар таптый туган якларны.
Кирәк безгә: я дошманны җиңәргә,
Я сугышта батырларча үләргә.

В. И. Ленин җитәкчелегендәге Үзәк Комитет сугыш алып баруның бөтен әһәмиятле мәсьәләләрен хәл итте, стратегик планнарын билгеләде, сугыш операцияләрен тәэмин итү, резервлар булдыру һәм алардан файдалану, ресурсларны туплау һәм бүлү чараларын күрде.

Партия төп игътибарны Кызыл Армия оештыруга бирде. 1918 елның җәенә чаклы армиягә ярты миллион диярлек ирекleләр язылды. Бу армия алпавытларны һәм буржуазияне бастыру өчен җитәрлек иде, ләкин тышкы һәм эчке контрреволюциянең берләшкән көчләренә каршы киеренке һәм озак сугыш алып бару өчен һич җитәрлек түгел иде. Совет власте армияне мәҗбүри хәрби йөкләмә нигезендә оештыруга күчү турында карар кабул итте. Социалистик революция казанышларын һәм үзләренең Совет Ватанының бәйсезлеген кулларына корал тотып саклау өчен эшчеләр һәм ярлы крестьяннар Кызыл Армия сафларына керделәр. Бөтен җирдә бик тизлек белән Кызыл Армия частьлары төзелде. Партиянең иң яхшы работниклары армиягә җибәрелде. Алар үзләре белән армиягә Коммунистлар партиясенең оешканлыгын һәм идеяләрен алып килделәр. Коммунистлар таркаулыкка каршы көрәштеләр, нык дисциплиналы регуляр армия төзү өстендә эшләделәр. Алар частьларда киң аңлату эшләре алып бардылар, интервентларның һәм акгвардиячеләрнең ниятләрен фаш иттеләр, совет халкы алып бара торган Ватан сугышының гадел характерда булуын ачып бирделәр. Сугышка кергәндә кызылармеецларны коммунистлар үзләренең шәхси үрнәкләре белән рухландырдылар.

Революциягә кадәр үк әле Россиягә эшкә килгән күп кенә чит ил эшчеләре Кызыл Армия сафларына керделәр. Байтак кына хәрби пленныйлар совет гаскәрләре сафында торып сугыштылар. Элекке хәрби пленныйлардан һәм чит ил эшчеләреннән — совет гражданлыгы алган кытайлардан, немецлардан, поляклардан, чехлардан, словаклардан, югославиялеләрдән, венгрлардан, кореялылардан, румыннардан һәм башкалардан интернациональ полклар һәм бригадалар төзелде. Алар дөньяда

беренче Советлар республикасын саклауны үз эшләре итеп карадылар.

Шәһәрләрдә эшче һәм крестьяннардан командирлар хәзерләү өчен курслар оештырылды. Иске армия солдатлары һәм кече командирлар составы арасыннан байтак санда командирлар үсеп чыкты. Коммунистлар партиясе сафларыннан, эшчеләр һәм крестьяннар арасыннан В. И. Чапаев, В. К. Блюхер, Г. И. Котовский, Н. А. Щорс, С. Г. Лазо, С. С. Вострецов, А. Я. Пархоменко, Я. Ф. Фабрициус, И. Ф. Федько, М. В. Фрунзе, К. Е. Ворошилов, С. М. Буденный, М. Н. Тухачевский, И. П. Уборевич, И. Э. Якир кебек гражданнар сугышы геройлары һәм полководецлар чыкты.

Кызыл Армиягә хәрби белгечләр — иске армия генераллары һәм офицерлары чакырылды. Аларда хәрби белем һәм тәҗрибә бар иде, ә шунсыз яңа армияне төзергә һәм аның сугышчан эшчәнлегенә җитәкчелек итәргә мөмкин түгел иде. Аларның бер өлеше үз бурычларын намус белән үтәде, чөнки алар Кызыл Армиянең Ватанны һәм халык интересларын яклаганлыгын аңлыйлар иде. Шулар арасында А. И. Егоров, С. С. Каменев, Д. М. Карбышев, Б. М. Шапошников, А. В. Станкевич, А. П. Николаев бар иде — соңгы икесен соңрак акгвардиячеләр пленга алдылар һәм Совет властена турылыклы булулары өчен асып үтерделәр. Ләкин хәрби белгечләр арасында Ватанга хыянәт иткәннәре, хәрби серне дошманга ачып биргәннәре һәм дошман ягына чыгып киткәннәре дә күп булды.

Кызыл Армиядә Коммунистлар партиясе һәм Совет власте вәкилләре — хәрби комиссарлар институты кертелде. Комиссарлар хәрби белгечләрнең эшләрен күзәтеп-тикшереп тордылар, армиянең көчен какшатырга һәм дошманга булышлык итәргә маташуларның бөтенесен аяусыз рәвештә бетерә килделәр. Армиядәге коммунистларга таянып, хәрби комиссарлар Кызыл Армиядә һәм фронт тирәсендәге халык арасында гаять зур партия-политик эш җәелдерделәр, коммунистик ячейкалар оештырдылар. Хәрби комиссарлар итеп сыналган, хәзерлекле партия членнары билгеләнде һәм алар армиянең җаны булды; алар сугышчыларны һәм командирларны революцион бурычны үтәүгә — совет Ватанын саклауга тупладылар һәм рухландырдылар. Партия-политик эш һәм культура-агарту эше алып бару өчен фронт, армия һәм дивизия политбүлекләре оештырылды. Партия барлык хезмәт ияләрен бөтен көчләрен куеп оборонага эшләргә, уяулыкны көчәйтергә чакырды. Советлар иленең ачыктан-ачык дошманнарын — акгвардиячеләрне һәм интервентларны яклаган уң эсерлар һәм меньшевиклар 1918 елның июнендә БҮБК карары белән Советлардан чыгарылдылар.

1918 елның җәендә партия ҮК Көнчыгыш фронтны республиканың хәлиткеч фронты дип санады. Төп куркыныч шуннан килә иде. Биредә чехословаклар корпусының фетнәсе кулакларның советка каршы чыгышлары белән кушылды. Биредә дошманның

яхшы хәзерләнгән зур көчләре булып, ул шушы районнан иң кыска юл белән Мәскәүгә һөҗүм итмәкче иде. Шуның өстенә чехословаклар илебезнең игенгә бай җирләрен — Волга буен һәм Себерне үзәк губерналардан кисеп алдылар. В. И. Ленин болай дип язды: «Рус революциясенең генә түгел, бәлки халыкара революциянең дә язмышы чехословаклар фронтында» (Әсәрләр, 28 т., 70 бит).

1918 елның июнендә Көнчыгыш фронт Реввоенсоветы һәм штабы төзелде. Фронт армияләрендә җитәкче хәрби эшкә тәҗрибәле партия работниклары: С. И. Гусев, М. С. Кедров, В. В. Куйбышев, А. Ф. Мясников, В. И. Межлаук, П. К. Штернберг һәм башкалар җибәрелде. Партия ҮК Көнчыгыш фронтны ныгыту турында махсус карар кабул итте. Беренче чираттагы чара итеп коммунистларга массовый мобилизация үткәрергә кирәк дип табылды. Мәскәү, Петроград партоешмалары һәм илнең үзәк районнарындагы бүтән зур партоешмалар үз составларының биштән бер өлешен фронтка җибәрделәр. Волга буе һәм Урал партоешмалары барлык коммунистларын диярлек фронтка озаттылар. 1918 ел азагына Көнчыгыш фронтның армия партоешмаларында 25 меңгә якын коммунист бар иде. Совет гаскәрләренең таркау отрядлары регуляр частьларга һәм берләшмәләргә тупландылар. Партиянең һәм ул җибәргән кешеләрнең оештыру эше нәтиҗәсендә Көнчыгыш фронтта нибары ике ай эчендә биш совет армиясе төзелде. Төньяк фронтта алтынчы армия үсеп чыкты. Бүтән фронтларда акрынлап тагын ун армия төзелде. В. И. Ленин Көнчыгыш фронт гаскәрләренең хәрәкәтләрен, аларга яңа көчләр өстәлүен көн саен күзәтеп барды, комиссарларның, политорганнарның эшләре турында күрсәтмәләр биреп торды. В. И. Ленин фронтка җибәрелә торган йөзләрчә коммунистларга үзе инструктаж ясады.

ҮК һәм партия оешмалары тарафыннан күрелгән чаралар аркасында Көнчыгыш фронт ныгытылды. Кызыл Армия чехословакларның һәм акгвардиячеләрнең кысымын уңышлы рәвештә кире какты. Дошман өчен Мәскәүгә бару юлы бикләнде.

Бер үк вакытта совет гаскәрләре илнең үзәк районнарына, шулай ук Царицын районына үтеп керергә маташкан Дон ак казаклар армиясенең атакаларын уңышлы рәвештә кире кактылар. Царицын районындагы безнең гаскәрләр Көнчыгыш фронтның уң флангысын каплап тордылар һәм ак казакларга чехословаклар корпусы һәм Урал-Себер контрреволюциясе белән кушылырга мөмкинлек бирмәделәр. Царицын оборонасында төп көч Украинадан чигенеп килгән эшчеләрдән һәм 10 нчы армияне тәшкил иткән шәһәр эшчеләреннән гыйбарәт булды. Сугыш операцияләренә җитәкчелек итү өчен Төньяк-Кавказ хәрби округының Хәрби советы төзелде, аның составына И. В. Сталин, К. Е. Ворошилов һәм С. К. Минин керде. Царицын оборонасы Көнчыгыш фронтта да хәлне җиңеләйтте.

Бу вакытта контрреволюция совет халкына бик авыр удар ясады. Эсерлар партиянең бөек юлбашчысы, Совет дәүләтен төзүче һәм аның җитәкчесе В. И. Ленинның тормышына һөҗүм ясадылар. 30 августта, Михельсон заводында (хәзерге Владимир Ильич исемендәге завод) булган митингтан чыккан чакта В. И. Ленин агулы ике пуля белән каты яраланды. Шул үк көнне үк эсерлар Петроградта М. С. Урицкийны үтерделәр, ә бераз гына элегрәк В. В. Володарскийны үтергәннәр иде.

В. И. Ленинның яралануы турындагы хәбәр бөтен илдә нәфрәт ташкынын китереп чыгарды. Хезмәт ияләре дошманны тармар итүгә бөтен көчләрен бирергә ант иттеләр. Кызыл Армия сугышчылары, Ильичның яралары өчен үч алу теләге белән ялкынланып, дошманга каршы сугышка бардылар. Эшчеләр һәм крестьяннар партия тирәсенә тагын да тыгызрак туплandылар, армиягә ярдәмне көчәйттеләр.

1918 елның 2 сентябрендә Советлар республикасы бердәм хәрби лагерь дип игълан ителде. Контрреволюция террорына җавап йөзеннән Совет власте кызыл террор кертте. Акгвардиячеләр оешмаларында торган, заговорларда һәм фетнәләрдә катнашкан кешеләр атылырга тиеш булдылар. Бу көннәрдә Ф. Э. Дзержинский җитәкчелегендәге комиссия — контрреволюциягә каршы көрәш буенча Гадәттән тыш комиссия империалистлар агентурасына күп кенә җимергеч ударлар ясады. Аерым алганда, Локкарт заговоры бетерелде.

Кызыл Армия Көнчыгыш фронтта һөҗүмгә күчте һәм чехословаклар белән акгвардиячеләрнең берләшкән көчләрен тармар итте. 1918 елның сентябрендә Казан, Сембер, ә октябрь башында Самара азат ителде. Республиканың хәлиткеч фронты булган Көнчыгыш фронтта борылышка ирешелде. Партия ҮК, Кызыл Армиянең сугыш хәрәкәтләре тәҗрибәсен гомумиләштереп, болай дип язды: «Көнчыгыш фронтта сентябрь аендагы хәрби уңышлар беренче чиратта Көнчыгыш фронтта партия членнарының комиссарлар, командирлар һәм рядовой кызылармеецлар сыйфатында башкарган энергияле, кыю һәм фидакарь эшләренең нәтиҗәсе булды».

Кораллы көчләрне оештыру буенча партия тарафыннан алып барылган эш, коммунистларның батырларча һәм фидакарь көрәше армиягә бик кыска срокта уңыш китерде: 1918 елның көзенә Кызыл Армиядә инде бер миллион чамасы сугышчы бар иде.

## 2. Советлар Россиясендә Германия интервенциясенең җимерелүе. Антанта интервенциясенең көчәюе.

Германия һәм Австро-Венгрия оккупантлары Украина, Белоруссия, Балтик буе һәм Закавказье хезмәт ияләренә иксез-чиксез бәлаләр китерделәр. Алар басып алган районнарны таладылар. Үзләренең Ватанын саклау өчен күтәрелгән патриотларны

оккупантлар бик каты җәзаладылар. Алар артиллерия уты белән авылларны юк иттеләр, партизаннар хәрәкәтендә катнаша дип шикләнелгән кешеләрнең барысын да аттылар. Немец оккупантларына, һәртөрле милләтчеләр партияләре һәм интервентлар булышлыгы белән төзелгән «милли хөкүмәтләр» йөзендә, буржуаз милләтчеләр ярдәм иттеләр. Ләкин немец илбасарларының һәм аларның ялчылары булган буржуаз милләтчеләрнең бөтен ерткычлыклары һәм репрессияләре оккупантларга каршы бик нык үсә баручы халык нәфрәте дулкыны алдында көчсез иде. Украинада, Белоруссиядә, Балтик буенда һәм Закавказьеда Германия интервентларына каршы Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә хезмәт ияләренең Ватан сугышы җәелеп китте. Партизан отрядлары үсте, подпольедагы партоешмаларның халык массалары белән элемтәләре киңәйде һәм ныгыды, коммунистларның авторитеты үсә һәм массалар арасындагы йогынтысы көчәя барды.

Немец командованиесе баш күтәрүчеләргә каршы Көнбатыш фронттан алып зур көчләр җибәрергә мәҗбүр булды. Германия солдатлары, Россиягә килеп кергәч, Совет властеның хезмәт ияләре власте икәнлегенә ышана бардылар. Көнбатыш фронтка кайтканда солдатлар үзләре белән революцион идеяләр алып кайттылар. Шушыларның бөтенесе Көнбатышта немец армиясен көчсезләндерде.

1918 елның көзендә Англия, Франция һәм АКШ гаскәрләре озак сугышып йончыган Германия армиясенең, оккупацияләнгән районнарда партизаннар отрядларының ударлары һәм Советлар Россиясенең революцион йогынтысы нәтиҗәсендә көчсезләнгән армиянең, каршылык күрсәтүен сындыра алдылар.

Сентябрьдә Болгариядә солдатлар восстаниесе кабынып китте, октябрьда Австро-Венгриядә, ноябрьда Германиядә революция җәелеп китте. Гәрчә Германиядә революция эшче һәм крестьяннарның җиңүе белән тәгәлләнмәсә дә, ул Советлар иленең хәлен җиңеләйтте. 1918 елның 13 ноябрендә Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты Брест договорының барлык шартлары юкка чыгарылды дип, Совет властеның контрибуция түләү һәм территориаль ташламалар турындагы барлык йөкләмәләре гамәлдән чыкты дип игълан итте. Талау договоры булган Брест договорының озын гомерле булмаячагы турында В. И. Ленинның алдан әйткәннәре тулысы белән расланды.

Брест договорының юкка чыгарылуы һәм Германия империализмының чит җирләрне басып алу политикасының җимерелүе Украина, Белоруссия, Балтик буе хезмәт иясе массаларының оккупантларга һәм буржуаз милләтчеләргә каршы көрәшенең яңа күтәрелешенә булышлык итте.

Кызыл Армия баш күтәрүчеләргә ярдәмгә килде. Совет гаскәрләре һәм партизаннарның ударлары астында австро-герман оккупантлары Украинадан, Белоруссиядән һәм Балтик буеннан тизрәк качу ягын карадылар. Илбасарлар тарафыннан оешты-

рылган украин контрреволюциясе отрядлары да җимерелде. Украина, Эстония, Латвия, Литва һәм Белоруссиянең совет хөкүмәтләре эшкә керештеләр. РСФСР Халык Комиссарлары Советы яңа милли совет республикаларының бәйсезлеген таныды һәм аларга һәрьяклап ярдәм күрсәтте.

Ләкин Германия империализмының һәлакәтендә Советлар иле өчен гаять зур уңай яклар булу белән беррәттән житди тискәре яклар да булды: ул Англия, Франция, АКШ, Япония һәм башка илләр империалистларына үзләренең армияләрен Советлар республикасына каршы файдаланырга мөмкинлек бирде. Алар, бугазлар аркылы Кара диңгезгә иркен керү мөмкинлеген алгач, Советлар иленең көньягында зур десантлар төшерә башладылар. Одессада, Херсонда, Севастопольдә, Новороссийскида француз, грек, румын һ. б. гаскәрләре күренә башлады. Антанта Советлар республикасының төньягында да үз гаскәрләрен арттырды. Мурманскида һәм Архангельскида 40 меңнән артык инглиз һәм Америка солдатлары төшерелде. Япония белән АКШ Ерак Көнчыгышта 10 ар мең солдат төшерү турында килешү төзеделәр. Япония фактта 100 меңгә якын гаскәр төшерде. Шул ук вакытта Антанта Германиягә үз гаскәрләрен Россиянең оккупацияләнгән районнарында калдырырга һәм бу районнарны большевиклар кулына бирмәскә тәкъдим итте. Германия буржуазиясе, моның өчен файдалырак солых шартлары алырга өмет итеп, Антантаның тәкъдименә бик теләп риза булды.

Советлар иле эшләренә халыкара катышуның тарихына анализ ясап, В. И. Ленин болай диде:

> «Беренче этап, Антанта өчен, билгеле, иң кулай һәм иң җиңел этап — аның Советлар Россиясен үз гаскәрләре ярдәмендә тар-мар итәргә маташуы булды» (Әсәрләр, 30 т., 199 бит).

Шуның белән бергә, империалистлар эчке контрреволюциягә ярдәмне көчәйттеләр. Эсерлар һәм меньшевиклар илнең байтак районнарында ачыктан-ачык хәрби диктатура урнаштыру өчен юл арчыдылар. Себердә 1918 елның ноябренда инглиз интервентлары контрреволюция башына «югары идарәче» итеп адмирал Колчакны куйдылар. Көньякта Антанта Дон армиясе белән Иреклеләр армиясен генерал Деникин командалыгында берләштерә алды. Аңа сугыш кирәк-яраклары һәм сугыш припаслары китереп тордылар, хәрби киңәшчеләр җибәрделәр һәм башка төрле ярдәмнәр күрсәттеләр.

Дәһшәтле куркыныч алга килеп басу сәбәпле, В. И. Ленин өч миллионлы армия төзү бурычын куйды. В. И. Ленинның бу тәкъдиме 1918 елның октябренда Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитетының, Мәскәү Советының, фабрика-завод комитетлары һәм профсоюзлар вәкилләренең берләшкән утырышында яхшы дип табылды. В. И. Ленин доклады буенча кабул ителгән резолюциядә, Советлар иленә «гаять дәрәҗәдә куркынычлырак көч-

нең, халыкара контрреволюцион буржуазия, беренче чиратта Англия-Америка һәм Франция буржуазиясе көчләренең һөҗүме хәзерләнә» диелгән иде (Әсәрләр, 28 т., 118 бит).

Совет хөкүмәте интервенциягә каршы берничә тапкыр протест белдерде һәм Антанта державаларына солых төзергә тәкъдим итте. Советларның 1918 елда ноябрь башында булган Гадәттән тыш VI Бөтенроссия съезды Советлар Россиясенә каршы сугыш алып баручы хөкүмәтләргә солых турында сөйләшүләр башларга дигән тәкъдим белән яңадан мөрәҗәгать итте. Ләкин Антанта илләренең хөкүмәтләре совет тәкъдимнәрен читләтеп үттеләр. Советлар республикасының уңышлары һәм Европаның кайбер илләрендә революция булу империалистларны аеруча куркытты. Алар Россиядә Совет властен ничек кенә булса да бәреп төшерергә һәм аның урынына үзләренә буйсынган буржуаз власть куярга карар бирделәр.

Партиянең, эшчеләр сыйныфының, халык массаларының бөтен көчен, илнең барлык ресурсларын интервентларны һәм акгвардиячеләрне тар-мар итүгә юнәлдерергә кирәк иде. Шушы максат белән 1918 елның 30 ноябрендә В. И. Ленин җитәкчелегендә Эшче һәм крестьян оборона советы төзелде. Оборона советына илнең промышленностен һәм бөтен ресурсларын интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы көрәшү өчен мобилизацияләү, транспортның эшен оештыру һәм хәрби промышленностьны барлык чаралар белән киңәйтү эше йөкләнгән иде.

Сугыш обстановкасы, партия хезмәт ияләрен дошманга отпор бирергә тулысынча мобилизацияли алсын өчен, партия эшен үзгәртеп коруны таләп итте. Партиянең бөтен тормышының һәм эшчәнлегенең характерлы сыйфатлары ныклы централизмнан һәм тимердәй дисциплинадан, Совет властеның җиңүе хакына батырларча фидакарь көрәштән гыйбарәт булдылар. Партия күп тапкырлар коммунистларны гражданнар сугышы фронтларына мобилизацияләде.

Тылны ныгытуга зур игътибар бирелде. Шпионажга һәм диверсияләргә каршы көрәшү өчен, предприятиеләрне, тимер юлларны, складларны саклау өчен партия губкомнары, өяз комитетлары каршында махсус эш йөкләнгән частьлар (ЧОН) төзелде. Партия членнарын хәрби эшкә өйрәтү партия оешмалары эшендә әһәмиятле урын алды. Үзәк Комитетның 1918 ел, 8 май карары һәр коммунистның хәрби эшне өйрәнүен, коралны бик яхшы үзләштерүен таләп итә иде.

Партия массалар арасында алып барыла торган политик агитациянең һәм пропаганданың формалары төрле булуга аеруча әһәмият бирде. Индивидуаль һәм группалап агитация алып бару көчәйтелде. Казармаларга, Кызыл Армия частьларына, фабрикаларга һәм заводларга, аерым йортларга агитаторлар беркетелде. Фронт тирәсе районнарында эшләү өчен БҮБКның агитпоездлары һәм агитпароходлары җибәрелде, аларга җитәкче итеп партия күренекле партия һәм совет работникларын куй-

ды. Мәсәлән, «Октябрь революциясе» поездына М. И. Калинин җитәкчелек итте. «Красная звезда» пароходында Н. К. Крупская эшләде. Воронеж, Тамбов, Уфа, Царицын, Сембер, Дон губерна комитетлары урыннарда агитация-пропаганда поездлары, пароходлары һәм аерым вагоннар оештырдылар. Массапολитик эшнең яңа формасы — партиясезләрнең конференцияләре киң таралды; аларга В. И. Ленин югары бәя бирде. Ул конференцияләрдә илне саклауның һәм хуҗалык төзелешенең иң әһәмиятле мәсьәләләре тикшерелде. Партиясезләрнең конференцияләре партиягә массалар белән элемтәне ныгытырга, аларның сорауларына җавап бирергә, дәүләт аппаратына иң яхшы работникларны күтәрергә ярдәм иттеләр. Партия оешмаларының политик-масса эше массаларны акгвардиячеләргә һәм интервентларга каршы көрәшкә мобилизацияләүдә гаять зур роль уйнады.

Совет властен барлык хезмәт ияләре яклады. Урта хәлле крестьянның да настроениесе үзгәрде. Ул Коммунистлар партиясе һәм Совет власте политикасының дөреслегенә һаман ныграк ышана барды. Контрреволюциянең коточкыч дәһшәтләрен үз тәҗрибәсендә татыгач, дошманнарның җиңүе алпавытларның җире кайтуына һәм крестьяннардан җирнең тартып алынуына, илнең бәйсезлеген югалтуга китерүен күргәч, урта хәлле крестьян Совет власте ягына кырт борылды. Большевиклар урта хәлле крестьянның үз-үзен тотуындагы үзгәрешне исәпкә алдылар. 1918 елның көзендә үк инде В. И. Ленин партияне урта хәлле крестьянны битарафлаштыру лозунгысыннан аның белән ныклы союз төзүгә күчәргә чакырды.

Дошман көчләр тарафыннан чолгап алынган Советлар иле бер ялгызы сугышты. Аның ресурслары бик нык кимеде. Шушыларның бөтенесе Совет властеның экономик политикасына үзгәрешләр кертергә мәҗбүр итте. В. И. Ленин бу үзгәрешләр турында 1918 елның язында «Совет властеның чираттагы бурычлары»нда әйтеп бирде. Сугыш илнең бөтен промышленностен интервентларны һәм акгвардиячеләрне тар-мар итү бурычына буйсындыруны таләп итте. Совет хөкүмәте эре промышленностька гына түгел, уртача һәм хәтта вак промышленностька да бер-бер артлы национализация ясады. Совет дәүләте промышленностьтагы бөтен җитештерү средстволарын үз кулына туплады. Фронт таләпләрен мөмкин чаклы тизрәк канәгатьләндерү өчен, промышленностьны идарә итү бик нык үзәкләштерелде.

Гражданнар сугышы чорында азык-төлек мәсьәләсе бик әһәмиятле мәсьәләгә әйләнде. 1918 елның октябрендә игенчеләрдән натураль налог түләтү турында закон кабул ителде. Ләкин авыр сугыш ул законны тормышка ашырырга мөмкинлек бирмәде. Кызыл Армияне өзлексез тәэмин итеп торырга һәм эшчеләр сыйныфын ач үлемнән коткарып калырга кирәк иде. Ашлык монополиясе кертү, ашлык белән хосусый сәүдәне тыю һәм ар-

тык икмәкне алу буенча 1918 елны үткәрелгән чараларга яңа чаралар өстәлде. 1919 елның январенда «Дәүләт карамагына алынырга тиешле бөртекле ашлыкка һәм фуражга ашлык җитештерүче губерналар арасында разверстка ясау турында» декрет кабул ителде. Шушы декрет нигезендә Совет власте дәүләт ихтыяҗларын канәгатьләндерү өчен кирәк булган ашлык һәм фураж күләмен билгеләде. Ныклы бәяләр белән крестьяннардан алу өчен, шул ашлыкның һәм фуражның бөтенесе ашлык җитештерүче губерналар арасында бүленде.

«...Без, — диде В. И. Ленин, — камалган крепостьта булган хәлдә, разверстка кулланудан, ягъни крестьяннарда булган бөтен артык ашлыкны алудан башка, армияне көрәшкә сәләтле итеп саклау өчен һәм промышленностьның бөтенләй җимерелүенә юл куймау өчен, кайчакта хәтта артыгын гына түгел, бәлки крестьянның үзенә кирәк булган кайбер нәрсәләрен дә алудан башка яши алмый идек» (Әсәрләр, 32 т., 266 бит).

Сугыш вакытында гомуми хезмәт йөкләмәсе кертелде. Шуның белән Совет власте: «Кем эшләми, шул ашамый» дигән принципны тормышка ашырды. Буржуазияне мәҗбүри физик хезмәткә тарту пролетариатны фронт өчен әһәмиятлерәк эшләрдә файдаланырга мөмкинлек бирде.

*«Хәрби коммунизм»* исеме белән тарихка кергән экономик политика әнә шулай барлыкка килде. Хәрби коммунизм политикасына күчү акрынлап, 1918 елның җәеннән башлап 1919 елның язына кадәр, бер ел чамасы вакыт эчендә үткәрелде. Пролетариатның бөтен җитештерүне һәм бүлүне тулысынча үзәкләштергән бу экономик политикасы илнең материаль ресурсларын илне саклау һәм социализм төзү интереслары өчен туплауга һәм рациональ файдалануга юнәлдерелгән иде. Хәрби коммунизм социалистик революциянең үсешендә котылгысыз фаза түгел иде. Ул вакытлы характерда иде һәм чит илләр хәрби интервенциясе һәм илдәге җимереклек нәтиҗәсендә килеп чыкты. Хәрби коммунизм политикасы чит илләр интервенциясе һәм гражданнар сугышы шартларында мөмкин булган бердәнбер политика иде һәм ул үзен тулысынча аклады. Ләкин хәрби коммунизм — социализмга алып бара торган бердәнбер һәм туры юл инде ул, дип исәпләү дөрес түгел. Соңрак, хәрби коммунизмны Совет властеның казанышы итеп санарга кирәк, дип күрсәтү белән бергә В. И. Ленин болай диде:

«Ләкин бу казанышның чын үлчәвен белү зарурлыгы да шуннан ким түгел. «Хәрби коммунизм» сугыш һәм бөлгенлек аркасында мәҗбүри булды. Ул пролетариатның хуҗалык бурычларына җавап бирә торган политика булмады һәм була да алмады. Ул вакытлы чара иде» (шунда ук, 321 бит).

Партия һәм хөкүмәт тарафыннан күрелгән чаралар, бу чараларны хезмәт ияләренең фидакарь рәвештә яклаулары

Кызыл Армиягә интервентларның һәм акгвардиячеләрнең һөҗүмен кире кагарга мөмкинлек бирде.

1918 ел азагында шул чорда республиканың төп фронты булган Көньяк фронтта хәл катлауланды. Ноябрьда партия Үзәк Комитеты, килеп туган хәлне тикшереп, фронтны ныгытырга карар бирде. Партия ҮК күрсәтмәсе буенча Көньяк фронтка тәҗрибәле хәрби-политик работниклар, яңа өстәмә көчләр — Мәскәү эшчеләр дивизиясе, Инза, Урал һ. б. частьлары җибәрелде. 1918 елның декабрендә инде көньякта интервентларның һәм акгвардиячеләрнең һөҗүмен туктатырга һәм 1919 елның январь башында каршы һөҗүмгә күчәргә мөмкин булды. Көньяк фронт гаскәрләренең бергәләп тырышулары белән Дондагы Краснов армиясе тар-мар ителде. Большевистик агитация һәм фронттагы уңышсызлыклар аркасында күп кенә казаклар өйләренә таралды.

Кызыл Армиянең көчләрен көньяктан төньякка тарту өчен Антанта төньякта удар ясады. Чама белән Пермь — Котлас районында Англия һәм Америка отрядлары белән кушылу һәм бердәм фронт булып Мәскәүгә таба бару өчен, Колчак шактый көчләрен Көнчыгыш фронтның төньяк участогына күчерү турында күрсәтмә алды. Акгвардиячеләр, 3 нче совет армиясен җиңеп, 1918 елның декабрь азагында Пермьны басып алдылар.

Ләкин дошман билгеләгән планын тормышка ашыра алмады. Совет гаскәрләре сугышларда акгвардиячеләр частьларын хәлдән тайдырдылар. Партия ҮК тарафыннан күрелгән чаралар нәтиҗәсендә 1919 елның январенда инде 3 нче армия һөҗүмгә күчә алды. Бу армиянең сугышчан сәләтен ныгытуда һәм күтәрүдә РКП(б) ҮКның Ф. Э. Дзержинский һәм И. В. Сталин составындагы партия-тикшерү комиссиясе зур роль уйнады; бу комиссия Көнчыгыш фронт гаскәрләрен оештырудагы кимчелекләрне ачты. Совет гаскәрләре Көнчыгыш фронтның башка участокларында да уңышлы һөҗүм алып бардылар. 1918 елның декабрендә Уфа азат ителде. 1919 елның январенда совет гаскәрләренең көнбатыштан һәм Төркстан ягыннан бергәләп ясалган удары нәтиҗәсендә Оренбург азат ителде. Көнчыгыш фронтның көньяк участогында Кызыл Армия Уральск шәһәренә килеп керде.

Кызыл Армия бөтен җирдә һөҗүм алып барды. Революцион халыкка каршы сугышта империалистларның гаскәрләре сугыш сәләтен җуя башладылар. Россиянең төньягына һәм көньягына җибәргәндә аларны немецларга каршы сугышны дәвам иттерергә дигән булып җибәргәннәр иде. Ләкин биредә бер генә немецны да очратмагач, солдатлар алданганлыкларын аңлый башладылар. Алар Россиядә властьның халык кулында икәнлеген, эшче һәм крестьяннарның эксплуатациясез яңа җәмгыять төзүләрен күрделәр. Монда дошман тылында эшләү зур роль уйнады. ҮК һәм партиянең урыннардагы комитетлары партия под-

польесын оештыруга күп игътибар бирделәр. ҮК каршында дошман тылында партия оешмаларының эшенә җитәкчелек итү буенча Үзәк бюро төзелде. Донда һәм Кубаньда подпольеда эшне Дон бюросы, Украинада Украина КП(б) ҮКның Фронт аръягы бюросы оештырды һәм юнәлеш бирде. Себердә подпольеда партоешмаларның киң челтәре эшләде, аларга РКП(б) ҮКның Себер бюросы җитәкчелек итте. Подпольедагы большевистик оешмалар халык арасында гына түгел, бәлки интервентларның гаскәрләре арасында да эшләделәр. Одессада батыр большевик И. Ф. Смирнов (подполье кушаматы Николай Ласточкин) җитәкчелегендәге партия өлкә комитеты интервентлар солдатлары арасында агитация эше алып бару өчен «Чит ил коллегиясе» төзеде. Күп кенә коммунистлар, шул исәптән И. Ф. Смирнов, француз кызы Жанна Лябурб һәм башкалар, палач интервентлар кулыннан һәлак булдылар.

Большевикларның дошман тылында алып барган эше үзенең нәтиҗәләрен бирде. Кара диңгездәге француз флотында восстание кабынып китте. Чит ил гаскәрләре арасында чыгышлар башланды: солдатлар өйләренә кайтаруны таләп иттеләр. 1919 елның язында интервентлар Советлар иленең күп кенә районнарын калдырып китәргә мәҗбүр булдылар.

> «Инглиз һәм француз гаскәрләрен кире алып китәргә мәҗбүр итеп, без ирешкән җиңү, — диде В. И. Ленин, — Антантаны җиңүдә безнең төп җиңүебез булды. Без аның солдатларын тартып алдык» (Әсәрләр, 30 т., 201 бит).

### 3. III, Коммунистик Интернационалның төзелүе. Партиянең VIII съезды

Көнбатыш Европадагы революцион күтәрелеш Совет властена бик зур ярдәм итте. Күп кенә капиталистик илләрдә эшчеләрнең массовый стачкалары буржуазия белән кораллы бәрелешләргә әверелде. 1919 елның язында Венгриядә һәм Баваириядә совет республикалары барлыкка килде. Колония халыкларының милли азатлык көрәше җәелә башлады.

Октябрь революциясе халыкара эшчеләр хәрәкәтендә обстановканы тамырыннан ук үзгәртте. III Интернационалны оештыру өчен көрәш яңа фазага керде. 1918 елның гыйнварында Петроградта социалистик партияләрнең сул группаларының киңәшмәсе булды, бу группа интернационалистларның халыкара конференциясен чакырырга дигән карарга килде. 1918 ел дәвамында күп кенә капиталистик илләрдә коммунистлар партияләре төзелде.

1918 елның декабрь азагында — 1919 елның гыйнвар башында Германия Коммунистлар партиясенең оештыру съезды булып үтте. Аңа нигез салучылар Германия һәм халыкара эшчеләр хәрәкәтенең күренекле эшлеклеләре К. Либкнехт, Р. Люксембург, Ф. Меринг һәм В. Пик булды. Либкнехт һәм Люксембург

тиздән Германия империализмының ялчылары тарафыннан ерткычларча үтерелделәр. Аргентинада, Финляндиядә, Австриядә, Венгриядә, Польшада коммунистлар партияләре төзелде. Байтак кына капиталистик илләрдә коммунистик группалар һәм сул социалистик оешмалар барлыкка килде. Ниһаять, В. И. Ленин тарафыннан беренче бөтендөнья сугышы чорында ук куелган бурычны — III, Коммунистик Интернационал төзү бурычын тормышка ашырырга мөмкинлек туды. 1919 елның гыйнварендә Петроградта интернационалистлар вәкилләренең киңәшмәсе булды. Киңәшмә, В. И. Ленин тәкъдиме белән, Коммунистик Интернационалның оештыру съездында катнашырга чакырып барлык илләрдәге коммунистик партияләргә һәм сул социалистик группаларга мөрәҗәгать итте.

1919 елның март башында Мәскәүдә Коммунистик Интернационалның I конгрессы булып, анда 30 илнең коммунистлар партияләреннән һәм сул социалистик оешмаларыннан делегатлар катнашты. Конгресска бөтен дөнья пролетариатының юлбашчысы В. И. Ленин җитәкчелек итте. Конгресс III, Коммунистик Интернационал төзү турында карар кабул итте, В. И. Ленинның буржуаз демократия һәм пролетариат диктатурасы турындагы тезисларын яхшы дип тапты, Коминтернның платформасын раслады һәм бөтен дөнья пролетарийларына манифест белән мөрәҗәгать итеп, аларны барлык илләрдә пролетариат диктатурасы өчен, Советларның җиңүе өчен кискен көрәшкә чакырды. Коминтернның төзелүе марксизм-ленинизмның социал-реформизм өстеннән гаять зур җиңүе булды. Халыкара пролетариатның бөтен иң яхшы революцион көчләре коммунистик интернационализм байрагы астына тупландылар.

1919 елның 18—23 мартында РКП(б)ның VIII съезды булып, анда партиянең 300 меңнән артык членыннан вәкилләр катнашты. Съезд Үзәк Комитетның отчетын, РКП(б) Программасы проектын, хәрби хәлне һәм хәрби политиканы, авылда эшләү турында һәм оештыру мәсьәләләрен тикшерде.

VIII съезд *партиянең яңа Программасын кабул итте,* ул В. И. Ленин тарафыннан эшләнгән иде. Программа пролетариатның бөтен дөнья күләмендәге азатлык хәрәкәтенең яңа чорына йомгак ясады. Партиянең беренче Программасы кабул ителгәннән бирле 15 елдан артык вакыт үткән иде. Программа тарафыннан алга куелган төп бурыч Советлар илендә пролетариат диктатурасы урнаштырылу белән хәл ителде. Партия алдына башка бурычлар: эшчеләр сыйныфы диктатурасы дәүләтен ныгыту, социалистик җәмгыять төзеп җиткерү бурычлары килеп басты. Яңа Программада монополияләргә кадәрге капитализмга марксистик-ленинчыл анализ (ул РСДРПның беренче Программасында да бар), шулай ук капитализмның югары стадиясенә — империализмга анализ бирелгән һәм Россиядә Октябрь социалистик революциясенең котылгысызлыгы һәм закончалыгы нигезләнгән.

Яңа Программа капитализмнан социализмга бөтен күчү чорына партиянең бурычларын билгеләде. Программада югары тип демократия булган совет демократиясенә тулы характеристика бирелде, буржуаз демократиянең сыйнфый асылы һәм аның ялган булуы ачып салынды.

Экономика өлкәсендә яңа Программа Совет властеның бөтен хуҗалык политикасын билгеләүче төп һәм хәлиткеч бурыч илнең җитештерүче көчләрен барлык чаралар белән үстерүдән гыйбарәт дип санады. Программада буржуазияне экспроприацияләү эшен ахырынача җиткерү, җитештерү һәм әйләнеш средстволарын бөтен халык милкенә әйләндерү таләпләре куелды. Илнең бөтен хуҗалык эшчәнлеген бөтен дәүләт күләмендәге бер план нигезендә берләштерү төп бурычларның берсе итеп куелды. Программада җирле промышленностьны һәм кустарь промышленностен кооперативлаштыруны дәвам иттерү, дәүләт тарафыннан аларга финанс ягыннан булышлык күрсәтү, аларны чимал һәм ягулык белән тәэмин итүнең гомуми планына кертү күздә тотылды. Шушыларның бөтенесе җитештерүнең бу артта калган формаларын механикалашкан югарырак, эре индустриягә авырлыксыз гына күчерүне тәэмин итәргә тиеш иде. Программада, җитештерүнең социалистик ысулы хезмәт ияләренең иптәшләрчә дисциплинасы, максималь үзешчәнлеге, җаваплылыкны аңлавы һәм хезмәтнең нәтиҗәлелегенә үзара контроль булдырулары нигезендә генә ныгытыла ала, диелгән. Яңа, социалистик дисциплина булдыру эшендә төп рольне профсоюзлар уйнарга тиеш. Фәнне киң рәвештә үстерү һәм аны производствога якынайту, Совет власте контроле астында буржуаз белгечләрдән файдалану күздә тотылды.

Авыл хуҗалыгы өлкәсендә Программа эре социалистик игенчелек оештыруга юнәлдерелгән түбәндәге чараларны тормышка ашырырга тәкъдим итте: 1) совхозлар оештыру; 2) җирне бергәләп эшкәртү өчен җәмгыятьләр һәм товариществолар оештыру һәм аларга булышлык итү; 3) эшкәртелми торган барлык җирләрне дәүләт көче белән эшкәртеп чәчү; 4) авыл хуҗалыгының культурасын күтәрү өчен бөтен агрономия көчләрен мобилизацияләү; 5) эре җәмәгать хуҗалыгы алып бару өчен игенчеләрнең ирекле союзлары буларак, авыл хуҗалыгы коммуналарына булышлык итү.

Вак, индивидуаль крестьян хуҗалыкларының әле озак яшәячәкләрен исәпкә алып, партия хезмәт иясе крестьяннарны яхшыртылган чәчү орлыклары һәм ашламалар белән тәэмин итү, агрономия белемнәре тарату, инвентарьны совет мастерскойларында ремонтлау, прокат пунктлары, тәҗрибә станцияләре оештыру, мелиорация эшләре үткәрү һәм башка шундый юллар белән крестьян хуҗалыкларының җитештерүчәнлеген күтәрергә кирәк дип тапты.

Хезмәтне саклау һәм социаль тәэминат өлкәсендә, торак мәсьәләсе, халыкның сәламәтлеген саклау, халык мәгарифе

буенча конкрет чаралар билгеләнде. Бу чаралар Советлар иле хезмәт ияләренең материаль-көнкүреш хәлен яхшыртуны һәм культура дәрәҗәсен күтәрүне тәэмин иттеләр.

Программаны тикшергәндә Программада, капитализмның югары стадиясе булган империализмга билгеләмә бирү белән беррәттән, монополияләргә кадәрге капитализмга һәм гади товар хуҗалыгына характеристика бирергә кирәк, дигән тәкъдимгә Бухарин белән Пятаков каршы чыкты. Бухарин белән Пятаковның бу каршы чыгуы асылда аларның В. И. Ленинның социалистик революция теориясенә каршы көрәшенең дәвамы иде. Алар империализмны капитализм үсешендәге бер стадия итеп түгел, бәлки аерым бер социаль-экономик формация дип исәпләделәр. Бухарин һәм аның тарафдарлары, империализм хуҗалыкның монополияләргә кадәрге формалары белән бергә сыеша алмый, диделәр. В. И. Ленинга каршы булган бу «саф империализм» теориясеннән: империализм чорында «саф» пролетар революция генә мөмкин, бу революциядә пролетариат буржуазиягә бер ялгызы гына каршы тора, анда феодализмга каршы хәрәкәтләр дә, милли азатлык сугышлары да булмый, дигән нәтиҗә килеп чыга иде. Биредә Бухарин һәм Пятаков крестьяннарның социалистик революциядәге һәм социализм төзүдәге ролен меньшевикларча-троцкийча инкарь итүдән чыгып эш иттеләр. Бу позиция практикада пролетариатны союзнигыннан мәхрүм итү, соңгы исәптә пролетариат диктатурасын инкарь итү дигән сүз иде.

В. И. Ленин Бухаринның һәм аның тарафдарларының антибольшевистик карашларына иң кискен рәвештә каршы чыкты. Ул Бухарин тәкъдименең политик зарарын күрсәтте.

> «Капитализмның төп базасыннан башка, — диде В. И. Ленин, — саф империализм беркайчан да булмады, беркайда да юк һәм беркайчан да булмас» (Әсәрләр, 29 т., 152 бит).

Программаны тикшергәндә милли мәсьәлә буенча җитди фикер башкалыклары булды. Бухарин һәм Пятаков милләтләрнең үзбилгеләнү һәм, аерылып чыгып, аерым дәүләт төзү хокукын тануга каршы чыктылар. Бухарин белән Пятаковның антибольшевистик тәкъдимен фаш итеп, В. И. Ленин ул тәкъдимнең нинди һәлакәтле нәтиҗәләргә алып барганлыгын күрсәтте. Партия һәм Совет власте үзләренең дөрес милли политикасы белән милләтләрнең ышанмаучылыгын — алпавытларның һәм буржуазиянең милли-колониаль изүе аркасында килеп чыккан ышанмаучылыкны бетерделәр һәм халыклар дуслыгының нигезен салдылар. Бухарин белән Пятаковның тәкъдиме милләтләрнең ышанмаучылыгын яңадан китереп чыгарыр иде. Бу тәкъдим Советлар иленең халыкара йогынтысына да зыян китерә иде, чөнки империалистлар, Советлар Россиясендә иске, изүгә һәм яулап алуга корылган милли политика торгызыла, дип яла ягарлар иде.

«Ә милләтләрнең үзбилгеләнүләре принцибын инкарь иткәндә, — диде И. В. Ленин, — әнә шулай килеп чыгарга да мөмкин... Чынбарлыкта булган нәрсәне танымаска мөмкин түгел: ул үзен танырга мәҗбүр итәр. Төрле илләрдә пролетариатның буржуазиядән аерылуы үзенчәлекле юллар белән бара. Бу юлда без бик сак эш итәргә тиешбез. Төрле милләтләргә карата бигрәк тә сак булырга кирәк, чөнки милләтнең ышанмавыннан да начар нәрсә юк» (Әсәрләр, 29 т., 161—162 битләр).

Съезд империализмның характеры турында һәм милли мәсьәлә буенча антиленинчыл тәкъдимнәрне кире какты һәм партиянең ленинчыл Программасын кабул итте.

Съездда иң әһәмиятле мәсьәләләрдән берсе — урта хәлле крестьяннарга мөнәсәбәт мәсьәләсе булды. Бу мәсьәлә буенча докладны В. И. Ленин ясады. Ул урта хәлле крестьяннар белән ныклы союз политикасын игълан итте. Советлар республикасы яши башлаган вакытта, төп бурыч буржуазияне бастырудан һәм пролетариат диктатурасын ныклап урнаштырудан гыйбарәт булган чакта, урта хәлле крестьяннар әле икеләнгәндә, Совет власте әле ныгып җитмәгән чакта, урта хәлле крестьяннарны битарафлаштыру политикасы бердәнбер дөрес политика иде. Яңа шартларда исә, контрреволюциянең беренче һөҗүме кире кагылгач, Советлар власте ныгып урнашкач һәм социалистик төзелеш бурычлары чиратка килеп баскач, битарафлаштыру политикасы искерде инде. Урта хәлле крестьян Совет власте ягына борылды. Урта хәлле крестьянны социалистик җәмгыять төзүдә катнашуга тартырга кирәк иде. Социализмны шул заманда крестьяннарның төп массасы булган урта хәлләләр белән союзда гына төзергә мөмкин иде.

«Без, — диде В. И. Ленин, — социалистик төзелешнең шундый стадиясенә кердек ки, инде безгә конкрет рәвештә, детальләп, авылда эшләү тәҗрибәсе белән тикшерелгән төп кагыйдәләр һәм күрсәтмәләр эшләргә кирәк; без, урта хәлле крестьянга карата *ныклы союз җирлегенә басу* өчен... шул кагыйдәләрне һәм күрсәтмәләрне кулланып эш итәргә тиешбез» (шунда ук, 131 бит).

В. И. Ленин докладьы буенча съезд кулакларга каршы, Совет властеның барлык сыйнфый дошманнарына каршы көрәшү өчен, социалистик төзелешне дәвам иттерү өчен, *ярлы крестьяннарга таянып, урта хәлле крестьяннар белән ныклы союз* политикасына күчү турында резолюция кабул итте. Съезд барлык совет һәм партия работникларыннан урта хәлләләрнең ихтыяҗларына игътибар белән карауны, аларны кулаклардан аера белүне, кулакларга каршы тайпылышсыз көрәш алып баруны дәвам иттерүне, социалистик үзгәртеп коруларның ысулларын билгеләгәндә урта хәлләләргә ташламалар ясауга барып, аларны акрынлап һәм планлы рәвештә социалистик төзелешкә тартуны таләп итте.

Съездның бу карары Совет властен ныгыту өчен дә, шулай ук халыкара пролетариатның революцион хәрәкәте өчен дә гадәттән тыш зур әһәмиятле булды. Социалистик революция җиңгәннән соң пролетариатның урта хәлле крестьяннарга мөнәсәбәте мәсьәләсен хәл итүдә партиянең тәҗрибәсен гомумиләштереп, В. И. Ленин пролетариатның урта хәлле крестьяннар белән союз төзүгә күчүенең әһәмияте турында болай диде:

«Пролетариат диктатурасы пролетариат белән, хезмәт ияләренең авангарды белән, хезмәт ияләренең күп санлы пролетариат булмаган катлаулары (вак буржуазия, вак хуҗачыклар, крестьяннар, интеллигенция һ. б.) арасында, яки аларның күпчелеге арасында, сыйнфый союзның, капиталга каршы союзның, капиталны тулысынча бәреп төшерүне, буржуазиянең каршылык күрсәтүен һәм аның тарафыннан булган реставрация омтылышларын тулысынча бастыруны максат итеп куя торган союзның, социализм төзүне һәм ныгытуны тәмамлау максатын куя торган союзның аерым бер формасы ул» (Әсәрләр, 29 т., 373 бит).

*В. И. Ленин пролетариат диктатурасы теориясен баетты, партиянең крестьян мәсьәләсендәге теориясен, политикасын үстерде.*

Съездның крестьяннарның төп массасы булган урта хәлле крестьяннар белән союз турындагы карары барлык хезмәт ияләрен интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы, социализм төзү өчен көрәшкә туплауда гаять зур роль уйнады. В. И. Ленин, урта хәлле крестьян белән союз булдыру турында сөйләп, съездда «без бу бурычны башкарып чыгарбыз, һәм шул чакта социализм һич җиңелмәслек булыр» дип күрсәтте (шунда ук, 204 бит).

Съезд эшендә хәрби мәсьәлә зур урын тотты. Съездда В. И. Ленин әйткәнчә, гәрчә илебез бөтен яктан ясалган котырынкы һөҗүмне кире кага алган булса да, Антантаның яңа походлар оештыру куркынычы бетмәгән иде әле. Киресенчә, съезд карамагында инде интервентларның һәм акгвардиячеләрнең көнчыгыштан яңа һөҗүм башлаулары турында мәгълүматлар бар иде.

Съезд вакытына «хәрби оппозиция» дип аталган оппозиция барлыгы беленде. Аның составында хәрби мәсьәләдә дә партия политикасына каршы чыккан «сул коммунистлар» бар иде. Анда оппозицион группировкаларга һичбер катнашы булмаган кешеләр дә бар иде. Оппозиция армиядә тимердәй дисциплина кертүгә каршы, иске хәрби белгечләрнең тәҗрибәсеннән файдалануга каршы чыкты. Ул армияне идарә итүнең һәм сугыш алып баруның партизанлык методларын саклау өчен көрәште.

«Хәрби оппозиция» армиядә партия эше мәсьәләләре буенча да ялгыш һәм зарарлы карашларны яклады. Ул армиядә башлангыч партоешмаларның хокукларын киңәйтергә, хәрби эшчәнлек буенча җитәкчелекне аларга бирергә, политорганнарны бетерергә, армия партия комитетлары төзергә тәкъдим

итте. Армия организмының үзенчәлекләрен, андагы каты үзәкләштерелүне һәм тимердәй дисциплинаны исәпкә алмыйча, «хәрби оппозиция» Кызыл Армия ирекле нигезләрдә төзелгән чордагы, партизаннар отрядлары һәм территориаль оешмалар чорындагы партия эше тәҗрибәсен механик төстә пролетариат дәүләтенең регуляр армиясе шартларына күчерә иде. Аның тәкъдимнәре армиянең хәрби куәтен ныгытуга түгел, бәлки йомшартуга алып бара иде.

Хәрби мәсьәләне тикшергәндә делегатлар, «хәрби оппозиция» тәкъдимнәрен кире кагу белән бергә, араларында ачыктан-ачык хыянәтчеләр дә булган иске хәрби белгечләргә сукырларча ышанучы, партия җитәкчелеген санга санамаучы Троцкий линиясенә каршы, армиягә сыйнфый нигездә сайлап алмыйча, тулаем мобилизацияләүгә, шуның белән кайбер гаскәри частьларда политик тотрыксызлык тудыруга каршы протест белдерделәр.

В. И. Ленин «хәрби оппозициягә» кискен рәвештә каршы чыкты. Ул, партия ҮК барлык әһәмиятле хәрби мәсьәләләрне хәл итә, алар буенча тиешле карарлар чыгара һәм аларның тормышка ашырылуына контроль ясый, дип күрсәтте. В. И. Ленин, 1918 елда Царицынны саклаучыларның тиңдәшсез героизмы турында сөйләгәндә, 10 нчы армия командованиесенең ялгышларын да күрсәтте; бу ялгышлар хәрби белгечләргә кимсетеп караудан, партизанчылыкка каршы көрәшнең булмавыннан гыйбарәт иде һәм алар зур югалтуларга китерделәр. В. И. Ленин, тимердәй хәрби дисциплинадан башка, куәтле Кызыл Армиянең, бигрәк тә Россия кебек крестьян илендә, булуы мөмкин түгел, диде. В. И. Ленин, буржуаз хәрби осталык казанышларын һәм хәрби белгечләрдән файдалануны таләп итү белән бер үк вакытта, хәрби белгечләрнең эшчәнлегенә политик контрольне көчәйтергә кирәклеген күрсәтте.

Съезд хәрби мәсьәлә буенча резолюцияне бердәм рәвештә кабул итте. Аның нигезенә армия төзелешенең һәм эшчәнлегенең төп принцибы — илнең барлык Кораллы Көчләренә партия җитәкчелеге принцибы салынды. Съезд партизан отрядларын үзәкләшкән идарәле һәм югары хәрби дисциплиналы регуляр армиягә каршы куярга маташуны гаепләде.

Резолюциядә хәрби комиссарларның роле аеруча нык күрсәтелде. Съезд Кызыл Армиядә комиссарларның героик эшен күрсәтеп үтте һәм, әгәр комиссарларның эше полктагы коммунистик ячейкаларның булышлыгына таянса, ул эш аеруча файдалы нәтиҗәләр бирә, дип белдерде.

> «Армиядә комиссарлар, — диелә съезд резолюциясендә,— Совет властеның турыдан-туры вәкилләре генә түгел, бәлки, барыннан да элек, партиябезнең рухын, аның дисциплинасын, аның куелган максатны тормышка ашыру өчен көрәштә нықлыгын һәм батырлыгын гәүдәләндерүчеләр алар» («К П С С резолюцияләрдә», I кисәк, 466—467 битләр).

Республика Реввоенсоветының Политбүлеген төзү һәм аңа Кызыл Армиядәге бөтен партия-политик эшкә җитәкчелек итүне йөкләү турында карар кабул ителде.

Резолюциянең практик өлешендә съезд болай дип язды: кулак һәм башка паразит элементларны махсус эш батальоннарына аерып, армиягә сыйнфый нигездә тик хезмәт ияләрен генә мобилизацияләү принцибын нык сакларга; хәрби белгечләрне эшкә тартырга, алар өстеннән комиссарлар аркылы нык-лы партия-политик контроль куярга; командирлар составын пролетарийлардан һәм ярымпролетарийлардан туплау эшен көчәйтергә һ. б. Бу пунктлар партиянең хәрби политикасын Троцкийның бозуларына каршы юнәлдерелгән иде.

Партия төзелеше буенча кабул иткән карарында съезд партиянең үзәк учреждениеләрен ныгыту чараларын, ҮКның эчке структурасын билгеләде. Партия Үзәк Комитетының Политбюросы, Оештыру бюросы һәм Секретариаты оештырылды. Партиянең VIII съезды Үзәк Комитетка партиянең социаль составын игътибар белән күзәтеп барырга, аның сыйфаты начараюга юл куймаска, эшче һәм крестьян булмаган элементларны партиягә бик нык тикшереп алырга кушты. Ун меңнәрчә партия членының дәүләт аппаратына керүен исәпкә алып, съезд аларның массалардан аерылу куркынычына һәм бюрократизм белән агулануына каршы кискен көрәш алып барырга кушты. Партиянең барлык членнарына теркәү үткәрергә карар бирелде. Бу, асылда, партиядә тазарту үткәрү дигән сүз иде. Партиядә дисциплинаны күтәрүгә зур игътибар бирелде. Илдәге гомуми обстановка ныклы үзәкләштерү һәм каты дисциплина булдыруны таләп итте; «...хәзерге чорда партиядә... чын хәрби дисциплина кирәк», — диелгән резолюциядә.

Партия төзелешендә милли районнардагы партоешмалар җитди әһәмият казанды. Илебезнең кайбер милли районнарында урыннардагы большевистик оешмаларның съездлары булып үтте, бу съездларда коммунистик партияләр төзелде һәм аларның үзәк комитетлары сайланды. 1918 елның икенче яртысында һәм 1919 ел башында Төркстан, Украина, Литва, Белоруссия, Латвия, Эстония, Бессарабия коммунистлар партияләре төзелде. Шул уңай белән: милли районнарның партия оешмалары Россия коммунистлар партиясенә нинди нигездә керәләр, дигән принципиаль мәсьәлә килеп басты.

В. И. Ленин линиясе буенча шушы барлык милли оешмалар бердәм Россия коммунистлар партиясенә аның состав өлеше булып керергә тиешләр иде. VIII съезд мөстәкыйль коммунистик партияләр федерациясе төзүгә кискен рәвештә каршы чыкты һәм, бердәм үзәкләшкән коммунистлар партиясе булырга, аның бердәм Үзәк Комитеты партиянең бөтен эшенә җитәкчелек итәргә тиеш, дип белдерде. Милли совет республикаларының коммунистлар партияләре үзәк комитетлары партиянең өлкә коми-

тетлары хокуклары белән файдаланалар һәм РКП(б) ҮКга буйсыналар.

Шушы карар нигезендә 1920 елны Закавказье — Азербайҗан, Грузия, Әрмәнстан — большевистик оешмалары Азербайҗан, Грузия һәм Әрмәнстан коммунистлар партияләренә әверелделәр, һәм алар Закавказье эшче һәм крестьяннарының Совет власте өчен көрәшенә җитәкчелек иттеләр.

Милли совет республикаларының коммунистлар партияләрен РКП(б)ның состав һәм аерылгысыз өлешләре рәвешендә төзү Советлар иле Коммунистлар партиясен В. И. Ленинның пролетар интернационализм принцибы нигезендә төзүдә яңа этап һәм күп милләтле социалистик республикада партия төзелешенең үрнәге булды.

«Оештыру мәсьәләсе буенча» резолюциядә съезд Совет дәүләтендә партиянең җитәкче ролен инкарь иткән Сапронов — Осинский оппортунистик группасына отпор бирде.

Резолюциядә болай диелгән: Советларда көндәлек фидакарь эш белән, барлык совет постларына чын күңелдән бирелгән коммунистларны күтәрү белән партия «Советларда берүзе политик өстенлек итүгә һәм аларның бөтен эшенә фактик контроль ясауга ирешергә тиеш». Барлык совет учреждениеләрендә партия дисциплинасына нык буйсына торган партия фракцияләре төзергә кирәк. «Партия, — диелгән резолюциядә, — Советларны алыштырырга түгел, бәлки аларның эшенә *җитәкчелек итәргә* тырыша» («К П С С резолюцияләрдә», I кисәк, 478 бит).

Съезд III, Коммунистик Интернационал төзелүне котлады һәм аның платформасына тулысынча кушылды.

РКП(б)ның VIII съездының әһәмияте гаять зур булды. Партиянең съезд тарафыннан кабул ителгән яңа программасы социализм төзү программасы булды. Съездның карарлары пролетариатның һәм крестьяннарның хәрби-политик союзын ныгытуга, Кызыл Армияне ныгытуга булышлык иттеләр, бу исә алда интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы көрәшнең уңышын тәэмин итте.

Партиянең яңа Программасы эшчеләрне һәм крестьяннарны социалистик төзелешнең ап-ачык перспективасы белән коралландырды, халык массаларын яңа иҗтимагый стройның җиңүе өчен фидакарь көрәшкә рухландырды.

Съезд тарафыннан кабул ителгән Программаның халыкара әһәмияте дә гаять зур булды. Программа бөтен дөнья хезмәт ияләренең: социалистик революция ничек җиңде, ул ни өчен котылгысыз, аның көче нәрсәдә, дигән соравына җавап бирде. Советлар иле Коммунистлар партиясе Программасының халыкара әһәмияте турында сөйләгәндә, В. И. Ленин басым ясап болай диде:

«...Безнең программаны тәрҗемә итү генә дә бөтен дөнья пролетариаты отрядларыннан берсе булып торучы Россия

коммунистлар партиясе ниләр эшләде, дигән сорауга иң яхшы җавап булыр. Безнең программабыз пропаганда һәм агитация өчен гаять көчле материал булыр, ул шундый документ булыр ки, шуның нигезендә эшчеләр: «Биредә безнең иптәшләр, безнең туганнар, биредә безнең уртак эшебез эшләнә», диярләр» (Ә с ә р л ә р, 29 т., 211 бит).

## 4. Гражданнар сугышы барышында тамырдан борылыш. Колчакны һәм Деникинны тар-мар итү

Партиянең VIII съезды ябылган вакытта Антанта һәм акгвардиячеләр яңа походка хәзерләнә иде. Интервентлар артына посып һәм алар ярдәмендә Россия контрреволюциясе күп меңле армияләр төзүен дәвам иттерде. Контрреволюция Себердә аеруча ныгып алды. Совет властена дошман көчләр барысы да шунда, Колчак янына җыелды. Урал һәм аның промышленносте Колчак кулында иде. Кулакларга таянып, акгвардиячеләр үзләрен крестьяннардан азык-төлек белән тәэмин иттерделәр. Эсерлар һәм меньшевиклар Колчакның властька килүен хәзерләделәр һәм аңа булышлык иттеләр. Англия, Франция һәм Америка империалистлары акгвардиячеләргә бертуктаусыз корал һәм сугыш кирәк-яраклары җибәреп тордылар.

Колчак һөҗүменә көньяктагы, көнбатыштагы һәм төньяктагы контрреволюцион гаскәрләр булышлык иттеләр, алар да үз чиратларында интервентлардан ярдәм алдылар. Төп ударны Колчак гаскәрләре ясады, алар Волгага барып чыгарга, анда Деникин белән кушылырга һәм бергәләп Мәскәүгә удар ясарга ниятләнгәннәр иде.

Колчак армиясе 1919 елның март башында һөҗүмгә күчте. Кызыл Армия Уфаны калдырып китәргә мәҗбүр булды. Совет армияләренең фронты өзелде. Акгвардиячеләр гаскәрләре Волгага үтеп чыгарга маташтылар. Көньякта генерал Деникин Луганскины һәм Донбассның бер өлешен басып алды. Илебез күмер базасыз калды. Майда генерал Юденич Петроградка һөҗүмгә күчте. Балтик буенда акгвардиячеләр, Англия флоты ярдәме белән һәм немец частьларына таянып, шулай ук һөҗүмгә күчтеләр. Антанта тарафыннан төзелгән һәм тәэмин ителгән Польша армиясе Литвага һәм Белоруссиягә басып керде. Төньяктан акгвардияче генерал Миллер армиясе һәм Англия, Америка, Франция интервентлары отрядлары һөҗүм иттеләр. Шулай итеп, контрреволюциянең барлык көчләре һөҗүмгә күчте.

Советлар Россиясе тагын дошман көчләр боҗрасында калды. 1919 елның 11 апрелендә Үзәк Комитет В. И. Ленин тарафыннан язылган «Көнчыгыш фронттагы хәл уңае белән РКП(б) ҮК тезислары»н яхшы дип тапты. Тезисларда республиканың хәрби-политик хәленә бәя бирелгән һәм Көнчыгыш фронтның хәлиткеч әһәмияте басым ясап күрсәтелгән иде. ҮК барлык

хезмәт ияләрен бөтен көчләрен дошманнарны тар-мар итүгә куярга чакырды. Көнчыгыш фронтка 15 меңнән артык коммунист җибәрелде. Комсомол үзенең членнарына беренче Бөтенроссия мобилизациясе игълан итте һәм фронтка 3 меңнән артык комсомолецны җибәрде. Профсоюзлар 60 меңнән артык эшчене мобилизацияләде. Фронтка килгән коммунистларның төп ядросы Петроград, Мәскәү, Иваново-Вознесенск, Тверь эшчеләре булып, аларның килүе армиянең рухын күтәрде. Кызыл Армиядә партия ячейкалары һәм политбүлекләр ныгыды, сугышчыларны политик тәрбияләү эше яхшырды.

Партия ҮКның чакыруына эшчеләр сыйныфы массовый хезмәт героизмы белән җавап бирде. Производстводагы хезмәт батырлыкларының инициаторлары һәм оештыручылары коммунистлар булды. Киң эшчеләр массасы арасында иҗтимагый хезмәтнең яңа формасы — коммунистик өмәләр туды. Партия эшчеләрнең бу башлангычын яклады. Мәскәү — Казан тимер юлы подрайоны коммунистларының һәм теләктәшләренең гомуми җыелышы карары буенча 10 майда беренче коммунистик өмә булды. 1919 елның икенче яртысында коммунистик өмәләр бөтен илгә җәелде.

В. И. Ленин коммунистик өмәләрне *бөек башлангыч* дип атады. Бу өмәләрне ул хезмәт ияләренең аңлы, ирекле, иксез-чиксез батырлык эше дип, коммунизмның факттагы башлангычы дип бәяләде. Тылдагы эшчеләрнең фидакарь хезмәте генә Кызыл Армияне кирәк булган бөтен нәрсә белән, беренче чиратта корал һәм сугыш припаслары белән тәэмин итәргә мөмкинлек бирде.

Партия ҮК һәм хөкүмәт күрсәтүе буенча совет командованиесе Кызыл Армиянең каршы һөҗүм планын эшләде. Хәлиткеч ударны Көнчыгыш фронтның М. В. Фрунзе командалыгындагы көньяк группасы ясарга тиеш булды. Көньяк группада Реввоенсовет члены В. В. Куйбышев иде. Бу группа составына В. И. Чапаевның легендар дивизиясе керде; дивизиянең комиссары Д. А. Фурманов иде. 1919 елның апрель азагында көньяк группа каршы һөҗүмгә күчте һәм дошманны бик каты җиңелүгә дучар итте. Колчакны тәмам тар-мар итү һәм Урал белән Себерне азат итү өчен шартлар тудырылды.

Хәлиткеч моментта, дошманны тар-мар итү планын тормышка ашыру төгәлләнеп килгән вакытта, республика Реввоенсоветы председателе Троцкий Көнчыгыш фронт командованиесенә гаскәрләрнең шактый өлешен Көньяк фронтка күчерергә тәкъдим итте; моның өчен һөҗүмне туктатырга кирәк иде, бу исә Колчакка үзенең армиясен торгызырга мөмкинлек бирер иде. Бу эшкә В. И. Ленинның катнашуы кирәк булды. Ул Уралның кышка кадәр азат ителүен таләп итте. ҮК Троцкийның тәкъдимен кире какты һәм һөҗүмне дәвам иттерү турында Көнчыгыш фронт Реввоенсоветына директива бирде. Кызыл гаскәрләр бөтен Көнчыгыш фронтта һөҗүмгә күчтеләр. 1919 елның җәенә,

гәрчә әле Колчак армиясе тәмам юк ителмәгән булса да, Колчак куркынычы төп куркыныч булудан туктады.

Себердә һәм Ерак Көнчыгышта акгвардияче гаскәрләргә һәм интервентларга партизаннар тынгылык бирмәде. Партизаннар аларга каршы каты сугышлар алып бардылар, тимер юлларны шартлаттылар, поездларны яр астына җибәрделәр, плен эләккән кызылармеецларны коткардылар. Партизаннар хәрәкәтенә партиянең подпольедагы комитетлары җитәкчелек итте. Колчак тылында эшчеләрнең стачка көрәшенә дә шул ук комитетлар җитәкчелек итте.

Шушыларның бөтенесе Кызыл Армиянең уңышларга ирешүенә булышлык итте.

Көнчыгыш фронтта Кызыл Армиянең һөҗүмен өзәргә омтылып, контрреволюция Петроград янында удар ясады. Генерал Юденич гаскәрләре, акфиннар һәм эстон акгвардиячеләре отрядлары булышлыгында, шәһәрнең янына ук килеп җиттеләр.

РКП(б) ҮК Петроградны саклау чаралары турында карар кабул итте: бу карарда коммунистларны, комсомолецларны һәм профсоюз члennарын Петроград фронты өчен мобилизацияләргә һәм Петроградта мобилизацияләнгән коммунистларны Көнчыгыш фронтка җибәрүне туктатырга тәкъдим ителде. Ләкин Зиновьев җитәкчелегендәге Петроград оборона комитеты барлык кирәкле чараларны күрмәде, Петроград оборонасы өчен эшләүче завод һәм фабрикаларны эвакуацияләү турында боерык бирде һәм хәтта дошманның һөҗүм итүе уңае белән флотны батыру мәсьәләсен тикшерде. В. И. Ленин тәкъдиме буенча Оборона советы Петроградтан предприятиеләрне һәм мөлкәтне эвакуацияләүне кискен рәвештә тыйды.

Акгвардиячеләр командованиесе үзенең фронттагы һөҗүменә тылдан удар ясау белән булышлык итәргә маташып карады. Красная Горка, Серая Лошадь һәм Обручев фортларында Антанта агентлары тарафыннан әзерләнгән фетнә күтәрелде. Фетнәчеләр Кронштадтка ут ачтылар. Хыянәтчеләргә каршы ашыгыч рәвештә кискен чаралар күрелде. Фетнәне бастыру өчен төзелгән отряд, Балтик флоты булышлыгында, фортларга атака ясады. Фетнәчеләр тар-мар ителде. Юденичның Петроградка һөҗүме өзелде.

Колчакны җиңү уңае белән 1919 елның августында В. И. Ленин эшчеләргә һәм крестьяннарга хат белән мөрәҗәгать итте. Ул, илне Колчак явы кабатлану куркынычыннан саклау өчен, шушы җиңүнең үзләштерелергә тиешле түбәндәге төп сабакларын күрсәтте: 1) куәтле Кызыл Армия кирәк; 2) Совет дәүләте армияне һәм эшчеләрне икмәксез тота алмый, аңа бу икмәкне крестьяннар бурычка биреп торырга тиеш; 3) революцион тәртип сакларга һәм Совет властеның законнарын һәм боерыкларын төгәл үтәргә кирәк; 4) Колчакның дөньяга килүенә меньшевиклар һәм эсерлар ярдәм иткәнлеген һәм аңа турыдан-туры булышлык күрсәткәнлеген оныту җинаять; 5) дошманны җиңү

өчен эшче һәм крестьяннарның ныклы союзы кирәк. «Капиталга каршы рәхимсез көрәш һәм хезмәт ияләренең союзы, крестьяннарның эшчеләр сыйныфы белән союзы — Колчак изүеннән соңгы һәм иң мөһим сабак менә шул», — дип язды В. И. Ленин (Әсәрләр, 29 т., 557 бит).

Советлар республикасының дошманнарын тар-мар итү эшендә Совет власте тарафыннан үткәрелә торган милли политиканың әһәмияте гаять зур булды. Ил өстенә куркыныч килү белән ук бәйсез совет республикаларының дошманга каршы көрәштә үз көчләрен берләштерү омтылышы көчәйде. Партия ҮК бу инициативаны яхшы дип тапты һәм В. И. Ленин тәкъдиме буенча совет республикаларының хәрби бердәмлеге турында карар кабул итте. 1919 елның 1 июнендә Мәскәүдә БҮБКның тантаналы утырышы булып, анда барлык совет республикаларының вәкилләре катнашты. БҮБК хәрби союз төзү һәм бердәм командование турында, халык хуҗалыгы советларын, транспортны һәм хезмәт комиссариатларын берләштерү турында карар чыгарды.

Совет халыкларының барлык көчләрен берләштерү илнең куәтен арттырды, интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы көрәшне көчәйтергә мөмкинлек бирде һәм аннары аларны тармар китерүне тәэмин итте.

Колчакның җиңелүе империалистларны интервенцияне дәвам иттерүдән туктатмады. Интервентлар һәм акгвардиячеләр 1919 елның икенче яртысыннан башлап Советлар Россиясенә каршы көрәшнең авырлык үзәген Көньякка күчерделәр: төп ударны хәзер Деникин армиясе ясарга тиеш булды.

Англиянең хәрби министры Черчилль: мин Созетлар иленә каршы «14 дәүләт походы» оештырдым, дип шапырынды.

Советлар Россиясе тагын гадәттән тыш куркыныч хәлдә калды. Гәрчә героик Кызыл Армия ашлык җитештерүче төп районнарның берсе булган Себернең шактый өлешен илгә кире кайтарган булса да, бөтен Көньяк, төп ягулык районнары — Донбасс, Грозный шәһәре Деникин кулында иде. Бакуда интервентлар һәм мусаватчылар хуҗалык итәләр иде. 1919 елның 30 июнендә Царицын кулдан китте. Аны алганнан соң Деникин үз армиясенә Мәскәүгә поход башлау турында директива бирде. Ул совет тылында эш итүче контрреволюцион «Милли үзәк» оешмасы булышлыгына ышанды. Дошман армиясе Мәскәүгә килеп җиткәч тә заговорчылар фетнә күтәрергә җыендылар.

Үзәк Комитет бөтен партиягә, бөтен илгә В. И. Ленин тарафыннан язылган «Барыгыз да Деникинга каршы көрәшкә!» дигән хат белән мөрәҗәгать итте. Хатта халыкның бөтен көчен дошманны тар-мар итүгә туплауның конкрет программасы бирелде. Көньяк фронтка җитәкче партия һәм совет работниклары, Кызыл Армиянең яңа көчләре җибәрелде. Бу — Көньяк фронт гаскәрләренә июль азагында ук инде Деникинга каршы һөҗүм хәзерли башларга мөмкинлек бирде.

Каршы һөҗүм 1919 елның август башына билгеләнде. Командованиенең планы Царицын ягыннан удар ясауны күздә тотты. Бу, беренчедән, Деникинга Волга аркылы чыгарга һәм Колчакның көньяк армиясе белән кушылырга мөмкинлек бирми иде; икенчедән, Царицын районына Көнчыгыш фронттан өстәмә көчләр китерү җиңелрәк иде; өченчедән, бу удар Деникинның Мәскәүгә һөҗүм итүче гаскәрләренең флангысына куркыныч тудыра һәм безнең частьларның дошман тылына үтеп керүенә мөмкинлек бирә иде.

Ләкин һөҗүм уңышлы чыкмады. Ул, Троцкий җитәкчелек иткән хәрби ведомство органнарының сүлпәнлеге аркасында, шактый соңга калып башланды. Көньяк фронт штабында агентлары булган Деникин һөҗүм хәзерләнүе турында белгән һәм аны өзү өчен чаралар күргән. Биредә акгвардияче Мамонтов атлы гаскәрләренең Көньяк фронт тылларына ясаган рейды зур роль уйнады. Рейдны бетерү өчен фронттан күп кенә частьларны алырга туры килде. Шул арада Деникин удар группа оештырырга өлгерде һәм аны Курск — Орел — Тула линиясе буенча Мәскәүгә таба юнәлдерде. Ул Курскины, Орелны алды һәм Тулага куркыныч тудырды. Акгвардиячеләрнең 1919 ел сентябрендәге кебек беркайчан да илнең үзәгенә шулай якын килгәннәре юк иде әле.

Деникин гаскәрләре белән бер үк вакытта контрреволюциянең барлык көчләре һөҗүмгә күчте, алар Кызыл Армия частьларын Көньяк фронттан читкә тартырга тырышты. Колчакның кыйналып бетмәгән гаскәрләре һөҗүм башлады; төньякта Миллер Вологдага һәм Петрозаводскига юнәлде; Юденич яңадан Петроград тирәсенә үтеп керде. Буржуаз-алпавытлар Польшасының гаскәрләре Минскины алды.

Деникинның Мәскәүгә таба килүе Көньяк фронтны төп фронт итте. Бу авыр көннәрдә партия ҮК Көньяк фронтны ныгыту өчен яңа чаралар күрде. Сентябрьдә ҮК пленумы В. И. Ленинның бик күп партия работникларын хәрби эшкә җибәрү турындагы тәкъдимен кабул итте. Партия фронттагы обстановканы аңлату буенча зур политик эш җәелдерде. ҮК карары белән Көньяк фронтның командованиесе алыштырылды. Көньяк фронт икегә: Көньяк фронтка һәм Көньяк-Көнчыгыш фронтка бүленде. Мәскәү ныгытылган районының Оборона комитеты төзелде. Көньяк фронтка өстәмә резервлар җибәрелде.

Партия ҮК 30 меңгә якын коммунистны фронтка җибәрде; комсомол үз члennарына икенче Бөтенроссия мобилизациясе игълан итте — 10 мең комсомолец Көньяк фронтка китте. Деникинчыларның совет тылында фетнә күтәрү өмете җимерелде — «Милли үзәк» заговоры ачылды һәм бетерелде.

Партия, үз сафларын тулыландыру һәм массалар белән элемтәне көчәйтү өчен, партия атнасы игълан итте. Илнең үзәктәге районнарында гына да 200 меңнән артык эшче һәм кресть-

ян РКП(б) га керде. Партия атнасы хәрәкәттәге армиядә зур күтәренкелек белән үтте. Аның иң яхшы сугышчылары партиягә керде. Деникинчыларның Советларны куып тарату һәм большевикларны асып бетерү белән куркытуына Советлар иленең хезмәт ияләре әнә шулай җавап бирде. Бу исә партиянең гаять зур һәм халык массаларының коммунистларга ияреп баруын бик ачык күрсәткән политик җиңүе булды. «Безнең партиябезнең членлык билеты, — дип язды РКП (б) ҮК үзенең отчетында, — мондый шартларда билгеле бер дәрәҗәдә Деникинның дар агачына кандидатура дигән сүз иде. Дошманнарыбызның бөтен алдан әйтеп куюларына карамастан, партия атналары һәр җирдә һич көтелмәгәнчә, искиткеч гүзәл уңыш белән үтте...»

Төп ударны Царицын ягыннан ясауны күздә тоткан элекке план инде моментның бурычларына җавап бирми иде. 15 октябрьда партия ҮК Политбюросының утырышы булып, анда мондый карар кабул ителде: «...Туланы, Мәскәүне һәм аларга килү юлларын дошманга бирмәскә һәм кышын гомуми һөҗүм хәзерләргә... Көньяк-Көнчыгыш фронтта вакытлыча оборонага күчәргә һәм аның алдына түбәндәге бурычларны куярга: а) Деникинга Урал казаклары белән кушылырга мөмкинлек бирмәскә; б) җанлы көчләрнең бер өлешеннән Туланы һәм Мәскәүне саклау өчен файдаланырга». Башка фронтларга килгәндә исә, Политбюро баш командованиегә Төньяк һәм Көнбатыш фронтларны «беренче чиратта Мәскәү — Тула районының куркынычсызлыгы, икенче чиратта Петроград куркынычсызлыгы күзлегеннән чыгып» карарга кушты.

Кызыл Армия төп ударны Харьков — Донбасс — Ростов-Дон линиясе буенча ясады. Совет гаскәрләренең удар группасына акгвардиячеләрнең доброволец офицерлардан торган иң нык частьларын тар-мар итәргә задание бирелде. Кромы — Орел районында 10 октябрьдан 30 октябрьга кадәр барган сугышларда атлы кызыл казаклардан, хәрби мәктәп курсантларыннан һәм латыш дивизиясеннән формалашкан удар группа акгвардиячеләрне тар-мар итте. Кызыл Армия Орелны коткарды. Бер үк вакытта Буденныйның атлы гаскәрләре Воронеж янында Шкуро — Мамонтов корпусларының төп көчләрен туздырды. 24 октябрьда совет гаскәрләре Воронежны азат итте. Бу вакытта Буденныйның атлы корпусы 1 нче Атлы армиягә әйләнә, аның командующие итеп С. М. Буденный, ә Хәрби совет члены итеп К. Е. Ворошилов билгеләнә.

Совет гаскәрләренең Орел янындагы һәм Воронеж янындагы уңышлары бөтен фронт буйлап һөҗүмгә күчәргә мөмкинлек бирде. Украина һәм Төньяк Кавказ дошманнардан азат ителә барды. Деникинчыларны тылдан партизаннар кыйнады. Деникинны җиңү уңае белән В. И. Ленин 1919 елның декабрь азагында Украина эшчеләренә һәм крестьяннарына хат белән мөрәҗәгать итте. Колчакка каршы көрәш сабакларын искә

төшереп, В. И. Ленин, Совет власте илдәге барлык халыклар союзыннан башка бу җиңүләргә ирешә алмас иде, дип күрсәтте. «Кем дә кем, — дип язды ул, — великорус һәм Украина эшчеләре һәм крестьяннарының бердәмлеген һәм ныклы союзын боза, шул колчакларга, деникиннарга һәм барлык илләрнең ерткыч капиталистларына ярдәм итә» (Әсәрләр, 30 т., 291 бит).

Көньяк фронттагы уңышлар Кызыл Армиянең Петроград янындагы сугышчыларын рухландырды. Юденич гаскәрләре тар-мар ителде. Аларның күп өлеше плен алынды; дошманның тик кечкенә калдыклары гына Эстониягә качып китә алды.

1919 елның декабрендә партиянең VIII конференциясе булып үтте; ул партияне һәм аның массалар белән элемтәсен ныгытуда зур роль уйнады. Конференция партиянең яңа Уставын кабул итте; Уставта партия оешмаларының структурасы ачык итеп билгеләнде. Партоешмаларның структурасы Совет власте шартларында урнашкан административ-территориаль бүленешкә туры китерелде. Уставка, партия оешмасының нигезе булып партия ячейкасы тора, ячейка кимендә өч кеше составында раслана, дигән пункт кертелде. Партиягә керүче һәр кешегә аны партиянең программасы һәм тактикасы белән таныштыру һәм партиягә керүче кешенең шәхси сыйфатларын партия оешмасының тикшерүе өчен кирәк булган кандидатлык стажы кертелде. Совет учреждениеләрендә һәм партиядән тыш оешмаларда партия фракцияләре дигән бүлек тә Уставта яңа бүлек иде.

Конференциянең «Украинада совет политикасы турында»гы һәм «Украинада Совет власте турында»гы карарларының әһәмияте аеруча зур булды. ҮКның В. И. Ленин тарафыннан язылган һәм конференция раслаган резолюциясендә болай диелгән иде: «Милләтләрнең үзбилгеләнүләре принцибын тайпылышсыз үткәрә барып, Үзәк Комитет РКПның УССРның мөстәкыйльлеген тану карашында торуын тагын бер тапкыр расларга кирәк дип саный» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 492 бит).

Империализмга каршы көрәштә барлык совет республикаларының нык союзда булулары кирәклеген әйтеп, резолюция, бу союзның формаларын билгеләү мәсьәләсен Украина эшчеләре һәм хезмәт иясе крестьяннары үзләре хәл итәрләр, дип күрсәтте; бу вакытта УССР белән РСФСР арасындагы мөнәсәбәтләр федератив элемтә белән билгеләнделәр.

Резолюция җир политикасын ярлы һәм урта хәлле крестьяннар интересларына аеруча игътибар белән карап үткәрергә: Деникин тарафыннан тергезелгән алпавыт җирбиләүчелеген бетерергә, җирне җирсез һәм аз җирле крестьяннарга бирергә; совхозларны, крестьяннарның интересларын исәпкә алып, бик кирәк булган күләмнәрдә генә төзергә; крестьяннарны коммуналарга, артельләргә һ. б. ш. берләштерү эшендә һичбер төрле

ирексезләүләргә юл куймаска тәкъдим итте. Партия дәүләтне идарә итү эшенә ярлы һәм урта хәлле крестьяннарны киңрәк тартуны, украин телен һәм культурасын ирекле үстерү юлындагы барлык комачаулыкларны бетерүне таләп итте.

VIII конференциянең Украинада Совет власте турындагы резолюциясе Украина коммунистларына зур ярдәм күрсәтте һәм халыклар дуслыгын ныгытты.

1919 елның декабренда Советларның VII съезды булды. Ул яңадан Англия, Франция, АКШ, Италия һәм Япония хөкүмәтләренә мөрәҗәгать итеп, солых турында бөтенесе бергә һәм аерым-аерым хәзер үк сөйләшүләр башларга тәкъдим итте. Совет хөкүмәте кечкенә илләргә, аларның бәйсезлеген тану нигезендә, солых турында сөйләшүләр алып барырга тәкъдим итте. Эстония, ә аннары Латвия һәм Финляндия солых турында сөйләшүләр алып барырга ризалык бирделәр.

Деникинны тар-мар итү Советлар иле әйләнәсендәге контрреволюцион бożраның бүтән буыннарын бетерергә мөмкинлек бирде. Иң элек Колчак кыйнап бетерелде. Аның гаскәрләре тар-мар ителде, ә «верховный» үзе плен төште. Колчакны суд атуга хөкем итте.

Көньяк фронтта дошманнарның җиңелүе Төркстанда фронтларны бетерү эшен тулысынча төгәлләргә мөмкинлек бирде.

Кызыл Армиянең җиңүләре Закавказье хезмәт ияләренең интервентларга каршы көрәшенә ярдәм итте. 1920 елның язында Кызыл Армиянең Кавказ фронты частьлары Закавказье чикләренә якынлаша башладылар.

Кызыл Армиянең якынлашып килүен белгәч тә, Азербайҗан эшчеләре Азербайҗан буржуазиясенә каршы күтәрелде. 1920 елның февралендә Бакуда яшерен рәвештә Азербайҗан КП(б)ның I съезды булды. Ул буржуазиягә каршы коралллы восстание ясау турында карар чыгарды. Баш күтәрүчеләр, кораллы ярдәм күрсәтүне үтенеп, Советлар Россиясенә мөрәҗәгать итте. Совет хөкүмәтенең күрсәтүе буенча Кызыл Армия гаскәрләре Азербайҗан хезмәт ияләренә ярдәмгә килде. 1920 елның 28 апрелендә Баку совет шәһәре булды. Азербайҗаннан интервентларны кууда һәм эчке контрреволюция көчләрен тар-мар итүдә, Азербайҗанда Совет власте урнаштыруда һәм аны ныгытуда партиянең ленинчыл линиясен үткәргән Г. К. Орджоникидзе, С. М. Киров, А. И. Микоян, Н. Н. Нариманов җитәкче роль уйнадылар. 1920 елның ноябрендә Әрмәнстан эшчеләре һәм крестьяннары баш күтәрде. Өч айдан соң, 1921 елның февралендә, Грузия хезмәт ияләре меньшевикларны бәреп төшерделәр. Закавказье совет җире булды. «14 дәүләт походы» җимерелде.

Шагыйрь Маяковский, совет халкының тойгыларын чагылдырып, интервентлар һәм акгвардиячеләр авантюрасының җимерелүеннән бик әче көлде:

Блокадалар төзгән булдылар,
Петроградка юлны бордылар,
«Десант! Десант!» — диеп акырды
Антантаның тәтәй актыгы...
Мамонтовлар, Шкуралар да,
Ыбыр-чыбыр Петлюралар да,
Фон-дер Гольцлар да агылды,
Доброволецлар да табылды...
Алар өчен яуды танклар,
Шиллинглар һәм дә франклар...
Тәэмин итте Лига аларны.
Нәрсә булды димсез аннары?
Кукиш . . . . . . . . .

## 5. Партиянең IX съезды. Буржуаз-алпавытлар Польшасы һәм Врангель гаскәрләренең җиңелүе. Интервенциянең һәм гражданнар сугышының бетүе

Интервентларны һәм акгвардиячеләрне тар-мар итеп, Совет дәүләте вакытлыча тынлык яулап алды. Антанта блокаданы туктатырга мәҗбүр булды. 1920 елның январенда Антантаның югары советы, Советлар Россиясе белән товарлар алмашуны рөхсәт итәргә кирәк, дип тапты. Балтик буе илләре белән солых төзелүе һәм блокаданың тукталуы Советлар иленең экономик хәлен җиңеләйтте.

Партия һәм Совет хөкүмәте вакытлы тын алуны Совет иленең капитализм илләре белән даими тыныч яшәвенә әверелдерү өчен бик нык тырыштылар. В. И. Ленин, тыныч шартларда Советлар иле капитализмга караганда үзенең өстенлеген күбрәк дәрәҗәдә күрсәтә алыр, башка илләрнең хезмәт иясе массаларына революционлаштыручы йогынты ясый алыр, диде.

«Без, — диде В. И. Ленин, — максимум ташламалар ясауга барып, солых тәкъдименә ике куллап ябышабыз, кечкенә державалар белән солых ясау сугышка караганда эшне хисапсыз күп тапкырлар яхшырак алга җибәрәчәк икәненә без ышанабыз, чөнки империалистлар хезмәт иясе массаларны сугыш белән алдап килделәр, һәм шуның белән Советлар Россиясе турындагы хакыйкатьне яшереп килделәр, шуңа күрә һәрбер солых безнең йогынтыбызга юлны йөз тапкыр зуррак һәм киңрәк ачачак» (Әсәрләр, 30 т., 451 бит).

Совет власте, тын алуга ирешеп, Антанта походлары аркасында җимерелгән хуҗалыкны ашыгыч рәвештә аякка бастырырга керешә.

Бу вакытта республиканың гомуми экономик хәле бик авыр булды. Авыл хуҗалыгы сугышка кадәрге продукциянең яртысын гына бирә иде. Тимер юлларда, фабрика һәм заводларда ягулык җитешми, күп предприятиеләр җимерелгән иде. Транспорттагы җимереклек тә, үз чиратында, промышленность үзәкләренә һәм фронтка азык-төлек китерүне кыенлаштырып, республиканың азык-төлек хәлен начарайтты.

Кыска вакытлы тын алу партиягә күбрәк көчне хуҗалык төзелешенә күчерергә һәм гражданнар сугышын җиңү белән тәгәлләүне хәзерләргә мөмкинлек бирде. Империалистларның яңа сугыш һөҗүме куркынычы әле бетмәгән иде. Шуңа күрә Совет хөкүмәте әле күп санлы Кызыл Армия тотарга мәҗбүр булды. Партия гаскәри берләшмәләрне хуҗалык төзелешенә тарту турында карар кабул итте. Украинада, Уралда, Төньяк Кавказда, Петроград янында, Урта Волга буенда хезмәт армияләре төзелде. Гражданнар сугышы вакытында илебез меңнәрчә квалификацияле эшчеләрне һәм большевик-оештыручыларны Кызыл Армиягә биргән иде. Хәзер инде Кызыл Армия үз көчләренең бер өлешен транспортны, ягулык промышленностен һәм хуҗалык фронтының башка удар участокларын аякка бастыру өчен көрәшкә бирә башлады. Үзәк Комитет 5 мең коммунистны транспортта эшләргә җибәрде. Армия большевиклары Донбассны аякка бастыру, Грозный, Баку, Урал-Эмба нефтен ташуны җайга салу өчен көрәшне оештыручылар булдылар. Хәрби органнар шахтерларны һәм нефтьчеләрне тәэмин итүне үз өсләренә алдылар, шахталарда һәм нефть промыселларында тәртип урнаштырдылар.

В. И. Ленин совет строенда сугышта җиңүләр өчен дә, шулай ук социалистик төзелеш кыенлыкларын җиңү өчен дә бетмәс-төкәнмәс көч чыганаклары барлыгын күрде. 1920 ел башында В. И. Ленин 10—20 ел эчендә Россияне электрлаштыруның кыю һәм чын фәнни планын билгеләде.

> «Аны хәзер үк бирергә кирәк, — дип язды В. И. Ленин,— массаны популяр, анык һәм ачык (нигезе тәмам *фәнни* булган) перспектива белән: 10—20 ел эчендә без бөтен Россияне, аның промышленностен да, авыл хуҗалыгын да *электрлы* итәрбез, дигән перспектива белән дәртләндерерлек итеп эшкә тотыныйк» (Әсәрләр, 35 т., 370 бит).

1920 елның мартында Халык Комиссарлары Советы Г. М. Кржижановский җитәкчелегендә ГОЭЛРО (Россияне электрлаштыру буенча Дәүләт комиссиясе) төзүне раслады. Комиссия гомуми куәте бер ярым миллион киловатт булган зурзур 30 электр станциясе салуны күздә тоткан план эшләде.

Партиянең 1920 елның 29 мартыннан 5 апреленә кадәр барган IX съезды яңа тын алу чорында социалистик төзелешнең перспективаларын билгеләде. Съездда партиянең 600 меңнән артык членыннан вәкилләр булды. VIII съездан соң үткән бер ел эчендә, интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы көрәштә зур югалтуларга карамастан, партия үзенең сафларын икеләтә үстерде. Шундый киеренке гражданнар сугышы шартларында партиянең составы арту партия политикасының дөреслеген һәм аның эшчеләр сыйныфы белән, хезмәт иясе массалар белән элемтәсенең ныклыгын күрсәткән бик ачык дәлил булды.

Съездда төп мәсьәләләр хуҗалык төзелешенең чираттагы бурычлары турындагы һәм профсоюзлар турындагы мәсьәләләр

булды. Бу мәсьәләләр партия Үзәк Комитетының В. И. Ленин тарафыннан ясалган отчетында яктыртылдылар. Съездның «Хуҗалык төзелешенең чираттагы бурычлары турында»гы резолюциясендә, илне экономик яктан аякка бастыруның төп шарты илне электрлаштыруга нигезләнгән бердәм халык хуҗалыгы планын тайпылышсыз тормышка ашырудан гыйбарәт, дип басым белән әйтелде. Резолюция бердәм планның төп бурычлары нинди тәртиптә хәл ителергә тиешлеген күрсәтте: а) беренче чиратта транспортның хәлен яхшырту, ашлык, ягулык һәм чимал китерү һәм аларның иң кирәкле запасларын булдыру; б) транспорт өчен, ягулык, чимал һәм ашлык җитештерү өчен машиналар төзү; в) күп кулланыла торган продуктлар җитештерү өчен машиналар төзүне бик нык үстерү; г) күп кулланыла торган продуктлар җитештерүне бик нык көчәйтү. Съезд җитештерү эшенә бөтен индустриаль пролетариатны тартырга, хезмәт йөкләмәсе нигезендә массовый мобилизацияләр оештырырга, хуҗалыкны хәрбиләштерү эшен үткәрергә һәм хуҗалык фронтында гаскәри частьлардан киң файдаланырга тәкъдим итте. Ярыш оештыру эшенә аеруча игътибар бирелде. Съезд промышленностьны идарә итү өлкәсендә үзәкләштерүне саклау һәм үстерү, ялгыз җаваплылыкны көчәйтү кирәклеген күрсәтте. Шуның белән бергә, җирле үзенчәлекләрне исәпкә алырга, үзәктән ерак һәм үзгә экономик шартлары белән аерыла торган зур районнар өчен халык хуҗалыгының өлкә бюроларын оештырырга һәм промышленностьны идарә итү эшенә массаларны киңрәк тартырга тәкъдим ителде.

Интервенция һәм гражданнар сугышы әле бетмәгәнлектән, съездның хуҗалык төзелеше турындагы карары хәрби коммунизм политикасына нигезләнде.

Партиянең хуҗалык төзелешендәге линиясенә «демократик централизм» группасы (Т. Сапронов, В. Осинский, В. Смирнов) каршы чыкты. «Децистлар» иске белгечләрдән файдалануга каршы, предприятиеләргә җитәкчелек итүдә ялгыз җаваплылыкка каршы чыктылар һәм коллегиальлекне чикләнмәгән күләмнәрдә куллануны таләп иттеләр. «Децистлар» группасы партиянең төп оештыру принцибы булган демократик централизмга һөҗүм итте. Партиягә каршы булган бу чыгышны съездда Рыков белән Томский яклады, алар да ялгыз җаваплылыкны инкарь иттеләр һәм промышленностька җитәкчелекнең бердәнбер принцибы итеп, ВСНХдан алып завод идарәсенә кадәр, коллегиальлекне таныдылар. Партиягә каршы булган бу тәкъдимнәрне съезд кире какты.

Профсоюзлар турындагы резолюциясендә съезд хуҗалык төзелешендә хезмәт ияләренең актив катнашуы кирәклеген күрсәтте һәм партия оешмаларына башланып киткән хезмәт күтәренкелеген, профсоюзлар булышлыгы белән, хезмәт ияләренең иң киң массалары арасында җәелдерү эшен йөкләде.

IX съезд карарлары нигезендә бөтен илнең эшчеләре халык

хуҗалыгын аякка бастыру эшенә кереште. Предприятиеләрдә хезмәт дисциплинасы күтәрелде. Транспортның эше яхшырды. Өмә идеясе туган Мәскәү — Казан тимер юлы Почет тактасына кертелде. Тыныч социалистик төзелешкә күчү перспективасы совет кешеләрендә иҗат көчләренең гаять нык күтәрелешен тудырды. 1920 елның Беренче май бәйрәмендә, партиянең IX съезды тарафыннан Бөтенроссия күләмендәге өмә көне дип игълан ителгән көнне, иҗат күтәренкелеге аеруча көчле күренде. Мәскәүдә өмәгә ярты миллион чамасы, ә Петроградта 200 мең диярлек хезмәт иясе чыкты. Коммунистлар, беренче сафларда барып, үзләренең хезмәт героизмы белән массаларны дәртләндерделәр. Өмәдә партия һәм хөкүмәтнең җитәкче эшлеклеләре катнашты. Кремльдә үткәрелгән өмәдә В. И. Ленин эшләде. Михельсон заводындагы өмәгә М. И. Калинин катнашты. Партия чакыруы буенча ун миллионнарча хезмәт ияләре, Бөтенроссия өмәсендә эшләп, сугыш фронтында социалистик Ватанны саклагандагы кебек үк фидакарьлек белән тыныч хезмәткә керешергә әзер торуларын күрсәттеләр.

Ләкин империалистлар бу юлы да тын алуны өзделәр һәм тыныч социалистик төзелешне җәелдерергә комачауладылар. Антанта, Советлар иленә ясалган походларының уңышсызлыкка очравына карамастан, буржуаз-алпавытлар Польшасын Советка каршы төп көч итеп куеп, яңа поход хәзерләде.

Интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы сугыш башыннан бирле Совет хөкүмәте Польшага берничә тапкыр солых тәкъдим итте. 1920 ел башында ул тагын солых тәкъдим итеп мөрәҗәгать итте. Ләкин Польша империалистлары совет җирләрен басып алу турында хыялландылар. Польша буржуазиясе экономик һәм политик яктан империалистик илләргә тулысынча бәйле иде. Поляк алпавытларының һәм буржуазиясенең хәле нык түгел иде. Хезмәт иясе массаларның, бигрәк тә пролетарийларның хаким сыйныфларга каршы чыгышлары һаман ешая барды. Англия, Франция, АКШның идарәче даирәләре, Польшаның идарәче даирәләре кебек үк, революцион хәрәкәтнең үсүеннән куркалар һәм Советлар иленә каршы сугышка халыкны революциядән читкә тарту чарасы итеп карыйлар иде. Польша Коммунистлар партиясе поляк империалистларының агрессив сугышына кискен рәвештә каршы чыкты. Ул Советлар республикасына каршы сугышның Польша хезмәт ияләренә каршы да сугыш икәнлеген хезмәт ияләренә аңлатты.

Шуның өстенә, Антанта җитәкчеләре һәм Польша идарәчеләре Совет хөкүмәтенең солых турындагы тәкъдимнәрен көчсезлек билгесе итеп карадылар һәм сугыш юлы белән Совет властен бетерә алырбыз дип өмет иттеләр. 1920 елның 25 апрелендә Польша армиясе Советлар иленә һөҗүм итте. Украинаның башкаласы Киев алынды. Империалистлар Кырымда урнашкан акгвардияче Врангель армиясен Польшага ярдәмгә ташладылар.

Советлар республикасы яңадан үзенең бөтен көчен интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы көрәшкә юнәлдерергә мәҗбүр булды. 1920 елның 23 маенда РКП(б) Үзәк Комитетының «Польша фронты һәм безнең бурычлар» дигән тезислары игълан ителде. Эшчеләрне һәм крестьяннарны бөтен көчләрен дошманны тар-мар итүгә тупларга чакырып, партия һәм Совет хөкүмәте, Советлар иле Польшаның бәйсезлегенә һәм суверенитетына кул сузмый, Польша хезмәт ияләренең үз язмышлары үз кулларында, дип белдерде. «...Безгә һөҗүм иткән поляк акгвардиячеләрен тар-мар итү, — дип күрсәтелгән тезисларда,— *Польшаның бәйсезлегенә безнең карашыбызны аз гына да үзгәртмәячәк»*.

Кызыл Армия коммунистлар белән ныгытылды. Бөтен партия членнарының яртысы чамасы — 300 меңнән артыгы — армиядә иде. Шуның өстенә, армиядә 70 мең чамасы комсомолец бар иде.

Май урталарында Көнбатыш фронтта һөҗүм башланды. Ләкин, хәзерлек җитәрлек булмау сәбәпле, ул уңышка ирешмәде. Дөрес, бу һөҗүм дошманның көчләрен үзенә бәйләп тотты һәм шуның белән Көньяк-Көнбатыш фронтта хәлне җиңеләйтте. Көньяктан китерелгән 1 нче Атлы армия июнь башында Украинада ак поляклар фронтын өзде. Атлы армия артыннан Көньяк-Көнбатыш фронтның барлык армияләре һөҗүмгә күчте һәм дошман армияләрен җиңелүгә дучар итте. 1920 елның июль башында Көнбатыш фронт гаскәрләре дә һөҗүмгә күчте. Июль азагында алар Польша территориясенә, ә Көньяк-Көнбатыш фронт гаскәрләре Көнбатыш Украинага аяк бастылар. Фронт Польшаның башкаласы Варшавага якынлашты.

Кызыл Армиянең җиңүләре Көнбатыштагы эшчеләр сыйныфын канатландырды. Англиядә, Франциядә, АКШта, Италиядә, Чехословакиядә «Советлар Россиясеннән кулыгызны алыгыз!» дигән лозунг астында хәрәкәт көчәйде. Эшчеләр Польша өчен корал төяүдән баш тарттылар, забастовкалар ясадылар.

Коминтернның I конгрессыннан соң бөтен дөньяда коммунистик хәрәкәт зур уңышларга ирешә. 1919 елның маенда Болгария социал-демократик эшчеләр партиясе («тесняклар») Коммунистлар партиясе итеп үзгәртеп төзелде.

1920 елга инде АКШта, Англиядә, Югославиядә, Испаниядә, Төркиядә һәм башка илләрдә коммунистлар партияләре төзелде. Коммунистлар партияләре, кагыйдә буларак, социалистлар партияләреннән аерылып чыккан сул группалар нигезендә төзелде. Яшь партияләрнең әле массовый эш алып бару тәҗрибәсе юк иде; аларның эшенә социал-демократик партияләр традицияләренең һәм иске көрәш формаларының билгеле бер йөге комачаулык итә иде. Шуның белән бергә, яшь коммунистик партияләрдә «сул» группалар барлыкка килде һәм алар эшчеләр сыйныфы көрәшенең барлык иске методларын кире кактылар, парламенттан файдалануга каршы чыктылар, реакционер-

лар кулына элəккəн профсоюзларга бойкот ясауны якладылар. Мондый политика массалардан аерылуга, сектантлыкка, партиянең роленə бəя биреп җиткермəүгə алып бара иде. Бу ялгышлар «сул» фраза белəн яшерелде: «суллар» үзлəренең тактикасын революцион тактика итеп күрсəтергə маташтылар. Бу ялгышлар əле революцион көрəш мəктəбен үтмəгəн яшь партиялəрнең үсү чоры ялгышлары иде. Бу ялгышларны В. И. Ленин коммунизмда «балаларча суллык авыруы» дип бəялəде.

1920 елның июлендə Коминтернның II конгрессы җыелды. Конгрессның төп бурычы коммунистик партиялəрне идея һəм оешу ягыннан ныгыту һəм массалар арасында күпчелекне яулап алуга юнəлдерү иде. Конгресс алдыннан В. И. Ленин «Коммунизмда балаларча «суллык» авыруы» исемле китабын язды. Бу китапның төп максаты барлык коммунистик партиялəрне рус коммунистларының бик бай тəҗрибəсе, стратегиясе һəм тактикасы белəн таныштыру, тугандаш партиялəрне шушы тəҗрибə белəн коралландыру иде. Партияне төзегəн һəм тəрбиялəп үстергəн В. И. Ленин эшлəнгəн эшкə йомгак ясады. Ул болай дип күрсəтте: партия эшчелəр хəрəкəтендə төп дошман булган һəм халыкара масштабта да төп дошман булып калган оппортунизмга, меньшевизмга каршы көрəштə үсте, ныгыды, чыныкты; шуның белəн бергə, партия вак буржуаз революционлыкка каршы, «сул» оппортунистларга, шулай ук эсерларга, анархистларга каршы көрəштə ныгыды.

В. И. Ленинның бу китабында эшчелəр сыйныфы диктатурасы системасында Коммунистлар партиясенең роле һəм урыны күрсəтелгəн. В. И. Ленин идарə итүче партиягə əверелгəн партиянең ни өчен бөтен сынауларны үтə алуын аңлатты. Партия гаять зур бурычларны үтəүгə бик каты, чын-чыннан тимер дисциплина аркасында, революцион теориянең гранит базасына нигезлəнгəнгə күрə, хезмəт иялəре белəн тыгыз бəйлəнештə булуы аркасында, большевизм идеялəренең дөреслегенə үз тəҗрибəлəрендə ышанган халык массаларының тулы һəм чын күңелдəн булышлык итүе аркасында иреште. Партиянең эшчелəр массасын һəм халыкның күпчелеген үз ягына яулап алуны тəэмин иткəн стратегиясенə һəм тактикасына анализ ясап, В. И. Ленин массалар белəн бик тыгыз элемтəдə булу һəм барлык шартларда — революция чорында да, чигенү чорында да, барлык җəмəгать оешмаларында: парламентта, профсоюзларда, кооперативларда һ. б. ш. — массалар булган бөтен җирдə массалар арасында эшлəргə кирəклеген аеруча басым ясап əйтте. В. И. Ленин «сулларның» мəгънəсез «теориялəренең», аларның реакцион профсоюзларда, парламентларда, кооперативларда эшлəүдəн баш тартуының эшчелəр хəрəкəтенə нинди зыян китерүен күрсəтте. Бу оешмалар эшендə коммунистлар партиялəренең катнашмавы массалардан аерылуга илтə һəм шуның белəн буржуазиягə зур файда китерə.

«Һәртөрле корбаннар бирә белергә, — дип язды В. И. Ленин, — иң зур киртәләрне җиңеп чыга белергә, нәкъ менә пролетар яки ярымпролетар масса булган учреждениеләрдә, җәмгыятьләрдә, союзларда, гәрчә алар иң реакцион булсалар да, системалы, ныклы, тырыш, чыдамлы пропаганда һәм агитация алып бара белергә кирәк» (Әсәрләр, 31 т., 39 бит).

В. И. Ленин коммунистларны көрәшнең барлык формаларын үзләштерергә өйрәтте. В. И. Ленинның бу китабы Коммунистлар партиясенең пролетариат диктатурасы өчен көрәш чорындагы, шулай ук пролетариат диктатурасы һәм социалистик төзелеш шартларындагы стратегиясе һәм тактикасы тәҗрибәсен гомумиләштерде. В. И. Ленин: рус марксистларының бик бай тәҗрибәсе милли әһәмияткә генә түгел, бәлки халыкара әһәмияткә дә ия булып тора, дип күрсәтте.

«...Руслар үрнәге, — дип язды В. И. Ленин, — *барлык* илләргә аларның котылгысыз һәм якын киләчәгенең кайбер нәрсәләрен, һәм бик әһәмиятле нәрсәләрен, күрсәтә» (шунда ук, 6 бит).

В. И. Ленинның бу гениаль китабы гаять зур халыкара әһәмияткә ия. Анда ясалган нәтиҗәләр Коминтернның II конгрессы карарларына нигез итеп алынды; конгресста 41 илдән делегацияләр катнашты. Коминтернның бурычлары турында, коммунистлар партиясенең роле, Коминтернга алу шартлары турында В. И. Ленинның докладларын һәм чыгышларын тыңлап, конгресс пролетариат революциясендә коммунистлар партиясенең роле турында резолюция кабул итте, Коминтерн Уставын раслады һәм Коминтернга алуның 21 шартын кабул итте; бу шартлар яңа типтагы партия төзүнең ленинчыл принципларына нигезләнгәннәр иде.

Коммунистик Интернационалның II конгрессы барлык илләрнең эшчеләренә мөрәҗәгать итеп, аларны революцион Россияне якларга чакырды. Германиядә, бөтен Үзәк Европада революцион хәрәкәтнең үсеше көчәйде. Польшада пролетариатның чыгышлары көннән-көн активлаша барды. Белостокта Польшаның вакытлы революцион комитеты төзелеп, ул хезмәтияләрен алпавытларга һәм капиталистларга каршы көрәшкә чакырды.

Польша империалистларының җиңелүе халыкара хәлне бик нык үзгәртте. Польшада яшәп килә торган капиталистик режим гына түгел, бәлки бөтендөнья сугышы беткәннән соң Антанта тарафыннан Европада тудырылган бөтен Версаль системасы да җимерелү куркынычы алдында калды. Антанта Польшада буржуазия диктатурасын саклап калу өчен бөтен чараларны күрде. Англия һәм Франция Советлар Россиясенә каршы сугыш хәрәкәтләре башлау белән янадылар. Франция Польшага бик күп сугыш кирәк-яраклары һәм зур группа офицерлар һәм инструкторлар җибәрде. Англия, Россиядән Кырымны

аерып алырга һәм Польша паннарының каршы һөҗүме өчен уңайрак шартлар тудырырга омтылып, Совет хөкүмәтеннән совет гаскәрләренең һөҗүмен туктатуны, Врангель белән вакытлы килешү төзүне таләп итте һәм Советлар Россиясенә Польша белән солых төзүдә арадашчы булырга тәкъдим итте.

Антанта булышлыгы белән ак поляклар армиясенең командованиесе резервлар туплады һәм 1920 елның август уртасында каршы һөҗүмгә күчте. Совет гаскәрләре чигенергә мәҗбүр булды. Варшавага һөҗүм уңышсызлыкка очрады.

Польша фронтында августтагы уңышсызлыклар шактый дәрәҗәдә совет командованиесе җибәргән ялгышлар аркасында килеп чыкты: Совет хөкүмәте директивасы кушканча, совет гаскәрләре һөҗүменең бик кызу темпына тулысынча ирешелмәде, өстәмә көчләр артта калды, сугыш припаслары китерелмәде. Ак полякларның ашыгыч чигенүе аларның армияләре тар-мар ителде дип аңланды, хәлбуки бу ак полякларның җанлы көчләрен һәм техникаларын удар астыннан алып китәргә тырышулары иде. «Без һөҗүм алып барганда, — диде В. И. Ленин, — Варшавага кадәр диярлек чиктән тыш тиз хәрәкәт иткән чакта, һичшиксез, ялгышлык булды... һәм бу ялгышлык үз көчләребезнең өстенлегенә кирәгеннән артык бәя бирүебез аркасында килеп чыкты» (Әсәрләр, 32 т., 149 бит). Варшавага һөҗүм чорында командование, шул исәптән Көньяк-Көнбатыш фронт командованиесе (И. В. Сталин, А. И. Егоров) тарафыннан 1 нче Атлы армиянең Көнбатыш фронт карамагына җибәрелүенең тоткарлануы тискәре роль уйнады.

Ләкин уңышсызлыкның сәбәбе хәрби ялгышларда гына түгел иде. Поляк эшчеләренең һәм бүтән хезмәт ияләренең бер өлешен алдадылар: Польша идарәчеләре хезмәт ияләренең Польшаны коллыкка төшергән патша Россиясенә карата дошманлык хисеннән файдаландылар һәм Кызыл Армиянең азатлык өчен көрәшен чит илнең басып керүе итеп күрсәттеләр. Хезмәт ияләре моның алдау икәнлегенә төшенә алмадылар. Кызыл Армиянең уңышсызлыкка очравының тагын бер сәбәбе шул булды: Советлар иленә ике фронтта — көнбатышта һәм көньякта сугыш алып барырга туры килде. Халык хуҗалыгының җимереклеге, транспорт җимереклеге дә үз ролен уйнады.

Сентябрьдә резервлар китерелде һәм совет гаскәрләре буржуаз-алпавытлар Польшасына яңадан удар ясарга хәзерләнде. Польша хөкүмәте бу удардан курыкты һәм октябрьда вакытлы килешү төзергә риза булды, аннары бу килешү солыхка әйләнде. Варшава янындагы уңышсызлыкларга карамастан, Советлар иле зур җиңүгә иреште. В. И. Ленин әйткәнчә, сугыш «без апрельдә Польшага тәкъдим иткәнгә караганда безнең өчен файдалырак солых белән» бетте (Әсәрләр, 31 т., 457 бит).

Шулай да Польшаның реакцион даирәләре, халыкара империалистлар булышлыгы белән, Советлар Украинасының һәм

Советлар Белоруссиясенең көнбатыш өлкәләрен тартып ала алдылар.

Польша белән сугышны бетергәч, Совет хөкүмәте үзенең көчләрен Антантаның соңгы ялчысына — Врангельгә каршы көрәшкә тупларга мөмкинлек алды. Үзәк Комитет, партиянең барлык оешмаларына хат белән мөрәҗәгать итеп, коммунистларны фронтка мобилизацияләргә, профсоюзларны, эшчеләрне акгвардиячеләргә каршы көрәшкә тартырга мәҗбүр итте. Партия ҮКның һәм Совет хөкүмәтенең директиваларын кулланма итеп, М. В. Фрунзе җитәкчелегендәге Көньяк фронт Реввоенсоветы Врангельне тар-мар итү планын эшләде. Совет гаскәрләренең сан ягыннан Врангель гаскәрләреннән өстенлегенә ирешелде. Партия чакыруы буенча партоешмалар һәм комсомол Көньяк фронтка 10 меңнән артык коммунист һәм комсомолец җибәрде.

Бик каты сугышлар нәтиҗәсендә Врангель Кырымга алып ташланды. 1920 елның ноябренда, Перекоп муенын батырларча штурмлаудан соң, Кызыл Армия Кырымга бәреп керде һәм аны дошманнан азат итте.

Россиядә интервенция һәм гражданнар сугышы бетте. Дөрес, Ерак Көнчыгышта интервентларның һәм акгвардиячеләрнең соңгы группалары тик 1922 елда гына тәмам тар-мар ителде, ләкин дошманнарның төп көчләре — Советлар иленең гаять зур тырышлык куеп көрәшүен таләп иткән төп көчләре тар-мар ителде һәм хурлыклы рәвештә совет җиреннән куып чыгарылды.

Халык үзенең Совет властен һәм Ватанының бәйсезлеген саклап калды. Бөтен дөнья империалистларына каршы бер ялгызы сугышкан яшь Совет дәүләте җиңеп чыкты.

### 6. Совет властеның җиңү сәбәпләре. Гражданнар сугышының сабаклары

Кызыл Армиянең интервентларны һәм акгвардиячеләрне җиңүенең сәбәпләре нигездә түбәндәгеләргә кайтып кала:

1. Россия эшчеләре һәм крестьяннары алпавытлар һәм капиталистлар властеннан котылдылар һәм гражданнар сугышында үзләренең властен ныгыту өчен, кешенең кешене эксплуатацияләве булмаган социалистик җәмгыять төзү өчен көрәшне дәвам иттерделәр. Советлар Россиясе хезмәт ияләре алып барган гражданнар сугышы гадел сугыш булды. Совет властеның Кызыл Армия яклап сугышкан политикасы дөрес политика булды, ул халык интересларын чагылдырды һәм халык аны үз политикасы дип яклады. Халыкның үз баласы булган Кызыл Армия халык интереслары өчен сугышты, ә акгвардиячеләр һәм интервентлар халыкка каршы бардылар. Моны аңлау берничә ел дәвам иткән бөтендөнья империалистик сугышыннан интеккән һәм берничә дә каршы торырга сәләтсез кебек күренгән

халык массаларына үзендә тиңдәшсез кыен гражданнар сугышын җиңүгә кадәр илтеп җиткерерлек көч табарга мөмкинлек бирде.

2. Советлар иленең интервентларны һәм акгвардиячеләрне җиңүенең төп сәбәбе шунда: аның җәмгыять һәм дәүләт строе эшче һәм крестьяннарның ныклы союзына һәм халыклар дуслыгына нигезләнгән. Алпавытларга, капиталистларга һәм бөтен дөнья буржуазиясенә каршы көрәш барышында эшчеләр сыйныфының һәм крестьяннарның хәрби-политик союзы төзелде һәм ныгыды. Бу союзның экономик нигезе шуннан гыйбарәт булды ки, крестьян эшчеләр дәүләтеннән җир алды, эшчеләр дәүләте аны алпавыттан, кулактан яклады, ә эшчеләр крестьяннардан продразверстка буенча азык алдылар.

Интервенциянең һәм акгвардиячелекнең бөтен дәһшәтләрен татыган массаларның үз тәҗрибәсе эшче һәм крестьяннар союзын ныгытты.

Сугыш — илнең бөтен көчләренә сынау ул. Империалистик сугышлар сыйнфый каршылыкларны кискенләштерә һәм бу каршылыклар, Россия һәм башка күп кенә илләр тәҗрибәсе күрсәткәнчә, революциягә илтә. Интервентларга һәм акгвардиячеләргә каршы азатлык сугышы халыкта патриотлык күтәренкелеге китереп чыгарды, илнең эчтән ныгуына китерде. Революция учагын сүндерергә, Советлар республикасын һәлак итәргә омтылган чит ил яулап алучыларының һәм акгвардиячеләрнең каты ударлары астында эшчеләр һәм крестьяннар чыныкты, аларның союзы ныгый барды, алар партия тирәсенә һаман тыгызрак тупланды. Бу инде Совет властеның үзенә генә хас булган характерлы үзенчәлеге: Совет власте халыкны аерганамый, бәлки бергә туплый.

3. Совет властеның дөрес милли политикасы — Советлар иленә җиңү китергән төп сәбәплөрдән берсе. Бу политика бөтен Россиядәге элек изелгән милләтләрнең хезмәт ияләрен интервентларга һәм контрреволюциягә каршы көрәштә берләштерде. Контрреволюция исә һәр җирдә үзе җиңгәннең иртәгесен үк иске милли изү режимын кайтара барды. Элек изелеп килгән милләтләрнең хезмәт ияләре Совет власте халыкларның чын азатлыгы һәм бәйсезлеге өчен бердәнбер һәм ныклы гарантия икәненә үз тәҗрибәләрендә күреп ышандылар. Гражданнар сугышында Кызыл Армия сафларында кулга кул тотынышып сугышкан төрле милләт хезмәт ияләренең союзы чыныкты.

4. Дошман тылында хәрәкәт иткән партизаннар Кызыл Армиягә зур булышлык күрсәттеләр. Коммунистлар партиясе тарафыннан оештырылган һәм аның җитәкчелегендәге партизан отрядлары дошманга һич тә тынгылык бирмәделәр: аның коммуникацияләрен боздылар, җанлы көчләрен һәм сугыш техникасын кырдылар, оккупантларның власть аппаратын җимерделәр.

Дошманның шактый көчләрен үзләренә тарту белән, партизаннар Кызыл Армиягә ярдәм иттеләр.

5. Кызыл Армиянең җиңүенә совет тышкы политикасы ярдәм итте. Турыдан-туры Үзәк Комитет җитәкчелегендә эшләгән Совет хөкүмәте барлык зур һәм кечкенә халыкларның тигез хокуклылыгы политикасын эзлекле рәвештә тормышка ашырды, империалистик илләрдәге тирән каршылыклардан, дошманнарының ялгышларыннан оста файдаланды һәм шуның белән пролетариат дәүләтенең позицияләрен көчәйтә барды.

6. Кызыл Армиянең җиңүен халыкара пролетариатның интервенциягә каршы революцион көрәше җиңеләйтте. Капиталистик илләрнең хезмәт ияләре корал китерүне өзделәр, «Россиядән кулыгызны алыгыз!» комитетлары оештырдылар һәм шуның белән интервентларның хәрәкәтләрен кыенлаштырдылар һәм Совет дәүләте хезмәт ияләренә ярдәм иттеләр. Халыкара солидарлык турында сөйләгәндә, В. И. Ленин болай диде:

> «...Менә шушы булышлык, менә шушы теләктәшлек, бөтен дөньяда, хәтта безгә иң дошман булган державаларда да, хезмәт иясе массаларның, — эшчеләрнең дә, игенче крестьян массаларының да,—менә шушы булышлыгы һәм теләктәшлеге безгә каршы юнәлдерелгән барлык һөҗүмнәрнең җимерелү белән бетүенә соңгы, иң хәлиткеч чыганак, хәлиткеч сәбәп булды...» (Әсәрләр, 33 т., 119 бит).

7. Совет халкының җиңүе өчен, Кызыл Армиянең җиңүе өчен хәлиткеч шарт пролетариатны һәм гаять киң хезмәт иясе крестьян массаларын дошманнарга каршы көрәшкә күтәрә, туплый һәм оештыра алган Коммунистлар партиясенең җитәкчелеге булды.

Кызыл Армиянең гаять зур җиңүләре сыналган большевиклар партиясе җитәкчелегендә көрәшкәндә халыкның нинди зур көчкә әверелгәнлеген күрсәттеләр. Совет Кораллы Көчләрен төзүдә һәм илнең бөтен оборона эшен оештыруда В. И. Ленин, Эшче һәм крестьян оборонасы советы председателе буларак, искиткеч зур роль уйнады. Бөтен көрәшкә В. И. Ленин юлбашчылыгындагы партия Үзәк Комитеты җитәкчелек итте. Сугышны алып бару, көчләрне урнаштыру, тәэминат, стратегик планнар эшләү белән бәйләнгән барлык мәсьәләләрне Үзәк Комитет хәл итте. Контрреволюциянең һәртөрле явыз ниятләренә каршы көрәштә партия нык линия үткәрде, пролетариатның крестьяннар белән союзын, барлык совет милләтләре хезмәт ияләренең дуслыгын нык саклады. Дошманнарга каршы, һәртөрле контрреволюционлык күренешләренә каршы аяусыз көрәш алып бару белән беррәттән, партия ике арадагы, вак буржуаз икеләнүче катлауларга карата ипле тактика алып барды, Совет властен танучы һәм аны сакларга әзер торучы бөтен кешене халык ягына тартты.

Үзәк Комитетның чакыруы буенча армиягә коммунистлар килде. Партия үзенең 50 меңнән артык членын югалтты, алар

үзләренең тормышларын революция эше өчен бирделәр. Ләкин, шуңа карамастан, сугыш вакытында партиянең сафлары икеләтә үсте. Йөз меңнәрчә алдынгы эшчеләр һәм крестьяннар партиягә керде һәм героик көрәш мәктәбен үтте. Гражданнар сугышында партия җитәкчеләренең карт кадрлары, В. И. Ленинның көрәштәшләре һәм шәкертләре, бөек революциянең җиңүен оештыручылар чыныкты һәм яңа җитәкче кадрлар үсте, сугыш калдыкларын бетерү һәм социалистик җәмгыять төзү эше алар өстенә төште. Алар арасында А. А. Андреев, А. С. Бубнов, К. Е. Ворошилов, С. И. Гусев, Ф. Э. Дзержинский, А. А. Жданов, Р. С. Землячка, М. И. Калинин, С. М. Киров, С. В. Косиор, Л. Б. Красин, Г. М. Кржижановский, В. В. Куйбышев, Д. З. Мануильский, А. И. Микоян, А. Ф. Мясников, Г. К. Орджоникидзе, Г. И. Петровский, П. П. Постышев, Я. Э. Рудзутак, Я. М. Свердлов, Н. А. Скрыпник, И. В. Сталин, М. В. Фрунзе, Н. С. Хрущев, А. Д. Цюрупа, Н. М. Шверник, Е. М. Ярославский бар иде.

Һәркайда: тылда, фронтта һәм подпольеда — массалар белән бергә һәм массаларның башында барган һәм гаять зур көрәшкә җитәкчелек иткән большевиклар партиясе гражданнар сугышында Кызыл Армиянең җиңүенә иреште. Коммунистлар партиясенең гражданнар сугышындагы роленә бәя биреп, В. И. Ленин болай диде:

«...Партиянең сакта торуы, партиянең бик каты дисциплиналы булуы аркасында гына, һәм партиянең авторитеты барлык ведомстволарны һәм учреждениеләрне берләштерә алганга күрә, һәм ҮК лозунгысы буенча уннарча, йөзләрчә, меңнәрчә һәм ахыр чиктә миллионнарча кешеләр бер кешедәй булып барганга күрә, һәм колак ишетмәгән корбаннар бирелгәнгә күрә генә, — шундый могҗиза була алды» (Әсәрләр, 30 т., 444 бит).

Интервентларны һәм акгвардиячеләрне тар-мар итүнең гаять зур әһәмияте үзенең бәйсезлеген һәм революция казанышларын саклап калган, империалистларның корал көче белән басып керүе нәтиҗәсендә тукталган социалистик төзелешне дәвам иттерү мөмкинлегенә ирешкән совет халкы өчен генә түгел иде. Россиядәге гражданнар сугышы сабакларының халыкара әһәмияте дә гаять зур.

1. Россиядә интервенциянең җимерелүе һәм гражданнар сугышының йомгаклары пролетариат һәм крестьяннарның эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендәге союзына таяна торган халык властен эчке контрреволюциянең бернинди көчләре дә җиңә алмавын бөтен дөнья хезмәт ияләренә күрсәттеләр. Әлбәттә, бәреп төшерелгән бер генә сыйныф та, каршылык күрсәтүнең барлык мөмкинлекләрен сынап карамыйча, сугышсыз гына бирелми. Россиядә алпавытлар һәм буржуазия, кулларыннан ычкынган властьны кире кайтарып, халыкка яңадан баш булу өчен барлык чараларны: ерткычларча террорны, диверсияләрне, почмактан үтерүләрне, канлы фетнәләрне ходка җибәрделәр.

Лəкин башында Коммунистлар партиясе торган халык каршында алар көчсез булып чыктылар. Интервенция, чит ил империалистларының корал көче белəн тыкшынуы җимерелгəн эксплуататор сыйныфларны канатландырды, һəм алар корал күтəреп халык өстенə ташланды, илне озакка сузылган киеренке сугышка дучар итте. Англия, Франция, АКШ, Япония һəм Германия империалистлары гаебе белəн Советлар иле хезмəт иялəренə колак ишетмəгəн газаплар чигəргə һəм исəпсез күп корбаннар бирергə туры килде.

2. Россиядə интервенциянең тар-мар ителүе барлык халыкларга, бигрəк тə бəйле һəм изелгəн халыкларга бөтендөнья империализмын кыйнарга һəм тар-мар итəргə мөмкин икəнлеген күрсəтте. Кызыл Армиянең җиңүлəре Көнчыгыш халыкларына, алар ничек кенə көчсез, ə империализм һəм аның бөтен техникасы, өйрəтелгəн армиясе ничаклы гына көчле булмасын, аңа каршы көрəшнең өметсез түгел икəнен һəм халыкларның азатлыкка чыгуы практикада мөмкин икəнен күрсəтте. Дөньядагы иң куəтле иллəрнең һөҗүменə бирешмəгəн Советлар республикасы тəҗрибəсе коллыкка төшерелгəн халыкларны рухландырды һəм бөтен дөньяда милли азатлык хəрəкəтен көчəйтте.

3. Чит ил интервентларына һəм аларның акгвардияче ялчыларына каршы көрəш бөтен дөнья хезмəт иялəренə Совет властеның интернациональ характерда булуын күрсəтте. Советлар Россиянең барлык халыкларын, барлык миллəтлəрен берлəштерде. Россия эшчелəре һəм крестьяннары үз интересларын яклап көрəшүлəре белəн бөтен дөнья хезмəт иялəренең интересларын да якладылар. Интервентларга каршы көрəш алып барулары белəн, Советлар Россиясенең хезмəт иялəре империалистларның көчлəрен тоткарлап тордылар, аларны йомшарттылар һəм шуның белəн капиталистик иллəрнең эшчелəренə үз иллəренең буржуазиясенə каршы көрəштə уңышларга ирешүдə булышлык иттелəр. Халыкара пролетариат Совет властеның аның интереслары өчен дə көрəшкəнлеген һəм шуңа күрə бөтен дөнья пролетариатының интервенциягə каршы көрəше совет халкына ярдəм күрсəтү генə түгел, бəлки аның үз эксплуататорларына каршы революцион сугыш та икəнлеген белде.

4. Интервенция һəм гражданнар сугышы чорында совет демократиясенең буржуаз демократиядəн өстенлеклəре турындагы бəхəс практик рəвештə хəл ителде. Хезмəт иялəре, чын азатлык һəм чын тигезлек өчен, үзендə эксплуататор сыйныфлардан, алпавытлардан һəм буржуазиядəн тулысынча азат булуга ирешкəн Советлар иле кадəр күп биргəн бер генə илнең дə эле юклыгына ышандылар. Россиядəге вакыйгалар совет строеның чын халык демократизмын ачып бирделəр. Капитализмның барлык, хəтта иң демократик иллəрендə дə, сугыш вакытында демократик ирeклəр кысылды, конституция бозылды яки онытылды, массаларны җəберлəү көчəйде, террор, эшчелəр өчен

хәрби каторга кертелде. Россиядәге гражданнар сугышы вакытында көрәшкә күтәрелгән массаларның активлыгы бик нык үсте, хезмәт ияләренең яңа катлаулары политик эшчәнлеккә тартылды. Гражданнар сугышы барган еллар эчендә генә дә Советларның өч Бөтенроссия съезды булды, ә бу съездлар алдыннан регуляр һәм күп санлы волость, өяз, губерна съездлары булып үтте. Совет Конституциясенең эш итүе бер генә минутка да тукталып тормады. Әлбәттә, Совет властена көчләүләр кулланырга туры килде — һәм бу хәлләрдә ул, пролетариат диктатурасы эшләргә тиеш булганча, кискен һәм каты эш итте, — ләкин көчләү чаралары дошманнарга, интервенция һәм эчке контрреволюция булышчыларына, Колчак, Деникин, Врангель агентларына һәм тарафдарларына карата гына кулланылды.

Чит ил империалистларын һәм аларның Россиядәге акгвардияче агентларын тар-мар итү барлык илләрнең хезмәт ияләренә сугышчан, ахырынача революцион партия җитәкчелегендәге халыкның җиңелмәслек икәнлеген күрсәтте.

«Эшчеләренең һәм крестьяннарының күпчелеге, — диде В. И. Ленин, — үз властен, Совет властен — хезмәт ияләре властен яклауларын, үзләре яклаган эшнең җиңүе аларга һәм аларның балаларына бөтен культура байлыкларыннан, кеше хезмәте белән тудырылган бөтен нәрсәләрдән файдалану мөмкинлеген тәэмин итәчәген белгән, хис иткән һәм күргән халыкны беркайчан да җиңә алмаслар» (Әсәрләр, 29 т., 310 бит).

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1918—1920 елларда империалистларның коралллы интервенциясе һәм гражданнар сугышы чорында Коммунистлар партиясе хезмәт ияләренең казанышларын турылыклы яклаучы булды, Россиядә халык властен бетерүне һәм буржуазия диктатурасын кире кайтаруны үзләренә максат итеп куйган интервентларга һәм рус акгвардиячеләренә каршы Ватан сугышын оештыручы булды.

1917 елның октябрендә бәреп төшерелгән буржуазия һәм алпавытлар коралын ташламады һәм халык властена буйсынмады. Элекке хаким сыйныфлар, эсер һәм меньшевиклар, анархист һәм милләтчеләрнең булышлыгына таянып, пролетариат диктатурасын бәреп төшерү өчен саботаж ясаудан, сатып алудан, корткычлык эшләүдән канлы террорга кадәр булган барлык чараларны файдаландылар, ләкин халыкка караганда көчсез булып чыктылар. Илдә буржуазия һәм алпавытлар властен һәм милкен кире кайтарырга омтылучы контрреволюция чит ил гаскәрләрен чакыру, коралллы интервенция, Ватаныбызны

бүлгәләү һәм аның территориясен ваклап сату алдында да туктапып калмады.

Россиядә империализм чылбырының өзелүеннән котлары алынган чит ил империалистлары, рус революциясе үзләренең тылында революция янгынын кабызып җибәрмәгәе дип куркып, Советлар властена каршы чыктылар, үзләренең кораллы көчләрен Советлар иленә җибәрделәр, рус контрреволюциясенә тулы булышлык күрсәттеләр. Шулай итеп, эчке һәм тышкы контрреволюциянең бердәм блогы укмашты. Өч ел буена интервентлар һәм акгвардиячеләр Советлар илен канга батырып, аның промышленностен, шәһәрләрен һәм авылларын җимерделәр, илне ачлык блокадасына дучар иттеләр, ләкин халык массаларының каршылык күрсәтүен сындыра алмадылар.

Партия хезмәт ияләрен туплады һәм аларны чит илләрнең һөҗүменә каршы Ватан сугышына күтәрде. Партия илнең бөтен көчен сугышка хезмәт итүгә куйды. Үзенең дөрес политикасы белән ул пролетариат һәм крестьяннар союзын, илдәге барлык халыкларның союзын ныгытуга иреште. Ул куәтле Кызыл Армия оештырды; бу армия сугышның гадел булуын аңлау белән рухланды. Советлар иле бөтен кешелек дөньясы алдына тынычлык, азатлык һәм бәйсезлек яклаучы булып килеп басты.

Интервенция һәм гражданнар сугышы вакытындагы авыр шартларга карамастан, партиядә партия тормышының ленинчыл нормалары сакланды. ҮК пленумнары, киңәшмә, конференция һәм съездлар тәртипле рәвештә чакырылып торды. Сугыш вакытында партия ике съезд үткәрде: аларда яңа Программа кабул итү, киң хезмәт иясе массаларны совет төзелешенә тарту, хәрби төзелеш һ. б. ш. кебек бик әһәмиятле мәсьәләләр хәл ителде, тарихта беренче буларак, социалистик җәмгыять төзүгә җитәкчелек итүче партиянең тәҗрибәсе, бөтен халыкара пролетариат өчен әһәмияте булган тәҗрибә гомумиләштерелде.

Халык Коммунистлар партиясенең буржуазия һәм алпавытларның халыкка каршы властен бетерү өчен массаларны күтәрергә һәм оештырырга гына түгел, бәлки илне саклауны, эчке һәм халыкара контрреволюциянең берләшкән көчләрен ачык сугышта тар-мар итүне дә оештырырга сәләтле икәнлегенә ышанды. Эсер һәм меньшевиклар, анархист һәм буржуаз милләтчеләр үзләренең контрреволюция булышчылары гына түгеллеген, бәлки аның актив катнашучылары да булуларын, контрреволюция партияләре булуларын фаш иттеләр. Изелгән милләтләрнең хезмәт ияләре Коммунистлар партиясенең халык интересларын чын-чынлап яклаучы булуына, ә пролетариат диктатурасының барлык милләтләрнең ирекле үсеше өчен бердәнбер гарантия булуына ышандылар. Илдәге барлык халыкларның пролетариаты һәм крестьяннары Коммунистлар партиясе тирәсенә тупланды.

Совет халкы, героик көрәше, империалистларның шактый көчләрен үзенә тартуы һәм хәлсезләндерүе белән, Көнбатыш

хезмәт ияләренә үз илләренең капиталистларына каршы көрәшне җиңеләйтте һәм изелгән халыкларның империализмга каршы милли азатлык көрәшенә булышлык итте. Бөтен дөньяда хезмәт ияләренең көрәше һәм милли азатлык хәрәкәтенең үсүе үз чиратында Совет властена җитди булышлык күрсәтте.

Советлар иле капиталистик илләр белән янәшә тыныч яшәү мөмкинлеген яулап алды һәм уңышлы социалистик төзелеш өчен кирәкле шартларны тәэмин итте.

## X БҮЛЕК

# ПАРТИЯ ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН АЯККА БАСТЫРУ ӨЧЕН КӨРӘШТӘ

*(1921 — 1925 еллар)*

### 1. Гражданнар сугышы беткәннән соң халыкара һәм эчке хәл. Профсоюзлар турында дискуссия

Интервентларны һәм акгвардиячеләрне совет җиреннән куганнан соң, Коммунистлар партиясе һәм совет халкы алдына халык хуҗалыгын торгызу һәм социализмга таба алга бару юлларын билгеләү бурычы килеп басты.

Тыныч социалистик төзелешкә күчкәндә халыкара һәм эчке хәл бик катлаулы иде. Бөтендөнья буржуазиясе, Советлар иленә каршы сугышны оттырса да, совет строен юк итү уеннан кайтмады. Ул Совет властен экономик яктан буу өчен планнар корды.

Ләкин империалистларның ниятләрен тормышка ашыруга капиталистик дөньядагы дәүләтара һәм сыйнфый каршылыклар комачаулады. 1920 елда капиталистик илләрдә экономик кризис башланып китте. Фабрика һәм заводлар ябылды. Эшчеләр урамга куып чыгарылды. Эшсезләр һәм ярым эшсезләр саны 40 миллионга җитте. Экономик кризис Англия белән Франция, Англия белән АКШ, АКШ белән Япония, Япония белән Англия арасындагы каршылыкларны кискенләштерде. Бу империалистик державаларның һәркайсы башкалар исәбенә, һәм иң элек Советлар иле исәбенә, кризистан чыгарга омтыла иде.

Сыйнфый каршылыклар да кискенләште. Буржуазия бөтен дөньяда эшчеләр сыйныфының революцион күтәрелеш вакытында Октябрь революциясеннән соң ирешкән казанышларына һөҗүм башлады. Эшчеләр буржуазиянең басымын кире кага бардылар. 1921 елның апрелендә Англиядә эш хакын киметүгә каршы протест белдергән горнякларның массовый стачкасы башланып китте. Шул ук елны Германиядә (Гамбургта, Мансфельд тау промышленносте районында һәм Урта Германиянең күп кенә шәһәрләрендә) эшчеләр восстание күтәрделәр; буржуазия бу восстаниене социал-демократлар ярдәмендә бастырды. Европаның башка илләрендә дә каты сыйнфый сугышлар барды.

Колонияләрдә һәм ярымколонияләрдә — Һиндстанда, Иранда, Төркиядә, Афганстанда, Кытайда һәм башка илләрдә милли азатлык хәрәкәте көчәйгән саен, империалистларның позицияләре йомшый барды.

В. И. Ленин Советлар Россиясенең халыкара хәлен, үтә тотрыксыз булса да, социалистик республикага, аның дошман капиталистик чолганышта торуына карамастан, яшәү һәм үсү мөмкинлеге бирә торган хәл — көчләрнең беркадәр тигезлек хәле дип характерлады.

Империалистик державаларның идарәче даирәләрендә Советлар иле белән мөнәсәбәт мәсьәләсендә төп ике тенденция бар иде. Берәүләре совет республикалары белән экономик мөнәсәбәтләрне үстерергә омтылалар иде, шуның белән бергә аларның күпчелеге Совет дәүләтенең үзгәрәчәгенә, шулай ук Россияне, Украинаны, Кавказны, Урта Азияне колониаль коллыкка төшерүгә өметләрен өзмиләр иде. Икенчеләре, уңай момент туры китереп, кораллы интервенцияне яңартырга кирәк дип саныйлар иде. Политик обстановкага карап, төрле буржуаз илләрдә әле теге, әле бу тенденция көчәя иде. Советлар иленә хәрби һөҗүм ясалу куркынычы бетмәгән иде. «Шуны истә тотарга кирәк, — диде В. И. Ленин, — һәртөрле һөҗүмнән без һәрвакыт кыл өстендә торабыз» (Әсәрләр, 33 т., 122 бит). Шуңа күрә Кызыл Армиянең сугышчан куәтен арттыру, диде ул, элеккечә үк, партиянең һәм Совет хөкүмәтенең бурычы булып кала.

Советлар иленең эчке хәле гадәттән тыш авыр иде. Халык хуҗалыгы империалистик сугыш һәм гражданнар сугышы, чит илләрнең хәрби интервенциясе нәтиҗәсендә бөлгенлеккә төшерелгән иде. Советлар республикасының экономикасы патша Россиясенең XIX гасырның икенче яртысындагы экономикасы дәрәҗәсенә төшкән иде. Интервентлар һәм акгвардиячеләр тимер юл транспортын җимереп бетерделәр, Донбасстагы шахталарның һәм рудникларның күбесен су астында калдырдылар. Баку, нефть районына гаять зур зарар китерделәр, бик күп завод һәм фабрикаларны җимерделәр. 1920 елда эре промышленность продукциясе, сугышка кадәрге вакыт белән чагыштырганда, җиде тапкыр диярлек кимеде. Металлургия гадәттән тыш авыр хәлдә иде: нибары 116 мең тонна чуен коелды, бу — сугышка кадәргенең 3 проценты чамасы гына иде. Күмер сугышка кадәргедән өч тапкыр ким, нефть ике ярым тапкыр диярлек ким чыгарылды, киҗе-мамык тукымалар җитештерү егерме тапкыр кимеде. Предприятиеләрнең күбесе ягулык һәм чимал юклыктан эшләмәде. Җан башына елына бер килограммнан кимрәк чуен коела һәм бер метрдан кимрәк киҗе-мамык тукыма эшләнә иде. Халык иң кирәкле промышленность эшләнмәләренә бик мохтаҗ иде.

Авыл хуҗалыгы да бик нык бөлгенлеккә төшкән иде. 1920 елда аның продукциясе патша Россиясендәге авыл хуҗа-

лыгы продукциясенең 65 проценты кадәр булды. Икмәк һәм башка иң кирәкле азык продуктлары җитми иде. Промышленность үзәкләрендәге эшчеләр ачыктылар. Күп эшчеләр, ачлыктан котылырга теләп, авылга киттеләр. 1920 елда индустрия эшчеләре, 1913 елдагыга караганда, ике тапкыр диярлек кимеде. Эшчеләр сыйныфы тарала, аның бер өлеше сыйнфый йөзен югалта иде. Бу пролетариат диктатурасының социаль базасын көчсезләндерде, Совет властеның яшәвенә куркыныч тудырды, чөнки пролетариат катлавы юка булган вак буржуаз илдә дәүләтне идарә итү гадәттән тыш авыр иде. Хуҗалыкның җимереклеге гаять тирән булган шартларда исә вак буржуаз стихия куркынычы аеруча зур булды. Вак буржуаз стихия исә, диде В. И. Ленин, барлык Деникиннар, Колчаклар һәм Юденичларның бөтенесеннән дә куркынычрак. Эксплуататор сыйныфлар— алпавытлар һәм эре буржуазия юк ителде. Ике миллионга якын алпавытлар һәм капиталистлар (семьяларын да кертеп исәплəгәндә) чит илләргә качтылар. Аларның күбесе империалистлар агентларына әверелделәр. Советлар иле чикләреннән качып чыгып китә алмаган дошман рухлы элементлар бөтен көчләре белән крестьяннарны эшчеләргә каршы котыртырга, аларның союзын өзәргә һәм пролетариат диктатурасын бәреп төшерергә тырыштылар. Шуның өстенә илдә эксплуататорлар сыйныфы — кулаклар калган иде. Гражданнар сугышы вакытында кулакларның көче шактый какшатылган булса да, алар Совет власте өчен зур куркыныч булып торалар иде.

1921 ел башында хәрби коммунизм политикасының яңа шартларга туры килмәвеннән килеп чыккан политик характердагы җитди кыенлыклар туды. Крестьяннар үз хуҗалыкларын үстерү стимулыннан мәхрүм итүче продразверсткадан риза түгелләр иде. Эшчеләр сыйныфы һәм крестьяннар союзының гражданнар сугышы һәм интервенция елларында туган хәрби-политик формасы тыныч шартларда инде ярап ук бетми иде. Вак товар җитештерүчеләр булган крестьяннарны продразверстка системасы канәгатьләндерми иде. Алар үз хезмәтенең продуктлары белән ирекле эш итәргә, аларны базарда сатып, промышленность товарлары алырга телиләр иде. Крестьяннарның ризасызлыгыннан контрреволюцион партияләр калдыклары — кадетлар, эсерлар, меньшевиклар, анархистлар, буржуаз милләтчеләр файдаланды. Илнең сугыштан тыныч тормышка күчү кыенлыкларыннан файдаланып, алар Совет властена каршы котырынкы эш җәеп җибәрделәр. Тамбов губернасының, Украинаның, Донның, Себернең күп кенә урыннарында алар кулак фетнәләре күтәрүгә ирештеләр.

1921 елның март башында Кронштадтта фетнә башланды. Гражданнар сугышы вакытында Кронштадт матросларының составы бик нык үзгәрде. Карт матросларның иң яхшылары Совет властен саклау өчен фронтка китте. Алар урынына флотка авылдан политик яктан чи, крестьяннарның продразверстка-

дан ризасызлыгын чагылдырган яңа матрослар килде. Эсерлар, меньшевиклар, анархистлар, акгвардиячеләр, Кронштадтта большевиклар оешмасының көчсезләнүеннән файдаланып, продразверсткага каршы котырынкы агитация җәелдерделәр.

Гражданнар сугышында тар-мар ителгән контрреволюцион буржуазия Совет властена каршы ачыктан-ачык чыгыш ясарга базмады, ул көрәш тактикасын үзгәртте. Кронштадт фетнәсенең атаманнары, массаларны алдауга исәп тотып, «Власть партияләргә түгел, Советларга!» дигән лозунг күтәреп чыктылар. Контрреволюция массаларны шушы лозунг астында революцияне тар-мар итүгә, совет строен юк итүгә алып барырга маташты. Бу максат яшерен төстә кадетлар партиясенең элекке лидеры эмигрант Милюков тәкъдим иткән «Коммунистларсыз Советлар!» дигән лозунгта әйтеп бирелгән иде. Контрреволюция коммунистларны Советларга җитәкчелектән читләштерергә, шуның белән Советларны юкка чыгарырга, Россиядә буржуазия диктатурасы һәм капиталистик тәртипләр урнаштырырга теләде.

Халыкара буржуазия Кронштадттагы фетнәне үз матбугатында «халык революциясе» дип атады, шуның белән ул үзенең халыкка каршы юнәлтелгән мәкерле ниятләрен һәм эшләрен пәрдәләде. Ул Кронштадтка үз агентларын җибәрде һәм аларга Кронштадтны восстаниенең Бөтенроссия үзәгенә әверелдерергә задание бирде. Буржуазия Кронштадт крепостен Совет Кораллы Көчләре ала алмаслык крепость дип саный иде.

Ләкин Кызыл Армия сугышчылары өчен ала алмаслык крепостьлар юк иде. Фортларның бик каты утка тотуы да, эри башлаган боз өстеннән чыкканда сугышчыларның һәлак булулары да — һичнәрсә дә М. Н. Тухачевский командасындагы батыр совет сугышчыларын туктата алмады. РКП(б)ның X съезды делегатлары, К. Е. Ворошилов җитәкчелегендә фетнәне бастыруда катнашып, батырлык һәм геройлык үрнәкләре күрсәттеләр. 1921 елның 18 мартында крепость штурм белән алынды һәм Кронштадт фетнәсе бетерелде.

Кронштадт, Себер һәм башка урыннардагы вакыйгалар илдәге политик кризисның күрсәткече булдылар. В. И. Ленин аны болай характерлады: «...Без Советлар Россиясенең зур, — мин уйлыйм, иң зур, — эчке политик кризисына, крестьяннарның шактый өлешен генә түгел, бәлки эшчеләрне дә ризасызлыкка китергән кризиска килеп төртелдек» (Әсәрләр, 33 т., 383 бит).

Эшчеләрнең бер өлеше, бигрәк тә авыл белән бәйләнгән өлеше, вак буржуаз стихия йогынтысына бирелде. Ачлык җирлегендә бу эшчеләр Совет властеның экономик политикасыннан ризасызлык белдерделәр. Кайбер предприятиеләрдә хәл забастовкаларга кадәр барып житте. В. И. Ленин, илдә килеп туган хәлнең бөтен куркынычлылыгын аңлап, гражданнар сугышы чорында яраган политикадан яңа политикага, тыныч

социалистик төзелешне тормышка ашыру өчен нигез булачак политикага күчү юлларын эшли башлады.

Илдәге политик кризис партиягә дә йогынты ясады. 1920 ел азагында республикада туган авыр хәл партиянең тотрыксыз членнары арасында, шул исәптән кайбер җитәкче работникларда да икеләнү тудырды. Бу хәл, иң элек, социалистик җәмгыять төзүдә профсоюзларның роле турындагы мәсьәләдә күренде.

Эшчеләр сыйныфы — социалистик җәмгыять төзүдә төп көч. Ул профсоюзларга оешкан иде. Партия эшчеләрне героик хезмәткә күтәрергә тиеш иде. Хәлбуки гражданнар сугышы вакытында профсоюзлар шактый көчсезләнде. Профсоюзларның эшен тыныч шартларга яраштырып үзгәртеп кору бурычы килеп басты.

1920 елның ноябрендә профсоюзларның V Бөтенроссия конференциясендә партия профсоюзларда эшнең хәрби методларыннан ваз кичү һәм киң демократиягә күчү: кооптацияләү һәм билгеләп кую урынына җитәкче органнарны сайлап куюга; профсоюз членнарының сугыш вакытында бөтенләй диярлек чакырылмаган гомуми җыелышларын регуляр рәвештә чакыруга; сайланган органнарның отчет бирүенә күчү мәсьәләсен куйды. Профсоюзларда эшчеләр демократиясен җәелдерүгә Троцкий каршы чыкты. Ул профсоюзларда командалык һәм администраторлык итүне — үзе тимер юл һәм су юлы эшчеләре профсоюзы Үзәк Комитетына (Цектранга) җитәкчелек иткәндә кулланган методны урнаштырырга маташты. Ул профсоюзларның эшен җанландыруның бердәнбер чарасы — аларның җитәкче кадрларын, түбәннән алып югарыга кадәр, административ юл белән «селеккәләү» дип санады.

Профсоюзлар турындагы мәсьәлә, асылда, хезмәт иясе массаларга якын килү методлары, аларны социалистик төзелешкә тарту ысуллары, массаларга җитәкчелек итү методлары турындагы мәсьәлә иде. Профсоюзлар турындагы мәсьәләдә Троцкий белән «чын аерылышу», диде В. И. Ленин, «массаларга *якын килү,* массаларны яулап алу, массалар белән *элемтә* методлары турындагы мәсьәлә буенча» аерылышу ул. «Эшнең бөтен асылы менә шунда» (Әсәрләр, 32 т., 5 бит).

Профсоюзлар турындагы мәсьәлә партия Үзәк Комитетында тикшерелде. ҮК фикер башкалыкларын киң тикшерүгә чыгармаска карар бирде.

Ләкин Троцкий, партия дисциплинасын бозып, үз исеменнән һәм бер төркем фикердәшләре исеменнән ҮК линиясе белән килешмәү турында белдереп, ҮКдагы фикер башкалыкларын җәмәгатьчелеккә җиткерде. Ул, партиянең булачак X съездына төп ике платформаның — Ленин платформасы белән Троцкий платформасының икесенең берсен сайларга туры килер, диде һәм, X съездга делегатларны платформалар буенча сайларга кирәк дип, партиягә каршы чыкты.

Троцкийның чыгышлары партиягә каршы фракцион көрәшнең башлануы булды.

ҮКның (1921 ел) январь пленумы Троцкийның ҮКдагы фикер башкалыклары турында халык алдында чыгыш ясавын гаепләде. Пленум, дискуссияне зарарлы дип санаса да, Троцкийны коралсызландыру өчен, дискуссия ачарга булды һәм РКП(б)ның X съездына делегатларны платформалар буенча сайлауга юл куярга мөмкин дип тапты. ҮК моның Троцкийны һәм башка оппортунистларны фаш итүгә булышачагына нык ышана иде.

Шулай итеп, Троцкий, илебез өчен бик авыр моментта партиягә дискуссия тагып, партияне хуҗалык бурычларын хәл итүдән читкә тартты.

Дискуссия вакытында башка оппозицион группалар да: Шляпников җитәкчелегендәге «эшче оппозиция», Сапронов җитәкчелегендәге «демократик централизм», Бухарин җитәкчелегендәге «буфер» группалары үз платформалары белән чыктылар.

Партиядә төрле группалар һәм платформалар килеп чыгу партиянең тотрыксыз členнарына вак буржуаз стихия йогынтысының нәтиҗәсе иде. 1920 ел азагында партиядә 600 меңнән артыграк член бар иде. Үзенең социаль составы ягыннан ул бер төрле түгел иде: эшчеләр аның яртыдан кимрәк өлешен, крестьяннар чама белән дүрттән бер өлешен тәшкил иттеләр, ә калганнары хезмәткәрләр һәм кустарьлар иде. Партиянең күп кенә членнарында большевистик чынықканлык юк иде әле. Шуның өстенә партиягә үзләренең большевизм позициясенә күчүләре турында белдергән кайбер элекке меньшевиклар, эсерлар, бундчылар, боротьбачылар керделәр. Болар вак буржуаз икеләнүләргә башкалардан күбрәк бирелүчән кешеләр иде. Илнең күп кенә урыннарында контрреволюцион восстаниеләр башлангач, партиянең шундый тотрыксыз членнары паникага бирелде. Троцкий, мәсәлән, Кронштадт фетнәсе уңае белән, Совет властеның гомере бетте, «күке кычкырды инде», диде.

Профсоюзлар, аларның роле һәм эше турындагы мәсьәлә буенча һәрбер оппозицион группа үз таләпләрен алга сөрде.

Троцкийчыларның лозунгысы профсоюзларны кичекмәстән дәүләтләштерү иде. Алар профсоюзларны дәүләт аппаратының тагылмасына әйләндерүне, профсоюзларның дәүләт белән бергә кушылуын, профсоюзларны дәүләт органнары итеп карап, аларга җитештерүне идарә итү функциясен тапшыруны таләп иттеләр. Троцкийчылар платформасы профсоюзларны эшчеләр массаларының материаль, көнкүреш һәм культура интересларын яклаудан, аларны социализм рухында тәрбияләүдән читләштерә иде. Моның белән Совет власте органнары шөгыльләнергә тиешләр, диде Троцкий. Ышандыру методы урынына Троцкий мәҗбүр итү, коры администраторлык итү методын тәкъдим итте. Ул эшчеләрнең хезмәтен милитаризацияләүне, профсоюз-

ларда һәм производствода хәрби методлар куллануны таләп итте.

Троцкий платформасын тормышка ашыру фактта профсоюзларны бетерүгә, пролетариат диктатурасын какшатуга китерәчәк иде.

«Эшче оппозиция» группасы халык хуҗалыгын идарә итүне профсоюзларга — «җитештерүчеләрнең Бөтенроссия съездына» тапшыруны таләп итте. Бу группа ВСНХ аппаратын өлешләп тиешле профсоюзларга тапшырырга теләде, профсоюзларны Совет дәүләтенә һәм партиягә каршы куйды. Троцкийчылар профсоюзларны дәүләтләштерү өчен көрәшкән булсалар, «эшче оппозиция» дәүләтне «союзлаштырырга», ягъни дәүләтне профсоюзларга буйсындырырга, юкка чыгарырга тәкъдим итте. Бу исә халык хуҗалыгында пролетариат дәүләтенең җитәкче ролен инкарь итү дигән сүз иде. «Эшче оппозициянең» карашлары, асылда, анархо-синдикалистик карашлар иде, чөнки нәкъ менә анархо-синдикализм капитализмнан социализмга күчү вакытында пролетариат дәүләтенең кирәклеген инкарь итә. Анархо-синдикалистлар — эшчеләр сыйныфы партиясенә һәм социалистик җәмгыять төзү өчен көрәштә аның җитәкче роленә дошман кешеләр. Алар профсоюзларга пролетариатның җитештерүне партиядән һәм дәүләттән башка идарә итәргә сәләтле бердәнбер оешмасы итеп карыйлар. «Эшче оппозициянең» профсоюз платформасы нигезендә шул ук идеяләр ята иде.

«Демократик централизм» группасы ВСНХ президиумының профсоюзлар тарафыннан тәкъдим ителүен, партиядә фракцияләр һәм группалар иреге булуны, партия һәм Советларның җитәкче органнарына фракцияләр һәм группалар тәкъдим иткән җаваплы работникларның сайлануын таләп итте. «Децистлар» предприятиеләрдә ялгыз җаваплылыкка һәм каты дисциплинага каршы, идарә итү эшен үзәкләштерүгә каршы чыктылар. Алар профсоюзларның бюрократларча җансызландырылуы турында кычкырдылар. В. И. Ленин бу группаны «бөтенесеннән катырак кычкыручылар» фракциясе дип, аның платформасын эсер-меньшевистик платформа дип атады.

Дискуссиядә Бухарин группасы «буфер» платформа дигән платформа белән чыкты. Аның «буфер» платформа дип аталуының сәбәбе шунда ки, Бухарин троцкизмны ленинизм белән килештерергә омтылды, ике платформа, партиянең ленинчыл платформасы белән партиягә каршы троцкистик группа платформасы бәрелешкәндә буфер ролен уйнарга маташты. Үзенең платформасын уйлап чыгарганда, Бухарин кайбер формулаларны В. И. Лениннан, ә кайберләрен Троцкийдан күчереп алган. Бухаринчылар: хуҗалык идарәсе аппаратына профсоюзлар үз кандидатураларын күрсәтәләр һәм, бу кандидатуралар җитәкче совет органнары өчен мәҗбүри булырга тиеш, диделәр. В. И. Ленин моны синдикализмга таба тайпылыш дип харак-

терлады. Бухарин платформасын Ленин, *«идея ягыннан* таркалуның иң югары ноктасы», дип атады. Бухаринның «буфер» платформасы, асылда, троцкизмны яклау иде. Шуңа күрә Бухаринның тиздән бу платформадан ваз кичүе һәм Троцкий платформасына кушылуы очраклы хәл түгел иде.

Я. Э. Рудзутак тезислары нигезендә эшләнгән һәм ҮКның В. И. Ленин җитәкчелегендәге күпчелек членнары кул куйган платформада профсоюзлар партияне массалар белән баглаучы, коммунизм мәктәбе дип каралды.

В. И. Ленин пролетариат диктатурасын тормышка ашыруда идарә итүче сыйныфның иң массовый оешмасы булган профсоюзларның гаять әһәмиятле роль уйнавын күрсәтте.

> «Ләкин бу дәүләт оешмасы түгел, — дип язды В. И. Ленин профсоюзлар турында, — бу мәҗбүр итү оешмасы түгел, бу тәрбия оешмасы, эшкә тарту, өйрәтү оешмасы, бу — мәктәп, идарә итү мәктәбе, хуҗалык итү мәктәбе, коммунизм мәктәбе» (Әсәрләр, 32 т., 2 бит).

Профсоюзлар аркылы Коммунистлар партиясенең массалар белән *элемтәсе* тормышка ашырыла. Партия партиясез эшчеләр массасына җитәкчелек итә, «башта эшчеләрне, аннары крестьяннарны да» (шунда ук, 29 бит) агарта, хәзерли, өйрәтә һәм тәрбияли. Партия профсоюзларда тәрбия эше алып баруы белән һәрбер союз членының үз хезмәтенең җитештерүчәнлеген күтәрү кирәклеген аңлавына, бөтен совет халкының хезмәт җитештерүчәнлеге күтәрелүенә ирешергә тырыша. Профсоюзларның бурычларын билгеләп, В. И. Ленин болай дип күрсәтте:

> «Пролетариат дәүләт властен яулап алганнан соң аның иң зур һәм төп интересы продуктларның санын арттырудан һәм җәмгыятьнең җитештерүче көчләрен гаять зур күләмнәргә җиткерүдән гыйбарәт» (Әсәрләр, 33 т., 163 бит).

В. И. Ленин социалистик хуҗалык төзүдә профсоюзларның төп функцияләре аларның Совет дәүләтенең план һәм хуҗалык органнарында катнашуыннан, хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү һәм хезмәт дисциплинасын ныгыту өчен көрәшүдән, эшчеләр һәм гомумән хезмәт иясе массалар арасыннан администраторлар хәзерләүдән һәм күтәрүдән гыйбарәт дип санады. Профсоюзларның эше — эшчеләр демократиясен киң җәелдерү, бюрократизмга һәм администраторлык итүгә каршы көрәшү, үз членнарын тәрбияләү, аларның иҗат активлыгын үстерү. Профсоюзлар эшчеләрнең материаль һәм рухи интереслары турында кайгырталар, алар дәүләт һәм хуҗалык аппаратлары өчен кадрлар чыганагы булып торалар. Профсоюзларның эше ышандыру методына нигезләнгән.

Кискен һәм гадәттән тыш киң характер алган дискуссиядә профсоюзларга Ленинча караш ноктасы җиңде. Тик кайбер партоешмаларда гына оппозицион группалар платформалары күпчелек тавыш алды.

В. И. Ленин күрсәткәнчә, кыенлыклар гаять зур булган һәм вак буржуаз стихия көчәйгән шартларда, капиталистик чолганыш шартларында дискуссия һич юл куелмаслык артык нәрсә иде. Революция дошманнары большевиклар партиясе эчендәге көрәшкә, анда раскол килеп чыгуга исәп тоттылар, болар Совет властен һәлакәткә китерер дип өмет иттеләр.

Илне, өстәвенә башлыча вак буржуаз илне идарә итү, социалистик төзелештә миллионнарча массаларга җитәкчелек итүнең кирәкле һәм хәлиткеч шарт үтәлгәндә генә — *партия бердәм, монолит, идеологик тотнаклы, сафларында тимердәй дисциплина, оппортунистик аумакайлыкларга һәм фракцияләргә түзеп тормаучылык булганда гына* мөмкин. Шуңа күрә партиядә фракцияләрне һәм группировкаларны ничек кенә булса да бетерергә кирәк булды. Шунсыз илдәге политик кризисны бетерергә, социализмны уңышлы рәвештә төзергә, империалистларның яңа һөҗүмнәрен кире кагарга мөмкин түгел иде.

Барлык бу мәсьәләләрне партиянең X съезды хәл итте.

### 2. Партиянең X съезды. Яңа экономик политикага күчү

Партиянең X съезды 1921 елның 8—16 мартында булды. Анда партиянең 700 меңнән артык членыннан вәкилләр катнашты. Съездның көн тәртибендә ҮК отчеты, партиянең бердәмлеге турында, профсоюзлар турында, милли мәсьәлә турында, разверстканы продналог белән алыштыру турында, партия төзелеше мәсьәләсе һәм башка мәсьәләләр бар иде.

В. И. Ленин ҮКның политик эше турында, разверстканы натураль налог белән алыштыру турында, партиянең бердәмлеге һәм анархо-синдикалистик тайпылыш турында докладлар белән чыкты. Натураль налог турындагы мәсьәлә буенча өстәмә докладны азык эшләре комиссары А. Д. Цюрупа ясады.

Съезд төп ике сыйныфның — эшчеләр сыйныфы белән крестьяннарның үзара мөнәсәбәте мәсьәләсенә турыдан-туры бәйләнгән мәсьәләне — хәрби коммунизмнан яңа экономик политикага (нэпка) күчү мәсьәләсен тикшерде. Эшнең асылы менә нәрсәдә иде: эшчеләр сыйныфы социализмны ил халкының гаять зур күпчелеген тәшкил иткән *хезмәтчел крестьяннар белән әлбәттә бергә* төзергә тиеш иде. Әгәр алпавытларны һәм капиталистларны экспроприацияләргә һәм куарга мөмкин булган икән, вак житештерүчеләрдән гыйбарәт хезмәт иясе крестьяннарны исә «*к у ы п  җ и б ә р е п  б у л м ы й*, аларны бастырып булмый, алар белән *тату яшәргә кирәк,* аларны бик озакка сузылган, акрын, сакчыл оештыру эше белән генә үзгәртергә, яңадан тәрбияләргә мөмкин (һәм кирәк)» (Ә с ә р л ә р, 31 т., 29 бит). В. И. Ленин шулай өйрәтте. Хезмәтчел крестьянга башта үзенең хуҗалыгын аякка бастырырга, ә аннары таркау вак индивидуаль хуҗалыктан продуктларны мул бирүче җәмәгатьләштерелгән эре, машиналы игенчелеккә акрынлап күчәргә

ярдәм итәргә кирәк иде. Бу — социалистик төзелешнең бик кыен бурычы. Россиядә ул илнең артталыгы һәм бөлгенлеккә төшкән булуы сәбәпле аеруча катлаулы иде. Ләкин бу бурычны ничек кенә булса да хәл итәргә кирәк иде, чөнки шунсыз социализм төзергә мөмкин түгел иде. Бу бурычны хәл иткәндә промышленностьның авыл хуҗалыгы белән элемтәсенең элекке формаларын исәпкә алырга кирәк иде. Авылның шәһәр белән экономик элемтәсе гасырлар буена авыл хуҗалыгы продуктларын сату-алу юлы белән промышленность товарларына алмаштыруда гәүдәләнеп килде. Капитализмнан социализмга күчү чорында, күп укладлы экономика яшәгән шартларда, дәүләт промышленностенең вак товар крестьян хуҗалыгы белән сәүдә элемтәсе объектив зарурлык иде. Совет власте аңардан Октябрь революциясе булу белән үк файдалана башлады. Ләкин гражданнар сугышы элемтәнең бу формасын өзде. Сату-алу урынына азык развёрсткасы кертергә туры килде.

В. И. Ленин, *пролетариат диктатурасының югары принцибы — эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы*, дип өйрәтте. Крестьяннарның продразверсткадан ризасызлыгы бу союзга өзелү куркынычы сала иде. Шушы куркынычтан котылу өчен, авыл хуҗалыгын һәм илнең җитештерүче көчләрен үстерүгә стимул бирә торган политика алып барырга кирәк иде. Социализм интереслары промышленностьны, иң элек авыр промышленностьны аякка бастыруны таләп итә иде. Ләкин моны авыл хуҗалыгыннан башларга кирәк иде, чөнки ул, бик нык бөлгенлеккә төшү аркасында, промышленность үзәкләренең икмәккә һәм җитештерү өчен чималга булган ихтыяҗларын канәгатьләндерә алмый иде. Ә шунсыз промышленностьны аякка бастырырга һәм үстерергә мөмкин түгел иде. Авыл хуҗалыгын аякка бастыру һәм үстерү ул чорда социалистик төзелешнең бөтен чылбырын тартып чыгарырга мөмкинлек бирә торган төп буын булды.

Эшчеләр сыйныфының һәм крестьяннарның үзара мөнәсәбәте турындагы мәсьәлә ҮКның политик отчетында һәм разверстканы натураль налог белән алыштыру турындагы докладта каралды. В. И. Ленин, күп миллионнарча крестьяннарны социализм төзүгә тартуның продналог кертүне күздә тоткан *яңа экономик политика* ярдәменнән бүтән юлы юклыгын басым ясап әйтте.

> «...Яңа экономик политиканың асылы,—диде В. И. Ленин соңыннан, — пролетариатның крестьяннар белән союзында, аның асылы — пролетариат авангардының киң крестьян мәйданы белән элемтәсендә» (Әсәрләр, 33 т., 145 бит).

Бу элемтә яңа шартларда хуҗалык нигезенә корылырга тиеш иде. Пролетариат дәүләте, диде В. И. Ленин, продналог төсендә крестьяннардан бөтен артык азыкны түгел, бәлки аның бер өлешен генә алырга тиеш, калганын крестьянның үз карамагында калдырырга кирәк, ул аларны базарда иркенләп сата

алсын. Бу исә вак игенчедә хуҗалык итүгә теләк тудырачак. Продуктларны мөмкин кадәр күбрәк алу белән шәхси кызыксыну крестьянны үз хуҗалыгын үстерүгә этәрәчәк, бу исә тулаем бөтен илнең авыл хуҗалыгын тиз күтәрүгә китерәчәк. Шушы нигездә дәүләт промышленностен аякка бастырырга һәм үстерергә, илнең экономикасында социализм позицияләрен ныгытырга, авыл хуҗалыгын социалистик җайга үзгәртеп кору өчен база тудырырга мөмкин булыр.

Ләкин продналог кертү хосусый сәүдә ирегенә юл ача иде. Ә сәүдә ирөге капитализмның беркадәр җанлануы, кулакларның артуы, хосусый вак предприятиеләр ачылу дигән сүз иде. Сәүдә ирөге — социализмның капитализм белән аяусыз көрәше дигән сүз.

Ирекле сәүдәгә юл кую Совет власте өчен, социализмның язмышы өчен куркыныч тудырмадымы? Мәгълүм дәрәҗәдә куркыныч тудырды. Ләкин бу куркыныч зур түгел иде, чөнки халык хуҗалыгының команда югарылыклары: промышленность, банклар, тимер юл һәм су юлы транспорты, тышкы сәүдә, җир дәүләт кулында иде. Шуның өстенә кулакларның артуына Совет дәүләте чик куйган иде. Хосусый капитал өстеннән дәүләт контроле куелды һәм аның үсешенә мәгълүм чикләрдә генә юл бирелде.

В. И. Ленин хосусый капиталны дәүләт капитализмы юлына юнәлтергә тәкъдим итте. Дәүләт капитализмы формаларыннан берсе сыйфатында В. И. Ленин, промышленность продукциясе җитештерү өчен, аерым предприятиеләрне чит ил капиталистларына концессиягә (арендага) бирү мөмкинлеген күрсәтте. Бу — совет эре промышленностен, беренче чиратта авыр промышленностьны тизрәк аякка бастырырга мөмкинлек бирер иде. Дәүләт капитализмы предприятиеләре, Совет дәүләте контроле астында эшләп, социализмга булышучы роль үтәрләр иде. Шуңа күрә капитализмның беркадәр җанлануыннан куркыр урын юк иде.

РКП(б)ның X съезды делегатлары Ленин планын бердәм рәвештә яхшы дип таптылар. Съезд продразверстканы хәзер үк продналог белән алыштырырга тәкъдим итте, шуның белән бергә продналогның күләме продразверстка буенча булган салымнан шактый ким булырга тиешлеген әйтте.

Съезд ярлы крестьяннарны натураль налогның кайбер төрләреннән, ә аерым хәлләрдә бөтен төрләреннән азат итү турында, тырыш хуҗаларга льготалар бирү турында, артык продуктлар белән сәүдә итүгә юл кую турында директива бирде.

Яңа экономик политика социализм төзүдә эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән нык экономик һәм политик союзын тәэмин итә иде.

Совет дәүләтенең яңа экономик политикасы капитализмнан социализмга күчкәндә бердәнбер дөрес политика булды. Бу политика пролетариатның крестьяннар белән союзын ныгытуга,

пролетариат диктатурасын ныгытуга, илнең җитештерүче көчләрен социалистик юнәлештә үстерүгә исәпләнгән иде; бу политика, халык хуҗалыгының команда югарылыкларын пролетариат дәүләте кулында тоткан хәлдә, мәгълүм чикләрдә капитализмга юл куюга исәпләнгән иде; бу политика социалистик элементларның капиталистик элементларга каршы көрәшенә, социалистик элементларның җиңүенә, эксплуататор сыйныфларны бетерүгә, СССРда социализм төзүгә исәпләнгән иде.

Яңа экономик политика, хәрби коммунизм белән чагыштырганда, мәгълүм чиккә кадәр чигенү дигән сүз иде. Гражданнар сугышы елларында без социализмга таба хәрәкәтебездә алга таба артык еракка кереп киттек, һәм безгә тылдан, ягъни крестьяннардан аерылу куркынычы туды, диде В. И. Ленин. Ул гражданнар сугышы чорындагы социализм төзү ысулларын крепостьны штурмлау белән чагыштырды. Хәрби коммунизм чорында, диде ул, бездә шәһәрдә һәм авылда капитализмны штурм белән, ягъни «иң кыска, җитез, турыдан-туры» ысул белән җимерергә, «җитештерүнең һәм бүлүнең социалистик нигезләренә күчәргә» омтылыш булды (Ә с ә р л ә р, 33 т., 69 бит). Ләкин тәҗрибә бу күчүнең уңышлы чыгуы өчен капитализм крепостен озак вакытлар камап тору кирәклеген күрсәтте. «...Штурм атакасы түгел, — диде В. И. Ленин, — бәлки озак вакытлар бик авыр, кыен һәм күңелсез камап тору бурычы...» (ш у н д а ук, 70 бит).

Шуңа күрә вакытлыча үз тылларына якынрак урынга чигенергә, көчләрне үзгәртеп группалаштырырга һәм хезмәт ияләренең бөтен массасы белән капитализмга каршы яңа һәм хәлиткеч һөҗүм башларга кирәк иде. Шушы шартларда, ягъни крестьяннар белән элемтә сакланган хәлдә, совет халкының социализмга бару темплары шундый булыр ки, диде В. И. Ленин, без әле хәзергә андый темплар турында хыяллана да алмыйбыз.

Яңа экономик политикага күчү хәрби коммунизм политикасыннан *кискен борылыш* булды. Коммунистлар яңа обстановкага тиз төшенергә, үзләренең эш методларын нэпка җайлаштырып үзгәртергә, хуҗалык итәргә өйрәнергә, культуралы сәүдә итәргә өйрәнергә тиеш булдылар. Бу алар өчен гаять зур кыен эш иде, чөнки аларны халык хуҗалыгына җитәкчелек итәргә һәм сәүдә итәргә подпольеда һәм төрмәләрдә беркем дә өйрәтмәде, бу өлкәдә аларның үз тәҗрибәсе юк һәм аны беркайдан да алып булмый иде, чөнки бу кешелек тарихында социализм төзергә беренче керешү иде. В. И. Ленин социализм төзүнең чиктән тыш авыр эш булуы турында кисәтте. Ләкин В. И. Ленин тәрбияләп үстергән партия кыенлыклардан курыкмады һәм, яңа экономик политиканы социализмга баруның бердәнбер дөрес юлы дип карап, аны тормышка ашыруга кыю рәвештә кереште.

X съездның яңа экономик политиканы кабул итүендә Коммунистлар партиясенең зирәклеге, В. И. Ленинның иҗтимагый үсеш законнарын тирәнтен белүгә нигезләнгән даһи сизгерлеге күренде. В. И. Ленин, марксистлардан беренче булып, пролетариат дәүләтенең капитализмнан социализмга күчү чорында экономик политикасын теоретик яктан нигезләде. В. И. Ленин тарафыннан эшләнгән яңа экономик политика аның 1918 елның язында «Совет властеның чираттагы бурычлары» дигән хезмәтендә бәян ителгән положениеләрне — социалистик экономиканың нигезләрен тудыру турындагы положениеләрне алга үстерү булды. СССРда социализм төзүнең шуннан соңгы еллардагы тәҗрибәсе В. И. Ленинның бик хаклы булуын, аның фәнни, марксистик алдан күрүенең бөек көчен күрсәтте.

Яңа экономик политиканың халыкара әһәмияте бар. В. И. Ленин, дөньяда пролетариат революциясе булган теләсә кайсы илдә эшчеләр сыйныфы социализмны крестьяннар белән бергә төзиячәк һәм нэпка хас чараларны үткәрү котылгысыз, диде. Тормыш моны тулысынча раслады.

Яңа экономик политиканың тагын шул мәгънәдә дә халыкара әһәмияте бар, ул бөтендөнья-күләм революцион хәрәкәтнең базасын һәм таянычын — Советлар илен ныгытуы һәм үстерүе белән халыкара революциягә, бөтендөнья тарихының бөтен барышына йогынты ясады.

«Хәзер без халыкара революциягә төп йогынтыбызны үзебезнең хуҗалык политикабыз белән ясыйбыз... — диде В. И. Ленин. — Бөтендөнья масштабында көрәш шушы мәйданга күчерелде. Әгәр без бу бурычны хәл итсәк — без халыкара масштабта мөгаен һәм тәмам откан булырбыз» (Әсәрләр, 32 т., 413 бит).

РКП(б)ның X съезды бөтендөнья күләмендә тарихи әһәмияте булган милли мәсьәләне дә тикшерде. Аны дөрес хәл итү Советлар илендә социализмны уңышлы төзүгә ярдәм итте, колониаль һәм бәйле илләрнең халыкларын милли азатлык көрәшенә рухландырды.

Милли мәсьәлә халык хуҗалыгын аякка бастыру бурычы белән, нэп нигезендә аның социалистик үсеше белән тыгыз бәйләнгән иде. Ул, башлыча, крестьян мәсьәләсе иде, чөнки илнең милли окраиналарындагы халык башлыча крестьяннардан тора иде. Социалистик төзелешкә артта калган халыкларны тарту — аңа крестьяннарны тарту дигән сүз иде. Яңа экономик политика рус крестьяннарының гына түгел, бәлки Советлар илендәге барлык башка милләт крестьяннарының да төп интересларына җавап бирә иде. Партия артта калган халыкларны социализм төзүгә тарту методын аларның һәркайсының үзенчәлекләрен исәпкә алып эшләде һәм барлык милләтләрне социалистик үсеш юлына юнәлдерде. Бу методлар И. В. Сталинның «Милли мәсьәләдә партиянең чираттагы бурычлары турында»гы доклады буенча съезд кабул иткән резолюциядә күрсәтелгән иде. Со-

циализм өчен көрәштә барлык совет республикалары хезмәт ияләренең тырышлыкларын берләштерү өчен, элекке хаким милләт эшчеләре сыйныфы белән элекке патша колонияләре крестьяннары арасында үзара дөрес мөнәсәбәтләр урнаштырырга кирәк иде.

Царизм Казахстан, Урта Азия, Кавказ һәм Төньяк халыкларын караңгылыкта, наданлыкта тотты, аларда патриархаль-феодаль һәм ыруглык мөнәсәбәтләрен саклап килде. Партия бу элекке патша колонияләре халыкларын, үсешнең капиталистик стадиясен читләтеп үтеп, социалистик җәмгыятькә күчерү бурычын куйды. В. И. Ленин күп милләтле Советлар дәүләте шартларында К. Маркcның һәм Ф. Энгельсның артта калган халыкларның капиталистик үсешне читләтеп социализмга бара алу мөмкинлеге турындагы идеяләрен үстерде һәм баетты. Партия Ленин күрсәтмәләрен тормышка ашырырга кереште.

Коммунистлар партиясе элек изелгән халыкларның дәүләт, хуҗалык һәм культура ягыннан артталыгын бетерүне үзенең максаты итеп куйды.

X съезд бу халыкларның факттагы тигезсезлеген бетерү турында карар кабул итте. Аларның хокук ягыннан тигезсезлеге Совет властеның беренче көннәрендә үк бетерелде. Факттагы тигезсезлекне бетерү өчен исә күп кенә вакыт һәм пролетариатның тырышлык куюы, илдәге алдынгы совет халыкларының артта калган тугандаш халыкларга эчкерсез ярдәм күрсәтүләре кирәк булды. Артта калган милли окраиналарга Үзәк Россияне куып җитәргә ярдәм итү өчен, предприятиеләрне турыдан-туры чимал чыганакларында салу юлы белән, аларда беренче чиратта промышленность булдырырга кирәк иде.

Артта калган халыкларның факттагы тигезсезлеген бетерүне тизләтү өчен съезд аларга Совет дәүләтен, ана телендә эш йөртүче власть органнарын һәм хуҗалык идарәләрен, суд, матбугат, мәктәп, театр һ. б. ны үстерергә һәм ныгытырга, милли кадрлар хәзерләүне тизләтергә ярдәм итәргә кирәк дип тапты.

Съезд совет республикаларын туплау мәсьәләләренә зур игътибар бирде. Капиталистик чолганыш шартларында, аерым алганда, бер генә совет республикасы да үзен империалистлар тар-мар итүеннән гарантияләнгән дип саный алмый иде. Шуңа күрә, диелә съездның резолюциясендә, гомуми интереслар — экономик, политик һәм оборона интереслары — «империалистлар кабаласыннан һәм милли изелүдән котылуда бердәнбер юл сыйфатында, аерым совет республикаларының дәүләт союзын төзүне бик нык таләп итәләр». Советлар Россиясендә федерациянең төрле төрләрен куллану тәҗрибәсе, «совет республикаларының дәүләт союзының гомуми формасы буларак, федерациянең максатка ярашлы һәм уңайлы булуын тулысынча раслады» (КПСС резолюцияләрдә, I кисәк, 599—600 битләр).

Ленинчыл милли политиканы үткәрүгә ике тайпылыш: бөек державачылык шовинизмы һәм җирле милләтчелек комачаулады. Съезд шуларга каршы, беренче чиратта, төп куркыныч булган бөек державачылык шовинизмына каршы кискен көрәшкә чакырды, чөнки ул социализм өчен көрәштә интернационализм байрагы астында тупланган халыкларның бердәмлеген җимерү куркынычы тудыра иде.

РКП(б)ның X съезды партиянең бердәмлеге мәсьәләсенә аеруча игътибар бирде.

Капиталистик чолганыш, илдә гаять күп санлы вак буржуазиянең булуы партия эчендә оппортунизмга һәм фракциячелеккә азык бирүче мохит иде. Троцкийчылар, «эшче оппозиция», «децистлар» һәм башка оппортунистик группалар, фракцион көрәш алып барып, фракцияләр һәм группировкалар ирегә таләп итеп, партияне расколга этәрделәр. Алар Совет дәүләтендә партиянең җитәкчелек ролен юкка чыгарырга телиләр иде. Партия оппортунизмга каршы, үз сафларындагы фракцион группировкаларга каршы кискен көрәш җәелдерде.

В. И. Ленин съездны партиядә фракциячелекне бөтенләй бетерергә, фракцияләрне һәм группаларны тыярга чакырды. Ихтыяр, караш, хәрәкәт бердәмлеге, тимердәй дисциплина — марксистик партиянең үсеш законы, бу закон бертөрле фракциячелеккә һәм партия дисциплинасын бозуга да юл куймый, дип өйрәтте В. И. Ленин.

«... Крестьян илендә, — диде В. И. Ленин, — пролетариат үз диктатурасы һәм җитәкчелегенең гаять зур бурычларын пролетариат массасының тик шундый ихтыяры белән генә тормышка ашыра ала» (Әсәрләр, 32 т., 155 бит).

Съезд партиянең бердәмлеге турында В. И. Ленин тәкъдим иткән резолюцияне кабул итте. Анда болай диелгән:

«Съезд теге яки бу платформа нигезендә төзелгән группаларның бөтенесен хәзер үк таратырга боера һәм барлык оешмаларга нинди генә булса да фракцион чыгышларга юл куелмавын нык күзәтеп торырга куша. Съездның бу карарын үтәмәүчеләр һичсүзсез һәм шунда ук партиядән чыгарылырга тиешләр» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 569 бит).

Съезд Үзәк Комитетка, әгәр ҮК членнары партиянең бердәмлеген бозсалар, фракцияләр оештырсалар һәм партияне аергаларга маташсалар, аларга карата да соңгы чара төсендә, партиядән чыгаруны кулланырга кушты. «Мондый соңгы чараны (ҮК членнарына, ҮК кандидатларына һәм Контроль комиссиясе членнарына карата) кулланганда, ҮКның барлык кандидатлары һәм Контроль комиссиясенең барлык членнары катнашы белән ҮК пленумы чакырылырга тиеш» (шунда ук, 570 бит), җәза чарасы мәсьәләсен, тавышларның өчтән ике өлеше белән, шулар хәл итә дә.

Партиядәге синдикалистик һәм анархистик тайпылыш ту-

рында В. И. Ленин язган һәм съезд кабул иткән резолюциядә «эшче оппозициянең» карашлары бик нык гаепләнде. Съезд «эшче оппозициянең» марксизм белән араны бөтенләй өзә торган карашларының пролетариат диктатурасы өчен гаять зур куркыныч булуын күрсәтеп үтте. Съезд аның идеяләрен вак буржуаз аумакайлануларны гәүдәләндерүче, синдикалистик һәм анархистик идеяләр, партиягә каршы идеяләр дип бәяләде. Практикада «эшче оппозициянең» идеяләре, диелгән иде резолюциядә, Коммунистлар партиясенең тотнаклы житәкче линиясен йомшарталар һәм пролетариат революциясенең сыйнфый дошманнарына ярдәм итәләр. Съезд бу идеяләрне пропагандалауны РКП(б)да тору белән бергә сыеша алмый дип тапты.

Партиянең бердәмлеге турында, фракцияләргә юл куймау турында X съезд карарлары партиянең тормышында һәм төзелешендә *какшамас принципка* әйләнделәр. Бу карарлар троцкизмга каршы, милләтче-тайпылышчыларга каршы һәм төп линиядән башка оппортунистик тайпылуларга каршы көрәштә партияне коралландырды.

Съезд партиянең бердәмлегенә, аның житәкчелек роленә тыгыз бәйләнешле партия төзелеше мәсьәләләренә зур игътибар бирде. Гражданнар сугышы чорында партиянең эшендә оештыру ягыннан үзәкләшү, партия эчендәге демократияне чикләү, сайлап кую урынына билгеләп кую һ. б. характерлы иде. Тыныч социалистик төзелеш шартларында партия эшенең оештыру формаларын һәм методларын үзгәртү таләп ителде. Партия эчендәге демократияне жанландыру һәм жәелдерү кирәк иде, бу исә житәкче органнарны түбәннән югарыга кадәр сайлап кую, аларның отчет бирергә, контроль астында булырга тиешлеге, коллектив житәкчелекне көчәйтү дигән сүз иде.

«...Партия эчендәге тәнкыйтькә тулы иркенлек биреп, барлык иң әһәмиятле мәсьәләләрне киң рәвештә тикшерү, шул мәсьәләләр буенча дискуссияләр үткәрү... партиянең гомуми карарларын коллектив рәвештә эшләп чыгу методлары...» («К П С С резолюцияләрдә», I кисәк, 559 бит) партиянең эш методларына әверелергә тиешләр иде.

Съезд карарлары партиянең һәр члены өчен мәжбүри булып, бик тиз һәм төгәл үтәлергә тиешле карарлар иде. Демократик централизм принцибының асылы — демократия белән централизмны, фикерне иркен рәвештә әйтү белән каты дисциплинаны бергә бәйләп алып барудан, коллектив рәвештә эшләнгән карарларны һичсүзсез үтәүдән гыйбарәт.

Совет власте вакытында партиягә аумакайлыкларга бирелүчән, идеология ягыннан тотнаксыз вак буржуаз элементларның беркадәр өлешенең, шул исәптән элекке меньшевиклар һәм эсерларның керүе, аның сафларына карьеристлар, шкурниклар үтеп керү сәбәпле, съезд ҮКга партияне коммунист булмаган элементлардан тазарту турында күрсәтмә бирде.

Съезд, профсоюзлар турындагы дискуссиягә йомгак ясап, Ленин платформасын кабул итте. Ул троцкийчыларның, «эшче оппозициянең», «децистларның» һәм башка оппортунистик группаларның карашларын гаепләде һәм профсоюзлар эшенең төп бурычларын билгеләде.

Съездның резолюциясендә профсоюзлар *коммунизм мәктәбе* дип кистереп әйтелде. Профсоюзларның төп бурычы — оештыру-хуҗалык һәм тәрбия эше. Профсоюзлар җитештерүне оештыруга һәм илнең какшаган җитештерүче көчләрен аякка бастыруга бөтен чаралар белән булышлык итәргә тиешләр. Профсоюзлар үз членнары тормышының бөтен якларына хезмәт күрсәтергә, аларның интересларын якларга тиешләр. Профсоюзлар эшенең төп методы — ышандыру методы.

Съезд гражданнар сугышы чорында бик нык кыркылган эшчеләр демократиясе методларын беренче чиратта профсоюзлар хәрәкәтендә аякка бастырырга кирәклеген күрсәтте. Профсоюзлар демократик централизм принципларында төзелергә тиешләр. Профсоюзлар эшенә Коммунистлар партиясе юнәлеш бирә.

Бу төп положениеләр социализм һәм коммунизм төзегән бөтен вакыт эчендә профсоюзлар эшендә җитәкче принциплар булып торалар.

Съезд, эшчеләр арасыннан күп кенә партия членнарының дәүләт аппаратына күчүен, Кызыл Армиягә китүен, турыдантуры фабрика һәм заводларда эшләүдән аерылуларын, күп кенә коммунистларның гражданнар сугышы фронтларында һәлак булуын күрсәтеп, эшчеләрне кыю рәвештә партиягә тарту фикерен куәтләп чыкты.

Партиянең бердәмлеген һәм авторитетын ныгыту максаты белән съезд контроль комиссияләре төзеде, бу комиссияләрнең бурычы бюрократизмга, карьеризмга каршы, партия членнарының үзләренең партиядәге һәм хезмәттәге хәлләреннән файдалануларына каршы, партия эчендә иптәшләрчә мөнәсәбәтне бозуга каршы көрәшү иде.

Партиянең монолит, авторитетлы булуында, аның членнарының карашы бердәм булуда ҮК гаять зур роль уйный. Профсоюзлар турындагы дискуссия андый бердәмлек булмауны күрсәтте. Бу хәл В. И. Ленинны бик борчыды. Съезд, Ленин таләп итүе буенча, Үзәк Комитеты «политикасының тулы ныклыгын тәэмин итү» һәм аның массалар белән элемтәсен көчәйтү өчен, «партиянең массовый эшендә күтәрелгән оештыручыларны» ҮКга кертүне кирәк дип тапты («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 555 бит). Съезд В. И. Ленин җитәкчелегендәге Үзәк Комитетны һәм Үзәк контроль комиссиясен (ҮКК) сайлады.

РКП(б)ның X съездының дөньякүләм-тарихи әһәмияте бар. Ул капитализмнан социализмга күчү юлларын, социализм төзүнең хәрби коммунизм чоры белән чагыштырганда яңа методларын конкретлаштырды. Съезд социализм төзү өчен пролета-

риатның крестьяннар белән союзы киәклеген, илнең дәүләт, хуҗалык һәм культура тормышына җитәкчелек итүдә *партиянең хәлиткеч ролен* бик нык күрсәтеп үтте. Ул *партиянең бердәмлеген күз алмасы кебек сакларга* һәм фракциячелеккә каршы аяусыз көрәш алып барырга директива бирде. Съезд партиянең партиясез массалар белән иң тыгыз элемтә тотуы кирәклеген күрсәтте, аларга җитәкчелек итүнең формаларын һәм методларын билгеләде.

1921 елның маенда басылып чыккан «Азык налогы турында» дигән атаклы хезмәтендә В. И. Ленин яңа экономик политиканы теоретик яктан нигезләде. Бу әсәрдә алга сөрелгән положениеләр марксизм-ленинизм хәзинәсенә кертелгән яңа өлеш булды.

Хәрби коммунизмнан яңа экономик политикага таба X съезд игълан иткән тарихи борылышны Коминтернның 1921 елның июнь—июлендә Мәскәүдә булган III конгрессы яхшы дип тапты. Бу вакытта коммунистик партияләрнең саны шактый арткан иде. 1920 ел азагында — 1921 елның беренче яртысында Франциядә, Италиядә, Чехословакиядә, Румыниядә һәм башка күп кенә илләрдә коммунистлар партияләре төзелде. Коммунистлар партияләре төзүдә: Франциядә — М. Кашен, П. Вайян-Кутюрье, Италиядә — А. Грамши һәм П. Тольятти, Чехословакиядә — А. Запотоцкий һәм Б. Шмераль күренекле роль уйнадылар. 1921 елның июлендә Кытай Коммунистлар партиясе оешты, аның төзүчеләренең берсе Мао Цзэ-дун булды. Конгресста 52 илнең коммунистик һәм социалистик партияләреннән вәкилләр катнашты. В. И. Ленин анда РКП(б) ның тактикасы турында доклад белән чыкты.

Коминтерн конгрессы РКП(б) политикасын һәм тактикасын бердәм рәвештә яхшы дип тапты һәм халыкара пролетариатны Советлар илендәге социалистик революциягә булышлык күрсәтергә чакырды.

Конгресс капиталистик илләрдә революцион көрәшнең вакытлыча тынып калуын әйтеп үтте һәм, буржуазиянең төп таянычы булган социал-демократия капитализмның һәм буржуазия хакимлегенең саклануына ярдәм итә, дип күрсәтте. Конгресс коммунистлар партияләре алдына төп бурыч итеп пролетариатның күпчелеген үз ягына яулап алу бурычын куйды. Массаларны пролетариат авангарды ягына яулап алмый торып, теге яки бу илдә капиталның хөкем сөрүен бәреп төшерү һәм пролетариат диктатурасы урнаштыру мөмкин түгел. Шуңа күрә конгресс «Массалар арасына!» дигән лозунгны, бердәм пролетар фронт төзү тактикасын алга сөрде.

### 3. Нэпның беренче уңышлары. Партиянең XI съезды. Совет дәүләтенең тышкы политикасы. СССР төзелү

Партия яңа экономик политиканы бөтен көче белән тормышка ашыра башлады. Авыл хуҗалыгын, промышленностьны һәм транспортны аякка бастыру, шәһәр белән авыл арасында товар

алмашуны җанландыру, кредит-акча системасын җайга салу кебек хуҗалык мәсьәләләре партия оешмаларының эшендә төп мәсьәләләргә әйләнделәр.

Партия хезмәт ияләренә яңа экономик политиканың әһәмиятен киң аңлатты һәм үз сафларын яңа бурычларга туры китереп үзгәртеп төзеде. РКП(б)ның В. И. Ленин җитәкчелегендәге партия Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте хуҗалыкны аякка бастыру һәм илнең экономик тормышын җайга салу мәсьәләләре белән туктаусыз шөгыльләнделәр. ҮКның күп кенә членнары, ҮК членлыгына кандидатлар һәм партиянең башка күренекле эшлеклеләре партия, дәүләт һәм хуҗалык эшенең хәлиткеч участокларына җибәрелде. Ф. Э. Дзержинский, ВЧК — ОГПУ председателе булып калган хәлдә, юл эшләре халык комиссары итеп, аннары ВСНХ председателе итеп билгеләнде. Г. К. Орджоникидзе 1921 елдан 1926 елга кадәр партиянең Закавказье крайкомы секретаре булды һәм Закавказье совет республикаларының халык хуҗалыгын аякка бастыруга җитәкчелек итте. С. М. Киров 1921 елның җәеннән башлап Азербайҗан Коммунистлар партиясе Үзәк Комитеты секретаре булып эшләде; республиканың хуҗалыгы, бигрәк тә нефть промышленносте аның җитәкчелегендә аякка бастырылды. В. В. Куйбышев ВСНХга президиум члены һәм Главэлектро начальнигы итеп җибәрелде. Соңрак ул ВСНХ председателе булды. Л. Б. Красин тышкы сәүдә халык комиссары итеп билгеләнде. В. Я. Чубарь Украина совнархозы президиумы председателе, аннары Донбасс ташкүмер промышленносте управляющие булып эшләде; бу промышленностьны аякка бастыруга В. И. Ленин бик зур әһәмият бирә иде.

Партия Кызыл Армиядән меңнәрчә коммунистларны хуҗалык эшенә күчерде. Бик күп комиссарлар, командирлар, политработниклар завод директорлары, дәүләт сәүдәсе, кооперация работниклары булдылар һ. б.

ҮК фабрика һәм заводлардагы партия ячейкаларын ныгытуга зур игътибар бирде. Партия эшен һәм масса-политик эшне көчәйтү өчен бирегә совет учреждениеләреннән күп кенә коммунистлар җибәрелде. Хуҗалык ягыннан әһәмияте кимрәк предприятиеләрдәге коммунистлар әһәмияте зуррак булган предприятиеләргә күчерелде. Партия ячейкалары партиянең сугышчан органнары булдылар. Алар предприятиеләрдә эшнең барышына һәр яктан йогынты ясадылар, түбәннән контрольне тормышка ашырдылар, ләкин администрация боерыкларына катышмадылар. Ячейкалар алдына производство заданиеләрен үтәү өчен, хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен көрәшкә партиясез эшчеләрне үз артыннан ияртеп бару бурычы куелды.

Партия, X съезд карарларын үтәп, үз сафларын тазарту үткәрде. Тазарту ачык җыелышларда барды. Партиясез эшчеләр, хезмәткәрләр һәм крестьяннар чит, таркалган, карьерист элементларны ачып салырга һәм партиядән куарга ярдәм итте-

ләр. Партия членнарының дүрттән бер өлеше диярлек партиядән чыгарылды. Партиянең составы шактый яхшырды. Партия дисциплинасы күтәрелде. Партиянең бердәмлеге ныгыды, аның сафларының тупланганлыгы көчәйде. Хезмәт ияләре арасында партиянең авторитеты күтәрелде. Партиясез массаларның аңа ышанычы артты. Партия нэп нигезендә социалистик төзелешкә яхшырак җитәкчелек итә башлады.

Партия тарафыннан күрелгән чаралар уңай нәтиҗәләр бирде. Яңа экономик политика илнең хуҗалыгына көннән-көн яхшырак тәэсир итә барды. Хезмәт иясе крестьяннар продразверстканы продналог белән алыштыру турындагы законны канәгатьләнү белән каршыладылар һәм 1921 елның язында ук инде чәчүлекләрен арттырдылар. Алар илнең кайбер районнарында булган кулак восстаниеләрен, политик бандитизмны бетерүдә Кызыл Армиягә актив ярдәм күрсәттеләр. Эшчеләр сыйныфының хәле яхшырды һәм аның сыйнфый йөзен югалту процессы тукталды. Квалификацияле эшчеләр фабрикаларга һәм заводларга кайттылар. Эре промышленность җанлана башлады. Илнең хуҗалыгы акрынлап бөлгенлектән чыга барды.

Ил өстенә бик каты [redacted] булса, нэпның беренче елында хуҗалык казанышлары тагын да күбрәк булган булыр иде. Ачлык килеп чыгуның төп сәбәпләре илнең, бигрәк тә авыл хуҗалыгының экономик артталыгында, халык хуҗалыгының интервентлар һәм акгвардиячеләр тарафыннан таланган булуында иде. 1920 елгы корылык һәм 1921 елдагы тагын да көчлерәк корылык азык-төлек мәсьәләсен бик нык кискенләштерде. Халкы 30 миллион кешегә җиткән 34 губернада иген уңмады.

Партия һәм хөкүмәт ачлык белән көрәшү буенча гадәттән тыш чаралар күрделәр. Нәтиҗәдә, зур кыенлыклар белән булса да, бу гаять зур бәла җиңеп чыгылды.

Нэп нигезендә тыныч социалистик төзелешнең берьеллык практикасы йомгакларын РКП(б) ның XI съезды ясады; съезд 1922 елның 27 мартында — 2 апрелендә булып, анда партиянең ярты миллионнан артыграк леныннан вәкилләр катнашты. Съезд ҮКның политик отчетын, оештыру мәсьәләсен, партияне тазарту йомгакларын, аның сафларын ныгыту мәсьәләсен һәм башка мәсьәләләрне тикшерде.

ҮКның политик отчетында В. И. Ленин: чигенү бетте, максатка ирешелде, крестьян экономикасы белән элемтә урнаштырыла, пролетариатның крестьяннар белән союзы ныгыды, хуҗалык уңышлары күз алдында, диде. Партия алдына яңа бурыч — *капиталистик элементларга һөҗүм итү өчен көчләрне яңадан группалаштыру бурычы* куелды.

Нэп капитализм белән социализм арасында бик каты көрәш дигән сүз иде. «Кем — кемне?» — мәсьәлә шулай торды. Бу каты сугышта социализм җиңүче булып чыгармы, әллә капитализм үзенең югалткан позицияләрен кире кайтарырмы?

Капитализмны җиңү өчен хуҗалык итәргә өйрәнергә кирәк, диде В. И. Ленин. Үткән ел коммунистларның әле хуҗалык итәргә өйрәнеп җитмәүләрен күрсәтте. В. И. Ленин коммунистларны хуҗалыкны капиталистлардан яхшырак алып бара белүләрен халыкка исбат итәргә чакырды.

Бу вакытта партия алдында торган бурычлар чылбырында төп буын сәүдә иде. Социалистик экономиканың крестьян экономикасы белән элемтәсе сәүдә формасында иде. Сәүдәдә хосусый капиталның позицияләре бик көчле һәм күнегүләре зур иде. Базарда хосусый капиталга каршы көрәшү коммунистлар өчен аеруча кыен иде; алар әле сәүдә итә белми, сәүдә аппаратын үзләштермәгән, күбесе сәүдәнең әһәмиятен аңламый, аңа игътибарсыз карый иде. «Сәүдә итәргә өйрәнегез» — В. И. Ленин шундый лозунг куйды. Хәзер, диде ул, «гади приказчик белән, гади капиталист белән, купец белән ярышта җиңеп чыгу...» бурычы килеп басты (Әсәрләр, 33 т., 246 бит).

Хуҗалык итә белү, дәүләтне идарә итә белү, культуралы сәүдә итү, хосусый капиталны кысрыклап чыгару, социализм төзү өчен кадрларны дөрес сайлап алырга һәм дөрес урнаштырырга кирәк. *Төп [redacted] кадрларны сайлап алуда, үтәлешне тикшерүдә*, диде В. И. Ленин.

Партиянең һәм дәүләтнең политикасы кешеләр аркылы, кадрлар аркылы тормышка ашырыла. Эшнең теләсә кайсы өлкәсендә уңыш күп хәлләрдә тәҗрибәле, сыналган һәм бирелеп эшләүче работникларны дөрес урнаштыруга бәйләнгән. Ләкин кадрлар контрольгә һәм ярдәмгә мохтаҗ. Работникларны эшләренең нәтиҗәләре буенча системалы рәвештә тикшерергә, аларга ярдәм итәргә, вакытында күчерергә, әгәр начар эшләсәләр, урыннарыннан төшерергә кирәк.

*Кадрларны сайлап алу һәм урнаштыру, үтәлешне тикшерү партиянең һәм Совет дәүләтенең игътибар үзәгендә торды.*

Съезд партия сафларын ныгытуга зур игътибар бирде. Социализм төзүгә бәйләнешле гаять зур бурычларны хәл итүдә массаларның юлбашчысы һәм җитәкчесе булган партия үзенең составы эшчеләр сыйныфының алдынгы отряды алдына куела торган югары таләпләргә туры килүен аеруча игътибар белән күзәтә барырга тиеш. Партиядә пролетар үзәкне күбәйтү һәм пролетар булмаган элементларның партиягә керүен кыенлаштыру максаты белән, съезд партиягә алганда өч категория билгеләде: 1) эшчеләр һәм эшчеләрдән, крестьяннардан булган кызылармеецлар; 2) крестьяннар (кызылармеецлардан тыш) һәм кеше хезмәтен эксплуатацияләмәүче кустарьлар; 3) башкалар (хезмәткәрләр һ. б.). Һәр категория өчен партиягә алуның аерым тәртибе һәм аерым шартлары билгеләнде: беренче категория өчен партиягә керү җиңеләйтелде, ә өченче категориягә — кыенлаштырылды.

Фракциячелек күренешләренә съезд аеруча кискен карашта булды. «Эшче оппозициянең» Шляпников җитәкчелегендәге ли-

дерлары X съездның фракцияләрне тарату турындагы карарына буйсынмадылар. Алар, яшерен рәвештә җыелып, үзләренең партиягә каршы юнәлтелгән карарларын тараттылар. Съезд бу группаның фракцион эшен кискен рәвештә гаепләде һәм Шляпниковны, Медведевны һәм Коллонтайны, партиягә каршы эшләрен дәвам иттерсәләр, партиядән чыгарылачаклары турында кисәтте. Партия бу карары белән үзенең бердәмлеген, үзенең тимердәй дисциплинасын изге рәвештә саклавын һәм үз сафларында бернинди дә фракцион группировкаларга һичбер хәлдә дә түзеп тормаячагын тагын бер кат күрсәтте.

РКП(б)ның XI съезды В. И. Ленин катнашкан һәм ул җитәкчелек иткән соңгы съезд булды. Съездны япканда В. И. Ленин, партия үз акылының зирәк һәм җитезлеге белән, үзенең тактикасы белән безнең революциябезне дөньяда әле күрелмәгән югарылыкка күтәрде, диде. В. И. Ленин, алдан күреп, түбәндәге сүзләрне әйтте:

«Дөньядагы бернинди көч тә, ул ун миллионнарча һәм йөз миллионнарча кешеләргә тагын күпме генә явызлык, бөлгенлек һәм газаплар китермәсен, барыбер безнең революциябезнең төп казанышларын кире кайтарып ала алмас, чөнки ул казанышлар инде хәзер «безнеке» генә түгел, бәлки бөтендөнья күләмендәге тарихи казанышлар» (Ә с ә р л ә р, 33 т., 290 бит).

Съезд сайлаган ҮКның беренче утырышында Политбюро, Оргбюро һәм Секретариат сайланды. ҮКның генеральный секретаре итеп И. В. Сталин сайланды.

Ул вакытта партиянең кадрларны һәм массаларны идеология ягыннан чыныктыру, аларны марксистик караш рухында тәрбияләү эше аеруча зур әһәмият казанды. Дөньядагы буржуаз матбугат большевизмга каршы идеология һөҗүме алып барды. Ил эчендә кадет, эсер, меньшевик, буржуаз милләтчеләрнең эше җанланды. Алар хезмәт ияләренә буржуаз идеология йоктырырга омтылып, аларның колагына: илнең капитализмга кире кайтуы котылгысыз, «кем — кемне?» мәсьәләсе капиталистик элементлар файдасына хәл ителәчәк, Совет власте буржуаз демократиягә әвереләчәк, дип пышылдыйлар иде.

Чит илгә качкан буржуазия дә совет строеның тискәре якка үзгәрүенә зур өметләр баглады. Эмигрантларның кайбер өлеше арасында «сменовехчылар» агымы җәелде. Аңа бу исем 1921 елда Прагада ак эмигрантлар группасы чыгарган «Смена вех» җыентыгы һәм ак эмигрантлар тарафыннан Парижда чыгарылган «Смена вех» журналы исеме буенча бирелде. «Сменавехчылар», нэп шартларында халык хуҗалыгының үсеше капиталистик юлдан барыр дип өметләнеп, Совет власте белән хезмәттәшлек итүне яклап чыктылар.

«Сменовехчылар» агымы Совет власте белән чыннан да турылыклы хезмәттәшлек итәргә әзер торган ак эмигрантлар группасын да берләштергәнлектән, партия аңа уңай карауны, алар

арасыннан булган буржуаз белгечләрне совет эшендә файдалануны яклап чыкты. Ә Совет власте белән хезмәттәшлек итүне үзләренең контрреволюцион эшләрен яшерү өчен политик пәрдә сыйфатында файдаланган «сменовехчыларга» карата партия репрессия чаралары кулланууны яклап чыкты.

Партия буржуазиянең һәм аның агентларының совет строе тискәре якка үзгәрер дигән уйдырмаларын фаш итте, массаларга: капитализмга кире кайту турында сүз дә булырга мөмкин түгел, партия совет халкын нэп юлы белән социализмга алып барачак, дип аңлатты. Партия массаларның аңына марксистик идеология, иҗтимагый үсеш законнарын бердәнбер дөрес аңлатучы һәм капиталистик җәмгыятьне социалистик җәмгыятькә үзгәртеп төзү юлларын күрсәтүче идеология сеңдерә барды.

Партия кадрларын марксистик тәрбияләүдә һәм аларны буржуаз идеологиягә каршы килешмәүчән көрәшкә туплауда В. И. Ленинның 1922 елның мартында «Под знаменем марксизма» журналында басылып чыккан «Сугышчан материализмның әһәмияте турында» дигән мәкаләсе зур роль уйнады. В. И. Ленин коммунистларны халыкның барлык катлауларында марксистик идеологияне, марксистик материализмны пропагандалауга, идеализмны һәм динчелекне фаш итүгә юнәлдерде.

Коммунистлар, диде В. И. Ленин, Коммунистлар партиясендә тормаучы эзлекле материалистлар белән, хәзерге табигать фәне вәкилләре белән тыгыз союзда эш итәргә тиешләр. Алар белән бергә, аларга җитәкчелек итеп, коммунистлар массаларга материалистик аң сеңдерергә тиешләр. В. И. Ленин барлык коммунистларны һәм эзлекле материалистларны табигый-фәнни белемнәр тарату нигезендә халык массалары арасында киң атеистик пропаганда җәелдерергә, аларга дини хорафатлардан арынырга ярдәм итәргә чакырды. Ул совет табигать фәне галимнәренең игътибарын марксистик диалектик материализмны үзләштерү кирәклегенә юнәлдерде.

> «...Җитди философик нигезләүдән башка, — дип яза В. И. Ленин, — бернинди табигать фәне дә, бернинди материализм да буржуаз идеяләрнең басымына һәм дөньяга буржуаз карашның торгызылуына каршы көрәшкә түзә алмаячагын без аңларга тиешбез. Бу көрәшкә чыдау һәм аны ахырынача бик уңышлы илтеп җиткерү өчен, табигать белгече хәзерге заман материалисты булырга, Маркс иҗат иткән материализмны аңлы рәвештә яклаучы булырга тиеш, ягъни диалектик материалист булырга тиеш» (Әсәрләр, 33 т., 207 бит).

В. И. Ленин коммунистларны сектантлык тарлыгыннан кисәтте, иске җәмгыятьнең Совет властена карата лояль булган барлык көчләрен социализм төзү өчен файдалануны таләп итте. Коммунизмны бары тик коммунистлар кулы белән генә төзергә мөмкин дип уйлау — иң зур һәм куркыныч ялгышларның берсе. Төрле өлкәләрдә эшләүче партиясезләр белән союздан баш-

ка бернинди уңышлы коммунистик төзелеш турында сүз дә булырга мөмкин түгел, дип язды ул.

В. И. Ленин коммунистларның игътибарын «хәзерге заман» буржуаз «демократиясен», бигрәк тә Америка Кушма Штатлары «демократиясен» системалы рәвештә фаш итүнең гадәттән тыш мөһимлегенә юнәлдерде. Төрле «социалистлар» бу «демократия» алдында баш иyләр, аны мактый-мактый «маңгайларын яралар». Чынында исә бу мактаулы «демократия», «буржуазия өчен файдалы булган нәрсәләргә өндәү ирегеннән башка нәрсә түгел, ә буржуазия өчен иң реакцион идеяләргә, дингә, мракобеслыкка, эксплуататорларны яклауга һ. б. ш. өндәү файдалы» (Ә с ә р л ә р, 33 т., 206 бит).

В. И. Ленин партияне фәнгә бәя бирергә өйрәнергә, фән эшлеклеләренә игътибар белән карарга, аларга төрле чаралар белән булышлык итәргә чакырды. Ул, промышленностьны һәм игенчелекне иске нигездә түгел, яңа, хәзерге, фәннең соңгы казанышы буенча эшләнгән нигездә аякка бастырырга кирәк, дип күрсәтте. «Промышленностьны иске нигездә аякка бастыру, — диде В. И. Ленин, — бик күп вакыт һәм хезмәт таләп итә. Без промышленностьны хәзергерәк формаларга кертергә, атап әйткәндә — электрлаштыруга күчәргә тиешбез» (Ә с ә р л ә р, 32 т., 469 бит). Бу бурычны хәл итү өчен, диде В. И. Ленин, хуҗалык төзелешенә иң яхшы фәнни һәм техник көчләрне тартырга, фәнни һәм техник кадрлар хәзерләүне киң җәелдерергә, бөтен чаралар белән фәнне үстерергә кирәк.

В. И. Ленин күрсәтмәләрен кулланып, партия Советлар илен хуҗалык ягыннан аякка бастыру бурычларын уңышлы хәл итте. 1922 ел азагына эшчеләрнең һәм крестьяннарның материаль хәле яхшырды. Илнең политик хәле ныгыды. Кулаклар бандитизмының барлык азмы-күпме зур көчләре тар-мар ителде. 1922 елның көзендә Кызыл Армия Ерак Көнчыгышны япон [illegible]рвентларыннан азат итте. Халыкара аренада Советлар иле[illegible] политик авторитеты шактый үсте.

Социалистик төзелешнең уңышы өчен тынычлык кирәк иде. В. И. Ленин: «... безгә тынычлыкны саклау һәм бөтен көчне хуҗалыкны аякка бастыруга багышларга тулы мөмкинлек булу барыннан да кыйммәтрәк...», диде (Ә с ә р л ә р, 32 т., 94 бит). В. И. Ленинның бу установкасы ике системаның — социализмның һәм капитализмның бөтен яшәү чоры өчен иде. В. И. Ленин: «... без үзебезгә шундый шартлар яулап алдык ки, без капиталистик державалар белән янәшә яши алабыз...», диде (Ә с ә р л ә р, 31 т., 412 бит). Ул совет халкының дөньядагы барлык халыклар белән тыныч яшәргә омтылуын һаман әйтә килде, Совет дәүләтенең тынычлык сөючән тышкы политикасын, аның барлык дәүләтләр белән экономика һәм культура мөнәсәбәтләре үстерү белән кызыксынуын нык аңлата барды. «Без Америка белән, — диде Ленин, — барлык илләр белән, ләкин *бигрәк тә* Америка белән, һичшиксез экономик килешү ягында» (Ә с ә р л ә р, 30 т.,

35 бит). «Америка капиталистлары безгә кагылмасыннар, — диде ул. — Без аларга кагылмабыз» (шунда ук, 362 бит). Шулай итеп, Коммунистлар партиясе Россиянең эшчеләр сыйныфы дәүләт властен яулап алгач ук социализмның һәм капитализмның янәшә тыныч яшәвенә нык курс алды.

Ленинның капитализм белән янәшә тыныч яшәү принципларын кулланма итеп, партия капиталистик илләр белән мөнәсәбәтләрне нормальләштерергә омтылды. 1921 елда Совет хөкүмәте Англия белән, аннары тагын берничә дәүләт белән сәүдә килешүе төзеде. 1921 елны Бөтенроссия Үзәк Башкарма Комитеты сәүдә мөнәсәбәтләре урнаштыру тәкъдиме белән АКШка да мөрәҗәгать итте. Ләкин Кушма Штатлар хөкүмәте, интервенционистлык позицияләрендә кала биреп, бу тәкъдимне кире какты. Франциянең идарәче даирәләре дә Советлар Россиясе белән сәүдәне үстерүдән баш тарттылар.

1921 елның көзендә Совет хөкүмәте, капиталистик илләр белән экономик хезмәттәшлек урнаштыруны җиңеләйтергә омтылып, патша хөкүмәтенең сугышка кадәрге бурычларын мәгълүм шартларда танырга әзер торуын белдерде һәм халыкара конференция чакырырга тәкъдим итте. Бу конференция чит ил дәүләтләренең Россиягә карата һәм Советларның аларга карата дәгъваларын тикшерер, Россия белән аның дошманнары арасында солых договорын тәмам эшләп бетерер иде.

Экономик кризис аркасында базарлар бик нык кимегән шартларда, Антанта державалары, янәсе «Европаның экономик яктан аякка басуына булышлык итү максаты белән», Генуяда (Италия) Европадагы барлык дәүләтләрнең, Советлар Россиясен һәм җиңелгән Германияне дә кертеп, экономик һәм финанс конференциясен чакырырга булдылар.

Конференция 1922 елның апрелендә — маенда булды. Совет делегациясенең җитәкчесе итеп В. И. Ленин билгеләнгән иде. Ләкин эшчеләр, аңа һөҗүм ясалудан куркып, аның чит илгә [illegible]руына каршы килделәр. В. И. Ленин делегациянең эшенә Л[illegible] кәүдән җитәкчелек итте. Генуя конференциясендә делегация[illegible] җитәкчесе бурычларын тышкы эшләр халык комиссары Г. В. Чичерин башкарды. Совет делегациясе В. И. Ленин яхшы дип тапкан һәм Совнарком раслаган белдерү игълан итте, анда болай диелгән иде: «Коммунизм принциплары карашында калган хәлдә, Россия делегациясе, иске һәм туып килә торган яңа социаль стройның бер үк вакытта яшәвен мөмкин иткән хәзерге тарихи эпохада, милекнең шушы ике системасын гәүдәләндерүче дәүләтләр арасында экономик хезмәттәшлек итү — катгый рәвештә зарур, дип таный...»

Европадагы барлык илләр конференциясендә совет делегациясе иҗтимагый системалары төрле-төрле булган дәүләтләрнең янәшә тыныч яшәүләре кирәклеген яңадан игълан итте. Бу — бәхәсле мәсьәләләрне сугыш белән хәл итүдән баш тарту, аларны сөйләшүләр ярдәмендә хәл итү, эчке эшләргә катышмау һәм

һәр милләтнең суверенлыгын һәм территориаль кагылгысызлыгын тану, экономик һәм культура төзелешен оештыру дигән сүз иде. Капиталистик илләр белән киң экономик хезмәттәшлекне җайга салу максаты белән, совет делегациясе капиталистик дәүләтләргә кайбер ташламалар ясарга ризалык белдерде. Ләкин ул патша хөкүмәтенең сугышка кадәрге бурычларын тану өчен Россиягә яңа заем бирүне һәм Совет хөкүмәтен юридик тануны шарт итеп куйды. Совет делегациясе чит илләрнең милек хуҗаларына Россиядә югалткан милекләре өчен мәгълүм күләмдә түләргә әзер торуы турында белдерде. Үз чиратында ул илебезгә интервентлар гаскәрләре һәм Антанта ярдәм иткән рус акгвардиячеләре китергән зарарны түләтү турында үзенең дәгъваларын куйды.

Ләкин империалистларның үз планнары бар иде. Алар Советлар иле белән тигез хокуклылык нигезендә хезмәттәшлек итәргә теләмәделәр, экономик һәм дипломатик басым ярдәмендә Советлар Россиясенә колониаль режим тагарга уйладылар. Алар бөтен бурычларны түләүне һәм национализацияләнгән милекне чит илдәге элекке хуҗаларына тулысы белән кире кайтаруны таләп иттеләр. Империалистларның оятсызлыгы шуңа барып җитте ки, алар совет финансларына һәм хәтта Россиянең бөтен халык хуҗалыгына чит ил контроле куярга теләделәр. Совет делегациясе мондый дәгъваларны кискен рәвештә кире какты һәм аларның талау характерын фаш итте.

Конференциядә империалистик державалар арасында, иң элек беренче бөтендөнья сугышында җиңүче державалар белән җиңелгән Германия арасында кискен каршылыклар килеп чыкты. Германиянең үзенә Версаль договоры буенча салынган авыр репарация түләүләрен Антантадан җиңеләйттерергә тырышуы нәтиҗәсез калды. Бу талау договорына каршы һәм Германиянең язмышын җиңеләйтүне яклап чыккан бердәнбер держава Советлар Россиясе булды. Германиянең идарәче даирәләренең алданрак күрә белүче вәкилләре: Советлар Россиясе белән якынлашу Германиянең халыкара позицияләрен ныгытыр, Антантаның кайбер ташламалар ясавына ирешергә ярдәм итәр һәм шул ук вакытта Россия белән сәүдә итү өчен киң мөмкинлекләр ачар, дигән нәтиҗәгә килделәр.

Совет хөкүмәте исә үз нәүбәтендә совет республикаларын изоляцияләүгә юл куймау белән кызыксына иде. Шулай итеп, үзара якынлашу мөмкинлеге күренде. 1922 елның апрелендә Рапаллода (Генуя бистәсендә) Совет-Германия договорына кул куелды. Ике ил арасында яңадан дипломатия мөнәсәбәтләре башланды. Советлар Россиясе һәм Германия үзара дәгъвалардан — репарацияләрдән (Версаль договоры буенча Россиягә репарация алу хокукы бирелгән иде), иске бурычларны түләүдән, национализацияләнгән милек өчен түләтүдән ваз кичтеләр.

Рапалло договорын төзеп, Совет хөкүмәте империалистик державалар фронтын какшатты. Ул империалистлар

арасындагы каршылыклардан Советлар Россиясенең тынычлыгын һәм иминлеген саклау өчен бик оста файдаланды.

Генуяда Антанта державалары белән килешеп булмады. Сөйләшүләр 1922 елның җәендә Гаага конференциясендә дәвам итте, ләкин бу сөйләшүләр дә нәтиҗә бирмәде.

Партия һәм Совет хөкүмәте Генуя конференциясеннән коралсызлану өчен көрәш башлау максатында файдаландылар. Генуя конференциясендә Совет хөкүмәте коралларны гомуми кыскарту һәм сугышның аеруча варварлык коралларын: «агулы газларны, һавадагы кораллы көрәшне һәм башкаларны» тыю мәсьәләсен тикшерергә дигән тәкъдим белән чыкты. Империалистик дәүләтләр бу тәкъдимне тикшерүдән баш тарттылар. Совет дәүләтенең коралсызлану мәсьәләсе буенча чыгышы, тарихта беренче тапкыр буларак, җир йөзендә чын күңелдән һәм эзлекле рәвештә гомуми коралсызлануга омтылучы хөкүмәт килеп чыгуын бөтен дөньядагы киң халык массаларына күрсәтеп бирде.

Партия һәм Совет хөкүмәте изелгән һәм бәйле халыклар белән якынлашуга зур көч куйдылар. 1921 елда Советлар Россиясе Иран, Афганстан һәм Төркия белән договорлар төзеде, бу илләрнең милли азатлык өчен көрәшендә зур ярдәм күрсәтте. Болар — Көнчыгыш илләренең бөек держава белән төзегән беренче тигез хокуклы договорлары иде. Совет хөкүмәте патша Россиясенең бу илләрдә булган барлык империалистик привилегияләреннән һәм концессияләреннән бөтенләй ваз кичте.

1921 елның мартында төзелгән Монголия халык революцион партиясе җитәкчелегендә монгол халкы совет гаскәрләре ярдәме белән шул ук елны үз иленнән япон агентларын — акгвардиячеләрне куып чыгарды һәм халык хөкүмәте төзеде. Шул вакыттан бирле совет һәм монгол халыклары арасында какшамас дуслык урнашты.

Англия империалистлары яклаган Греция һәм үзенең бәйсезлеге өчен көрәшүче Төркия арасындагы сугыш 1922 елда бетте. Сугышта Төркия җиңеп чыкты. Солых шартларын эшләү өчен Лозаннада халыкара конференция чакырылды. Империалистик державалар Советлар Россиясен тик бер генә мәсьәләне — диңгез бугазларының язмышы мәсьәләсен тикшерүдә катнашу өчен генә чакырдылар. Совет хөкүмәте бугазлар мәсьәләсендә Төркиянең суверенлыгын, бугазларны Төркия корабльләреннән башка барлык хәрби корабльләр өчен һичсүзсез ябуны һәм сәүдә эше белән диңгездә йөрүнең тулы иркенлеген яклады. Империалистлар башка мәсьәләләрне тикшерүдә Советлар республикасы вәкилләрен катнаштырудан баш тарттылар, чөнки алар, Совет дәүләтенең Көнчыгыш халыклары дус күргән антиимпериалистик позициясе изелгән илләрдә милли азатлык хәрәкәте үсүгә булышлык итәр, дип куркалар иде. РСФСРның протестларына карамастан, конференция бугазларны һәм Кара диңгез-

не барлык дәүләтләрнең хәрби корабльләре өчен ачык тоту турында карар кабул итте. Шуның белән империалистлар үзләренең кораллы көчләренә Советлар иленең көньяк чикләренә килү мөмкинлеген саклап калдылар. Лозанна конференциясенең карарлары империалистик илләр ягыннан сугыш куркынычы булу һәм дарыны һәрвакыт коры тотарга кирәклек турында тагын бер кат совет республикалары хезмәт ияләренең хәтеренә төшерделәр.

Империалистик дәүләтләрнең Советлар Иленә каршы күп санлы дошманлык чыгышлары да бу турыда өзлексез искәртеп тордылар. Мәсәлән, 1923 елда Англия хөкүмәте Совет хөкүмәтенә Англиянең тышкы эшләр министры исеме белән «Керзон ультиматумы» дип аталган мәшһүр ультиматумны куйды. Бу ультиматумда Ираннан һәм Афганстаннан совет вәкилләрен кире чакыртып алу таләбе һәм башка күп кенә хаксыз дәгъвалар бар иде. Совет хөкүмәте бәхәсле мәсьәләләрне җайга салу өчен Англия-Совет конференциясе чакырырга тәкъдим итте, ләкин ультиматумдагы төп таләпне — югарыда әйтелгән илләрдән үзенең вәкилләрен кире чакыртып алу таләбен кискен рәвештә кире какты. Кискен отпорга очраганнан соң, Англия хөкүмәте чигенде. Совет дәүләтенә карата көч политикасы куллану тагын бер тапкыр уңышсызлыкка очрады.

Партиянең нык торуы, большевистик уяулыгы һәм зирәк тынычлык сөю политикасы аркасында совет халкы 20 ел буена — 1941 елга кадәр — зур сугыштан котылып килә алды.

Советлар иленең суверенлыгын яклау, хуҗалык җимереклеген бетерү, социализм төзү бурычлары совет республикаларының экономик, политик һәм хәрби ресурсларын, аларның дипломатия чараларын иң тыгыз берләштерүне бик нык таләп итәләр иде.

Бер бөтен булып берләшү кирәклеген барлык милли совет республикаларының хезмәт ияләре аңлый иде. Пролетариат диктатурасын урнаштыру һәм ныгыту өчен барган гомуми көрәштә, социализм төзүдәге гомуми хезмәттә берләшкән совет халыклары Бөек Октябрь казанышларын уңышлы саклау һәм социализмга тизрәк бару өчен дәүләт ягыннан да берләшүгә омтылалар иде.

Партия совет халыкларының берләшүгә омтылышын гәүдәләндерде. Берләшү һәм аның формалары турындагы мәсьәлә партия Үзәк Комитетында эшләнде һәм тикшерелде.

И. В. Сталин «автономияләштерү» идеясен, ягъни барлык совет республикаларының автономия хокукы белән РСФСРга керүләрен алга сөрде һәм яклады. В. И. Ленин Сталинның тәкъдимен кискен төстә тәнкыйтьләде. Ул, бу мәсьәләдә «Сталинның ашыгучанлыгы һәм администраторлык белән мавыгуы шомлы роль уйнады» дип язды (Әсәрләр, 36 т., 554 бит). В. И. Ленин Совет Социалистик Республикалар Союзы төзергә тәкъдим итте. Сталин үзенең ялгыш тәкъдименнән ваз кичте.

ҮКның октябрь (1922 ел) пленумында Ленинның совет республикаларының, шул исәптән РСФСРның да, яңа дәүләт төзелешенә — СССРга ирекле рәвештә тигез хокуклы булып берләшүе турындагы тәкъдиме кабул ителде. Пленум карарында болай диелгән иде:

> «Украина, Белоруссия, Закавказье республикалары Федерациясе һәм РСФСР арасында, һәркайсында «Союз» составыннан ирекле рәвештә чыгу хокукын калдырып, аларның «Совет Социалистик Республикалар Союзына» берләшүләре турында договор төзергә кирәк дип табарга».

Украина, Белоруссия, Азербайҗан, Грузия, Әрмәнстан компартияләре Үзәк Комитетларының 1922 елның октябрь — декабрендә булган пленумнары совет республикаларын ССР Союзына берләштерү фикерен яклап чыктылар. Бу карарлардан соң берләшү хәрәкәте бөтенхалык хәрәкәте характерын алды. Милли республикалар Советларының съездлары, шул исәптән РСФСР Советларының 1922 елның декабрендә булган һәм СССР төзүне бертавыштан яклап чыккан X съезды халыкларның настроениесен чагылдырды.

1922 елның 30 декабрендә Мәскәүдә Совет Социалистик Республикалар Союзы Советларының I съезды булды. Авыру сәбәпле съездда булмаган В. И. Ленин съездның почетлы председателе итеп сайланды. Съезд СССР төзелү турында декларация һәм Союз договорын кабул итте, югары закон чыгару органын — СССР Үзәк Башкарма Комитетын сайлады. ҮБК председательләре итеп М. И. Калинин, Г. И. Петровский, А. Г. Червяков һәм Н. Н. Нариманов сайланды. СССР Халык Комиссарлары Советы Председателе итеп ҮБК В. И. Ленинны сайлады.

Шул рәвешчә В. И. Ленин юлбашчылыгындагы партия житәкчелегендә күп милләтле Совет социалистик дәүләте төзелде. Ул иреклелек нигезләрендә, СССРга кергән һәр совет республикасының милли суверенлыгын саклау нигезендә төзелде. Бу — В. И. Ленинның бөек ачышы булган яңа типтагы федератив пролетар дәүләт иде.

СССР төзелү *ленинизм идеяләренең*, Коммунистлар партиясе алып бара торган *ленинчыл милли политиканың тантанасы* булды. Бөтен прогрессив кешелек дөньясына милли мәсьәләне хәл итү, милләтләрнең һәм халыкларның тигезсезлеген бетерү юлы, коммунизм төзү өчен халыкларның бердәм тугандаш семьяга берләшү юлы күрсәтелде.

1924 елда, СССР Советларының II съездында Совет Социалистик Республикалар Союзының беренче Конституциясе кабул ителде.

1922 елның ноябрь — декабрендә Коминтернның IV конгрессы булды; анда 58 илнең коммунистлар партиясеннән вәкилләр катнашты. Конгресста В. И. Ленин «Россия революциясенең биш елы һәм бөтендөнья революциясенең перспективалары» дигән доклад белән чыкты. Бу елларның төп йомгагы социализм

позицияләренең ныгуы булды. Яңа экономик политика файда китердеме? Бу, диде В. И. Ленин, төп мәсьәлә, һәм аның барлык коммунистлар партияләре өчен беренче дәрәҗәдә әһәмияте бар. Әгәр кире җавап килеп чыкса, «без барыбыз да һәлакәткә дучар ителгән булыр идек» (Әсәрләр, 33 т., 384 бит). Ләкин Совет дәүләтенең нэп нигезендә барган ел ярымлык эше партиянең хәрби коммунизмнан яңа экономик политикага күчүенең абсолют дөреслеген исбат итте.

Бу В. И. Ленинның конгресслардагы соңгы чыгышы булды. Аның доклады барлык тугандаш компартияләрне капитализмга каршы, пролетариат диктатурасы өчен көрәшергә Россия коммунистлар партиясе тәҗрибәсендә өйрәнергә, ул тәҗрибәне үз илләренең конкрет шартларына карата иҗади кулланырга чакырган васыять кебек булды.

Коминтернның IV конгрессы Советлар Россиясенең бөтендөнья пролетариаты өчен гаять бай тарихи революцион тәҗрибә хәзинәсе булып калуын күрсәтеп үтте.

Коминтерн конгрессы, халыкара обстановкага анализ ясап, бөтендөнья хуҗалык кризисының кискенләшүен, эшсезлекнең артуын, эшчеләр сыйныфы казанышларына капиталның бөтендөнья күләмендә оештырылган һөҗүмен күрсәтеп үтте. Капиталистлар иң элек эшчеләрнең эш хакын киметергә һәм бөтен тормыш дәрәҗәсен түбәнәйтергә омтылдылар. Барлык илләрдә пролетариат оборонага күчәргә мәҗбүр булды.

Капиталның көчәя барган басымы эшчеләр арасында стихияле рәвештә бердәмлеккә омтылыш уятты, массаларны коммунистларга якынайтты. Конгресс яңадан: коммунистлар партияләренең төп бурычы эшчеләр сыйныфының күпчелеген үз ягына яулап алудан гыйбарәт һәм бу көрәш бердәм фронт тактикасы нигезендә алып барылырга тиеш икәнен күрсәтте. Бердәм эшчеләр фронты дигәннән, капитализмга каршы көрәшергә теләүче барлык эшчеләрнең, шул исәптән социал-демократлар, анархистлар, синдикалистлар һ. б. ш. артыннан баручыларның да бердәмлеге күздә тотыла иде.

Конгресс Версаль системасының ныклык түгеллеген, төп империалистик державалар арасындагы каршылыкларның кискенләшүен һәм барлык капитал илләрендә милитаризациянең көчәюен күрсәтте. Конгресс капитализмның эчке законнары тыелгысыз рәвештә яңа, бөтендөнья-күләм конфликтка китерүен күрсәтте һәм коммунистлар партияләрен империалистик сугыш куркынычына каршы, бигрәк тә Советлар иленә янаучы сугыш куркынычына каршы көрәшергә чакырды.

### 4. В. И. Ленинның соңгы мәкаләләре һәм хатлары. Ленинның СССРда социализм төзү планы

Совет дәүләтенең тышкы политик хәле ныгу һәм социалистик төзелеш өлкәсендәге казанышлар партияне һәм совет халкын шатландыра иде. Ләкин В. И. Ленинның авыру кайгысы

бу шатлыкны басып китте. Күп еллар буена ифрат киеренкелек белән башкарылган гаять зур эшләр Владимир Ильичның сәламәтлеген какшатты. Эсер террористканың явыз кулы белән ясалган яра да үзен һәрвакыт сиздереп торды.

1922 елның көзендә В. И. Ленинның авыруы көчәйде. Авыруы бераз җиңеләйгән арада, ул 20 ноябрьда Мәскәү Советы депутатлары алдында речь сөйләде. Яңа экономик политика нигезендә илнең ел ярым эчендәге үсеш йомгаклары турында сөйләп, В. И. Ленин, бу күчү кыен, ләкин кыенлыклар җиңеп чыгылачак. Партия инде билгеле бер уңышларга иреште, диде. «Без социализмны көндәлек тормышка керттек», диде. В. И. Ленин үзенең речен көчле кул чабулар астында нык ышаныч белән: «Нэп Россиясеннән социалистик Россия булыр» дигән сүзләр белән тәмамлады (Әсәрләр, 33 т., 405 бит).

Бу — партия һәм совет халкы юлбашчысының халык алдында ясаган соңгы чыгышы булды.

1922 елның декабренда авыру тагын да ныграк көчәйде.

1922 елның декабренда — 1923 елның мартында В. И. Ленин үзенең соңгы мәкаләләрен: «Көндәлек дәфтәр битләреннән», «Кооперация турында», «Безгә Рабкринны ничек үзгәртеп корырга», «Безнең революция турында», «Аз булса да, яхшы булсын» дигән мәкаләләрен һәм «Съездга карата хат», «Госпланга закон чыгару функцияләре бирү турында», «Милләтләр турындагы мәсьәләгә карата яки «автономияләштерү» турында» дигән хатларын әйтеп яздырды. Бу мәкаләләр һәм хатлар В. И. Ленинның СССРда социализм төзү планын эшләвен тәгәлләүче этап булдылар. Алар В. И. Ленинның партиягә үзенә бертөрле политик васыяте булдылар.

Үзенең мәкаләләрендә В. И. Ленин, социализм төзүдә ин әһәмиятлесе социализмның экономик базасы булган эре промышленностьны, бигрәк тә авыр промышленностьны үстерү, дигән карашны нигез итеп алды. Ул партия алдына илне индустрияләштерү бурычын куйды һәм аны нинди метод белән тормышка ашырырга кирәклеген күрсәтте:

> «... Дәүләтебездә хуҗалыкта бик һәм бик зур экономия ясау юлы белән иң кечкенә күләмдәге һәртөрле саклык маяларын үзебезнең эре машина индустриясен үстерү өчен, электрификацияне, гидроторфны үстерү өчен, Волховстройны төзеп җиткерү һәм башкалар өчен саклап калуга ирешергә тиешбез.
>
> Безнең өметебез шунда һәм бары тик шунда гына булачак» (шунда ук, 459 бит).

Бер үк вакытта көн тәртибенә авылны социалистик нигездә үзгәртеп кору мәсьәләсе куелды. Пролетариат крестьяннарга җитәкчелеген саклаганда гына, аларны социалистик төзелешкә тартканда гына үзенең төп бурычын хәл итүгә ирешә ала. В. И. Ленин эшчеләр сыйныфының хезмәтчел крестьяннар белән союзын ныгытуны СССРда социализм төзүнең хәлиткеч

шартларыннан бирсе дип санады. В. И. Ленин крестьяннарны социалистик төзелешкә тарту юлын кооперациядә күрде. Капитализм вакытында кооперация капиталистик характерда, В. И. Ленин әйткәнчә, «коллектив капиталистик учреждение» була. Совет строе вакытында, власть пролетариат кулында чакта, пролетариатның крестьяннар белән союзы һәм эшчеләр сыйныфының җитәкчелеге тәэмин ителгән чакта, барлык төп житештерү средстволары, шул исәптән җир дә дәүләт кулында чакта — кооперация социалистик предприятие була. Мондый шартларда кооперация — крестьяннарны эре коллективларга берләштерүнең аеруча кулай формасы. Кооперациядә крестьянның хосусый, шәхси интереслары бөтен җәмгыять интереслары белән бергә бәйләнә.

«...Хәзер без, — дип язды В. И. Ленин, — хосусый интересны, хосусый сәүдә интересын, аңа дәүләт тарафыннан тикшерү һәм контроль ясауны бергә бәйләп алып бару дәрәҗәсен, аны гомуми интересларга буйсындыру дәрәҗәсен таптык, бу элек бик һәм бик күп социалистлар өчен бик авыр нәрсә иде» (Ә с ә р л ә р, 33 т., 428 бит).

Вак крестьян җитештерүен кооперативлаштыру — пролетариатның власть яулап алуыннан кала иң кыен бурыч. Аны дәүләтнең крестьян массаларына бик зур ярдәме һәм аларның үзләренең актив катнашы белән генә хәл итәргә мөмкин. Крестьяннарны кооперативларга берләштерү ирекле булырга, һәм бу һичбер хәлдә дә административ чаралар белән эшләнмәскә тиеш. Илдәге халык кооперациягә оешкач, дип язды В. И. Ленин, бу — цивилизацияле кооператорлар строе булыр. Ә пролетариат дәүләтендә, җитештерү средстволары җәмәгать милкендә булганда, мондый строй социализм строе ул.

В. И. Ленинның кооперация турындагы, аның крестьяннарны социалистик юлга күчерүнең мөмкин булган бердәнбер юл булуы турындагы тәгълиматы яңа шартларда марксизмны иҗади үстерү иде. В. И. Ленин авылда социалистик төзелешнең ачык перспективасын, шушы бик әһәмиятле һәм бик катлаулы мәсьәләне хәл итүдә Совет властеның җиңү перспективасын билгеләде.

В. И. Ленин авылда кооперация строе тудыруда һәм аны ныгытуда, бөтен социализм төзү эшендәге кебек үк, культура революциясенә гаять зур әһәмият бирде. Ул, партия һәм Совет власте бөтен халыкның укый-яза белүенә ирешергә тиешләр, дип күрсәтте. В. И. Ленин фабрика-завод эшчеләреннән культура-агарту һәм шефлык оешмалары төзергә тәкъдим итте, бу оешмалар крестьяннарга культура ягыннан үсәргә ярдәм итәргә, эшчеләрнең системалы рәвештә авылга баруларын оештырырга тиешләр, диде.

В. И. Ленин үзенең соңгы мәкаләләрендә һәм хатларында Совет дәүләтенең социализм төзү коралы икәнлеген тагын басым ясап әйтеп үтте. Аны һаман яхшырта һәм ныгыта барырга

кирәк, диде. В. И. Ленин РКИны ҮКК белән бергә кушарга, бу берләшкән органга дәүләт аппаратын максималь кыскарту, яңарту һәм арзанайту эшендә киң полномочиеләр бирергә тәкъдим итте. Шуның өстенә РКИны ҮКК белән кушудан, дип язды В. И. Ленин, партия Үзәк Комитеты да отачак, чөнки ҮКК — РКИ аша Үзәк Комитетның массалар белән бәйләнешы тыгызрак булыр, аның турында хәбәрдарлыгы артыр һәм ҮК барлык мәсьәләләрне яхшырак, дөресрәк хәл итәр. «... Шулай ук безнең ҮКда саф шәхси һәм очраклы хәлләрнең йогынтысы азаер һәм шуның белән раскол куркынычы кимер, моны да отышлар исәбенә кертергә туры килер»,— дип язды В. И. Ленин (Әсәрләр, 33 т., 443 бит).

В. И. Ленин барыннан да күбрәк партиянең бердәмлеген, монолитлыгын саклау турында кайгыртты. Ул РКП(б) ның X съездының партиядә һәртөрле фракцияләрне һәм группаларны катгый тыю турындагы карарын партиянең һәрвакыт исендә тотуын теләде. Әгәр партиядә раскол килеп чыкса, диде В. И. Ленин, бу раскол котылгысыз рәвештә эшчеләрнең крестьяннар белән союзын да расколга китерер. Бу исә Совет властеның һәлак булуы һәм капитализмга кире кайту дигән сүз булыр иде. Совет строенда эшчеләрнең крестьяннар белән союзында раскол булу өчен нигезләр юк. Мондый раскол партия һәм совет органнарының ялгышлары, дөрес эш итмәүләре нәтиҗәсендә генә килеп чыгарга мөмкин. Шуңа күрә В. И. Ленин ҮК һәм ҮККнең, тулаем бөтен партиянең төп бурычы «раскол килеп чыгуы мөмкин булган хәлләрне игътибар белән күзәтеп барудан һәм аларны булдырмаудан гыйбарәт» диде, «чөнки крестьяннар массасы, эшчеләр сыйныфы белән союзына турылыклы булуын саклап, аның белән барырмы, яки ул үзен эшчеләрдән аерырга, алар белән раскол ясарга «нэпманнарга», ягъни яңа буржуазиягә ирек бирерме, безнең республикабызның язмышы ахыр исәптә шуңа бәйләнгән булачак». (шунда ук, 444 бит).

В. И. Ленин халыкара обстановкага да тукталды: үзенең бәйсез яшәвен, социализм төзүчеләрнең тыныч хезмәтен бөтендөнья буржуазиясе һөҗүменнән саклап калырга Совет дәүләтенең көче җитәрме? Советлар иле социализмның җиңүенә ирешә алырмы?

Халыкара обстановкага һәм җәмгыять үсешенең объектив закончалыкларына фәнни анализ ясау нигезендә, В. И. Ленин бу сорауларга аермачык итеп уңай җавап бирде.

Империалистлар лагеренда бердәмлек һәм тулы татулык булырга мөмкин түгел, чөнки алар табыш артыннан, дөнья базарында хакимлек итү артыннан куышканда әлбәттә үзара сугышып бетәчәкләр. Советлар Союзының халыкара политикасы исә чит территорияләрне басып алуга түгел, сугыш башлап җибәрүгә түгел, бәлки тынычлык өчен көрәшүгә, капиталистик дәүләтләр белән үзара файдалы шартларда эшлекле килешүләр төзү

өчен көрәшүгә, ике системаның — социализмның һәм капитализмның янәшә тыныч яшәвенә юнәлтелгән. Без империалистларның бернинди провокацияләренә һәм куркытуларына бирелмичә, диде В. И. Ленин, рульне нык тотып үз юлыбыздан барырга тиешбез. Коммунистлар ныклык һәм тотнаклылык күрсәтергә тиешләр.

Бөтендөнья пролетариаты революцион хәрәкәтенең җиңүе озакка тартылса да, бу вакытлы күренеш кенә. Капиталистик илләрнең антагонистик сыйныфлары арасында «татулык» бар кебек күренә генә. Чынында исә, бер басылып, бер кискенләшеп, өзлексез сыйнфый көрәш бара. Киләчәктә сыйнфый көрәшнең кискенләшүе, шулай ук пролетариатның җиңүе дә котылгысыз.

Милли азатлык көрәшенең көчәюе дә котылгысыз. Бөтендөнья империалистик сугыш нәтиҗәсендә һәм башлыча Бөек Октябрь социалистик революциясе аркасында Көнчыгыштагы күп кенә илләр — Кытай, Һиндстан һәм башкалар — бөтендөнья революцион хәрәкәтенең гомуми агымына тартылдылар. Көнчыгыш илләрендәге йөз миллионнарча хезмәт ияләре империалистик эксплуататорлар тарафыннан мохтаҗлыкның һәм түземлелекнең соңгы чигенә җиткерелгәннәр. Аларның революцион хәрәкәтен бернинди реакцион көч тә туктата алмаячак, һәм ул елдан-ел үсә барачак. Колонияләр халыкларының азатлык өчен көрәше капитализм нигезләрен искиткеч зур көч белән какшатачак, аның куәтен киметәчәк, капиталистик илләрдә пролетариатның революцион хәрәкәте үсүгә ярдәм итәчәк.

В. И. Ленин Көнчыгыш илләре булган Кытай, Һиндстан һәм башка ил халыкларының, Советлар Россиясе халыклары белән бергә җир шарында яшәүчеләрнең гаять зур күпчелеген тәшкил итүче бөек халыкларның, гадәттән тыш тизлек белән милли азатлык хәрәкәтенә тартылуларын күрсәтеп үтте. Шуңа күрә, дип язды В. И. Ленин, «дөнья-күләм көрәшнең тәмам чишелеше нинди булачагы турында һичбер шик булу мөмкин түгел. Бу мәгънәдә социализмның тәмам җиңүе тулысынча һәм һичшиксез тәэмин ителгән» (Ә с ә р л ә р, 33 т., 458 бит).

Үзенең соңгы мәкаләләрендә һәм хатларында В. И. Ленин СССРда социализм төзү планын нигезләде һәм үстерде. В. И. Ленинның Октябрь революциясеннән соңгы гениаль әсәрләрендә бирелгән планның төп положениеләре нигездә түбәндәгеләргә кайтып кала:

1. *Советлар илендә тулы социалистик җәмгыять төзү өчен кирәкле бөтен нәрсә бар һәм җитәрлек.* Партиянең төп бурычы — промышленностьны, бигрәк тә авыр промышленностьны аякка бастыру һәм үстерү, илне электрлаштыру, бөтен халык хуҗалыгында хезмәт житештерүчәнлеген югары күтәрү. Социализмның материаль-техник базасын булдыру өчен, Совет дәүләтенең оборона сәләтен күтәрү өчен илне *индустрияләштерергә,* аның техник-экономик артталыгын бетерергә кирәк.

2. Социалистик пролетариат хезмәтчел крестьяннарны социалистик төзелешкә тартырга һәм аңа таркау ялгыз хуҗалыгын җәмәгатьләшкән эре хуҗалыкка үзгәртеп корырга ярдәм итәргә тиеш. Крестьяннарны социалистик төзелешкә тартуның иң яхшы формасы — *кооперация*. Коммунистлар партиясе крестьяннарга авылда кооперация строе тудырырга ярдәм итәргә тиеш. Хуҗалыкның коллектив формаларының өстенлегенә крестьяннар үз тәҗрибәләрендә күреп ышансыннар өчен һәм һичбер көчләүсез, үзләре теләп кооперация юлына бассыннар өчен, кооперация строен акрынлап, бер-бер артлы төзи барырга кирәк. Крестьяннар хуҗалыкның коллектив формаларына күчәргә кирәклегенә ышанганнан соң, аларның социализмга бару темплары да тизләнер.

Вак крестьян хуҗалыгын социалистик юлга күчерү аны яңа машиналы техника белән баету шартларында гына мөмкин. В. И. Ленин 1919 елда, партиянең VIII съездында ук, әгәр без авылга беренче дәрәҗәле йөз мең трактор бирә алсак, ул чакта крестьяннар коммунизмны яклап чыгарлар, дигән иде. Авыр промышленностьны үстерүгә өстенлек биреп илне индустрияләштерү авылны машиналы техника белән баетырга мөмкинлек тудырыр.

3. Эре промышленностьны үстерү, бөтен халык хуҗалыгын өр-яңа техника белән баету, крестьяннарны кооперативлаштыру, дәүләтне һәм бөтен халык хуҗалыгын идарә итү халыкның культура дәрәҗәсен бик нык күтәрүне, җитәрлек санда югары квалификацияле совет работниклары хәзерләүне таләп итә. Моның өчен тулаем бөтен халыкның укый-яза белүе, башлангыч һәм урта мәктәпләрнең, югары уку йортларының, нәшрият базасының шактый киңәйтелүе, фәннең барлык өлкәләренең үстерелүе кирәк. Кыскасы, *культура революциясе* кирәк. Культура революциясе ясалмыйча, халык интеллигенциясе кадрлары тудырылмыйча, социализмны төзү һәм ныгыту мөмкин түгел.

4. Социализм төзүнең төп шарты — *пролетариат диктатурасы*. Аны саклап калу һәм ныгыту өчен партия эшчеләрнең крестьяннар белән союзын — Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә эшчеләр сыйныфы җитәкче роль уйный торган союзны өзлексез ныгыта барырга тиеш. Бу союзга раскол куркынычы тудыра торган хәлләрне вакытында бетерү өчен, партия ул хәлләрне игътибар белән күзәтеп торырга тиеш. Шул чакта Совет дәүләте какшамаслык булыр.

Эшчеләр сыйныфы кулында дәүләт социализм төзү коралы ул. Дәүләт аппаратының ролен күтәрү өчен, шулай ук средстволарга экономия ясау өчен, бюрократлашкан һәм чит элементларны куу юлы белән аппаратны минимумга кадәр кыскартырга, аны хезмәт ияләре вәкилләреннән чыккан яңа көчләр белән яңартырга кирәк. Партиянең һәм дәүләтнең берләшкән органы булган ҮКК — РКИ дәүләт аппаратын яхшырту, кыскарту һәм арзанайту коралына әйләнергә тиеш. Бу орган, хезмәт ияләре-

нең булышлыгына таянып, совет аппаратының эшен тикшерә һәм яхшырта барачак, аны яңа иҗтимагый стройга лаеклы итәчәк.

5. Советлар Союзындагы барлык милләт *халыкларының* көннән-көн ныгый бара торган какшамас *дуслыгы* булганда гына социализм төзергә була. Шул максат белән партия артта калган халыкларның фактик тигезсезлеген бик тиз бетерергә, барлык халыкларны интернационализм һәм туганлык бердәмлеге рухында тәрбияләргә булышырга, һәр халыкның милли хисләренә сизгер һәм сак карарга тиеш. В. И. Ленин болай дип язды: «Пролетарий өчен нәрсә әһәмиятле? Пролетарий өчен аңа пролетариатның сыйнфый көрәшендә башка халыкларның максимум ышанычын тәэмин итү әһәмиятле, алай гына да түгел, бик кирәк. Моның өчен нәрсә кирәк? Моның өчен формаль тигезлек кенә җитми. Моның өчен, тарихи үткән заманда башка халыкларга карата «бөек держава» милләте хөкүмәте тарафыннан күрсәтелгән ышанмаучылыкны, шикләнеп карауны, җәберләүләрне үзеңнең мөгамәләң яки юл куючанлыгың белән ничек кенә булса да бетерергә кирәк» (Ә с ә р л ә р, 36 т., 556 бит).

6. СССРда социализм төзү халыкара караш ноктасыннан да тәмам тәэмин ителгән. Капиталистик дөньяда сыйнфый каршылыклар һәм дәүләтләр арасындагы каршылыклар үсә барачак. Пролетариат белән буржуазия арасында сыйнфый сугышлар котылгысыз көчәячәк. Колонияләрдә һәм ярымколонияләрдә, бигрәк тә Көнчыгыш илләрендә үсә барган милли азатлык хәрәкәте империалистларның хакимлеген һаман ныграк какшата барачак. Болар барысы бергә капитализмның нигезләрен һаман ныграк какшатачак. Империалистларның совет строен бетерергә омтылуларының һәрберсе җимерелүгә дучар булачак.

7. Советлар иленең капиталистик чолганышта булуын, халыкара обстановканы исәпкә алып, Коммунистлар партиясе һәм Совет хөкүмәте зирәк тышкы политика алып барырга, буржуаз дәүләтләр белән сугыш бәрелешләрен булдырмауга омтылырга тиешләр. *Тынычлык өчен, янәшә тыныч яшәү һәм социализмның капитализм белән экономик ярышы өчен* нык *көрәшү* — партиянең тайпылышсыз политикасы булырга тиеш. В. И. Ленин бу ярышта социализмның җиңәчәгенә бик нык ышаныч белдерде һәм «социализмның эчендә гигант көчләр ята һәм хәзер кешелек дөньясы яңа һәм бик яхшы мөмкинлекләр китерә торган үсеш стадиясенә күчте» диде (Ә с ә р л ә р, 33 т., 456 бит).

Шул ук вакытта В. И. Ленин совет халкын илнең оборонасын ныгытырга, агрессор һөҗүм итә калса, аңа җимергеч отпор бирү өчен, Кызыл Армиянең һәм Флотның сугышчан сәләтен арттыра барырга бик нык чакырды.

8. *Социализм төзүдә хәлиткеч көч* — эшчеләр сыйныфының һәм барлык хезмәт ияләренең интересларын чагылдыручы һәм массалар белән тыгыз бәйләнгән *Коммунистлар партиясе.* Партия дәүләткә, барлык җәмәгать оешмаларына җитәкчелек итә.

экономиканың һәм культураның үсешен социализм юлына юнәлдерә, илнең оборонасын оештыра, Совет властеның тышкы политикасы принципларын һәм методларын эшли. Партия житәкчелегеннән башка «пролетариат диктатурасын тормышка ашырып булмый» (В. И. Ленин. Әсәрләр, 32 т., 222 бит). Ленинның СССРда социализм төзү планын тормышка ашыру өчен партиядән зирәк, алдан күрүчән политика — эшчеләр сыйныфының, бөтен хезмәт ияләре массасының фидакарь булышлыгын тәэмин итә торган политика таләп ителде. В. И. Ленин социализм төзүдә партиянең житәкче роль үтәве өчен иң әһәмиятле шартлар итеп: партия сафларының тупланганлыгын һәм оешканлыгын, нык дисциплинасын һәм бердәмлеген, фракцияләргә һәм группачылыкка юл куелмауны, коллектив житәкчелекне, тәнкыйтьне һәм үзара тәнкыйтьне исәпләде. Боларның бөтенесендә ул партия политикасы һәм эше, аның стратегиясе һәм тактикасы уңышының нигезен күрде.

Ленинның Советлар Союзында социализм төзү планының төп положениеләре әнә шундый.

В. И. Ленин планы партиянең VIII съезды кабул иткән Программасын үтәү өчен, социализм өчен көрәштә партиянең бик көчле теоретик һәм практик коралына әверелде. Ул эшчеләр сыйныфын һәм хезмәт иясе крестьяннарны социализмның капитализмны жиңүе хакына хезмәт батырлыкларына рухландырды.

Социализмның жиңүе өчен көрәштә дөрес перспектива һәм аермачык план булганда идарәче партиянең дөрес житәкчелек итү методларының һәм эш стиленең әһәмияте зур иде.

В. И. Ленин үзендә хезмәт ияләренең политик житәкчесенең яңа, иң югары тибын, юлбашчысын һәм остазын гәүдәләндерде. Аның бөтен күп кырлы партия һәм дәүләт эше кадрларны сыналган житәкчелек итү методлары белән коралландыра.

В. И. Ленин *массаларның практик тәжрибәсенә югары бәя бирде, анда халыкның коллектив акылы тупланышын күрде.* «... Уннарча миллион ижат итүчеләрнең акылы, — диде ул, — иң бөек һәм даһиларча алдан күрүгә караганда да чагыштыргысыз дәрәҗәдә югарырак нәрсәләрне барлыкка китерә» (Әсәрләр, 26 т., 467 бит). Хезмәтчел халыкның ижат көченә ышану, аның хәрәкәтләрен аңлый белү, аның тәжрибәсен жентекләп өйрәнә белү В. И. Ленинга массаларның хәрәкәтенә дөрес юнәлеш бирергә, аларның көрәше белән уңышлы житәкчелек итәргә мөмкинлек бирде. Аның эшендә революцион теория белән революцион практика органик рәвештә бергә кушылды. Совет власте урнаштырылганнан соң күп тә үтмәстән, В. И. Ленин: шуны аңларга кирәк, «хәзер бөтен эш *практикада*, нәкъ менә теория практикага әверелә, практика белән жанландырыла, практика белән төзәтелә, практика белән тикшерелә торган тарихи момент килеп житте», дип язды (шунда ук, 402 бит).

В. И. Ленин *массалар белән элемтәне ныгыту турында, аларны тарихи иҗат эшенә тарту турында* даими кайгыртты. «Эшчеләр сыйныфын һәм хезмәт иясе массаларны барлык төзелешкә киңрәк һәм тирәнрәк тарта» белми торып дөрес җитәкчелек итү мөмкин түгел, дип өйрәтте В. И. Ленин (Әсәрләр, 33 т., 165 бит). В. И. Ленинның эшчәнлеге — массалар арасында ничек эшләргә кирәклекнең үрнәге. Ул алар белән меңнәрчә җепләр аша бәйләнгән иде. Күп санлы эшчеләр делегацияләре, крестьян йомышчылары, барлык милләт һәм төрле профессия кешеләре В. И. Ленинга үзләренең мәсьәләләре һәм тәкъдимнәре белән мөрәҗәгать итәләр иде. В. И. Ленин эшчеләрнең, крестьяннарның, интеллигентларның настроениеләрен алар белән сөйләшүләрдән, бергә эшләүче иптәшләре аркылы, хезмәт ияләреннән килгән күп санлы хатлар аша белеп торды. Массалар белән аралашудан алган меңнәрчә фактларны ул җентекләп үлчи һәм гомумиләштерә барды. Шулар буенча ул гүя үз нәтиҗәләрен һәм планнарын тикшерде. В. И. Ленин массаларның иҗат инициативасын уята һәм юнәлтә белде, халыкның иң артта калган катлауларын революциянең һәм социализмның җиңүе өчен актив көрәшкә тарта белде. Ул халык массаларын өйрәтеп кенә калмады, бәлки алардан үзе дә өйрәнде.

Ленин мәңге сүнмәс иҗат рухы белән янды, киләчәге бар *яңа нәрсәне* искиткеч оста тоя белде. Ул яңалык үрентеләрен игътибар белән өйрәнә һәм аларны кыю яклый, аларны тәрбияләү партиянең һәм дәүләтнең иң беренче бурычы дип саный иде.

В. И. Ленин партия эшенә, халык эшенә чын күңелдән бирелгәнлекнең, социалистик революциягә фидакарь хезмәт итүнең гүзәл үрнәге булды. Ул эшчеләр сыйныфын, барлык хезмәт ияләрен азат итү өчен көрәшкә, коммунизмның җиңүе хакына үзен, үзенең бөтен тормышын бирде. Ул һич какшамас турылыклы марксист иде, ул оппортунизм күренешләренә, уң характердагысына да, «сул» характердагысына да түзеп тормады.

В. И. Ленин — чын күңелдән бирелгән, ялкынлы революционер — тормышны һичбер бизәүсез, ул нинди булса, шундый итеп күрүче, сак һәм реаль политик иде. Аның уңышлардан башы әйләнмәде, ә уңышсызлыкка очраганда, ул өметсезлеккә төшмәде. Партия һәм дәүләт эшлеклесенә «иң салкын канлы һәм аек рәвештә уйлый, үлчи, тикшерә белү сәләте» хас булырга тиеш, ди иде В. И. Ленин (Шунда ук, 87 бит).

*Фикер кыюлыгы, эштә революцион колач* — Ленин стиленең характерлы сыйфаты. В. И. Ленин, илне революцион үзгәртеп төзүнең бөтендөнья күләмендә тарихи бурычларын хәл итү өчен «чын революцион сыйныфның чиктән тыш кыю, тарихи яктан бөек, чын күңелдән тулы энтузиазм белән эш башлавы һәм колачы кирәк», дип өйрәтте (Әсәрләр, 25 т., 144 бит). Гражданнар сугышы гөрселдәүләре тынып та өлгермәгән иде әле, ә В. И. Ленин ярлы һәм бөлгән илне электрлаштыруның кыю

планнарын сыза, халык массалары ижатын тирәнтен өйрәнү, ижтимагый үсеш законнарын белү нигезендә илне социалистик үзгәртеп төзүнең искиткеч перспективаларын ача иде инде.

В. И. Ленин революцион колачны җитәкчелекнең эшлеклелеге, конкретлыгы белән, массаларның активлыгын күтәрә һәм аларда үзләренең көченә ышануны ныгыта торган четерекле оештыру һәм тәрбия эше белән бергә куша белде. В. И. Ленинда фикер кыюлыгы, якындагы һәм ерактагы максатларны күрүче революционерның киң колачы һәрвакыт обстановканы фәнни һәм аек рәвештә исәпкә алу белән бергә кушылды.

Политиканың һәм практиканың төп мәсьәләләрен хәл итүдә *коллективлык* — Ленин стиленең иң әһәмиятле сыйфаты. В. И. Ленин аны партия җитәкчелегенең югары принцибы дип санады. Нәкъ менә коллектив җитәкчелек партиягә кадрлар тәҗрибәсенә, барлык коммунистлар, миллионнарча хезмәт ияләре тәҗрибәсенә таянырга, социализм һәм коммунизм өчен көрәшне дөрес алып барырга мөмкинлек бирде. Бик зур авторитет һәм бөтен партиянең чиксез ышанычын казанган булса да, В. И. Ленин принципиаль мәсьәләләрне, партиянең коллектив органнарын бер читтә калдырып, ялгыз хәл итүгә юл куймады. Ул, янәсе ҮК да бөтен мәсьәләләрне В. И. Ленин ялгызы хәл итә, дип сөйләгән бер работникны: «Сез «ҮК — ул Ленин» дип (күп тапкырлар) кабатлавыгыз белән ялгышасыз. Моны бары тик нервлар бик нык какшаган, бик арыган хәлдә генә язарга була...

Нигә алай, гүя ҮК — ул Ленин, дип *һич мөмкин булмаган, һич мөмкин булмаган* фраза язар дәрәҗәгә җиткәнче нервланырга» (Ленинский сборник XXXVI, 208 бит). Билгеле, коллектив җитәкчелек йөкләнгән эш өчен работникларның шәхси җаваплылыгыннан башка булырга мөмкин түгел. Ул җитәкчеләрнең әһәмиятен һәм аларның авторитетын киметми.

В. И. Ленин үзенең шәхесен һәм күрсәткән хезмәтләрен нинди генә булса да мактауга, күккә чөюгә юл куймады, тәлинкә тотү, ялагайлануны яратмады. Ул гадилек һәм тыйнаклык үрнәге күрсәтте. Коммунистлар партиясе һәм Октябрь революциясе тарихы буенча Комиссиянең (Истпарт) булачак Ленин Музее өчен материал җыярга керешүен белгәч, В. И. Ленин моны эшләүне катгый рәвештә тыйды. М. С. Ольминский Комиссиянең карары турында белдергәч, В. И. Ленин: «Минем шәхесемне болай һаман күтәрүнең миңа ни дәрәҗәдә күңелсез нәрсә икәнен күз алдына китерә алсагыз иде сез», диде.

В. И. Ленин һәртөрле тантаналылыкка, политик шапырынуларга, «лыгырдауларга» каршы иде, ул бюрократизмга каршы аяусыз көрәш алып барды. Ул «комчванлыкны», работникларның тәкәбберлеген кискен төстә гаепләде. Ул, үзенең зур урын биләве белән һаваланучы, тәкәбберлек, бюрократизм күрсәтүче, массалар тәҗрибәсен санга санамаучы кешеләрне җитәкче постларга куймаска киңәш итте.

В. И. Ленин һәрвакыт ачык эш итте, партия эшлеклесе өчен принципсызлыкны һәм икейөзлелекне юл куймаслык хәл дип санады. Принципиаль политика — иң дөрес политика, ди иде ул. Тугрылык һәм намуслылык — коммунистның төп сыйфатлары — бөтен нәрсәдә һәм иң элек эшкә караштa күренергә тиеш. Кешенең «сүзе эшеннән аерыла икән, бу инде бөтенләй начар. Бу икейөзлелеккә алып бара» (В. И. Ленин. Әсәрләр, 11 т., 218 бит).

В. И. Ленин законнарны үрнәк булырлык итеп үтәү мисалын күрсәтте һәм башкалардан да революцион закончалыкны нык саклауны таләп итте. Аның күрсәтмәсе буенча 1919 елда «Советлар республикасы законнарын үтәгез» дигән брошюра чыгарылды. Ул закон белән каралган кагыйдәләрдән үзе өчен нинди дә булса чыгарма ясауга юл куймый иде.

В. И. Ленин бик күп эш арасыннан төп эшне аера һәм игътибарын шуңа туплый белде. Ул эштә тупланганлыкны, *башланган эшне ахырынача җиткерүне* таләп итте. Дөрес карар кабул итүне эшнең башы гына дип санады. Ул, төп нәрсә — кешеләрне белеп сайлауда һәм контрольдә, дип санады. *«Кешеләрне тикшерү һәм эшнең фактта үтәлешен тикшерү* — хәзер бөтен эшнең, бөтен политиканың үзәге шунда, тагын бер кат шунда, бары шунда гына» (В. И. Ленин. Әсәрләр, 33 т., 200 бит). Кадрларны сайлаганда В. И. Ленин һәрвакыт аларның политик һәм эшлеклелек сыйфатларын беренче планда тотты. Берәр работник белән кызыксынган чакта ул аның: «а) намуслылыгы ягыннан, б) политик яктан, в) эшне белүе ягыннан, г) административ сәләте ягыннан» туры килүен хәбәр итүне үтенә торган иде (Ленинский сборник XXIII, 164 бит). В. И. Ленин работникларның максатка омтылучанлыгына, оперативлыгына, инициативасына, мәсьәләләрне хәл итүдә мөстәкыйльлегенә, җаваплылыкны аңлауларына югары бәя бирә, эшкә формаль карауга, җитешсезлекләргә салкын карауга, игътибарсызлыкка һич түзеп тора алмый. Эш буенча фикер йөртүләр һәм гомумдәүләт интереслары, ди иде ул, шәхси интереслардан өстен торырга тиеш. В. И. Ленин работникларны тынычланучанлыктан кисәтә, тәнкыйтькә һәм үзара тәнкыйтькә игътибар бирмәүчеләрне гаепли иде.

*В. И. Ленинның таләпчәнлеге кешеләргә карата сизгерлеге белән бергә кушыла.* Ул хезмәт ияләренең ихтыяҗларына гадәттән тыш игътибар белән карый. В. И. Ленин бергә эшләүче иптәшләренең тормышын һәм көнкүрешен аталарча күзәтеп тора. Монда инде, дип язды А. М. Горький, «кайвакыт акыллы хуҗага хас булганча, аның тарафыннан намуслы һәм булдыклы работникларга карата үз файдасын күздә тотып күрсәтелгән кайгыртучанлык дигән нәрсә юк иде.

Юк, бу чын иптәшнең нәкъ менә эчкерсез игътибары, үзе белән бертигез кешеләрне ярату тойгысы иде» (В. И. Ленин

турында истәлекләр», I кисәк, Госполитиздат, 1956, 448 бит).

Демьян Бедный, В. И. Ленин образын сурәтләп, аның даһилыгын, ачык фикерлелеген, халыкча зирәклеген мондый сүзләр белән характерлый:

Ленин речь сөйли —
Һич шау-гөр килми,
Юк сүзендә акыл сату, алдашулар.
Кем теләми, аңламас тик аны шулар.
Идел кебек киң һәм тирән Ленин сүзе,
Төбенәчә үтә тонык-ачык үзе.
Аңа башка чагыштыру табып булмый.
Бу ачыклык — бөек даһи ачыклыгы.

Гадилектә — халыкның зур зирәклеге.
Бу дәү елга иркен сулый күкрәк киереп,
Чиксез киңлек буйлап суын алга илтә,
Киртәләрне көчәнүсез агызып үтә.

Аның көчле агымын һичкем туктата алмый,
Бора да алмый башка якка — көч юк андый!

В. И. Ленинның массаларга җитәкчелек итү методлары турындагы фикерләре, аның күпьяклы эше Ленин тибындагы работниклар тәрбияләүдә бик гүзәл мәктәп булып хезмәт итә.

### 5. Партиянең XII съезды. Троцкизмга каршы көрәш. Хуҗалык кыенлыкларын җиңү. В. И. Ленинның үлүе. Партиягә Ленин призывы

В. И. Ленинның СССРда социализм төзү планы идеяләре РКП(б)ның XII съезды карарларында гәүдәләнде. Съезд 1923 елның 17—25 апрелендә булып, анда партиянең 400 мең чамасы членыннан вәкилләр катнашты. Бу — Октябрьдан соң В. И. Ленин, авыруы сәбәпле, катнаша алмаган беренче съезд булды.

Партия членнары санының кимүе 1921—1922 елларда партиядә тазарту үткәрелү нәтиҗәсендә килеп чыкты.

Съездның көн тәртибендә ҮК һәм ҮКК отчетлары, промышленность мәсьәләсе, милли мәсьәлә, авылда налог политикасы мәсьәләсе һәм башка мәсьәләләр булды.

ҮКның отчет доклады буенча резолюциядә съезд болай дип күрсәтте: нэп обстановкасы партиядә тайпылышлар өчен җирлек тудыра. Совет дәүләтен эшчеләр сыйныфына һәм партияне дәүләткә каршы куючы тайпылышлар аеруча куркынычлы һәм һәлакәтле. Съезд, бик каты кисәтеп, революциянең язмышы өчен иң әһәмиятле булган шушы мәсьәләләрдә партия сафларында тәртипсезлек китереп чыгарырга, партияне Ленин юлыннан яздырырга, аның бердәмлеген какшатырга маташучы кешеләргә каршы кискен көрәш алып барылачагын һәм андый кешеләрнең РКП(б)дан чыгарылачагын әйтте.

Съезд дәүләт аппаратын системалы рәвештә яхшырта бару кирәклеген күрсәтте һәм моны партиянең иң беренче бурычы

дип санады. Чын социалистик дәүләт аппараты булдыру гына эшче һәм крестьяннарның аерылгысыз союзын тәэмин итә дип күрсәтте.

В. И. Ленин күрсәтмәләрен үтәп, съезд РКИны ҮКК белән бергә кушу турында карар чыгарды һәм ҮКК — РКИга дәүләт аппаратын камилләштерү эшенә турыдан-туры предприятиеләрдә эшләүчеләрне тарту бурычын йөкләде.

Съезд партия һәм совет оешмалары арасында хезмәтне төгәл бүлү кирәклеген, хуҗалык һәм административ работникларны специаллаштыру эшен яхшырту, тапшырылган эш өчен шәхси җаваплылык принцибын нык саклау кирәклеген күрсәтте.

Халык хуҗалыгында һәм фабрика-заводларда хезмәт җитештерүчәнлеге күтәрелүдәге уңышларны күрсәтеп, съезд эшчеләр сыйныфын үзенең тырышлыгын промышленностьны, иң элек авыр промышленностьны күтәрүгә юнәлтергә чакырды, «чөнки тик авыр индустрия генә чын социалистик төзелешнең ныклы фундаменты була ала» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 734 бит).

Авыр промышленность белән бергә һәм шуның нигезендә җиңел промышленность та тиз үсәргә тиеш.

Җитештерү эшендә уңышның яки уңышсызлыкның тамыры фабрикада, заводта була. Эшне үзенчәлекләренә туры китереп һәр предприятиенең дөрес куюы — бик әһәмиятле мәсьәлә. Съезд «буа торган үзәкләштерүдән, инициативаны сүндерүдән» һәм предприятиеләрнең «эшенә механик рәвештә тыгылудан барлык чаралар белән сакланырга» киңәш итте (шунда ук, I кисәк, 750 бит).

РКП(б)ның XII съезды: хуҗалык һәм гомуми дәүләт органнарының эше өчен төп җаваплылык партия өстенә төшә, партия иң әһәмиятле мәсьәләләрдә бу эшне билгеләргә һәм тикшереп торырга тиеш, дип күрсәтте. *«Хуҗалыкка тагын да якынрак килү, хуҗалык органнарына игътибарны, җитәкчелекне, көчне тагын да күбрәк бирү, — иң якындагы чорга партиянең лозунгысы әнә шул»* (шунда ук, 735—736 битләр).

Партия промышленность товарларын сатуны оештыруга зур игътибар бирде. Аның дөрес оештырылмавы чамадан тыш өстәмә расходлар тотуга һәм товарларның кисәкчә җыелып ятуына китерә башлаган иде инде. Моны бетерү өчен беренче чиратта, промышленностьның крестьян базары белән бәйләнешын тәэмин итү максаты белән, сәүдә аппаратының түбәнге буыннары системасын төзергә кирәк иде. Шулай ук товар бәяләрен тәртипкә салырга кирәк булды, чөнки промышленность эшләнмәләренең бәяләре авыл хуҗалыгы продуктлары бәяләреннән шактый югары иде.

Крестьяннарның хәлен җиңеләйтү һәм илдә товар оборотын арттыру өчен, дәүләтнең крестьяннардан алына торган барлык туры налогларын (продналог, йорт башыннан акчалата налог

һәм хезмәт-йөк налогы), шулай ук барлык җирле туры налогларны бердәм авыл хуҗалыгы налогы итеп берләштерергә киңәш ителде. Бу налогның бер өлешен акчалата кертергә рөхсәт ителде. (Соңыннан, 1924 елдан башлап, бердәм авыл хуҗалыгы налогы алтын сумнар белән исәпләнә һәм бөтенләе белән акчалата алына башлады.) Налогның төп авырлыгы таза тормышлырак хуҗалыклар өстенә йөкләнде, бу — кулакларны чикләү политикасы күренеше иде; кайбер ярлы крестьяннар налогтан азат ителде.

Съездда оппортунист элементлар партияне Ленин юлыннан яздырырга маташтылар. Троцкий промышленностьны бик нык концентрацияләүне, ул вакытта рентабельле булмаган күп кенә предприятиеләрне ябуны яклап чыкты. Бу исә авыр промышленностьны бетерүнең астыртын формасы иде. Съезд алдыннан ук инде Троцкий зур-зур заводларны — Путилов, Брянск заводларын һәм башкаларны, бу заводлар ул елларда зарар белән эшләгәнлектән, ябарга тәкъдим иткән иде. Андый заводларны ябу авыр индустриягә зур зыян китерер һәм эшчеләрне партиягә каршы куяр иде.

Партия Үзәк Комитеты Троцкийның тәкъдимен кискен рәвештә кире какты, аның тәкъдимен кабул итү бөтен Советлар республикасы өчен политик җиңелү булыр иде, дип күрсәтте. Партиянең XII съезды кабул иткән карар да шул ук рухта булды.

Троцкий XII съездга карата төзегән тезисларында «промышленность диктатурасы» урнаштыру лозунгысын куйды. Троцкий авызында бу лозунг халык хуҗалыгында промышленностьның җитәкче ролен яки куллану әйберләре җитештерүгә караганда җитештерү средстволары җитештерүне үстерүгә өстенлек бирүне аңлатмый иде. Троцкий аңлавынча, бу лозунг промышленностьны крестьяннарны эксплуатацияләү хисабына үстерү дигән сүз иде. Мондый линия эшчеләр һәм крестьяннар союзын өзүгә, совет строеның һәлак булуына китерер иде.

Съезд үзенең карарларында халык хуҗалыгы үсешенең хәзерге стадиясендә авыл хуҗалыгының илнең бөтен экономикасы өчен беренче дәрәҗәдәге әһәмияте барлыгын күрсәтеп үтте.

Съездның тышкы сәүдә монополиясе турындагы карарының принципиаль әһәмияте булды. Бу мәсьәлә партия ҮК да ел буена өйрәнелде һәм тикшерелде. Сокольников белән Бухарин тышкы сәүдә монополиясен кисәкчә юкка чыгарырга дигән тәкъдимне бик тырышып яклап чыктылар. Шулай ук партия ҮК членнарының күбесе, шул исәптән Сталин, Зиновьев, Каменев та тышкы сәүдә монополиясен йомшарту ягына авыштылар. Сталин аның «йомшаруы котылгысыз була бара» дип санады. В. И. Ленин үзенең хатларында бик кискен төстә Сокольниковка һәм Бухаринга, ҮКның башка членнарының икеләнүләренә каршы чыкты.

Съезд тышкы сәүдә монополиясе мәсьәләсендә Ленин линиясенең дөреслеген таныды, аның какшамаслыгын һәм аны тормышка үткәргәндә нинди дә булса икеләнүләр булмаска тиешлеген күрсәтте, Сокольников белән Бухаринның оппортунистик карашларын бик нык гаепләде.

Съездда кайбер делегатлар (Красин һәм башкалар), капиталистик илләргә зур экономик ташламаларга барырга кирәк, промышленностьны аякка бастыру өчен алардан кредитлар һәм заемнар гына алып булсын, дигән ялгыш тәкъдимнәр белән чыктылар. Съезд бу ялгыш тәкъдимнәрне кире какты.

И. В. Сталинның милли мәсьәлә буенча докладын тыңлаганнан соң, съезд милләтләрнең факттагы тигезсезлеген бетерүне тизләтүне яклап чыкты. Рус пролетариаты СССРдагы артта калган халыкларның хуҗалык һәм культура ягыннан үсешендә ярдәмен көчәйтергә тиеш иде.

Нэп шартларында буржуаз элементлар җанлану сәбәпле, буржуаз милләтчелек тә җанланып, активлашып китте. РКП(б)-ның XII съезды, X съезд кебек үк, партияне төп куркыныч булган великорус шовинизмына һәм җирле милләтчелеккә каршы кискен көрәшкә чакырды, ул бигрәк тә Грузиядә кискен төс алды. Грузин тайпылышчылары (Мдивани, Окуджава һәм башкалар) Грузиядә яшәүче башка милләтләргә карата бөек державачылык шовинизмы политикасы үткәрергә маташтылар. Алар Закавказье федерациясен төзүгә дә, Грузиянең ЗСФСР аша СССРга керүенә дә каршы булдылар. Алар Грузиядә чит ил банклары ачуны таләп иттеләр, бу исә Грузияне чит ил капиталы тагылмасына әверелдерү һәм анда капитализмны реставрацияләү өчен шартлар тудырачак иде. Съезд грузин тайпылышчыларының бу эшләрен бик нык гаепләде.

Партиянең XII съездыннан соң халык хуҗалыгына җитәкчелек яхшырды. Авыл хуҗалыгын һәм промышленностьны аякка бастыру эше уңышлы барды. Чәчү мәйданнары киңәйде, промышленность продукциясенең еллык үсеше артты. ВСНХ тарафыннан планлаштырыла торган эре промышленностьта 1923 елда эшчеләр саны үткән ел белән чагыштырганда 14 процентка артты. Ләкин зур кимчелекләр дә бар иде әле. Эшчеләрнең хезмәт җитештерүчәнлеге һәм эш хакы сугышка кадәрге дәрәҗәдән түбән иде. Дәүләт һәм кооперация сәүдә оешмалары начар эшлиләр иде. Партиянең XII съездының промышленность һәм авыл хуҗалыгы товарлары бәяләрендәге аерманы бетерү турындагы директивалары үтәлмәгән иде. Бәяләрдәге аерма («кайчы») 1923 елның көзендә гаять зур күләмнәргә җитте. Шул уңай белән сум курсының тирбәлүе көчәйде, аның кыйммәте төшә барды.

Боларның бөтенесе эшче һәм крестьяннарның материаль хәленә һәм аларның сатып алу сәләтенә тискәре йогынты ясады. Ул вакытта, аз җитештерелүгә карамастан, складларда промышленность товарлары сатылмыйча өелеп ятты. Крестьян-

нар ул товарларга мохтаҗ булсалар да, бәяләре югары булганлыктан, аларны сатып ала алмадылар.

Бәяләр өлкәсендәге шундый политика авылда ризасызлык китереп чыгарды. Эшчеләр дә канәгать түгел иде, чөнки товарлар сатылмый яту аркасында эш хакы бирү тоткарлана иде. Кайбер предприятиеләрдә эш забастовкаларга барып җитте.

Партия Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте крестьяннарның һәм эшчеләрнең ризасызлык сәбәпләрен бетерү өчен ашыгыч чаралар күрделәр. Киң куллану әйберләренең бәяләре төшерелде. 1922 елның октябрендә чыгарылган червонецны товар оборотына кертү көчәйде, тотрыксыз кәгазь акча урынын алган червонец нык, тотрыклы валютага әйләнде. Эшчеләргә эш хакын регуляр биреп бару җайга салынды, сәүдәне тәртипкә кертү чаралары, сәүдәдән хосусый сәүдәгәрне кысрыклап чытару, спекуляциягә каршы кискен көрәш чаралары билгеләнде. Авыл хуҗалыгы продуктларына бәяләр күтәрелде, крестьяннарга хуҗалыкларын үстерү өчен арзанлы кредит оештырылды. Кредит ярлыны кулактан кабалалы шартлар белән бурычка алудан һәм фактта аның батрагына әйләнүдән коткарды.

Шул чаралар аркасында крестьяннарның һәм эшчеләрнең ризасызлыгы бетерелде һәм халык хуҗалыгының тагын да үсүе тәэмин ителде.

Хуҗалык фронтындагы кыенлыклар вакытында партиядә антиленинчыл элементлар тагын җанланды.

Партия юлбашчысы В. И. Ленинның сафтан чыгуыннан, каты авырып китүеннән файдаланып, Троцкий яңадан ленинчыл ҮКга каршы, партиягә каршы көрәш башлады. Ул, илдә килеп туган кыенлыклар аның ниятләрен: партиягә җитәкчелекне үз кулына алу һәм ахыр исәптә капитализмны кире кайтаруга китерәчәк линия үткәрү ниятен тормышка ашырырга уңай шартлар тудыра, дип уйлады.

1923 елның октябрь башында Троцкий ҮКга хат җибәрде һәм бу хатында ҮКның эшенә яла якты. Партиядәге кимчелекләрне, партиянең җитәкче органнары членнары арасында үзара нормаль мөнәсәбәтләр булганда эшләнеп килгәнчә һәм эшләнгәнчә, мәсьәләне Политбюро һәм ҮК пленумнары утырышларына куеп тикшерү юлы белән бетерүгә ирешү урынына, Троцкий үзенең бөтен тарафдарларын партия Үзәк Комитетына каршы көрәшкә туплады. Троцкий хатыннан соң озак та үтмәстән, ҮКга троцкийчылар, «децистлар», «сул коммунистлар» һәм «эшче оппозиция» группалары калдыклары кул куйган 46 лар гаризасы керде. Болар арасында ҮКның кайбер членнары да бар иде. Алар, яла ягып, имештер, партия аппараты партияне алыштыра башлады, дип белдерделәр, коммунистларны партия аппаратына каршы котыртырга, партия аппаратын партиягә каршы куярга маташтылар. Партия аппаратына каршы троцкийчылар ясаган бу чыгышта партия эшенә җитәкчелек принцибының үзен үк инкарь иткән меньшевизм рецидивы

күренде. Троцкийчылар һәм башка оппортунистлар фракцияләр һәм группировкалар ирегe таләп иттеләр. Алар партиянең X съездының фракцияләрне тыю һәм фракцияләргә юл куймау турындагы карарының юкка чыгарылуын телиләр һәм нэп шартларында ачык политик аренага чыгарга атлыгып торучы меньшевикларның, эсерларның һәм яңа буржуазиянең өметләрен чагылдыралар иде.

Троцкийның хатын һәм 46 лар гаризасын троцкийчылар җирле партоешмаларда тараттылар.

Партия эчендәге хәл мәсьәләсе ҮК һәм ҮККнең октябрьда партиянең ун зур оешмасы — Петроград, Мәскәү, Харьков һәм башка оешмалар вәкилләре катнашында, берләшкән пленумында тикшерелде. Пленум Троцкийның һәм 46 ларның чыгышын политик яктан тирәнтен ялгыш, «партиянең бердәмлегенә удар ясау куркынычы һәм партиядә кризис тудыра торган фракцион чыгыш характерын алган» чыгыш дип таепләде («КПСС р е з о л ю ц и я л ә р д ә», I кисәк, 826 бит).

Пленумның карары кайбер троцкийчыларны, мәсәлән, В. А. Антонов-Овсеенконы, А. С. Бубновны һәм башкаларны уйланырга мәҗбүр итте, соңыннан алар троцкизмга каршы көрәш алып бардылар. Ләкин бу карар Троцкийга тәэсир итмәде. Ул «Яңа курс» дигән брошюра язып чыкты, анда ул партия җитәкчелеген тискәре якка бозылуда гаепләде, партиянең карт кадрларын II Интернационалның оппортунист юлбашчылары белән чагыштырды, партиянең карт, тотнаклы кадрларына партиялелек ягыннан җитлекмәгән яшьләрне, бигрәк тә студент яшьләрне каршы куйды, юмакайланып, аларны «партиянең барометры», дип атады.

Троцкий һәм троцкийчылар фабрика-завод һәм вуз ячейкаларында ҮКга каршы гаепләүләр белән чыга башладылар. Шулай итеп, троцкийчылар тагын, 1921 елдагы кебек, партиягә дискуссия тактылар.

Бөтен илдә партия оешмаларында каты дискуссия башланды. Партиянең игътибары халык хуҗалыгын аякка бастыру эшеннән яңадан читкә тартылды. Мәскәү, Петроград, Украина, Урал, Баку һәм илнең башка зур промышленность үзәкләренең партия оешмалары троцкистик чыгышка җимергеч отпор бирделәр. Дискуссиядә троцкийчылар тәмам җимерелүгә очрадылар. Партия ленинчыл ҮК тирәсенә тупланды.

РКП(б)ның 1924 ел гыйнварында булган XIII конференциясе дискуссиягә йомгак ясады. Конференция Троцкийның һәм троцкийчыларның партиягә каршы фракцион көрәшен бик нык гаепләде һәм: «без хәзерге оппозиция йөзендә большевизмга ревизия ясарга маташуны гына түгел, ленинизмнан турыдан-туры читкә китүне генә түгел, бәлки ачыктан-ачык гәүдәләнгән *вак буржуаз тайпылышны* да күрәбез», диде (ш у н д а у к, I кисәк, 842 бит).

Троцкийчыларның чираттагы чыгышы нэп шартларында буржуазиянең һәм аның идеологларының җанлануы уңае беләң илдә сыйнфый көрәшнең кискенләшүен чагылдыра иде. Шәһәрдә хосусый сәүдәгәрләр һәм төрле нэпманнар, ә авылда кулаклар пролетариат диктатурасына каршы көрәшне көчәйттеләр. Троцкийчылар шулар җырын җырладылар.

Троцкизмның асылын һәм куркынычын партия членнарына яхшырак аңларга ярдәм итү өчен РКП(б) тарихын, аның үз сафларындагы һәртөрле фракцияләр, группировкалар, тайпылышлар, оппортунистлар белән көрәшен, буржуазиянең эшчеләр хәрәкәтендәге агентурасы белән көрәшен өйрәнү җәелдерелде. Партиянең яшь членнары Троцкийның, күп еллар буена меньшевиклар ягында торып, В. И. Ленинга каршы, большевиклар партиясенә каршы көрәшүен белделәр. В. И. Ленинның партия һәм Совет власте карары буенча басып чыгарылган Әсәрләре коммунистларның төп идеологик коралы иде. Бөек теоретик ул Әсәрләрендә марксизмны тарихи үсешнең яңа этабына туры китереп үстерде. Коммунистларның яңа буыны, аның Әсәрләрен өйрәнеп, В. И. Ленинның һәм большевикларның эшчеләр сыйныфы, халык массалары интереслары өчен, Россиядә революциянең җиңүе өчен никадәр зур көрәш алып баруларын күрделәр. В. И. Ленин Әсәрләре халыкара революцион хәрәкәтне марксизм юлына юнәлдерү өчен аның Троцкийга каршы, шулай ук II Интернационал оппортунистларына каршы никадәр кискен рәвештә көрәшүен күрсәтәләр иде. В. И. Ленин Әсәрләре — социализм өчен көрәш теориясе һәм практикасы мәсьәләләре буенча чыннан да бетмәс-төкәнмәс белем чишмәсе ул.

Троцкизмны фаш итүгә шулай ук И. В. Сталинның 1924 елда чыккан «Ленинизм нигезләре турында» дигән китабы да ярдәм итте, бу китапта ленинизмның төп мәсьәләләре кыскача бәян ителгән.

XIII конференциядән соң озак та үтмәстән, партиягә, совет халкына, бөтендөнья пролетариатына, бөтен прогрессив кешелек дөньясына бик зур кайгы килде: 1924 елның 21 январенда Владимир Ильич Ленин үлде. В. И. Ленин үлү турындагы хәбәр совет кешеләрендә, бөтен дөнья эшчеләрендә һәм изелгән халыкларда әйтеп бетергесез зур кайгы тудырды. Партия ҮКның ашыгыч чакырылган пленумы «Партиягә. Барлык хезмәт ияләренә» мөрәҗәгать кабул итте. Бу мөрәҗәгатьтә ҮК бөек юлбашчының үлүе турында белдерде.

«Пролетариатта булган чын-чыннан бөек һәм героик сыйфатларның бөтенесе, — диелгән мөрәҗәгатьтә, — куркуны белми торган акыл, бөтен нәрсәне җиңәрлек, буйсынмас, тимердәй нык ихтыяр, коллыкка һәм изүгә карата изге нәфрәт, көчле дошманлык, тауларны күчерердәй революцион дәрт, массаларның иҗат көчләренә чиксез ышану, гаять зур оештыру даһилыгы — Ленинда менә шуларның бөтенесе гү-

зәл гәүдәләнеш тапты һәм аның исеме көнбатыштан алып көнчыгышка кадәр, көньяктан алып төньякка кадәр яңа дөнья символы булып әверелде» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 865—866 битләр).

Халык В. И. Ленин белән бер атна буена диярлек саубуллашты. Каты салкыннарга карамастан, халык үзенең мәңгелек йокыга талган юлбашчысы белән саубуллашу өчен көне-төне Союзлар йортының Колонналы залына агылып торды.

В. И. Ленинны күмгән көнне барлык шәһәрләрдә һәм авылларда совет халкы, тирән кайгы белән үзенең атасын, остазын һәм дустын озатканда, биш минутка эштән туктап торды. Бөтен илдәге фабрика, завод һәм паровозларның кайгылы гудок тавышлары астында В. И. Ленинның гәүдәсе салынган табут Кызыл мәйданда Мавзолейга төшерелде.

Ленин белән саубуллашканда партия, совет халкы аның васыятьләрен ахырынача үтәргә ант итте.

Совет халкы белән бергә халыкара пролетариат та, бөтен дөнья хезмәт ияләре дә зур кайгы кичерде. В. И. Ленинны күмгән көнне күп кенә капиталистик илләрнең эшчеләре, бөтендөнья эшчеләренең юлбашчысы белән күңелдән саубуллашып, биш минутка эштән туктап тордылар.

Юлбашчының үлүенә эшчеләр сыйныфы партия тирәсенә тагын да ныграк туплану белән җавап бирде. Кайгылы көннәрдә эшчеләрдән РКП(б)га алуны сорап меңнәрчә гаризалар керде. Бу хәрәкәтнең киң күләм алуын исәпкә алып, ҮК турыдан-туры предприятиеләрдә эшләүчеләрне партиягә алу турында Ленин призывы игълан итте. Үзәк Комитет эшчеләргә һәм эшче хатын-кызларга мөрәҗәгать басып чыгарды, бу мөрәҗәгатьтә: юлбашчының үлеме эшчеләр сыйныфын хәрәкәткә китерде, һәм йөз меңнәрчә эшчеләр партиягә ярдәм кулын суздылар, диелгән.

Ленин призывы вакытында партиягә революцион сугышларда чыныккан иң яхшы алдынгы эшчеләр керде. Партия җыелышларында РКП(б)га алу турындагы гаризаларны тикшергәндә партиясез эшчеләр дә актив катнаштылар, алар партиягә производство алдынгыларын, пролетариат революциясенә иң нык бирелгән кешеләрне сайлап алырга ярдәм итәләр.

Ленин призывы нәтиҗәсендә РКП(б)га 240 меңнән артык эшче керде. Бу исә эшчеләр сыйныфы белән аның партиясенең аерылгысыз бердәмлегенең бик ачык күрсәткече булды.

### 6. Партиянең XIII съезды. Партиянең авылдагы эшен көчәйтү. Троцкийның яңа чыгышын фаш итү

РКП(б)ның юлбашчы үлгәннән соң булып үткән XIII съезды (1924 ел, 23—31 май) партия сафларының тупланганлыгын күрсәтте. Бу съездда партиянең 736 мең чамасы членыннан һәм 127 меңнән артык членлыкка кандидатларыннан

вәкилләр катнашты. Партия XII съезддан бирле, башлыча эшчеләр хисабына тулыланып, ике тапкыр диярлек үсте. Шушы үзе генә дә инде партиянең эшчеләр сыйныфы белән бәйләнешенең ныгу, массаларның партия тирәсенә туплануы, партиянең авторитеты үсү турында сөйли иде.

Съездның көн тәртибендә: ҮК һәм ҮКК отчетлары, сәүдә турында, кооперация турында, авылда эшләү турында һәм башка мәсьәләләр торды.

Съезд, гәрчә партия В. И. Ленинның турыдан-туры җитәкчелегеннән мәхрүм калган булса да, аның Үзәк Комитеты кыен һәм катлаулы обстановкада эшнең барлык өлкәләрендә җитди уңышларга иреште, дип канәгатьләнү белән әйтеп үтте. Съезд Үзәк Комитетның троцкизмга каршы көрәштә ныклык һәм Ленинча килешмәүчәнлек күрсәтүен, ленинизмны нык яклавын тулысынча яхшы дип тапты. Съезд ҮКга киләчәктә дә партиянең бердәмлеген һәм тотнаклы линиясен һәртөрле тайпылышлардан шундый ук кискен һәм нык сакларга кушты.

Съезд РКП(б)ның XIII конференциясенең троцкизмны вак буржуаз тайпылыш дип характерлаган резолюциясен раслады.

Съезд партия членнарына, бигрәк тә Ленин призывында керүчеләргә, дәүләт, җәмәгать, хуҗалык һәм культура эше өчен партия кадрлары резервуары дип карап, марксистик-ленинчыл тәрбия бирүгә бик зур әһәмият бирде. Съезд бөтен партия-агарту эшен «партиябез тарихының төп этаплары белән бәйләп, партиябез тарихында иптәш Ленинның җитәкче идеяләренең аеруча зур әһәмиятен истә тотып алып барырга» кушты («КПСС р е з о л ю ц и я л ә р д ә», II кисәк, 21 бит).

Съезд илдәге гомуми хуҗалык күтәрелешен күрсәтеп үтте. Социалистик промышленность, транспорт уңышлы аякка басты-рыла, эшчеләр сыйныфының саны арта, авыл хуҗалыгының җитештерүчәнлеге күтәрелеп бара иде.

Күмер промышленностен аякка бастыруда һәм транспорт эшендә ирешелгән уңышларга таянып, съезд металл өчен, авыр промышленностьны күтәрү өчен, җитештерү средстволары җитештерүне җайга салу өчен көрәш җәелдерергә директива бирде.

Авыл хуҗалыгында ирешелгән уңышлар уңае белән съезд авыл халкын кооперативлаштыру буенча партиянең эшен көчәйтү кирәклеген күрсәтте. Авылда ярлыларның кулаклар кабаласына эләгүен исәпкә алып, съезд партиянең авылдагы оешмаларын ярлы крестьяннарга налогтан льготалар бирү турындагы, аларның интересларын яклау турындагы законнарның тормышка ашырылуына ирешергә, кулакның үсүен чикләү өчен, аңа карата налог политикасын төгәл үткәрергә мәҗбүр итте.

Съезд, промышленность товарлары бәясен төшерү политикасы үзен тәмам аклады, дип күрсәтте. Съезд Эчке сәүдә халык комиссариаты төзүне яхшы дип тапты. Аның төп бурычы эчке базарны, беренче чиратта дәүләтнең күпләп сату әйләнешен

яулап алу, хосусый капиталның эшенә контроль ясау һәм аны сәүдәдән кысрыклап чыгару иде.

Съездның «Партия төзелешенең чираттагы бурычлары турында»гы резолюциясендә пролетариатның төп кадрларын барлык чаралар белән партиягә тарту кирәклеге күрсәтелгән иде. Ленин призывы уңае белән партиядә эшчеләр шактый күбәйде, фабрика-завод ячейкалары сан ягыннан үсте. Съезд партия оешмаларына партиянең яңа членнары белән актив партия һәм политик эш алып бару, аларны барлык чаралар белән партия, дәүләт тормышына һәм иҗтимагый тормышка тарту бурычын йөкләде. Фабрика-завод ячейкаларының эшен яхшыртырга һәм производство тормышында аларның ролен күтәрергә, аларга җитәкчелекне яхшыртырга кирәк иде.

Съезд яшьләр арасында эшләү мәсьәләсен тикшерде һәм партиянең комсомолга җитәкчелеген көчәйтү кирәклеген әйтте. Ленин комсомолы партиянең турылыклы ярдәмчесе булды. Партия җитәкчелегендә комсомол гражданнар сугышы елларында яшь Советлар республикасын дошманнардан геройларча саклады, ә соңыннан фидакарь рәвештә халык хуҗалыгын аякка бастыру өчен көрәште. Съезд комсомолны социалистик төзелештә, партиянең һәм Совет властеның шәһәрдә һәм авылда башлап җибәргән барлык иҗтимагый политик һәм культура эшләрендә, яшьләрне коммунистик тәрбияләүдә, квалификацияле эшчеләр һәм интеллигенция кадрлары хәзерләүдә актив катнашырга, белем алырга чакырды.

Съездның барлык карарлары социалистик төзелешне җәелдерүгә, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән элемтәсен ныгытуга, партиянең җитәкчелек ролен күтәрүгә юнәлтелгән иде.

XIII съездда оппозицион группировкаларның ачыктан-ачык чыгышлары булмады. Әгәр VII съездда антиленинчыл оппозиция Германия белән солых мәсьәләсе буенча съезддагы тавышларның дүрттән бер өлешен алган, ә X съездда оппозиция тавышларның сигездән бер өлешен алган булса, XIII съездда инде бер генә оппозицион чыгыш та булмады. Бу исә партиянең идея ягыннан нык тупланганлыгының бик ачык күрсәткече булды, Троцкий һәм аның эзеннән баручылар бу тупланганлык алдында тынып калырга мәҗбүр булдылар, соңыннан яңадан фракцион көрәш башлау өчен, көтеп тору позициясенә күчтеләр.

Съездда һәр делегация өчен аерым рәвештә В. И. Ленинның васыять исеме белән билгеле булган «Съездга хаты» игълан ителде. Бу хатта В. И. Ленин *партиянең бердәмлеген саклау, партиядә раскол булдырмый калырлык тотнаклы ҮК төзү кирәклеген* басым ясап әйткән иде. Шул максат белән В. И. Ленин ҮКның авторитетын күтәрү, аппаратның эшен яхшырту өчен һәм «ҮКдагы кечерәк кенә төркемнәрнең конфликтларына партиянең бөтен язмышы өчен чамадан тыш зур әһә-

мият алуына мөмкинлек бирмәү өчен» иң элек ҮК членнарының санын арттырырга тәкъдим итте (Әсәрләр, 36 т., 543 бит). Бу хатында В. И. Ленин ҮКның кайбер членнарына характеристика бирде. Зиновьев һәм Каменев турында ул, аларның «октябрь эпизоды» очраклы хәл түгел, әлбәттә, дип язды. В. И. Ленин Троцкийның «большевик булмавын» күрсәтте һәм шуның белән партияне Троцкийда булган үтә куркынычлы меньшевизм рецидивларыннан кисәтте. Аннары В. И. Ленин Троцкий турында: ул «үз-үзенә чамадан тыш ышана һәм эшнең саф административлык ягы белән чамадан тыш мавыга» торган кеше, дип язды (шунда ук, 544 бит). Бухаринны В. И. Ленин: «диалектиканы ул беркайчан да өйрәнмәгән һәм, минемчә, беркайчан да тулысынча аңламаган» схоласт, дип характерлады (шунда ук, 545 бит).

Октябрь революциясенең җиңүе өчен партия алып барган көрәшнең хәлиткеч моментларында партия линиясенә каршы чыккан, аның сафларына раскол кертергә маташкан бу кешеләргә карата В. И. Ленин төгәл характеристика бирде. Октябрь чорында Зиновьевның һәм Каменевның штрейкбрехерлыгына каршы көрәштә, Брест чорында Троцкийның һәм Бухаринның хыянәтчел һәм һәлакәтле политикасына каршы, профсоюзлар турындагы дискуссия вакытында аларның партиягә каршы линиясенә һәм фракциячелегенә каршы көрәштә бары тик В. И. Ленинның, партия Үзәк Комитетының ныклыгы һәм килешмәүчәнлеге генә партиянең дөрес линиясен үткәрүне һәм аның сафларының монолитлыгын тәэмин итте, бу исә Октябрь революциясенең җиңүе һәм аның казанышларын саклау өчен хәлиткеч шарт булды.

В. И. Ленин үзенең хатында шулай ук И. В. Сталинга да характеристика бирде. И. В. Сталинның партиянең иң күренекле эшлеклеләреннән берсе икәнлеген әйтү белән бергә, В. И. Ленин аның кимчелекләрен тәнкыйтьләде. Ул болай дип язды: «Иптәш Сталин, генеральный секретарь булгач, үз кулында чиксез власть туплады, һәм аның бу властьтан һәрвакыт җитәрлек дәрәҗәдә сак файдалана алачагына минем ышанычым юк». В. И. Ленин «Сталинны бу урыннан күчерү ысулын уйларга һәм бу урынга иптәш Сталиннан бер ягы белән генә өстен, **ягъни** иптәшләргә карата түземлерәк, лояльрәк, илтифатлырак һәм игътибарлырак, капризлылыгы һ. б. азрак булган бүтән кешене билгеләргә» тәкъдим итте. «Бу хәл бик вак нәрсә булып күренергә мөмкин», ләкин «бу вак нәрсә түгел, яки бу хәлиткеч әһәмият казана алырлык вак нәрсә» (шунда ук, 544, 546 битләр).

В. И. Ленинның хатын съезд делегацияләре тикшерде. Алар И. В. Сталинның троцкизмга һәм троцкийчыларга каршы килешмәүчән көрәш алып баруын һәм бу вакытта аны генеральный секретарь постыннан азат итү троцкийчыларга файдалы булачагын исәпкә алдылар. Шулай ук И. В. Сталинның үзенең

В. И. Ленин хатында күрсәтелгән кимчелекләрен бетерергә сүз бирүен игътибарга алып, делегацияләр И. В. Сталинны партия ҮКның генеральный секретаре постында калдыруны яклады-лар.

И. В. Сталинның тискәре шәхси якларын В. И. Ленинның тәнкыйтьләве, коммунист буларак, аны бу тәнкыйтьне тирәнтен уйларга һәм үзенең кимчелекләрен бетерергә куша иде. Ул Сталинны моны эшләргә бигрәк тә шуның өчен мәҗбүр итә иде, чөнки Сталин партиянең җитәкче эшлеклесе һәм һәрвакыт үзенең ленинизмга һәм Ленинга турылыклылыгын һәм чын күңелдән бирелгәнлеген әйтә иде. Ләкин, соңыннан тормыш күрсәткәнчә, Сталин Ленинның тәнкыйть замечаниеләреннән тиешле нәтиҗә ясамады. Ул съездның ышанычын акламады, үзенең вәгъдәләрен һәм ышандыруларын үтәмәде. Нәтиҗәдә партиягә һәм Советлар иленә соңыннан Сталинның шәхес культы тудырган бөтен кыенлыкларны кичерергә туры килде.

Партиянең XIII съезды В. И. Ленинның ҮК членнары санын шактый арттыру турындагы күрсәтмәсен үтәде.

РКП(б)ның XIII съездыннан соң озак та үтмәстән, 1924 елның июнендә — июлендә, Мәскәүдә Коминтернның V конгрессы булды. IV һәм V конгресслар арасындагы чорда Көнбатыш Европа илләрендәге сыйнфый сугышлар эшчеләрнең җиңелүе белән беттеләр. Буржуазия пролетариатның һөҗүмен кире кага алды. Эшчеләр сыйныфының җиңелүендә социал-демократия юлбашчыларының хыянәт итүе, шулай ук кайбер коммунистик партияләрнең җитди ялгышлары зур роль уйнады. Германиянең һәм кайбер башка илләрнең эшчеләр хәрәкәтенә һәм коммунистик партияләренә гаять зур зарар китергән нәрсә җитәкчелектә утыручы уң оппортунистларның үзләрен капитулянтларча тотуы булды; соңыннан коммунистик партияләр алардан арындылар.

1924 елда капитализмның стабилизация чоры башланды. Стабилизация чагыштырмача, тотрыксыз характерда иде.

Халыкара обстановкага анализ ясау нигезендә Коминтернның V конгрессы яңа шартларда коммунистик партияләрнең көрәш тактикасын эшләде. Абсолют дөрес бердәм фронт тактикасы какшамас тактика булып калды. Эшчеләр массасының бердәмлеге, түбәннән бердәмлек аның нигезе булды.

Конгресс төп бурычларның берсе итеп капиталистик илләрдәге коммунистик партияләрне большевиклаштыру бурычын куйды. Бу исә партияләр тарафыннан большевизмның идея, организацион һәм тактик принципларының үзләштерелүе, марксизм-ленинизмнан тайпылуларга каршы килешмәүчән көрәш алып бару, пролетариат диктатурасы өчен көрәшне эшчеләрнең көндәлек таләпләре өчен көрәш белән оста итеп кушу, массалар белән иң тыгыз элемтә тоту дигән сүз иде.

V конгресс РКП(б)дагы Троцкий көчләп таккан дискуссия турындагы мәсьәләне тикшерде һәм троцкизмны гаепләде. Конгресс РКП(б)ның XIII конференциясенең һәм XIII съездының

троцкизмны партиядәге вак буржуаз тайпылыш дип характерлаган карарларын раслады. Конгресс троцкийчыларның эшләрен партиянең бердәмлегенә, димәк, СССРдагы пролетариат диктатурасына да куркыныч сала торган эшләр дип тапты.

Партиянең XIII съезды һәм Коминтернның V конгрессы карарлары Советлар Союзы коммунистларын социализм төзүне көчәйтүгә рухландырды. Фабрикаларда һәм заводларда коммунистлар югары хезмәт житештерүчәнлеге үрнәкләре күрсәттеләр. Партиясез эшчеләр алардан үрнәк алдылар.

Коммунистлар сәүдә аппаратын камилләштерделәр, сәүдә эшенә өйрәнделәр, хосусый сәүдәгәрне һаман күбрәк кысып чыгарып, базарны яулап ала бардылар. Алар авылга культура ягыннан шефлык итүне оештыручылар булдылар һәм хезмәтчел крестьяннарны барлык төрдәге кооперациягә тарту эшенә җитәкчелек иттеләр. Мәсәлән, Ленинград эшчеләре 300 волостька, Мәскәү эшчеләре — 200 дән артык волостька, Тула эшчеләре 400 авылга шефлык иттеләр.

Партия Үзәк Комитеты авылданиләр эшләнүен игътибар белән күзәтеп барды. Нэп үзен тулысынча аклады. Авыл хуҗалыгының җитештерүчәнлеге һәм крестьян массаларының, шуның белән бергә күбесенчә авылның урта һәм таза хәлле катлавының көнкүреше яхшыра башлады. Капиталистик элементлар да үсә барды. Болар барысы да крестьяннарның таза хәлле катлавы активлашуында политик чагылыш тапты. Кулак үзенең урта хәллегә йогынтысын көчәйтте. Урта хәлле тагын икеләнде — аның вак милекчелек табигате чагылды. Аның ярдәмендә кулак авыл Советларына үтеп керә һәм анда үз линиясен үткәрә башлады. Андый Советлар, Совет хөкүмәтенең налог политикасын кулак файдасына бозып, ярлыларның интересларын кысалар иде. Кайбер урыннарда кулаклар, пролетариат диктатурасына каршы көрәш алып барып, үзләренең Советка каршы эшләрен фаш итүче совет работникларын, авыл активистларын, авыл хәбәрчеләрен үтерделәр. Грузиядә, Гурия өязендә, кулаклар 1924 елның августында Совет властена каршы фетнә күтәргән меньшевикларга актив булышлык күрсәттеләр. Меньшевиклар чит ил буржуазиясеннән материаль ярдәм алып тордылар. Ләкин Грузиянең хезмәтчел крестьяннары меньшевикларны якламады, һәм восстание бер көннән соң бетерелде.

ҮКның 1924 елның октябренда булган пленумы, авылда эшләүнең чираттагы бурычларын тикшереп, кулакларның урта хәллегә йогынты ясавына каршы көрәш чараларын билгеләде. Урта хәллене кулактан аерып алырга һәм аның ярлылар белән союзын ныгытырга кирәк иде. Пленум крестьяннарның активлыгын иң элек *Советларның эшен җанландыруга,* кооперация һәм башка җәмәгать оешмаларының эшен көчәйтүгә юнәлдерергә киңәш итте. Советларны җанландыру, диелә резолюциядә, «моментның төп һәм аеруча үткен бурычларыннан берсе» («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 108 бит). Авылда

Советларны җанландыру юлы белән кулакны политик яктан изоляцияләргә кирәк иде.

Крестьяннар массасы белән элемтәне ныгыту өчен крестьяннарны дәүләт белән идарә итүгә киңрәк тартырга карар бирелде. Пленум союздаш һәм автономияле республикаларның үзәк башкарма комитетлары составында партиясез крестьяннар санын арттырырга киңәш итте. Күп кенә халык комиссариатларының, мәсәлән, Җир эшләре, Мәгариф, Эчке эшләр халык комиссариатлары, РКИ коллегияләренә крестьяннардан бер-ике член өстәргә киңәш ителде. Крестьяннар шулай ук тиешле губерна һәм өяз бүлекләренә коллегия членнары итеп тартылдылар, волость, өяз башкарма комитетлары председательләре итеп сайландылар.

Шулай итеп, пленум бөтен партиянең игътибарын авылга таба юнәлтте. Аның карарлары нигезендә авылдагы партоешмаларның эше үзгәртеп корылды. Алар крестьяннарның ихтыяҗларына тагын да игътибар беләнрәк карый башладылар.

ҮКның октябрь пленумы карарларын тормышка ашыру партиянең хезмәтчел крестьяннарга йогынтысын көчәйтте, кулакны политик яктан изоляцияләүгә ярдәм итте, эшчеләр һәм крестьяннар союзын ныгытты.

Үзәк Комитет һәм тулаем бөтен партия илнең җитештерүче көчләрен тизрәк аякка бастыру һәм социализм юлы белән алга бару өчен зур тырышлык куйган бер вакытта, Троцкий һәм троцкийчылар бу тырышлыкны өзәргә һәм партияне Ленин позицияләреннән читкә борырга яңа омтылышлар ясадылар.

1924 елның көзендә Троцкий партиягә яңа дискуссия такты. Ул мәкалә белән чыкты, бу мәкаләсендә ул партия тарихын бозып күрсәтте һәм В. И. Ленинга, ленинизмга яла якты. Троцкийча: большевизм 1917 елдан гына, янәсе Троцкийның «перманент революция» идеясен үзенә корал итеп алганнан соң гына эзлекле агымга әйләнгән булып чыга иде. Троцкий Октябрь переворотында җитәкче рольне партия түгел, В. И. Ленин түгел, бәлки үзе уйнаган итеп күрсәтте. Шул рәвешчә, В. И. Ленин үлгәннән соң Троцкий ленинизмны троцкизм белән алыштырырга оятсыз омтылыш ясады.

В. И. Ленин исән чакта Троцкий үзенең череп беткән идеяләрен, оппортунистик, буржуаз идеология басымын чагылдыручы идеяләр икәнлеге В. И. Ленин тарафыннан күптән үк фаш ителгән идеяләрен, дөньяга чыгарырга кыймады. Хәзер, В. И. Ленин үлгәннән соң, Троцкий ленинизмга яла ягу коралын — оппортунизм агуы белән агуланган коралын яңадан ходка җибәрде.

Троцкий партиянең дөньяга караш нигезләренә, ленинизмга каршы чыкты. Троцкийның явыз яла ягуын фаш итәргә кирәк иде. Шуның аркасында партия Үзәк Комитеты һәм барлык партработниклар үзләренең иҗади эшләрен калдырып торырга

мәҗбүр булдылар. Алар матбугатта, партия җыелышларында Троцкийга каршы чыктылар. Троцкийны үзенең тарафдарлары яклады. Дискуссия кабынып китте.

Партиянең күренекле эшлеклеләре, барыннан да бигрәк В. И. Ленин белән бергә Октябрь революциясенең җиңүе өчен көрәшүчеләр Троцкийга каршы чыктылар. Алар Троцкийның партия өчен, аның теориясе, стратегиясе һәм тактикасы өчен, революцияне хәзерләү һәм үткәрү өчен, социализм өчен көрәш тарихын бозуын фактлар китереп исбат иттеләр. Бу дискуссиядә троцкийчылар антиленинчылар сыйфатында фаш ителделәр һәм партия дисциплинасын бозучылар сыйфатында гаепләнделәр.

ҮК һәм ҮККнең 1925 елның январенда булган берләшкән пленумы Троцкийның яңа чыгышын тикшерде. Пленум «Троцкийның большевизмга каршы чыгышлары тукталмауны» күрсәтеп үтте, бу чыгышларны *«ленинизмны троцкизм белән алыштырырга»* маташу дип бәяләде («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 115 бит). Пленум Троцкийга иң каты кисәтү ясады, партия дисциплинасына сүздә түгел, бәлки эштә буйсынуын һәм ленинизм идеяләренә каршы һәртөрле көрәш алып барудан һичсүзсез ваз кичүен таләп итте. Пленум Троцкийны СССР Реввоенсоветындагы эшеннән алды. Аның урынына СССР Реввоенсоветы председателе итеп турылыклы ленинчы М. В. Фрунзе билгеләнде. Пленум дискуссияне беткән дип санарга, ләкин партия пропагандасында троцкизмның 1903 елдан башлап большевизмга каршы, вак буржуаз характерда булуын аңлатуны дәвам итәргә карар бирде.

Шулай итеп, Троцкийның һәм троцкийчыларның партияне ленинизм позицияләреннән читкә борырга маташуларының тагын берсе өзелде.

Троцкийның чираттагы чыгышына кискен отпор биреп, партия үзенең тарихи миссиясен — СССРда социализм төзүгә җитәкчелек итүне зуррак энергия белән дәвам иттерде.

### 7. СССР да социализмның җиңү мөмкинлеге мәсьәләсе. ВКП(б)ның XIV съезды. Илне социалистик индустрияләштерүгә курс тоту. «Яңа оппозицияне» тар-мар итү

Совет халкының партия җитәкчелегендәге героик хезмәте үз нәтиҗәләрен бирде: халык хуҗалыгын аякка бастыру тәмамланып килә иде. Советлар иле һаман ныгый барды. Бөтендөнья буржуазиясенең: нэп шартларында совет строе капиталистик стройга үзгәреп әверелер, дигән өмете тормышка ашмады. Чит ил капиталистлары Советлар иле белән экономик элемтәләрен киңәйттеләр. СССРны «танымау» политикасы аның ныгуына һәм уңышларына комачау була алмавы капиталистик илләрнең җитәкче даирәләренә ачыклана барды. Алай гына да

түгел, бу политика капиталистик илләрнең үзләренә зарар китерә, алар өчен шактый файдалы булган мөнәсәбәтләрнең — СССР белән экономик мөнәсәбәтләрнең үсешенә комачаулый иде. Шуны исәпкә алып, 1924 елда Англия, Италия, Австрия, Норвегия, Греция, Швеция, Дания, Мексика һәм Франция Совет хөкүмәтен таныды һәм аның белән дипломатия мөнәсәбәтләре урнаштырды. СССР белән Кытай арасында да дипломатия мөнәсәбәтләре урнаштырылды (шуның белән бергә Кытайның бөек чит ил державасы белән төзегән беренче тигез хокуклы договоры булган килешүгә кул куелды). Шушы дәүләтләр үрнәгенә 1925 елда Япония дә иярде. Бөек державалардан тик АКШ кына үзенең СССРны «танымау» политикасында нык торды.

Советлар иленең халык хуҗалыгы сугышка кадәрге дәрәҗәгә җитеп килгәнлектән, көн тәртибенә илне СССРда социализм төзүнең В. И. Ленин эшләгән план буенча социалистик үзгәртеп төзү бурычы килеп басты. Бу бурычны бөтен дөньяда капитализм стабилизация кичергән шартларда, ил эчендә яңа экономик политика уткәргәндә хәл итәргә кирәк булды. В. И. Ленинның: Советлар илендә социализм төзү өчен кирәкле бөтен нәрсә бар, дигән күрсәтмәсен кулланып, партия СССРда социализм төзүнең ленинчыл планын тормышка ашыруга курс тотты.

Троцкийчылар яңадан партиянең ленинчыл курсына каршы чыктылар. СССРда социализм төзү мөмкинме дигән мәсьәлә аеруча кискенләште. Троцкийчылар үзләренең партиягә каршы көрәшендә: экономик һәм техник яктан артта калган Советлар илендә, дошман капиталистик чолганыш һәм капитализмның стабилизациясе шартларында, Көнбатыш Европаның җиңеп чыккан пролетариатының дәүләт ярдәменнән башка СССРда социализм төзеп булмый, диделәр. Алар эшчеләр сыйныфын капитализм алдында капитуляция ясауга этәрделәр.

Партия троцкийчыларның капитулянтлык өндәүләренә кискен отпор бирде. XIV конференция (1925 елның апреле) бик ачык итеп: «пролетариат партиясе социалистик җәмгыять төзүгә бөтен тырышлыгын куярга һәм, әгәр илне һәртөрле реставрация омтылышларыннан саклап калып булса, бу төзелеш җиңүле була ала һәм һичшиксез җиңүле булачак икәнлеккә ышанып эшләргә тиеш» дип билгеләде («К П С С резолюцияләрдә», II кисәк, 178—179 битләр).

СССР эшче һәм крестьяннарының үз илендәге буржуазияне экономик яктан җиңәргә көче әлбәттә җитәчәген партия яхшы белә иде. Ләкин Совет дәүләте тулы социалистик җәмгыять төзеп җиткергән хәлдә дә капиталистик илләр тарафыннан интервенция ясалудан, аларның СССРда капитализмны реставрацияләргә маташуларыннан гарантияләнмәгән иде.

«Берничә илдә җиңүле социалистик революция, — диелә конференция резолюциясендә, — *социализмның тәмам җиңүе* өчен бердәнбер гарантия булып, ягъни реставрациядән гарантия булып тора» (ш у н д а у к, 178 бит).

XIV конференциянең СССРда социализм төзеп җиткерү мөмкинлеге турындагы карары партиянең һәр члены өчен *партия законы* булды. Бу карарда Ленинның социализмның башта аерым алынган бер илдә җиңү мөмкинлеге турындагы теориясенең асылы, Ленинның Советлар Союзында социализм төзү планының асылы гәүдәләнгән иде.

1925 ел азагына партия һәм совет халкы социализм төзүдә шактый уңышларга ирештеләр. Халык хуҗалыгы нигездә аякка бастырылды. Аның Совет дәүләте кулындагы команда югарылыклары ныгыды һәм үсте. Экономик нигездә эшчеләрнең крестьяннар белән союзы ныгыды, димәк, пролетариат диктатурасы да ныгыды.

Илнең авыл хуҗалыгы сугышка кадәрге продукциянең 87 процентын бирде. Чәчү мәйданы 1913 елгы чәчү мәйданының 99,3 проценты кадәр булды. Илдә мөгезле эре терлекләр һәм дуңгызлар саны 1916 елгыдан артты.

Авыл хуҗалыгы кооперациясендә шактый алга китеш булды: 1924 елның 1 гыйнвареннан 1925 елның 1 июленә кадәр төрле кооперацияләр белән колачлап алынган крестьян хуҗалыклары 1 740 меңнән 5 миллионга җитте, ягъни өч тапкыр диярлек артты.

Эре промышленность 1925 елда сугышка кадәрге продукциянең дүрттән өч өлешен җитештерде. Тулай продукциядә дәүләт һәм кооперация промышленносте җитештергән продукциянең өлеше 81 процент, ә хосусый промышленностьныкы 19 процент булды. Ләкин әле металлургия промышленносте бик нык артта бара иде. Чуен сугышка кадәргенең чама белән өчтән бере кадәр, корыч чама белән яртысы кадәр коела иде. Куллану әйберләре җитештерүче тармакларның тулай продукциясе сугышка кадәрге дәрәҗәнең өчтән ике өлешеннән артып китте. Тимер юл транспорты аякка бастырылды, аның йөк әйләнеше 1913 елгы йөк әйләнешенен 80 проценты кадәр булды.

В. И. Ленинның ГОЭЛРО планы уңышлы үтәлә барды. Хуҗалыкны аякка бастыру чоры азагына Кашира, Шатура, «Красный Октябрь» (Ленинград), Кизел, Нижегород (Балахна) электр станцияләре салынды. Штерово һәм Волхов электр станцияләрен төзү тәмамланып килә иде.

Промышленностьта зур казанышларга ирешелүгә карамастан, эшсезлек бетерелмәгән иде әле. Илдә эшсезләр миллионга якын исәпләнә иде. Болар, күбесенчә, үзләренең хезмәтен кулланырга урын таба алмыйча, авылдан килгән кешеләр иде. Бер ел эчендә эшче һәм хезмәткәрләр саны 1,5 миллионга артса да, промышленность һәм халык хуҗалыгының башка тармаклары авылдан килүчеләрнең бөтенесен дә үзенә эшкә урнаштырып бетерә алмады. 1925 ел азагына илдә барлык эшчеләр армиясе — промышленность һәм авыл хуҗалыгы эшчеләре, эшсезләрне дә кертеп исәпләгәндә, — 7 миллионнан артып китте.

Эчке сәүдә өлкәсендә зур казанышлар булды. Аның бөтен

обороты сугышка кадәргенең 70 процентына җитте. Бу оборотта дәүләт өлеше 50 процент, кооперация өлеше 25, хосусый сәүдәгәр өлеше 25 процент булды. Шулай итеп, коммунистлар В. И. Ленинның сәүдә итәргә өйрәнергә дигән күрсәтмәсен намус белән үтәделәр. Алар базардан хосусый сәүдәгәрне уңышлы рәвештә кысып чыгара бардылар.

Хезмәт ияләренең материаль хәле яхшырды. Дәүләт промышленносте эшчеләренең реаль эш хакы сугышка кадәргедән узып китте. Хезмәт җитештерүчәнлеге үсешенең эш хакы үсешеннән артта баруы бетерелде. Крестьян семьясының икмәк, ит, туңмай, үсемлек майлары, шикәр куллануы шактый артты.

Пролетариатның сыйнфый йөзен югалту процессы тукталды. Эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы шактый ныгыды, пролетариат диктатурасы ныгыды.

Халык мәгарифендә һәм культура төзелешендә кайбер, дөрес әле бик кечкенә, уңышларга ирешелде. Бөтен халык арасында укый-яза белүчеләр 1920 елгы 32 проценттан 1926 ел азагына 40 процентка җитте. Авылда 22 меңнән артык уку өе эшләде; крестьян көнкүрешенә радио һәм кино кертелә башлады.

Халык хуҗалыгын аякка бастыру елларында партия дәүләт аппаратын шактый ныгытты. Аның җитәкчелегендә промышленностьны идарә итү системасы оештырылды. Бу системаның нигезенә Ленинның демократик централизм принцибы салынды.

Партия халык хуҗалыгын, бигрәк тә промышленностьны планлаштыруда уңышларга иреште. Бу вакытта партия халык хуҗалыгында авыр промышленностьның өстенлекле роле турында бер генә минутка да онытмады. Планлылык нигезе елдан-ел ныгый бару аркасында халык хуҗалыгы шундый искиткеч кызу темплар белән аякка бастырылды ки, мондый темпны капиталистик илләрнең сугыштан соңгы экономикасы белмәде һәм белә дә алмады.

Хуҗалыкны аякка бастыру чоры азагына СССР тагын да ныгый төште. 1924—1925 еллар милли политикада зур чара тормышка ашырылган еллар булды. Урта Азиядә бәйсез совет республикалары — Төркмәнстан һәм Үзбәкстан республикалары, ә берничә елдан Таҗикстан республикасы төзелде, һәм алар тигез хокуклы республикалар сыйфатында үз ирекләре белән Советлар Союзына керделәр. Шул уңай белән, үзләрендә булган партия оешмалары нигезендә Төркмәнстан, Үзбәкстан, ә соңыннан Таҗикстан коммунистик партияләре төзелде. Союздаш республикалар компартияләре алдында халык массаларын социализм төзүгә активрак тарту бурычы торды.

Партия үзенең тышкы политикасы белән тынычлыкны ныгытуга, халыкара аренада СССРның ролен күтәрүгә иреште. Совет дәүләтенең капиталистик илләр белән ленинчыл янәшә тыныч яшәү принцибы уңышлы рәвештә тормышка ашырылды.

Ләкин дөньяда Советлар Союзына хәрби һөҗүм хәзерләүләрен дәвам итүче көчләр бар иде әле. Кызыл Армияне тагын да

ныгыта төшәргә кирәк иде. Шул максат белән Совет хөкүмәте 1924 елдан алып хәрби реформа ясый башлады, бу реформа хәрби эшне оештыруга яңа хәрби техника нигезендә тамырдан үзгәртүләр кертте. Күп санлы булмаган кадровый армия белән берәттән территориаль милиция частьлары төзелде.

Хәрби реформа 1928 елда тәмамланды. Реформа ясау аркасында, Совет Кораллы Көчләренең оборона сәләте шактый артты.

Бу чорда партия үзе идея ягыннан шактый чыныкты һәм сан составын арттырды. Бу — партиянең массалар белән бәйләнешы нык булу, массаларның аңа ышануы, аның бәхәссез авторитеты, аның политикасының дөреслеге турында сөйли иде. Партия миллион ярымнан артык комсомолга, җиде миллионлы профсоюзга, төрле ирекле җәмгыятьләр членнарының ун миллионлы армиясенә җитәкчелек итте. Барлык шушы күп санлы җәмәгать оешмаларының эше массаларның активлыгы үсүнең, чын пролетар демократия үсүенең, партиянең бик зур тәрбия эшенең күрсәткече булды һәм совет халкының тизлек белән социализмга баруының залогы булып хезмәт итте.

Илнең хуҗалык һәм политик тормышындагы казанышлар нэп башында Ленин тарафыннан куелган «кем—кемне» мәсьәләсенең социализм файдасына хәл ителүен аермачык күрсәтте. Яңа экономик политика *үзен аклады:* совет халкы социализм юлыннан туктаусыз алга барды.

Ләкин социализмга бару темпларын тизләтергә кирәк иде. Партиянең 1925 елның 18—31 декабрендә булган XIV съезды моны күрсәтеп үтте. Съездда партиянең 643 мең membersыннан һәм 445 мең кандидатыннан вәкилләр катнашты. Съезд ҮК һәм ҮККнең отчет докладларын, партия Уставын үзгәртү мәсьәләсен һәм башка мәсьәләләрне тикшерде.

Партиянең XIV съезды ҮКның политик һәм оештыру линиясен яхшы дип тапты. Бу линияне үткәрү халык хуҗалыгын уңышлы рәвештә аякка бастыруны тәэмин итте, аны сугышка кадәрге дәрәҗәгә якынайтты, социализм позицияләрен ныгытты.

СССРның капиталистик чолганышта булуын һәм капиталистик дәүләтләрнең Англия һәм АКШ җитәкчелегендә Советлар иленә яңа һөҗүм ясау өчен блоклар төзүләрен исәпкә алып, съезд Үзәк Комитетка: провокацияләргә бирелмәскә, бөтен дөньяда тынычлык өчен нык көрәш алып барырга, халыкара пролетариат белән һәм изелгән халыклар белән союзны ныгытырга, илнең оборона сәләтен барлык чаралар белән арттырырга һәм аның Кораллы Көчләренең куәтен арттырырга директива бирде.

Экономик төзелеш өлкәсендә съезд В. И. Ленинның илне социалистик индустрияләштерү планын тормышка үткәрергә күрсәтмә бирде. Аның резолюциясендә болай диелгән: «Съезд, СССРда социалистик төзелешнең җиңүе өчен көрәш — партиябезнең төп бурычы, дип исәпли» («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 206 бит). Хуҗалык төзелеше читтән машиналар

һәм җиһазлар кертүче илдән машиналар һәм җиһазлар житештерүче илгә, өр-яңа техника белән коралланган индустриаль илгә әверелдерү юнәлешендә үсәргә тиеш. СССР бөтендөнья капиталистик хуҗалыгына бәйсез мөстәкыйль экономик берәмлек булырга тиеш.

Илне индустрияләштерү уңае белән партия алдына килеп баскан әһәмиятле һәм кыен бурычларны партия сафларында абсолют бердәм ихтыяр һәм туплаңганлык булганда гына хәл итәргә мөмкин иде. Съезд ҮКга «партиянең бердәмлеген какшатуга юнәлдерелгән һәртөрле маташуларга каршы, алар кайдан гына килеп чыкмасын һәм кем җитәкчелегендә генә эшләнмәсен, кискен көрәш алып барырга» кушты («КПСС резолюциялә р д ә», II кисәк, 212 бит).

Бу карар XIV съезд вакытында ҮК Политбюросы членнары Зиновьев һәм Каменев җитәкчелегендәге «яңа оппозиция» дигән оппозиция формалашу белән дә бәйләнешле иде. Зиновьев һәм Каменев элек троцкизмга каршы чыккан булсалар, РКП(б)ның XIV конференциясеннән соң үзләре троцкийчылар позицияләренә тәгәрәделәр. XIV конференциядә алар партиянең СССРда тулы социалистик җәмгыять төзүгә курс тотуы турында сөйли торган резолюцияне яклап тавыш бирделәр, ләкин конференциядән соң озак та үтмәстән, Көнбатышта социалистик революция булмый торып СССРда социализм төзергә мөмкин түгел, ди башладылар. Бу — Зиновьев белән Каменевның 1917 елның октябрендә пролетариатның көченә, аның хезмәтчел крестьяннарны үз артыннан ияртеп бара алу сәләтенә ышанмыйча, партиянең социалистик переворот линиясенә каршы көрәшкән вакыттагы капитулянтлык позициясенең кабатлануы иде. Троцкий да бик күптәннән, Көнбатыш Европа пролетариаты властька килеп, дәүләт ярдәме күрсәтми торып, Россиядә социализм төзергә мөмкин түгел, дип килде. Шулай итеп, Зиновьев, Каменев һәм Троцкийның идея позицияләре Советлар Россиясендә социализмның җиңү мөмкинлеген инкарь иткән меньшевистик карашларда бергә кушылдылар.

СССРда социализм төзү мөмкинлеге турындагы мәсьәлә — бөтен оппортунистларны, барлык группаларны һәм фракцияләрне В. И. Лениннан, партиядән аера торган *төп мәсьәлә* иде. В. И. Ленинның Советлар илендә социализм төзү теориясенең иң явыз дошманнары Троцкий, Каменев, Зиновьев, Радек булды.

СССРда социализм төзү мөмкинлеген инкарь итеп һәм партиянең илне индустрияләштерү курсына каршы чыгып, «яңа оппозиция» Советлар Союзының дәүләт промышленносте социалистик промышленность түгел, бәлки дәүләт-капиталистик промышленность, нэп ул чигенү генә — капитализмга таба чигенү, диде. «Яңа оппозиция» партиянең В. И. Ленин линиясенә — эшчеләр сыйныфының урта хәлле белән союзына каршы көрәште. Бу — пролетариат диктатурасының нигезләрен какшату

дигән сүз иде. «Яңа оппозиция»: партия тискәре якка үзгәрә, дип яла якты.

«Яңа оппозиция» үзенең карашлары белән илдәге вак буржуаз катлаулар басымын чагылдырды, партиядәге оппортунист элементларның, социализм төзүдәге гаять зур кыенлыклардан курыккан капитулянтлар һәм ышанып җитмәүчеләрнең җыелу пункты булды. Ул бөтендөнья капитализмы көче алдында паникага төште, кулакның активлыгыннан курыкты. «Яңа оппозиция»: партия кулакларга каршы көрәшми, кулак куркынычына күз йома, дип яла якты.

Ләкин партия ике фронтта: кулак куркынычына артык бәя бирүчеләргә һәм урта хәлленең ролена бәя биреп җиткермәүчеләргә каршы да, кулак куркынычын күрмәүчеләргә каршы да көрәш алып барды. XIV съезд резолюциясендә болай диелә:

> «Авылдагы дифференциациягә бәя биреп җиткермәүче, кулакларның үсүе... белән бәйләнгән куркынычларны күрмәүче... тайпылышны съезд кискен рәвештә гаепли.
>
> Ләкин шул ук вакытта съезд авылдагы коммунистик политиканың төп мәсьәләсен, игенчелектә төп фигура булган урта хәлле өчен көрәш һәм авылның социализмга баруының төп оешу формасы булган кооперация турындагы мәсьәләне томалап калдырырга омтылуларны да кискен рәвештә гаепли.
>
> Съезд менә шушы икенче тайпылышка каршы көрәш алып барырга кирәклеген аеруча күрсәтеп үтә» («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 209 бит).

СССРда социализм төзү кыенлыкларын җиңеп чыгу өчен партияне һәртөрле оппортунист шакшылардан тазартырга, партияне бердәм, монолит итәргә кирәк иде. «Яңа оппозиция» троцкизм платформасында формалашты. Бу — массалар алдында троцкизмны фаш итәргә һәм аны, меньшевизмның бер төре сыйфатында, тәмам тар-мар итәргә кирәклеген тагын бер кат күрсәтте. Троцкий һәм троцкийчылар революциядә һәм социалистик төзелештә җитәкче көч булган партиянең ролен түбәнәйтергә һәм бозып күрсәтергә маташтылар. Алар партиядә фракцияләр яшәтүне яклаулары белән асылда аны җимерергә тырыштылар, чөнки партия үзендә фракцияләр булганда, бигрәк тә рәхимсез сыйнфый көрәш шартларында, һәлакәткә дучар була.

Троцкийчылар, крестьяннарны социализмга каршы көрәшүче реакцион көч дип карап, эшчеләр сыйныфының хезмәтчел крестьяннар белән союзын өзү линиясе алып бардылар. Шуның белән троцкийчылар линиясе пролетариат диктатурасын һәлакәткә алып бара иде, чөнки Совет власте эшчеләр һәм крестьяннарның Коммунистлар партиясе юлбашчылыгындагы эшчеләр сыйныфы җитәкче роль уйный торган союзыннан башка яши алмый.

Партиянең СССРда социализм төзү линиясенә каршы көрәшеп, троцкийчылар эшчеләр арасында капитулянтлык идеяләре тараттылар. Троцкийчылар карашынча, эшчеләр сыйныфына бер

генә нәрсә — капиталистларга барып баш иярга генә калган иде.

Шулай итеп, троцкийчылар ленинизмның барлык төп мәсьәләләре буенча Ленинга каршы, партиягә каршы позициядә тордылар, шуңа күрә троцкизмны ничек кенә булса да юк итәргә кирәк булды.

«Яңа оппозициянең» үзәге Ленинградта иде. Зиновьев һәм аның фикердәшләре партия Үзәк Комитеты белән булган фикер башкалыкларын вакыты килгәнче Ленинград коммунистларыннан яшереп тордылар. Алар үзләрен ҮК линиясе, партия линиясе ягында торган кебек итеп күрсәттеләр. Алдау юлы белән XIV съездга делегатлар булып үткәч инде, «яңа оппозиция» анда аерым бер группа булып чыгыш ясады һәм, ҮКны бәреп төшереп, партиягә җитәкчелекне үз кулына алу өчен, ҮКга һөҗүм ясарга булды.

«Яңа оппозиция» ҮКга каршы үзенең өстәмә докладчысы итеп Зиновьевны билгеләде. Зиновьев барлык төп мәсьәләләр буенча партия линиясенә «яңа оппозиция» карашларын каршы куйды. Ленинград губерна конференциясе Үзәк Комитетка ышаныч белдереп тавыш биргән бер вакытта, «яңа оппозиция» партиянең XIV съездында ҮКга ышаныч белдерүгә каршы тавыш бирде. Эш шуңа барып җитте ки, «яңа оппозиция» съезд карарларына буйсынмаячагын белдерде һәм, Ленинградка кайткач, Ленинград коммунистлары арасында шушы юнәлештә эш алып бара башлады.

«Яңа оппозициянең» лидерларын фаш итү өчен, съезд Ленинградның партия оешмасына карата язылган махсус мөрәҗәгатендә аларның съезддагы кыланышлары турында сөйләп бирде.

Съезд беткәннән соң ҮК членнарыннан бер группа, съездның карарларын аңлату һәм «яңа оппозициянең» партиягә каршы эшен фаш итү өчен, Ленинградка китте. Ленинград коммунистларының җыелышлары бик җанлы үтте. «Яңа оппозициянең» эшеннән нәфрәтләнү көчле булды. Ленинград коммунистларының 97 проценттан артыгы съезд карарларын яхшы дип тапты һәм «яңа оппозицияне» гаепләде. Съезддан соң бер ай үткәч булган Ленинград губерна конференциясе зиновьевчы җитәкчелекне эштән алды һәм С. М. Киров җитәкчелегендә партиянең яңа губерна комитетын сайлады.

Шулай итеп, партиянең бердәмлеген какшатырга һәм ленинизмны троцкизм белән алыштырырга маташкан тагын бер антипартиячел группировка хурлыклы җиңелүгә очрады.

XIV съезд партиянең яңа Уставын һәм РКП(б)ны Бөтенсоюз Коммунистлар (большевиклар) партиясе — ВКП(б) дип атау турында карар кабул итте.

ВКП(б)ның XIV съезды тарихка *илне индустрияләштерү съезды* булып керде. Аның карарларында партиянең фабрикаларны, заводларны, авыл хуҗалыгын өр-яңа техника белән коралландыра һәм крестьян хуҗалыгын социалистик нигездә

үзгәртеп кора, илебезне аграр илдән индустриаль илгә әйләндерә ала торган авыр индустрияне, машиналы эре социалистик промышленностьны тиз үстерүгә юнәлтелгән ленинчыл курсы чагылдырылган.

Илне индустрияләштерүгә курс тоту экономика һәм политика өлкәсендәге казанышлар нәтиҗәсендә, партияне һәм пролетариат диктатурасын ныгыту, халыкара мәйданда СССРның авторитеты һәм роле күтәрелү нәтиҗәсендә мөмкин булды.

Илне индустрияләштерү хуҗалык төзелеше бурычлары тезмәсендә *төп буын* булып, шул буынга тотынып социализм төзү бурычларының бөтен тезмәсен тартып чыгарырга, СССРда социалистик җәмгыять төзергә мөмкин иде.

Төрле оппозицион группаларның партияне В. И. Ленин юлыннан читкә борырга күп тапкырлар маташуларын җиңеп, партия яңа тарихи этапка бердәм булып, ленинчыл ҮК тирәсенә тупланган хәлдә күчте.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1921—1925 еллар — тыныч төзелеш еллары — партиянең һәм халыкның халык хуҗалыгын аякка бастыру өчен, Советлар илен социализмга алып бару өчен киеренке көрәш еллары булды.

Капитализмнан социализмга күчүнең бөтен чоры өчен бердәнбер дөрес политика булган яңа экономик политиканы кабул итеп, партия шушы акыллы адымы белән эшчеләр һәм крестьяннар союзын ныгытты, пролетариат диктатурасын ныгытты һәм халык хуҗалыгының социалистик секторын үстерә башлады, аның капиталистик сектор белән уңышлы көрәше өчен яхшы шартлар тудырды.

Партия үзенең дөрес, марксистик-ленинчыл милли политикасы белән Советлар илендә яшәүче халыкларның бердәмлегенә һәм тугандашлыгына, аларны какшамас Совет Социалистик Республикалар Союзына туплауга ирешге.

Партия В. И. Ленинның: Советлар илендә тулы социалистик җәмгыять төзү өчен кирәкле һәм җитәрлек бөтен нәрсә бар, дигән күрсәтмәсен тормышка кыю һәм нык үткәрде. СССРда социализм төзү мөмкинлеге турындагы мәсьәлә төп һәм иң үткен мәсьәлә булды. Нәкъ менә шул мәсьәлә буенча барлык оппортунистларның, барлык фракцион группировкаларның (болар арасында троцкийчылар группировкасы җитәкче роль уйный иде) партиягә каршы каты көрәш алып барулары очраклы хәл түгел иде. Алар барысы да партияне ленинчыл юлдан читкә тайпылдырырга һәм аны буржуаз демократиягә, Советлар илендә капитализмны реставрацияләүгә алып бара торган башка юлга күчерергә омтылдылар.

Партия бу группировкаларны кискен рәвештә тар-мар итте. Бу эштә бөек Ленинның хезмәте гаять зур булды, ул оппортунистларга карата килешмәүчәнлек үрнәген күрсәтте һәм партия-

гә үз сафларының бердәмлеге һәм монолитлыгы өчен көрәштә, тимердәй дисциплина өчен, һәртөрле фракциячелеккә түзеп тормау өчен көрәштә куәтле идея коралы бирде.

В. И. Ленин политикасын тайпылышсыз рәвештә тормышка ашыра барып, партия ул чорда капиталистик элементларга каршы кискен сыйнфый көрәштә нэп юлында гаять зур уңышларга иреште. Партия җитәкчелегендә эшчеләр сыйныфы һәм хезмәтчел крестьяннар тарихи бик кыска срокта халык хуҗалыгын аякка бастыру бурычын хәл иттеләр. Аның җитәкчелегендә социалистик төзелешнең яңа этабына күчү өчен нык фундамент салынды.

Ике системаның — социализм белән капитализмның янәшә тыныч яшәве турындагы ленинчыл принципны тормышка ашыра барып һәм тынычлыкны саклау өчен көрәшеп, партия халыкара мәйданда СССРның йогынтысын шактый көчәйтте.

Шулай итеп, партия үз тормышындагы иң катлаулы чорларның берсендә кыен тарихи имтиханны үтте. Хезмәт ияләре алдында аның авторитеты югары күтәрелде. Халык үз тәҗрибәсендә партиянең зирәклегенә, аның оста җитәкчелек итүенә ышанды, аның хезмәт иясе халык интересларын яклавына, аның бөтен эше совет җәмгыяте бәхетенә һәм аның чәчәк атуына юнәлтелгән булуына ышанды.

Хуҗалыкны аякка бастыру чорының төп бурычларын хәл итеп, партия совет халкын бик әһәмиятле яңа бурычларга, яңа тарихи чорга — СССРны социалистик индустрияләштерү чорына китереп җиткерде.

XI БҮЛЕК

# ПАРТИЯНЕҢ ИЛНЕ СОЦИАЛИСТИК ИНДУСТРИЯЛӘШТЕРҮ һӘМ АВЫЛ ХУҖАЛЫГЫН ТОТАШ КОЛЛЕКТИВЛАШТЫРУГА ХӘЗЕРЛӘҮ ӨЧЕН КӨРӘШЕ

***(1926—1929 еллар)***

## 1. 1926—1929 елларда халыкара шартлар, партиянең һәм Совет дәүләтенең тышкы политикасы

Илне социалистик индустрияләштерүгә партия капитализмның чагыштырмача стабилизациясе белән характерлы халыкара шартларда кереште. Стабилизация нык түгел һәм вакытлыча иде. Ул империалистик һәм сыйнфый каршылыкларны бетермәде һәм бетерә дә алмады. Бу чорда Англия белән АКШ арасындагы каршылыклар аеруча кискенләште, АКШ бөтендөнья базарында Англияне кысрыклады.

Капитализм стабилизациясе һәркайда эшчеләрне, барлык хезмәт ияләрен эксплуатацияләүнең көчәюе белән бергә барды. Капиталистларның эшчеләр сыйныфына һөҗүме котылгысыз рәвештә пролетариатның буржуазиягә каршы каты сыйнфый сугышларын китереп чыгарды. 1926 елда Англия тау эшчеләренең гаять зур стачкасы башланды. Бу стачка Англия пролетариатының гомуми стачкасына әверелде, анда 5 миллионнан артык кеше катнашты. СССР эшчеләр сыйныфы Англия пролетариатының забастовкасына шундук теләктәшлек белдерде һәм эш ташлаучыларга ярдәмгә бик күп акча җыйды. Тред-юнионнар генсоветының каршылыгына карамастан, Англия эшчеләре СССР эшчеләр сыйныфының мораль һәм материаль булышлыгын пролетар солидарлыкның һәм интернационализмның ачык күренеше дип котладылар. 1927 елның июлендә Вена эшчеләре Австриядә капитал һәм реакция һөҗүменә каршы баш күтәрделәр.

Колониаль һәм бәйле илләрдә империалистларның чыдый алмаслык изүенә каршы милли азатлык хәрәкәтенең күтәрелүе капитализм стабилизациясенә көчле удар ясады. Изелгән халыкларның милли азатлык көрәшендә бөек Кытай халкының революциясе иң зур вакыйга булды. 1924—1927 елларда Кытайда бе-

ренче революцион сугыш — гражданнар сугышы барды. Марксизм-ленинизм тәгълиматына нигезләнеп, эшчеләр сыйныфына һәм хезмәт иясе крестьяннарга җитәкчелек итеп, Кытай Коммунистлар партиясе барлык революцион көчләрне берләштерүгә юнәлдерелгән бердәм фронт тактикасы үткәрде, революциядә пролетариатның җитәкчелек ролен тәэмин итәргә омтылды. СССРда социализмның уңышлы төзелүе, Кытай революциясенең беренче казанышлары бөтен дөньяда, бигрәк тә Һиндстанда, Индонезиядә, Мароккода, Мисырда һәм башка колониаль һәм бәйле илләрдә азатлык көрәшенең үсүенә җитди йогынты ясады.

Колониаль һәм бәйле илләр халыкларының милли азатлык хәрәкәте совет халкының кайнар теләктәшлеген тапты. СССР хезмәт ияләре Кытай революциясен зур энтузиазм белән котладылар. СССР һәм баш күтәргән Кытай халкы арасында якын дуслык башланды. Партия Көнчыгыш халыкларының бөек дусы булган һәм социализмның капитализмга каршы тарихи көрәшендә Кытайда, Һиндстанда, Мисырда һәм башка илләрдә революцион хәрәкәт үсүенә бик зур әһәмият биргән В. И. Ленин күрсәтмәсенә таянып эш итте.

Барлык илләрнең империалистлары Советлар Союзының ныгуында һәм үсүендә капиталистик система өчен куркыныч күрделәр. Капиталистик дәүләтләр белән СССР арасындагы мөнәсәбәтләр, күп кенә илләрнең Советлар Союзын тануына карамастан, киеренке хәлдә калды. Алар индустрияләштерү совет халкының социализмга таба хәрәкәтен тизләтәчәген, СССРның бәйсезлеген ныгытачагын, аның оборона сәләтен көчәйтәчәген аңлыйлар иде. Империалистлар Совет илен индустрияләштерүне өзәргә яки тоткарларга маташтылар. Алар Совет дәүләтенә кредит бирүдән баш тарттылар, СССРны экономик яктан изоляцияләү линиясе үткәрделәр, яңа кораллы интервенция белән янадылар.

Бу елларда советка каршы политиканы халыкларның азатлык хәрәкәтенең күптәнге дошманы — ул чакта бик зур кыенлыклар кичергән Англия империализмы оештырды. Англия колонияләрендә милли азатлык хәрәкәте җәелде. Советлар Союзы үрнәгенең һәм уңышларының изелүче халыкларны көрәшкә рухландыруын аңлап, Англия империалистлары СССРга каршы интервенция чыгышларын һәркайда дәртләндереп тордылар. Үзләренең агентуралары аша алар төрле илләрдә советка каршы күп кенә провокацияләр: Пекинда, Лондонда һәм башка урыннарда совет вәкиллегенә һәм учреждениеләренә һөҗүм иттеләр, Совет республикасының Варшавадагы илчесе Войковны үтерүне оештырдылар. Империалистлар Советлар Союзының эчендә акгвардиячеләрнең җимерү эшенә булышлык күрсәттеләр. Ленинградта 1927 елда Англия диверсантлары партия клубына бомбалар ташладылар, 30 лап кеше яраланды. СССРның индустрияләштерелүенә комачаулау өчен, Англия, Франция, Америка империалистлары һәртөрле провокацияләргә бардылар.

1927 елда Англиянең консерваторлар хөкүмәте СССР белән дипломатия мөнәсәбәтләрен өзде. Ул башка капиталистик илләрне дә шуңа тартырга һәм шуның белән Советлар Союзын изоляцияләүне көчәйтергә маташты. Ләкин Англия консерваторларының исәбе барып чыкмады: аларның үрнәгенә бер генә буржуаз дәүләт тә иярмәде.

Партиянең һәм Совет хөкүмәтенең тыныч тышкы политикасы Англия консерваторларының советка каршы уйларын өзүгә нык ярдәм итте. Ул аларның капиталистик дәүләтләрнең советка каршы бердәм фронтын төзүгә юнәлдерелгән тырышлыгын параличлады. Ул елларда Америка долларлары ярдәме белән үзенең авыр һәм бигрәк тә хәрби промышленностен тиз реконструкцияләгән Германияне советка каршы политика ягына тарту өчен Англия аеруча нык тырышты. 1925 елда Германия хөкүмәте Англия, Франция, Италия, Бельгия белән Локарно килешүләренә кул куйды; бу килешүләр Англия җитәкчелегендә Европа буржуаз дәүләтләренең СССРга каршы блогын туплауга бер адым иде. Ләкин немецларның җитәкче даирәләре Советлар Союзы белән араны бөтенләй өзүгә һәм тулысынча советка каршы фронтка керүгә бармадылар, элеккечә, Совет дәүләте белән нормаль мөнәсәбәтләр Германия өчен бик әһәмиятле, дип санадылар. 1926 елда СССР белән Германия арасында нейтралитет турында договор төзелде, бу исә Германиянең советка каршы политикада катнашуын кыенлаштырды. Нейтралитет һәм һөҗүм итешмәү турында Советлар Союзы 1925—1927 елларда Төркия, Әфганстан, Иран һәм Литва белән дә договорлар төзеде. Бу договорлар аларга кул куйган капиталистик дәүләтләрнең советка каршы коалициягә тартылуына беркадәр тоткарлык булып торды. Бу — СССРның тынычлык сөюче тышкы политикасының зур җиңүе иде.

СССРга каршы яңа интервенция оештыруда уңышсызлыкка очрагач һәм аның белән нормаль сәүдә шартларын бозудан зарар күргәч, Англия 1929 елда Советлар Союзы белән дипломатия мөнәсәбәтләрен яңартырга мәҗбүр булды.

Ләкин империалистлар үзләренең СССРга каршы провокацияләрен туктатмадылар. Ул чакта Кытайның төньяк-көнчыгыш провинцияләрендә (Маньчжуриядә) хуҗалык итүче кытай милитаристлары, империалистларның котыртуы буенча, 1929 елның җәендә СССРның Кытай-Көнчыгыш тимер юлын (КВЖД) басып алдылар. Совет хөкүмәтенең конфликтны тыныч юл белән бетерү омтылышлары берсе дә нәтиҗә бирмәде. Кытай милитаристларының гаскәрләре һәм рус акгвардиячеләре Совет территориясенә системалы рәвештә һөҗүм итә башладылар һәм СССРның Ерак Көнчыгыш чикләренең иминлегенә куркыныч тудырдылар. Ерак Көнчыгыштагы сугыш провокаторларына каршы җавап чаралары күрергә кирәк булды. 1929 елның августында Аерым Ерак Көнчыгыш армиясе төзелде, аңа В. К. Блюхер командалык итте. Тиздән бу армия совет чикләрен бозучыларга

каршы сугыш хәрәкәтләре башлады һәм кытай милитаристлары гаскәрләрен тар-мар итте. Шуннан соң Совет-Кытай сөйләшүләре башланды, һәм 1929 елның декабрендә конфликтны бетерү турындагы килешүгә кул куелды; КВЖДда яңадан нормаль хәл урнаштырылды.

Тынычлыкны ныгытырга омтылып, партия һәм Совет хөкүмәте 1926—1929 елларда коралсызлану өчен нык көрәш алып баруны дәвам иттерде. Моның өчен коралсызлану конференциясе чакыру буенча Милләтләр лигасы тарафыннан төзелгән Хәзерлек комиссиясеннән киң файдаланылды. 1927 елның ноябрендә Совет хөкүмәте Комиссиягә барлык дәүләтләрнең тулысынча коралсызлануы турында тәкъдим кертте. Ләкин бу тәкъдим кире кагылды. Шуннан соң Совет хөкүмәте 1928 елда өлешчә коралсызлану турында икенче тәкъдим кертте. Империалистлар, коралсызлану эшенә саботаж ясап, бу тәкъдимне дә кире кактылар.

Советлар Союзының тынычлык өчен көрәшен, аның коралсызлануны яклап ясаган чыгышларын халыкара пролетариат һәм барлык хезмәт ияләре кайнар теләктәшлек белән каршыладылар. Капиталистик, колониаль, бәйле илләрнең халык массалары арасында СССРның авторитеты туктаусыз үсте. Социалистик җәмгыять төзү өчен моның гаять зур әһәмияте булды. СССРда социализм төзүне партия совет халкының халыкара пролетариат һәм барлык хезмәт ияләре интересларына җавап бирә торган бөек интернациональ бурычы дип карады.

Безгә дошман булган капиталистик чолганышта социализм төзүче Совет иле өчен, диде В. И. Ленин, халыкара масштабта миллионнарча хезмәт ияләренең булышлыгын яулап алу чиктән тыш әһәмиятле.

Халыкара пролетар солидарлык тынычлыкны саклау эшендә беренче дәрәҗәдә әһәмиятле фактор булды. Капиталистик илләрдәге эшчеләр сыйныфы империалистларның басып алу планнарының тормышка ашырылуына каршы эш алып барды. Советлар Союзы хезмәт ияләре үзләре дә халыкара эшчеләр хәрәкәтенә гаять зур булышлык күрсәттеләр. СССРның һәр уңышы капиталистик илләрдәге эшчеләр сыйныфының позицияләрен ныгытты, аңа капиталга каршы сыйнфый көрәштә ярдәм итте.

Бөтендөнья эшчеләр сыйныфы һәм хезмәт ияләре СССРдагы социализм төзелешен зур кызыксыну белән күзәтеп бардылар. Англия, АКШ, Франция, Германия, Австрия, Чехословакия, Бельгия һәм башка илләрдән СССРга эшчеләр делегацияләре килеп, социализм төзүдәге казанышлар белән таныштылар. Делегацияләрдә катнашучылар, өйләренә кайткач, хезмәт иясе массаларга беренче социалистик ил турында дөреслекне сөйләделәр, буржуаз пропаганданың ялганын фаш иттеләр. 1927 елның ноябрендә Бөек Октябрь социалистик революциясенең ун еллыгы уңае белән Мәскәүдә СССР дусларының Бөтендөнья конгрессы булды. Конгресс карарларында, Совет илендә социализм

төзелүе барлык илләрдәге революцион хәрәкәт интересларына туры килә һәм бөтен дөнья пролетарийларының иң кирәкле эше булып тора, диелгән иде.

## 2. Илне социалистик индустрияләштерүнең башлануы. Партиягә дошман троцкийчы-зиновьевчы блокка каршы партиянең көрәше

Илне социалистик индустрияләштерүгә күчү СССРда социализм төзү өчен көрәштә яңа этап, Коммунистлар партиясе һәм совет халкы тормышында яңа чор булды. Ил халык хуҗалыгын аякка бастырып, аны социалистик реконструкцияләүгә һәм хәзерге заман индустриясе төзүгә күчә иде.

СССРда халык хуҗалыгын аякка бастыру нигездә, алга киткән капиталистик илләр техник базасы белән чагыштырганда, артта калган иске техника базасында барды. Партия һәм Совет дәүләте тарафыннан эре промышленностьны аякка бастыру буенча гаять зур эш үткәрелүенә карамастан, аның күләме кечкенә, техника-экономика дәрәҗәсе түбән иде.

Партия В. И. Ленинның турыдан-туры түбәндәге күрсәтмәсен кулланып эш итте:

> «Игенчелекне дә үзгәртеп коруга сәләтле эре машина промышленносте гына социализмның бердәнбер материаль нигезе була ала» (Әсәрләр, 32 т., 434 бит).

Илне социалистик индустрияләштерүнең төп максаты — социализмның материаль-техник базасын төзү, илдә социалистик җитештерү мөнәсәбәтләрен үстерү һәм ныгыту иде.

Эре промышленностьның үсеше халык хуҗалыгының барлык тармакларын электрлаштыру белән аерылгысыз бәйләнгән. Электрлаштыруны В. И. Ленин техник прогрессның бик әһәмиятле чарасы итеп карады.

> «...Әгәр Россия, — дип язды В. И. Ленин, — электр станцияләренең һәм куәтле техник корылмаларының куе челтәре белән капланса, безнең коммунистик хуҗалык төзелешебез киләчәк социалистик Европа һәм Азия өчен үрнәк булыр» (Әсәрләр, 31 т., 522 бит).

СССРда социализмның җиңүе социалистик экономика нигезләренең нигезе булган авыр индустриянең — җиңел промышленностьны һәм бөтен халык хуҗалыгын алга этәрергә, авыл хуҗалыгын социалистик нигезләрдә үзгәртеп корырга, халыкның көнкүреш дәрәҗәсен күтәрергә, илнең оборона сәләтен тәэмин итәргә сәләтле авыр индустриянең куәтле үсеше нәтиҗәсендә генә мөмкин иде. Хәзерге заман авыр индустриясенең патша Россиясендә булмаган яки аз үскән күп кенә тармакларын: индустрияләштерүнең нигезе булган кара металлургияне, машиналар ясау, станоклар ясау, автомобиль, химия, оборона, трактор промышленностен һәм башкаларны өр-яңадан төзергә туры килә иде. Кызу темплар белән иске предприятиеләрне реконструкция-

ләргә һәм җитештерү средстволары җитештерүче яңа предприятиеләр салырга кирәк иде.

Дөньяда иң алдынгы политик строй белән аның зәгыйфь материаль-техник базасы арасындагы ярашмауны бетерү өчен эре промышленностьның кызу темплар белән үсеше кирәк иде.

Социалистик индустрияләштерү бөтен халык хуҗалыгын реконструкцияләүнең ачкычы булып хезмәт итте, Совет иленең җитәкче көче — эшчеләр сыйныфының үсү шарты булды. Социалистик индустрияләштерү эшчеләр сыйныфының хезмәт иясе крестьяннар белән союзын, шәһәр һәм авыл арасындагы җитештерү элемтәсен тагын да ныгытуның нигезе булды.

Партия барлык союздаш республикаларда, милли районнарда куәтле индустрия төзүне максат итеп куйды. Моның элек изелгән халыкларның факттагы артталыгын бетерү, милли кадрларның үсүе, милли культураларның үсеше өчен бик зур әһәмияте булды.

Илне социалистик индустрияләштерүнең бик әһәмиятле бурычы эшчеләр сыйныфы һәм барлык хезмәт ияләре тормышының материаль һәм культура дәрәҗәсен күтәрү иде.

Индустрияләштерүдә кызу темплар кирәклеген эчке интереслар гына түгел, бәлки тышкы шартлар — дошман капиталистик чолганыш булу да таләп итте. Ул чакта СССР бердәнбер социализм иле иде.

Советлар Союзының экономик бәйсезлеген һәм оборона сәләтен тәэмин итү өчен, партия СССРны алдынгы индустриаль илгә әйләндерү, индустрия һәм бөтен халык хуҗалыгы үсеше буенча алга киткән капиталистик илләрне тарихи кыска срокта куып җитү, ә аннары узып та китү бурычын куйды.

Совет халкы тарихта беренче булып кешелекнең социализмга бару юлын салды. Безнең илебез авыр промышленностьны читтән һичбер экономик ярдәм алмыйча төзергә тиеш иде. В. И. Ленинның социализм төзү планын тормышка ашыру, илне индустрияләштерү өчен көрәштә партия эчке һәм тышкы характердагы зур кыенлыкларга очрады. Бу кыенлыклар илнең техник-экономик артталыгы, промышленностьта капиталь төзелешкә зур средстволар туплауның катлаулылыгы, промышленность кадрларының азлыгы нәтиҗәсендә туды. Яңа җәмгыять төзү тәҗрибәсе юк иде. Илдәге капиталистик элементларның һәм партия эчендәге капитулянтларның социалистик индустрияләштерүгә каты каршылык күрсәтүләре ул кыенлыкларны тагын да тирәнәйтте. Мондый шартларда илне индустрияләштерү, социализм төзү партиянең, эшчеләр сыйныфының һәм бөтен халыкның бик зур батырлыгы иде.

Индустрияләштерүнең социалистик методы капиталистик методтан тамырдан аерыла. Социалистик индустрияләштерү стихияле рәвештә түгел, ә план нигезендә бара. Ул, капиталистик илләр тарихында булган кебек, җиңел промышленностьны

үстерүдән башланмады, бәлки җитештерү средстволары җитештерүче авыр промышленностьны үстерүдән башланды.

Промышленностьта зур капиталь төзелеш миллиардларча капитал салуны таләп итте, ә Совет иле ул чакта бай түгел иде. Буржуаз илләр авыр промышленностьны булдыру өчен средстволарны колонияләрне һәм ярымколонияләрне талау, сугыш контрибуцияләре, үз илләренең хезмәт ияләрен аяусыз эксплуатацияләү юлы белән алдылар. Советлар иле средстволар алуның социалистик строй белән сыеша алмый торган андый чыганакларыннан принципиаль рәвештә файдалана алмады. Буржуаз дәүләтләрне индустрияләштерүдә тышкы заемнар зур роль уйнады. Советлар иле тышкы заемнарга исәп тота алмады, капиталистик дәүләтләр аңа заем бирүдән баш тарттылар. Иске фабрика һәм заводларны өр-яңадан җиһазландыруга һәм яңаларын салуга средстволарны ил эчендә табарга кирәк иде.

Һәм Бөек Октябрь социалистик революциясе казанышлары аркасында бу средстволар табылды.

Җитештерү средстволарының пролетариат дәүләте кулында тупланууы илне социалистик индустрияләштерү өчен бик зур резервлар тупларга мөмкинлек бирде. Дәүләтнең фабрика һәм заводлары, транспорты, банк системасы, дәүләтнең тышкы һәм эчке сәүдәсе табыш бирделәр һәм бу табыш хәзер капиталистлар кесәсенә керми, бәлки социалистик промышленностьны үстерүгә китә иде. Ил чит илләргә патша заемнары буенча процентлар һәм чит илләр капиталистларының Россиядә урнаштырылган капиталларына дивидендлар (акция хуҗалары ала торган доходлар) төсендә ел саен алтын белән 800—900 миллион сум түләүдән котылды. Әгәр бу элек халык хуҗалыгын аякка бастыруны җиңеләйткән булса, хәзер авыр индустрия төзелешенә салу өчен средстволар туплауга булышлык итте.

Алпавыт җир биләве бетерелү нәтиҗәсендә җир арендасы һәм җир сатып алу өчен алпавытларга түләүдән котылган совет крестьяннары хәзер үзләренең хезмәте һәм материаль средстволары белән илне индустрияләштерергә ярдәм итә алалар иде. Бу эштә крестьяннар эшчеләр кебек үк кызыксындылар, чөнки аларга авыл хуҗалыгы машиналары һәм промышленность товарлары бик кирәк иде.

Средстволар туплауның барлык бу чыганаклары Совет власте кулында иде. Алардан тик оста файдаланырга, каты экономия режимы кертергә, нәтиҗәсез расходларны бетерергә, учреждениеләрнең чамасыз күпертелгән штатларын кыскартырга һәм сакланып калган средстволарны илне индустрияләштерүгә салырга кирәк иде. Бурыч хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүдән, җитештерүне рационаллаштырудан, промышленность продукциясенең үзкыйммәтен киметүдән гыйбарәт иде. Нәкъ менә шушы хуҗалык бурычларын хәл итүгә Коммунистлар партиясе бөтен энергиясе белән кереште, эшчеләр сыйныфын, бөтен совет халкын социалистик индустрияне төзүгә туплады.

1926 елның апрелендә ВКП(б) ҮК һәм ҮКК барлык партия оешмаларына, барлык хезмәт ияләренә илне индустрияләштерүгә социалистик тупланышны арттыру өчен, учреждениеләрдә, предприятиеләрдә һәм оешмаларда «югарыдан түбәнгә кадәр», нык экономия режимы урнаштырырга чакырып мөрәҗәгать итте.

Партиянең, халыкның социалистик индустрияләштерү өчен көрәше беренче адымнарыннан ук уңай нәтиҗәләр бирде. 1926/27 хуҗалык елында промышленностька 1 миллиард сум чамасы акча салынды, ә өч елдан соң 5 миллиард сумнан артык салынды. Совет халкы Днепр гидроэлектростанциясе, Төркстан-Себер тимер юлы, Ф. Э. Дзержинский исемендәге трактор заводы һәм башка шундый гигантлар төзи башлады.

Социалистик авыр промышленность төзелеше нык нигезгә басты һәм уңышлы рәвештә алга барды.

Илне индустрияләштерү һәм авыл хуҗалыгы кооперациясенең үсүе шәһәрдә капиталистик элементларны һәм авылда соңгы эксплуататорлар сыйныфы булган кулакларны бетерү өчен материаль шартлар тудырды. Социализм дошманнары социалистик индустрияләштерүгә һәрьяклап комачаулык итәргә һәм капитализм позицияләрен сакларга омтылдылар. СССРның халык хуҗалыгын реконструкцияләү илдә каты сыйнфый көрәш шартларында барды.

Сыйнфый көрәшнең кискенләшүе партия эчендә дә чагылды: һәртөрле капитулянтлар һәм оппозиционерлар башларын калкыттылар. Илне индустрияләштерүнең беренче елларында партиядә төп куркыныч ленинизмга каршы платформада берләшкән троцкийчылар һәм зиновьевчылар булды.

«Яңа оппозиция» — Зиновьев, Каменев һәм башкалар — партиянең XIV съездында җиңелүгә очрагannan соң, ачыктан-ачык троцкизмның капитулянтлык позициясенә күчте. 1926 елның җәендә троцкийчылар һәм зиновьевчылар партиягә каршы блокка берләштеләр. Бу блокның нигезендә троцкийчылар платформасы ята иде. Бу блокка барлык җимерелгән оппозицион группаларның — «эшче оппозициянең», «децистларның» һәм башкаларның калдыклары кушылды. Шулай итеп, капитулянтлар блогы партия тарафыннан гаепләнгән барлык оппозиционерлар җыелган пунктка әйләнде. Партиягә каршы булган барлык бу төрле-төрле элементлар илебездәге капиталистик сыйныфлар калдыкларының интересларын, шәһәр вак буржуазиясенең һәм югары катлау буржуаз интеллигенциянең пролетариат диктатурасы режимыннан ризасызлыгын чагылдырдылар. Алар сыйнфый дошманнарның партия эчендәге агентурасы, дошман капиталистик чолганыш рупоры иделәр.

Партия белән троцкийчы-зиновьевчы блок арасындагы фикер башкалыкларында төп мәсьәлә СССРда социализмның җиңүе мөмкинлеге турындагы мәсьәлә иде. Партия үзенең идеология һәм оештыру эшендә В. И. Ленинның, безнең илдә пролетариат диктатурасы һәм эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән

союзын тайпылышсыз ныгыту нигезендә тулы социалистик җәмгыять төзү өчен кирәкле нәрсәләр бөтенесе дә бар һәм җитәрлек, дигән күрсәтмәләренә таянып эш итте. Троцкийчы-зиновьевчыларның партиягә каршы блогы бер илдә, СССРда, социализмның җиңү мөмкинлеген бик нык инкарь итте.

Партиянең троцкийчыларга һәм башка капитулянтларга каршы, В. И. Ленинның социалистик төзелеш планын үтәү өчен көрәшенә Үзәк Комитет җитәкчелек итте. Партия оешмалары Үзәк Комитет җитәкчелегендә капитулянтларга каршы нык һәм килешмәүчән көрәш алып бардылар, массаларны илне социалистик индустрияләштерүнең киеренке планнарын үтәүгә күтәрделәр. Бу көрәштә партиянең А. А. Андреев, К. Е. Ворошилов, Ф. Э. Дзержинский, А. А. Жданов, М. И. Калинин, С. М. Киров, С. В. Косиор, В. В. Куйбышев, А. И. Микоян, Г. И. Петровский, П. П. Постышев, Г. К. Орджоникидзе, Я. Э. Рудзутак, Н. А. Скрыпник, И. В. Сталин, М. В. Фрунзе, Н. С. Хрущев, В. Я. Чубарь, Н. М. Шверник, Е. М. Ярославский кебек эшлекләре һәм работниклары актив роль уйнадылар.

Партия троцкийчыларның һәм зиновьевчыларның ленинизм белән араны өзгән ап-ачык капитулянтлар икәнлеген фаш итте. Алар В. И. Ленинның илне социалистик индустрияләштерү планын тормышка ашыруга каршылык күрсәттеләр һәм һәртөрле авантюристик лозунглар куйдылар. Троцкийчыларның крестьяннарга авыл хуҗалыгы налогын арттыру, промышленность товарларының сатылу бәяләрен күтәрү турындагы тәкъдимнәре аеруча куркыныч иде. Бу тәкъдимнәрне кабул итү эшчеләр сыйныфының хезмәт иясе крестьяннар белән ленинчыл союзын өзү, СССРда пролетариат диктатурасын көчсезләндерү булыр иде. Троцкийчыларның һәм зиновьевчыларның капитулянтлык политикасы эштә Октябрь революциясе казанышларыннан ваз кичүгә, Совет илендә капитализмны реставрацияләүгә алып бара иде.

Троцкийчы-зиновьевчыларның партиягә каршы блогы эшчеләр сыйныфы белән крестьяннар арасында сыйнфый бәрелеш булуы һәм аларның союзы өзелү котылгысыз дип тукып торды. Оппозиция лидерлары крестьян хуҗалыгының социалистик юл белән үсүе мөмкинлеген инкарь иттеләр.

Троцкийчылар һәм зиновьевчылар, үзләренең капитулянтлык линиясен үткәрү өчен, фракцияләр һәм группировкалар иреге, РКП(б)ның X съездының партия бердәмлеге турындагы ленинчы резолюциясен юкка чыгаруны таләп иттеләр. Алар партиядә дисциплинаны боздылар, партиянең уннарча еллар буе революцион эштә төзегән аппаратын пычратырга, аны партия массасына каршы куярга омтылдылар.

Тышкы политика мәсьәләләрендә троцкийчылар һәм зиновьевчылар СССРны империалистлар интервенциясеннән саклау кирәклеген инкарь итүгә кадәр барып җиттеләр. Партия җитәкчелегенә һәм Совет хөкүмәтенә ачудан күзләре тонып, империа-

листлар һөҗүм иткән арада алар Совет иленә арттан удар ясарга әзер тордылар.

Троцкийчылар һәм зиновьевчылар Коминтернда раскол ясау юлына бастылар. Алар ленинизмга каршы фракцион группалар, Коминтерннан чыгарылган һәм коммунистик хәрәкәтнең дошманнары һәм аңа хыянәт иткән кешеләр белән, шулай ук Коминтернга каршы көрәшкән ачыктан-ачык антикоммунистик оешмалар, группалар һәм кешеләр белән элемтә урнаштырдылар.

Троцкийчы-зиновьевчылар блогының капитулянтлык асылы шундый иде. Үзәк Комитет коммунистларны һәм бөтен эшчеләр сыйныфын троцкийчыларның партиягә каршы оппозициясе белән, партия бердәмлеген һәм аның илдәге җитәкче ролен какшатучы оппозиция белән кискен көрәшкә чакырды. Үзәк Комитет, партия тик бердәм булганда һәм ул халык массаларының бердәнбер юлбашчысы һәм пролетариат диктатурасының җитәкчесе булганда гына социализмның җиңүен тәэмин итә ала дип, басым ясап әйтте. Әгәр партиягә каршы блок үзенең фракцион эшен туктатмаса һәм таратылмаса, эшнең анда катнашучыларны партиядән чыгару белән бетәчәген ҮК нык кисәтте.

Ләкин оппозиционерлар тыелмадылар. 1926 елның көзендә троцкийчы-зиновьевчылар оппозициясе лидерлары Мәскәүдә «Авиаприбор» заводы, Ленинградта Путилов заводы партия җыелышларында партиягә каршы ачыктан-ачык чыгыш ясадылар. Алар, үзләренең фракцион платформасын тикшерүгә куеп, партиягә яңа дискуссия тагарга маташтылар. Коммунистлар бу чыгышларга бердәм отпор бирделәр. Кайбер урыннарда эшчеләр троцкийчыларны һәм зиновьевчыларны партия җыелышларыннан куып чыгардылар. Партиядә һәм эшчеләр сыйныфы арасында каты җиңелүгә очрагannan соң, оппозицион блок лидерлары ҮКга гариза бирделәр, анда үзләренең фракцион эшләрен гаепләделәр. Ләкин бу бары тик сүз генә иде. Эштә исә алар яшерен рәвештә ленинизмга каршы партия — үз дисциплинасы һәм членлык взнослары, үзенең яшерен типографиясе булган партия тупладылар. Партия Уставына буйсынмыйча, алар яшерен җыелышлар үткәрделәр, анда фракциянең платформасын, партиягә һәм аның Үзәк Комитетына каршы көрәш тактикасын тикшерделәр.

1926 елның октябрь—ноябрендә партиянең XV Бөтенсоюз конференциясе булды. Ул 1925/26 хуҗалык елына йомгаклар ясады. Бу йомгаклар троцкийчылар демагогиясеннән күзләре сукыраймаган һәркемгә халык хуҗалыгының, кыенлыкларны җиңеп, социалистик юл белән үргә күтәрелүен ышанырлык итеп күрсәттеләр. Конференция илнең экономикасында эре промышленностьның хуҗалык гегемониясе ныгуын, авыл хуҗалыгын күтәрүдә, авыл хуҗалыгы кооперациясе үсешендә аның җитәкче роле көчәюен билгеләп үтте. Конференция партиянең, эшчеләр сыйныфының һәм хезмәт иясе крестьяннарның көчен В. И. Ленин-

ның илне социалистик индустрияләштерү планын тормышка ашыруга туплады.

Конференция троцкийчы-зиновьевчылар оппозициясенә партиядә меньшевиклык тайпылышы дип политик бәя бирде, һәм оппозиционерларның меньшевизм ягына моннан соңгы эволюциясе аларны Коммунистлар партиясе сафларыннан чыгарылуга китерәчәге турында кисәтте. Конференция барлык коммунистларны троцкийчы-зиновьевчылар блогына каршы кискен көрәшкә чакырды.

1926 елның ноябрь—декабренда Коммунистик Интернационал Башкарма Комитетының (ИККИ) киңәйтелгән VII пленумы булды. Халыкара аренада троцкизмны идея ягыннан тар-мар итүдә һәм тугандаш коммунистик партияләрне троцкийчы һәм башка ревизионист элементлардан арындыруда пленум күренекле роль уйнады. ИККИ пленумы XV конференциянең оппозицион блок турындагы резолюциясен яхшы дип тапты һәм коммунистик партияләрне троцкийчыларның халыкара коммунистик хәрәкәткә раскол кертергә һәртөрле маташуларына каршы кискен көрәш алып барырга мәҗбүр итте. Партиянең XV конференциясе, ИККИның VII пленумы карарлары һәм партия эшлеклеләренең докладлары һәм ленинчыл линияне яклап чыгулары партия сафларын В. И. Ленин идеяләре байрагы астына туплауда, троцкийчыларны, аларның капитулянтлыгын һәм партиягә каршы таркатучылык эшен фаш итүдә зур роль уйнадылар.

Троцкийчы-зиновьевчылар блогын партиянең XV конференциясе һәм ИККИның VII пленумы турыдан-туры гаепләвенә һәм эшчеләр сыйныфы арасында троцкийчы-зиновьевчыларга кискен отпор бирелүгә карамастан, алар үзләренең партиягә каршы эшләрен туктатмадылар. 1927 елда, Англия консерваторлар хөкүмәтенең СССР белән дипломатия һәм сәүдә мөнәсәбәтләрен өзүе уңае белән СССРның халыкара хәле катлауланган чакта, троцкийчылар партиягә каршы көрәшне көчәйттеләр, «83 платформасы» дигән нәрсә белән чыктылар.

Бу — партияне һәм эшчеләр сыйныфын алдауга исәпләнелгән ялган, фарисейларча платформа иде. Сүздә троцкийчылар һәм зиновьевчылар партия расколына каршы булдылар, илне индустрияләштерүне, авыл хуҗалыгын коллективлаштыруны яклап сөйләделәр, эштә исә үзләренең яшерен партиясен төзеделәр, илне индустрияләштерү һәм авыл хуҗалыгын коллективлаштыру политикасыннан көлделәр. Платформада, партия һәм Совет хөкүмәте тышкы сәүдә монополиясен бетерергә, кулакларга политик хокуклар бирергә телиләр, дигән кебек төрле ялган уйдырмалар тулып ята иде. Бу үтәли ялган платформаны оппозиция, үзенең яшерен типографиясендә меңнәрчә данә бастырып чыгарып, партия членнары һәм партиясезләр арасында таратты. Троцкийчы-зиновьевчылар блогының партиягә каршы декларациясен партия массалар алдында фаш итте. Социалистик җәмгыять булдыру буенча киеренке эш башкаручы халык массалары

троцкийчыларның ялган уйдырмаларын нәфрәт белән кире кактылар.

Берничә ел буе троцкийчылар оппозициясе, партиянең бердәмлегенә һәм аның җитәкчелегенә удар ясау өчен, илдәге һәр кыенлыктан файдаланып килде. Оппозиция социалистик төзелешкә җитәкчелек итүче сугышчан партияне дискуссия клубына әйләндерергә омтылды.

Троцкийчыларның һәм зиновьевчыларның партиягә каршы эшләренә чик куярга, алар платформасының ленинизмга каршы, капитулянтлык асылын тулысынча фаш итәргә кирәк иде. ҮК һәм ҮККнең берләшкән пленумы карары белән 1927 елның октябренда оппозиция башлыклары Троцкий, Зиновьев партиягә һәм аның бердәмлегенә каршы фракцион көрәш алып барган өчен Үзәк Комитеттан чыгарылдылар. 1927 елның октябренда Үзәк Комитет XV съезд көн тәртибендәге мәсьәләләр буенча тезислар бастырып чыгарды һәм алар буенча бөтен партия дискуссиясе игълан итте. Дискуссия җыелышлары партия членнарының политик җитлеккәнлеген, аларның ленинчыл ҮК тирәсенә тупланганлыгын күрсәттеләр. ҮК политикасын яклап — партиянең 724 мең члены, ә троцкийчылар һәм зиновьевчылар блогын яклап нибары 4 мең генә (бер проценттан да ким) член тавыш бирде. Партиягә каршы блок тәмам җимерелде. *Партиянең ленинчыл политикасы җиңде.*

Бөек Октябрь социалистик революциясенең ун еллыгы хөрмәтенә партия ҮК тәкъдиме буенча ССР Союзы Үзәк Башкарма Комитеты манифест кабул итте. Манифестта җиде сәгатьлек эш көненә күчү һәм хезмәт ияләренең тормышын яхшыртуга юнәлдерелгән байтак чаралар үткәрү турында әйтелгән иде. Халык тарафыннан хуплап алынган бу манифестка троцкийчы-зиновьевчылар оппозициясе каршы чыкты, шуның белән ул үз политикасының халыкка каршы асылын ачып бирде.

Троцкийчы-зиновьевчыларның ленинизмга каршы блогының политик банкротлыгы, аның массалардан изоляцияләнүе ачыграк күренгән саен, бу группировка советка каршы көрәш упкынына күбрәк тәгәри барды. Бөек Октябрь социалистик революциясенең ун еллыгы көнендә троцкийчылар советка каршы чыгыш ясадылар. Массаларның ленинизм лозунглары астында барган куәтле демонстрациясенә каршы бер өер троцкийчылар, Троцкий, Зиновьев, Каменев җитәкчелегендә, совет законнарын тупас бозып, Мәскәү һәм Ленинград урамнарында партиягә каршы һәм советка каршы лозунглар белән чыктылар. Халыкта троцкийчыларга каршы ачу һәм нәфрәт дулкыны күтәрелде.

1927 елның ноябрендә, партиянең ихтыярын үтәп, ҮК һәм ҮКК Троцкийны һәм Зиновьевны партиядән чыгардылар һәм башка оппозиционерларны ҮК һәм ҮКК членнары составыннан чыгардылар. Тулаем оппозиция турындагы мәсьәлә партиянең XV съезды карамагына тапшырылды.

### 3. Совет халкының көчен илне индустрияләштерүгә туплау. Партия эшен һәм хезмәт ияләренең массовый оешмалары эшен үзгәртеп кору

Илне социалистик индустрияләштерүне уңышлы тормышка ашыру партия оешмаларының сугышчан сәләте үсү белән, массаларның политик һәм җитештерү активлыгы үсү белән һәм хезмәт ияләренең, беренче чиратта эшчеләрнең, яңа катлауларының дәүләтне идарә итүгә тартылуы белән аерылгысыз бәйләнгән иде.

«...Социализм, — диде В. И. Ленин, — ...халык массаларының үз иҗаты ул» (Ә с ә р л ә р, 26 т., 276 бит).

Партиянең XIV съезд тарафыннан яңа редакциядә кабул ителгән Уставы партия эчендәге демократиянең тагын да үсүе һәм коммунистларның активлыгы һәм үзешчәнлеге күтәрелү өчен уңай шартлар тудырды. Партия Үзәк Комитеты партия җитәкчелегенең ленинчыл нормалары үтәлүен, партия органнарының сайланулы булу тәртибенең үтәлүен нык күзәтте, партия эшендәге бюрократизм күренешләренә, сәламәт тәнкыйтьне сүндерү омтылышларына һәм партия эчендәге демократияне башка төрле бозуларга каршы кискен көрәш алып барды. Үзәк Комитетның һәм җирле партоешмаларның эше коллектив җитәкчелек принцибына, партия эчендәге демократияне җәелдерүгә нигезләнде. ҮК пленумнары, партия комитетлары пленумнары һәм партия оешмаларының активлары, партия ячейкаларының җыелышлары регуляр рәвештә чакырылды, аларда партия, дәүләт һәм хуҗалык төзелешенең бик әһәмиятле мәсьәләләре тикшерелде. ҮКның урыннар белән элемтәсе көчәйде. Партиянең XIV һәм XV съездлары арасында ҮК, партиянең урыннардагы работниклары катнашы белән, 40 ка якын җирле партоешманың эшен тикшерде. Бу исә урыннарда партия эшенең җанлануына һәм яхшыруына булышлык итте. ҮКның урыннардагы партоешмалар белән җанлы аралашу формалары күбәйде.

Җитештерүне рационаллаштыру, хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү, экономия режимын тормышка ашыру, продукциянең үзкыйммәтен киметү бурычлары партия оешмаларының игътибар үзәгенә куелды. Массаларның социалистик ярышы җәелү бик әһәмиятле булды. Масса-политик кампанияләр белән мавыгып, предприятиеләрнең җитештерү эшенә, хуҗалык төзелешендәге практик мәсьәләләрнең асылына төшенмәгән партоешмаларның эшен ҮК тәнкыйть итте.

Иң киң катлау эшчеләр массасы арасындагы цех партоешмалары эшенең яхшыруы аеруча әһәмиятле булды. 1924 елда 2 мең цех партоешмасы булса, 1927 елда аларның саны 4 меңгә якынлашты. Алар тирәсендә партиясез актив нык үсте.

Партиянең политик йогынтысы һәм массалар белән элемтәсе көчәйде, бу хәл эшчеләр сыйныфының һәм хезмәт иясе крестьяннарның алдынгы кешеләре исәбенә партия сафларының үсүендә

ачык чагылды. 1927 елда бөтенсоюз партия переписе үткәрелде. Перепись мәгълүматлары буенча, партиядә 775 мең член һәм 372 мең кандидат санала иде. Өч елда (1924—1926 елларда) партиягә 800 меңнән артык кеше, шул исәптән ярты миллионнан артык эшче алынды.

Үзәк Комитет партия сафларының социаль составын яхшырту, партиядә пролетар ядроны арттыру чараларын күрде. Бөек Октябрь социалистик революциясенең ун еллыгын бәйрәм итү уңае белән эшчеләр массовый төстә партиягә чакырылды. Партиягә алу нык индивидуаль тәртиптә үткәрелде. Партиягә 108 мең кеше керде. Эшчеләр сыйныфының яңа зур отрядының партиягә керүе партиянең социалистик төзелештәге җитәкчелек ролен көчәйтте. Авылда партия оешмаларын ныгыту теләге белән, партия ярлылар группаларында, Советларда һәм авыл хуҗалыгы кооперативларында эшләүче авыл хуҗалыгы эшчеләре, батраклар, ярлылар арасыннан активистларны үз сафларына алу бурычын куйды.

Илне индустрияләштерү хезмәт ияләренең массовый оешмалары алдына яңа бурычлар куйды. Советларның, профсоюзларның, комсомолның һәм башка җәмәгать оешмаларының эшен үзгәртү, аларның эшчәнлеген җанландыру таләп ителде. Партия эшчеләр сыйныфының барлык массовый оешмалары алдына *«Производствога йөз белән!»* лозунгысын куйды.

Партия Советларны һәм башка җәмәгать оешмаларын җанландыру политикасы нигезендә дәүләт власте органнарының эшен яхшыртуны һәм камилләштерүне дәвам иттерде. Нәтиҗәдә политик, хуҗалык һәм культура төзелешендә Советларның роле көчәйде. Дәүләтне идарә итүгә эшчеләр сыйныфының һәм хезмәт иясе крестьяннарның һаман киңрәк катлаулары тартылды. Советлар тирәсендә партиясез актив булдырылды. Советларның депутатлары сайлаучылар алдында ешрак отчет бирә башладылар.

1926 һәм 1927 елларда Советларга яңадан сайлаулар булды; сайлаулар хезмәт иясе массаларның активлыгы үскән һәм сыйнфый көрәш кискенләшкән шартларда үтте. Сайлаулар шәһәр һәм авыл хезмәт ияләренә партиянең йогынтысы үсүен һәм капиталистик элементларның позициясе йомшавын күрсәтте; кулакларның урта хәлле крестьяннардан һаман күбрәк изоляцияләнә баруы ачык күренә иде. Партия, В. И. Ленин күрсәтмәләрен үтәп, дәүләт аппаратын кыскартты һәм арзанайтты, андагы бюрократик бозуларга каршы системалы көрәш алып барды.

Илне индустрияләштерү курсы промышленностьны идарә итү эшен яхшыртуны, җитәкче кадрлар хәзерләүне һәм хуҗалык төзелешенә җитәкчелекне җирле шартларга якынайтуны таләп итте. Бу мәсьәләләр партиянең игътибар үзәгендә тордылар. Промышленностька җитәкчелек итү ленинчыл демократик централизм принцибына нигезләнде. Хуҗалык кадрларының үсүе һәм промышленностьны идарә итү эшен оештыруда тупланган

тәҗрибә предприятиеләр эшендә күбрәк мөстәкыйльлек тәэмин итәргә һәм аларның җитәкчеләренең җаваплылыгын арттырырга мөмкинлек бирде.

Эшчеләрнең иң массовый оешмасы булган профсоюзларның эшен яхшыртырга кирәк иде. Эшчеләр сыйныфы сан ягыннан тиз үсте. Индустрияләштерүнең беренче ике елы эчендә аның сафларына ике миллионнан артык кеше өстәлде. Халык хуҗалыгын реконструкцияләүгә күчү, реконструкция кыенлыклары профсоюзлардан массаларны, бигрәк тә яңа эшчеләрне тәрбияләү, аларны социалистик төзелешкә тарту буенча киеренке эш таләп иттеләр. Профсоюзларның эшен яхшырту пролетар демократияне җәелдерү нигезендә барды. Эшчеләр инициативасы белән килеп чыккан *производство киңәшмәләре* эшчеләр массасын социалистик төзелешкә, производствоны идарә итүгә һәм хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен көрәшкә тартуның бик әһәмиятле формасы булды. Бу киңәшмәләр киң таралдылар. Аларда эшчеләрнең актив катнашы белән: җитештерүнең торышы, экономия режимы, простойларны бетерү, продукциянең үзкыйммәтен киметү, хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү, хезмәт дисциплинасын ныгыту мәсьәләләре тикшерелде. Партия Үзәк Комитеты производство киңәшмәләренең алдынгы тәҗрибәсен промышленность һәм транспортның барлык тармакларына таратырга тырышты.

Илне социалистик индустрияләштерү елларында партиянең сугышчан ярдәмчесе, коммунизм төзүчеләрнең яшь буынын тәрбияләргә тиеш булган комсомолның роле күтәрелде. Илне социалистик индустрияләштерү өчен көрәштә комсомол бик күп иҗади башлангычлар күрсәтте. Үз арасыннан ул ун меңнәрчә җитештерү рационализаторларын, уйлап табучыларны күтәрде.

Хатын-кызларны, бигрәк тә милли республикаларда һәм өлкәләрдә, производствога һәм актив җәмәгать эшенә тартуның зур әһәмияте булды. Эшче һәм крестьян хатын-кызларының делегаткалар җыелышлары киң таралды. 1927 елның октябрендә эшче һәм крестьян хатын-кызларының I Бөтенсоюз съезды булды. Ул хезмәт иясе хатын-кызларның активлыгы һәм культурасы үсүен, аларның политик караш даирәсе киңәюен, партия эшенә, социализм эшенә бирелгәнлеген билгеләп үтте. Съезд эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән элемтәсе ныгуына булышлык итте.

Илдә сыйнфый көрәш кискенләшкән шартларда авылда пролетариатның йогынтысын көчәйтү чиктән тыш әһәмиятле иде. Биредә эшчеләр сыйныфы белән буржуаз-кулак элементлар арасында крестьяннарның төп массасы — урта хәлле өчен каты көрәш барды. Партия куйган *«Авылга йөз белән!»* лозунгысын партия оешмалары уңышлы рәвештә тормышка ашырдылар. Партиянең авылдагы форпосты 21 меңгә якын ячейкадан, чирек миллионнан артык коммунисттан тора иде. Партия шәһәрдән авылга коммунистлар җибәрүне авылның үзендә үскән

яңа кадрларны күтәрү белән бергә бәйләп алып барды. Авылдагы җәмәгать тормышында коммунистларның роле шактый күтәрелде. Советларга сайлауларның йомгаклары моны бик ачык күрсәттеләр: һәр биш авыл Советы председателенең берсе һәм волость башкарма комитетлары членнарының яртысы коммунистлар иде.

Пролетариатның крестьяннарга тәэсире шәһәрнең миллионнарча эшчеләрне чолгап алган төрле җәмәгать оешмалары аша да барды. Партиянең авылдагы эшендә профсоюзлар партиянең зур таянычы булдылар. Күп кенә эшчеләр авыл белән бәйләнгән, анда аларның үз хуҗалыклары бар иде. Авылның үзендә дә ике миллионнан артык профсоюз члены эшли иде; аларның миллионнан артыгы авыл хуҗалыгы һәм урман эшчеләре союзы членнары иде. Партия авылда профсоюзлар эшен яхшырту өчен, аларны авылның җәмәгать тормышында катнаштыру өчен нык эш алып барды, авылга шефлык итүгә эшчеләрнең яңа көчләрен тартты. Ул елларда шеф җәмгыятьләрендә бер ярым миллионга якын кеше катнашты.

Авылны социалистик үзгәртеп кору өчен көрәштә партия эшчеләр сыйныфына һәм крестьяннарның үз эчендәге көчләргә таянды. Ләкин бу көчләрне тупларга һәм оештырырга кирәк иде. Советлардагы һәм кооперациядәге ярлылар группалары партиянең таянычы булды. Регуляр рәвештә ярлылар җыелышлары үткәрелде, аларда урта хәлләр дә катнашты. Үзләренең оешканлыгы үсүе аркасында ярлылар авылдагы җәмәгать тормышына һаман көчлерәк йогынты ясадылар һәм кулакларга каршы актив көрәштеләр.

Комсомол авылда партиянең турылыклы ярдәмчесе булды. Социалистик авыл өчен көрәшүче миллионнарча яшьләр кулакларга каршы һәм советка дошман булган барлык көчләргә каршы, шулай ук искелеккә каршы, авыл хуҗалыгы үсешендә әле сыналмаган социалистик юлга ышанмауга каршы батырларча сугыш алып бардылар. Бу эштә партия матбугатының, үзәк һәм җирле матбугатның зур әһәмияте булды. Крестьян массаларын партия һәм Совет власте тирәсенә оештыручы стена газетасы чыкмаган бер генә волость та юк иде. Ике йөз меңле авыл хәбәрчеләре армиясе, кулакларның почмактан аткан пуляларыннан курыкмыйча, социализм эшен кыю рәвештә яклады.

Партия крестьян яшьләренең политик һәм белем дәрәҗәсен күтәрү өчен Кызыл Армиядән дә барлык чаралар белән файдаланды. Демобилизацияләнгән кызылармеецларның авылга йогынтысы зур булды. Авыл Советы председательләренең яртысы һәм волость башкарма комитетлары председательләренең өчтән икесе Кызыл Армия мәктәбен үттеләр.

Партиянең һәм аның җитәкчелегендәге җәмәгать оешмаларының политик һәм оештыру эшенең күтәрелүе нәтиҗәсендә хезмәт иясе крестьян массаларының кулакларга отпоры көчәйде. Эшчеләр сыйныфы, ярлыларга таянып, урта хәлләр белән союзын

ныгытты. Авылда җәмәгать хуҗалыгының төрле төрләренә крестьяннар һаман күбрәк тартылды. Потребительләр кооперациясендә крестьян хуҗалыкларының 38 проценты катнашты; авыл хуҗалыгы кооперациясе крестьян хуҗалыкларының өчтән берен диярлек колачлап алды. В. И. Ленинның кооператив планы уңышлы рәвештә тормышка ашырылды.

Партия индивидуаль крестьян хуҗалыгыннан социалистик, колхоз строена массовый күчүне хәзерләү максаты белән авыл хуҗалыгы кооперациясен киңәйтү линиясе алып барды.

### 4. Илне социалистик индустрияләштерүнең беренче уңышлары. Партиянең XV съезды һәм авыл хуҗалыгын коллективлаштыру курсы. Троцкийчы-зиновьевчыларның партиягә каршы блогын тар-мар итү

Партия һәм халык массаларының ике еллык тырыш хезмәте беренче уңай нәтиҗәләр бирде. Иске заводлар яңадан җиһазландырылды һәм яңа заводлар салынды. 1927 ел азагына промышленность һәм авыл хуҗалыгы тулай продукцияне сугышка кадәргедән күбрәк җитештерде.

Эре социалистик промышленность аеруча кызу үсте һәм ул 1926/27 хуҗалык елында продукцияне, элекке ел белән чагыштырганда, 18 процентка күбрәк бирде. Индустрияләштерүнең беренче еллары өчен бу СССР эре промышленносте үсешендә рекорд темп булды. Бу темп төп капиталистик илләр промышленностеның үсеш темпларыннан берничә тапкыр югарырак иде. Мәсәлән, АКШта промышленность продукциясенең 29 ел (1901—1929 еллар) эчендә уртача еллык үсеше 4 проценттан артмаган. СССР промышленносте, бигрәк тә авыр промышленность үсешенең югары темпы социалистик хуҗалык системасының капиталистик системадан өстенлеген күрсәтә.

Эре промышленностьның үсүе халык хуҗалыгында социалистик секторның җитәкче ролен көчәйтте. Социалистик сектор өлеше промышленностьта 1927 ел азагына 86 процентка җитте, ә хосусый сектор өлеше (шактый өлеше хосусый кулларда булган он тарту промышленностен исәпләмәгәндә) 14 процентка калды. СССРда үткәрелә торган индустрияләштерүнең социалистик характерда булуы практикада исбат ителде.

Промышленностьта социалистик секторның туктаусыз үсүе капиталистик элементларны сәүдәдән дә кысып чыгару белән бәйләнгән иде. Вак товар әйләнешендә хосусый сәүдәгәрнең өлеше 1924/25 елда 53 процент булса, 1926/27 хуҗалык елында 35 процентка калды, ә күпләп сатуда 9 проценттан 5 процентка төште.

1926/27 хуҗалык елында милли доход, элекке ел белән чагыштырганда, 11 процenttан күбрәк артты. Әгәр АКШта, Англиядә, Германиядә һәм нык алга киткән башка капиталистик илләрдә милли доходның уртача еллык үсеше 2—4 проценттан

артмавын искә алсак, СССР халык хуҗалыгының нинди кызу темплар белән үскәнлеге ачык күренер.

Совет иле Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә ышаныч һәм тизлек белән социализмга таба барды, халык хуҗалыгыннан капиталистик элементларны кысрыклап чыгарды.

Эре социалистик промышленность кызу темплар белән үсеп, шәһәрләр һәм алардагы халык үскән бер вакытта авыл хуҗалыгы — халык хуҗалыгының иң киң һәм тормышта бик әһәмиятле тармагы — бик нык артта кала иде. Бөтен авыл хуҗалыгының тулай продукциясе сугышка кадәргедән артты. Аның төп — бөртекле ашлык — тармагының тулай продукциясе 1926/27 хуҗалык елында 1913 ел тулай продукциясенең 95 проценты иде. Бөртекле ашлык хуҗалыгының товарлык (авылдан тыш) өлеше — сугышка кадәрге 26 процент урынына 13,3 процент кына булды.

Товарлык ашлык җитештерүнең болай кыскаруы Октябрь революциясе нәтиҗәсендә авылда эре алпавыт хуҗалыкларының бетерелүеннән һәм сугышка кадәр товарлык ашлыкның иң күп өлешен биреп килгән кулак хуҗалыкларының шактый кыскаруыннан килә. Алпавыт хуҗалыклары базарга товарлык ашлыкның 22 процентын, яки 281,6 миллион пот, ә кулаклар 50 процентын, яки 650 миллион пот чыгаралар иде. Кулак хуҗалыклары 1926/27 хуҗалык елында нибары 126 миллион пот кына товарлык ашлык җитештерделәр.

Совет чорында урта хәлле һәм ярлы крестьян хуҗалыклары төп ашлык җитештерүчеләр булдылар. 1927 елда алар 24 миллионга якын, ә беренче бөтендөнья сугышына кадәр 17 миллион чамасы иде. Урта хәлләләр һәм ярлылар, Октябрь революциясе җиңү нәтиҗәсендә алпавытлардан котылгач һәм кулакларның көчен какшаткач, яхшырак яши башладылар. Алар төп ашлыкны тотучыларга әйләнделәр, ашлыкны сугышка кадәргедән күбрәк җитештерделәр (2,5 миллиард пот урынына 4 миллиард пот), ләкин товарлык ашлыкны тулай продукциянең 11 проценты күләмендә генә бирделәр.

Совхозлар һәм колхозлар ул чакта нибары 80 миллион пот ашлык, ягъни товарлык ашлыкның 6 процентын гына җитештерделәр.

Бөртекле ашлык хуҗалыгы мондый торышында илнең ашлыкка ихтыяҗын канәгатьләндерә алмады, шәһәр халкының һәм эшчеләр сыйныфының артуы уңае белән бу ихтыяҗ үсә барды.

Социалистик индустрия үсешендә зур уңышларга ирешелде, ә авыл хуҗалыгы нык артта калды — партиянең XV съезды алдыннан экономик хәл шундый иде. Съезд 1927 елның 2—19 декабрендә булды. Ул вакытка партиядә 887 мең член һәм 349 мең кандидат бар иде.

Съезд ҮК һәм ҮКК — РКИның отчетларын, бишьеллык план төзү буенча директиваларны, авылда эшләү турындагы, оппозиция турындагы һәм башка мәсьәләләрне тикшерде. Докладлар

белән И. В. Сталин, С. В. Косиор, Г. К. Орджоникидзе, Г. М. Кржижановский һәм башкалар чыкты. Съезд ҮКның политик һәм оештыру эшчәнлеген тулысынча яхшы дип тапты. Тышкы политика өлкәсендә съезд ҮКга тынычлык өчен көрәштә ленинчыл линияне тайпылышсыз үткәрергә, барлык илләрнең хезмәт ияләре белән интернациональ элемтәне ныгытырга, СССРның оборона сәләтен күтәрергә кушты. Эчке политика өлкәсендә съезд социалистик индустрияләштерүнең үсеш темпын киметмичә дәвам иттерергә, авыл хуҗалыгын социалистик үзгәртеп кору юлында аны күтәрүгә аеруча игътибар бирергә, капиталистик элементларга кискенрәк һөҗүм итәргә, аларны бетерүгә курс тотарга директива бирде.

Съезд авыл хуҗалыгының акрын үсүенең сәбәпләрен ачты.

Промышленность эре һәм үзәкләштерелгән иде. Авыл хуҗалыгы вак һәм таркау иде. Эре промышленность җитештерү средстволарының җәмәгать милкендә, социалистик милектә булуына нигезләнгән, аның үсүе халык хуҗалыгында социализм позицияләрен ныгыта, капиталистик элементларны бетерүгә алып бара иде. Вак крестьян хуҗалыгы җитештерү средстволарының (Совет дәүләте тарафыннан национализацияләнгән һәм крестьяннарга түләүсез файдалану өчен бирелгән җирдән башкасы) хосусый милектә булуына нигезләнгән иде. Социалистик промышленность планлы нигезгә буйсына. Крестьяннарның вак товар хуҗалыгына базар стихиясе йогынты ясый иде. Эре социалистик промышленность өзлексез рәвештә яңа техника белән җиһазландырылды, киңәйтелгән кабат җитештерү принцибы буенча үсте. Вак крестьян хуҗалыгы примитив техникага һәм кул хезмәтенә нигезләнгән иде, аның хәзерге заман машиналарын файдалану мөмкинлекләре булмады, ул акрын үсте, еш кына хәтта гади кабат җитештерүне дә тәэмин итә алмады.

Таркау, вак крестьян хуҗалыгының 1927 елга нигездә хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү мөмкинлеге беткән иде инде. Авылда крестьян хуҗалыкларының ваклану процессы дәвам итте. Алар товарлык продукцияне, бигрәк тә бөртекле ашлыкны минимум гына бирделәр. Авыл хуҗалыгы елдан-ел акрынрак үсте, социалистик промышленностьның үсеш темпларыннан һаман күбрәк артта калды. Бу хәл шәһәр халкын авыл хуҗалыгы продуктлары белән һәм промышленностьны чимал белән тәэмин итүдә кыенлыклар тудырды. Экспортта авыл хуҗалыгы продукциясенең өлеше бик кечкенә иде, дәүләт резервлары булдыру читенләште. Авыл хуҗалыгының артта калуы бөтен социалистик төзелешкә, илнең оборонасын ныгытуга тоткарлык ясый башлады.

Партиянең XV съезды, бу мәсьәләне һәрьяклап тикшереп, *авыл хуҗалыгын коллективлаштыруны барлык чаралар белән җәелдерү* турында, игенчелектә яңа техникага нигезләнгән эре социалистик җитештерүгә күчү турында карар кабул итте. *Социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүмен хәзерләүне җәелдерү* бурычы куелды.

Авыл хуҗалыгын массовый коллективлаштырудан башка илне киң социалистик төзелеш юлына чыгарырга һәм миллионнарча хезмәт иясе крестьяннарны кулак кабаласыннан, хәерчелектән, наданлыктан коткарырга мөмкин түгел иде. Партия В. И. Ленинның СССРда социализм төзү планын кулланып, В. И. Ленинның гениаль кооператив планына, аның мәгълүм күрсәтмәләренә таянып эш итте:

«Без әле вак крестьян илендә яшәгән чакта Россиядә капитализм өчен экономик база коммунизм өчен булган базага караганда ныграк. Моны истә тотарга кирәк. Авыл тормышын шәһәр тормышына чагыштырып, игътибар белән күзәткән һәркем безнең әле капитализм тамырларын йолкып бетермәгәнлегебезне һәм эчке дошманның фундаментын, нигезен, җимермәгәнлегебезне белә. Эчке дошман вак хуҗалык аркасында яши һәм аны җимерү өчен бер генә чара бар — илнең хуҗалыгын, шул исәптән игенчелекне дә, яңа техника базасына, хәзерге заман эре җитештерү техникасы базасына күчерергә кирәк» (Әсәрләр, 31 т., 520 бит).

«Әгәр крестьян хуҗалыгы тагын да үсә алса, шуннан соңгы күчешне дә нык тәэмин итәргә кирәк, ә ул күчеш, һичшиксез, бик аз файдалы һәм иң артта калган, вак, таркау крестьян хуҗалыгының, акрынлап берләшә барып, эре җәмәгать игенчелек хуҗалыгы оештыруында булачак» (Әсәрләр, 32 т., 264 бит).

Колхоз төзелешен киң җәелдерүне кичектергесез эш дип танып, съезд кискен рәвештә, крестьяннарның колхоз юлына басуы әлбәттә хезмәт иясе крестьяннарның үз теләкләре белән тормышка ашырылырга тиеш, дип күрсәтте. Бер үк вакытта съезд совхозларны ныгытырга һәм үстерергә директива бирде.

Съезд авыл хуҗалыгының артталыгын бетерүнең бердәнбер юлы В. И. Ленинның авылдагы иҗтимагый мөнәсәбәтләрне колхозлар һәм совхозлар нигезендә үзгәртеп кору турындагы кооператив планын тормышка ашыру икәнлеген басым ясап күрсәтте. Авыл хуҗалыгы кооперациясе, пролетариат диктатурасы шартларында, социалистик индустриягә авылны үз артыннан алып барырга ярдәм итә. Крестьяннарны кооперативлаштыру өлкәсендәге казанышлар якын елларда барлык ярлыларны һәм урта хәллеләрнең күп өлешен кооперациягә тарту бурычын куярга мөмкинлек бирделәр. Авыл хуҗалыгы кооперациясенә хәлсез хуҗалыкларга прокат пунктлары аша хезмәт күрсәтүне, җирне җәмәгать булып эшкәртү өчен льготалы шартларда машиналар бирүне оештыру юлы белән ярлы һәм урта хәлле крестьяннарга кулак кабаласыннан котылырга ярдәм итү бурычы йөкләнде.

Съезд, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын ныгытуда ирешелгән уңышлар нигезендә, барлык ярлы һәм урта хәлле крестьяннар массасы белән бергәләп, кулакны һәм

хосусый сәүдәгәрне тагын да системалырак һәм ныграк чикләүгә һәм кысрыклауга күчәр вакыт җитте, дигән нәтиҗәгә килде.

Социалистик төзелешнең җәелүе, озак вакытка исәпләнгән бик зур капитал салулар — болар барысы да илнең экономикасына планлы җитәкчелекне тагын да югарырак дәрәҗәгә күтәрүне таләп итте. Партия халык хуҗалыгын планлаштыруда шактый тәҗрибә туплады. Еллык контроль саннардан берничә еллык перспектив планнарга күчәргә мөмкинлек туды. Бу — партиянең ленинчыл хуҗалык политикасының зур җиңүе иде.

Социализм төзү планына багышланган соңгы мәкаләләрендә В. И. Ленин: тарихта беренче тапкыр «тамырдан социаль үзгәрешләр үткәрү өчен кирәкле сроклар билгеләргә мөмкинлек туды һәм хәзер без *нәрсәне* биш елда эшләргә мөмкинлеген һәм нәрсәләр өчен шактый күбрәк вакыт кирәклеген ачык күрәбез», дип язды (Ә с ә р л ә р, 33 т., 441—442 битләр).

XV съезд халык хуҗалыгын үстерүнең *беренче бишьеллык планын* төзү буенча директивалар кабул итте.

Беренче бишьеллыкның төп хуҗалык бурычлары, диде съезд, эре социалистик индустрияне — социализмның материаль нигезен — тайпылышсыз үстерүдән һәм шуның нигезендә халык хуҗалыгының барлык тармакларын тиз үстерүгә, анда социалистик секторның өлешен күтәрүгә ирешүдән, халык хуҗалыгының бөтен фронты буйлап социализмның капитализм калдыкларына каршы һөҗүмгә күчүен күздә тотып, капиталистик элементларны кискенрәк кысрыклаудан тора.

Беренче бишьеллык план буенча директивалар кабул ителүе совет халык хуҗалыгында план нигезен ныгытуда яңа, югарырак этап булды. Бу директиваларда Советлар Союзындагы бөек социалистик үзгәртеп коруларның сроклары һәм темплары конкрет билгеләнде.

XV съезд партиянең бердәмлеген ныгыту өчен көрәш билгесе астында үтте. «Оппозиция турында» докладны троцкийчыларның партиягә каршы эшен тикшерү өчен съезд тарафыннан сайланган комиссия исеменнән Г. К. Орджоникидзе ясады. Съезд: троцкийчы-зиновьевчыларның партиягә каршы «оппозициясе идея ягыннан ленинизм белән араны өзде, меньшевистик группага әверелде, халыкара һәм эчке буржуазия көчләре алдында капитуляция ясау юлына басты һәм объектив рәвештә пролетариат диктатурасы режимына каршы өченче көчнең коралына әйләнде» дип күрсәтте («К П С С р е з о л ю ц и я л ә р д ә», II кисәк, 467 бит). Оппозиция сыйнфый дошманнарның Коммунистлар партиясенә һәм Совет властена каршы котырынкы көрәшендә аларның коралына әйләнде. Съезд, троцкийчылар оппозициясендә тору һәм аның карашларын пропагандалау *партия сафларында тору белән бергә сыеша алмый,* дип белдерде.

Съезд оппозициянең тупас рәвештә партия дисциплинасын бозу белән генә чикләнмичә, совет легальлеге чикләреннән үтеп чыгуын, фракционлыктан советка каршы троцкийчылар партия-

се төзүгә күчүен күрсәтте. Шуларның бөтенесен искә алып, съезд ҮК һәм ҮККнең партиягә каршы оппозиция башлыклары Троцкий белән Зиновьевны партиядән чыгару турындагы карарын яхшы дип тапты һәм троцкийчы-зиновьевчылар блогының 75 актив эшлеклесен — Каменев, Пятаков, Радек, Раковский, Сафаров, Смилга, И. Смирнов, Лашевич һәм башкаларны партиядән чыгарды. Революциягә ачыктан-ачык каршы группа булган 23 кешелек Сапронов группасы партиядән чыгарылды.

Съезд партия оешмаларына үз сафларын «троцкийчылар оппозициясенең барлык ачыктан-ачык төзәлмәслек элементларыннан» чистартырга тәкъдим итте. Бер үк вакытта съезд, ҮК һәм ҮККгә оппозициянең рядовой катнашучыларына идея йогынтысы ясап, аларны троцкизмның капитулянтлык карашларыннан ваз кичүгә төшендерү һәм В. И. Ленин юлына басуларына ирешү өчен барлык чараларны күрергә кушты.

XV съезд партия Уставына: «Контроль комиссияләренең сорауларына дөрес җавап бирүдән баш тартучы партия членнары шундук партиядән чыгарылырга тиешләр» дигән бик әһәмиятле өстәмә кабул итте («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 520 бит). Мондый өстәмә кирәклеген оппозиционерларның, партия органнарына чакырылгач, троцкийчыларның партиягә каршы эшләре турында дөрес күрсәтмә бирүдән баш тартулары, партия органнарын саташтырырга һәм троцкийчы фракционерларның җинаять эшен яшерергә маташулары китереп чыгарды.

ВКП(б)ның XV съезды партия тарихына авыл хуҗалыгын *коллективлаштыру съезды* һәм социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүмен хәзерләү съезды булып керде. Съезд карарларын партия оешмалары һәм эшчеләр сыйныфының, барлык хезмәт ияләренең миллионнарча массалары яхшы дип таптылар. Бу карарлар СССРда социализм төзүнең һәм Коммунистлар партиясенең бердәмлеге ныгуының яңа этабын чагылдырдылар.

Съезд ленинизмның троцкизмга каршы күпьеллык көрәшенә йомгак ясады, троцкизмны идея ягыннан тәмам тар-мар итте һәм аеруча актив троцкийчыларны партиядән сөрде.

Съезддан соң озак та үтмәде, троцкийчы-зиновьевчылар оппозициясендә катнашкан өчен партиядән чыгарылган кешеләрнең күбесе троцкизм белән араларын өзүләре турында һәм үзләрен партиягә кайтаруны үтенеп гариза бирә башладылар. Элек тә оппозиционерларның мондый гаризаларыннан соң гадәттә партиягә каршы яңа чыгышлар ясавын исәпкә алып, партия троцкийчыларның бу гаризаларына сак карады. Ул оппозициядә катнашучылардан гариза биргән кешеләрне үз сафларына кайтару өчен шарт итеп аларның идея һәм оештыру ягыннан тулысынча коралсызлануын, аларның үз карашларын ленинизмга каршы карашлар дип кискен рәвештә һәм ачыктан-ачык гаепләүләрен, партиянең, аның съездларының һәм ҮКның карарларын якларга йөкләмә алуларын таләп итте. Гариза бирүчеләр өчен алты айлык сынау срогы билгеләнде. Шушы срок үткәннән

соң гына, элекке оппозиционерларның үз-үзләрен тотулары аларның партия Уставын һәм Программасын, аның дисциплинасын үтәү, партиянең үз карарларында расланган төп линиясен тормышка ашыру турындагы йөкләмәләрен үтәүләренә ышангач кына, — партия һәрбер чыгарылган кешене үз сафларына кайтару мәсьәләсен аерым рәвештә карады.

Чыгарылган кешеләрнең күпчелеге бу йөкләмәләрне үтәде һәм аларның партия члены хокуклары кайтарылды. Троцкийчы-зиновьевчылар оппозициясенә кергән кешеләрнең күбесе, башлыча гади коммунистлар, партиянең ленинчыл линиясе дөреслеккә һәм троцкизмның ленинизмга каршы асылына төшенеп, партиядә намус белән эшләделәр һәм социализм төзү өчен көрәштә катнаштылар.

Ленинизмның килешмәүчән дошманы Троцкий коралын ташламады. Советка каршы эше өчен Троцкий 1929 елда чит илгә сөрелде, шунда ук ул Советлар Союзына каршы, ВКП(б)га каршы буржуазиянең гомуми яла ягу кампаниясенә кушылды.

Партиянең хезмәте шунда: ул үз сафларының бердәмлеген саклауда уяу булды һәм халык массаларын СССРда социализмның җиңүе өчен көрәшнең ачык, ленинчыл программасы белән коралландырды һәм бу җиңүне оештырды.

### 5. Социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүмен хәзерләү. Партиянең уң тайпылышка каршы көрәше. Беренче бишьеллык планның кабул ителүе. Массовый колхоз хәрәкәтенең башлануы

XV съезд карарларын үтәп, партия В. И. Ленинның СССРда социализм төзү планы нигезендә илне социалистик индустрияләштерү һәм авыл хуҗалыгын массовый коллективлаштыруны хәзерләү өчен көрәшне яңа көч белән җәелдерде.

СССР халык хуҗалыгын социалистик реконструкцияләүне җәелдерү ил эчендә капиталистик элементларның нык каршылык күрсәтүен һәм бөтендөнья буржуазиясенең нык борчылуын китереп чыгарды. Империалистлар һәм Совет иленнән качкан алпавытлар, эре фабрикантлар һәм банкирлар СССРда социалистик төзелешне өзү өчен каты көрәшләрендә нэпманны һәм кулакны үзләренең таянычы итеп карадылар. СССРда капиталистик элементлар 1928 елда халыкның 4,6 проценты иде. Алар әле илнең экономикасында беркадәр роль уйныйлар иде. Вак товар әйләнешенең дүрттән бере чамасы һәм промышленность продукциясенең алтыдан бер өлеше нэпманнар кулында иде. Кулак товарлык ашлыкның биштән бер өлешен җитештерде. Халык хуҗалыгында капиталистик элементларның өлеше туктаусыз кимесә дә, аларның абсолют саны әле арта иде. Аларның тамыры вак товар җитештерүдә — кустарь промышленностенда һәм ялгыз крестьян хуҗалыгында иде. Капиталистик элементлар, бигрәк тә кулаклар, крестьяннарның, һөнәрчеләрнең, кустарь-

ларның һәм хезмәткәрләрнең бер өлешенә йогынты ясадылар. Илдә сыйнфый көрәш кискенләште. Капиталистик элементлар 1928 елда Совет дәүләтенең ашлык кыенлыкларыннан файдаланырга маташтылар. Бөртекле ашлык хуҗалыгының гомуми артталыгына Көньяк Украинада һәм Төньяк Кавказда иген уңмау өстәлде. Бөртекле культураларның тулай җыемы элекке елгыдан 300 миллион потка диярлек кимрәк булды. Дәүләтнең ашлык хәзерләү планы 1928 елның январена 128 миллион потка үтәлеп җитмәде. Халыкны икмәк белән һәм промышленностьны авыл хуҗалыгы чималы белән тәэмин итүдә җитди кыенлыклар туды. Ашлык экспорты бөтенләй диярлек туктады, бу хәл чит илләрдән промышленность җиһазлары сатып алу өчен кирәкле совет валюта фондлары туплауда кыенлык тудырды.

Нэп шартларында үскән кулаклар, үз кулларында зур ашлык запасы тотсалар да, Совет власте билгеләгән бәяләр буенча дәүләткә ашлык сатудан баш тарттылар. Алар артык ашлыкларын хәзерләү органнарына саткан урта хәллеләрне эзәрлеклә-деләр. Кулаклар барлык чаралар белән колхоз төзелешен көчсезләндерергә һәм өзәргә маташтылар. Алар колхозларга зарар китерделәр, ашлык салу пунктларына ут төрттеләр, авылдагы партия һәм совет работникларын почмактан торып үтерделәр.

Партия һәм Совет власте, массаларның булышлыгына таянып, авылда сыйнфый политиканы нык үткәреп, кулакларның каршылыгын сындырдылар. Аларга каршы гадәттән тыш чаралар кулланылды. Артык ашлыкларын яшергән өчен кулаклар судка тартылды, ашлыклары суд карары буенча конфискацияләнде. Конфискацияләнгән ашлыкның дүрттән бере авыл ярлыларына ссудага бирелде. Ашлык хәзерләүне үткәрүдә үзара салым методы кулланылды. Ашлык хәзерләү планын аерым хуҗалыклар арасында бүлү хокукы крестьяннарның үзләренә бирелде. Шулай итеп, ашлык өчен көрәшкә авылның ярлы-урта хәлле массалары тартылды. Алар партия һәм совет оешмалары тирәсенә кулакларга каршы көрәшү өчен тупландылар. Капитулянтлык идеологиясе белән агуланган, идея ягыннан череп таркалган һәм кулак белән «ызгышырга» теләмәүче элементлар совет һәм кооперация аппаратыннан куылдылар.

Бу чаралар ашлык хәзерләүнең уңышлы барышына булышлык итте. 1928 ел ахырына дәүләт җитәрлек кадәр ашлык резервы туплады. Кулакларның каршылыгын басу Совет властен, авылда социализм позицияләрен ныгытты һәм көчәйтте.

1928 һәм 1929 елларда ашлык хәзерләү һәм чәчү кампанияләре үткәрү авыл партия оешмаларының, барлык дәүләт органнарының һәм хезмәт ияләре җәмәгать оешмаларының эшен активлаштырды. Кулак янауларыннан курыкмыйча, коммунистлар дәүләтнең ашлык хәзерләү планын үтәү өчен, авылда сыйнфый политика үткәрү өчен актив көрәштеләр. Ләкин кайбер совет һәм партия оешмалары, кулакка каршы юнәлдерелгән гадәттән тыш чараларны урта хәллеләрнең бер өлешенә карата

кулланып, тайпылышларга юл куйдылар. ҮК партиянең линиясен болай бозуны нык гаепләде һәм хәлне төзәтте.

Бөртекле ашлык проблемасын хәл итү халык хуҗалыгының иң әһәмиятле бурычларыннан берсе иде. Аны хәл итүгә партия ҮК һәм хөкүмәт В. И. Ленинның дәүләт интереслары белән хезмәт иясе крестьяннарның шәхси интересларын дөрес итеп бергә бәйләү турындагы принцибы нигезендә якын килделәр. ҮК һәм ҮКҚнең берләшкән пленумы 1928 елның апрелендә крестьян хуҗалыкларына контрактация (дәүләт һәм кооперация оешмалары белән крестьян хуҗалыклары арасындагы договорлы мөнәсәбәтләр) буенча бирелә торган авanслар күләмен 135 миллион сумга җиткерү һәм авыл хуҗалыгын үстерүгә билгеләнгән бөтен акчаны 717 миллион сумга җиткерү турында карар кабул итте. Бөртекле ашлык игү буенча яңа зур совхозлар булдырылды. Биш елдан соң алар илгә ел саен 100 миллион пот чамасы товарлык ашлык бирергә тиешләр иде. Совхозлар авыл хуҗалыгын социалистик реконструкцияләүдә терәк пунктка әйләнделәр. Ашлык өчен көрәш индустрияләштерү өчен, СССРда социализм төзү өчен көрәшнең состав өлеше булды.

Совет властеның авылдагы чараларына кулакларның котырынып каршылык күрсәтүләре яшеренгән дошман группаларның илдә капитализмны реставрацияләү өчен көрәшен рухландырды. 1928 ел башында Донбассның Шахты һәм башка районнарында буржуаз белгечләрнең зур корткычлык оешмасы ачылды («Шахты эше»). Иске белгечләрнең бик күбесе халык хуҗалыгының төрле тармакларында намус һәм вөҗдан белән эшләсә дә, «Шахты эше» илне социалистик индустрияләштерү һәм социализм төзү эшен өзәргә тырышучы явыз корткычлар, саботажчылар да барлыгын күрсәтте. Буржуаз белгечләр, битлек кигән акгвардиячеләр группасы биредә берничә ел буе, предприятиеләрнең элекке хуҗалары — рус һәм чит ил капиталистлары — һәм чит илләр разведкасының заданиесен үтәп, астыртын җимерү эше алып бара, Донбассның күмер промышленностен җимерергә омтыла. Корткычлар шахталарны шартлаталар һәм су астында калдыралар, кыйммәтле җиһазларны бозалар, электр станцияләрен яндыралар, капиталь төзелешкә билгеләнгән халык средстволарын күрәләтә урынсыз тоталар. Бу корткычлык оешмасында катнашучылар Донбасс шахталары һәм электр станцияләре өчен чит илләрдән бөтенләй яраксыз, искергән җиһазлар сатып алалар. Корткычларның шахта эшчеләренең материаль хәлен начарлатырга маташулары аеруча куркыныч иде. Корткычлар тау эшчеләрен һәм аларның семьяларын азык һәм промтовар белән тәэмин итүне юри өзделәр, эшчеләргә эш хакын ким бирделәр, торак төзелешен өзделәр, шахталарда хезмәт куркынычсызлыгы кагыйдәләрен бозып, шахтерларның тормышына куркыныч тудырдылар. Болар барысы да эшчеләрдә ризасызлык тудыру өчен, аларны партиягә һәм Совет властена каршы күтәрү өчен эшләнде.

Корткычлар СССРның экономик һәм оборона куәтен көчсезләндерүне һәм империалистик дәүләтләр интервенциясенә уңай шартлар тудыруны максат итеп куйдылар. Шахтыда фаш ителгән корткычлар арасында өч йөзгә якын элекке эре капиталистлар һәм дворяннар бар иде.

«Шахты эше» хуҗалыкчы коммунистларның буржуаз белгечләргә карата революцион уяулыгының тупаслануын, Донбасстагы массовый эшчеләр оешмаларының, иң элек профсоюзларның, начар эшләвен, аларның шахтерлар жалобаларына колак салмауларын, түбәннән корткычларны фаш итүне тизләтерлек тәнкыйть җәелдермәүләрен күрсәтте.

«Шахты эше» уңае белән, халыктан чыккан һәм аның белән тыгыз бәйләнгән, хәзерге заман фәне һәм техникасы дәрәҗәсендә торган яңа, совет техник интеллигенциясе булдыру бурычы кискен рәвештә килеп басты. Большевик хуҗалыкчылар үзләре дә, промышленностьны чын-чынлап идарә итү һәм буржуаз белгечләрнең эшенә контроль ясау өчен, техниканы үзләштерергә тиеш иде. Кыска вакыт эчендә үз техник интеллигенциябезне булдыру чиксез катлаулы һәм кыен эш иде. Партия ышаныч белән яңа, совет интеллигенциясе булдыруга, яңа техник кадрлар хәзерләүгә кереште.

Втузлар һәм техникумнар челтәре киңәйде, аларда эшчеләр ядросы һәм коммунистлар катлавы артты. Втузларга партия, совет, хуҗалык һәм профсоюз эше мәктәбен үткән меңнәрчә коммунистлар («партменчеләр») җибәрелде. Партия квалификацияле эшчеләргә югары белем алу юлын киң ачты. Кичке һәм читтән торып белем алу системасы киңәйде. Заводларда, фабрикаларда, шахталарда, яңа төзелешләрдә үскән алдынгы эшчеләр, втузлар һәм техникумнар тәмамлап, совет техник интеллигенциясе сафларын шактый тулыландырдылар.

Халык хуҗалыгын социалистик реконструкцияләү социалистик төзелештәге җитешсезлекләрне тәнкыйть итүнең киң җәелдерелүен таләп итте. ҮКның «Партиянең барлык членнарына, барлык эшчеләргә» махсус мөрәҗәгатендә (1928 ел, июнь) болай диелгән:

> «*«Кемнең кем булуына карамастан», югарыдан түбәнгә кадәр һәм түбәннән югарыга кадәр* үзара тәнкыйть лозунгысы — *көннең үзәк лозунгларыннан берсе*».

Партия үзара тәнкыйтьне һәм тәнкыйтьне бөтен эшнең сыйфатын яхшырту, үз сафларының бердәмлеген ныгыту, корткычларны, капитулянтларны, бюрократларны, безгә чит булган кешеләрнең һәммәсен фаш итү чарасы итеп карады. Тәнкыйть һәм үзара тәнкыйть массаларны партиянең төп линиясе өчен көрәшкә политик туплау чарасы булып хезмәт итте. Шуның белән бергә, ҮК хуҗалык һәм партия җитәкчелеген каныгып һәм нигезсез яманлауга һәм аның дәрәҗәсен төшерүгә кискен рәвештә каршы чыкты. Тәнкыйть һәм үзара тәнкыйть лозунгысын хуҗалык һәм совет работникларын эзәрлекләү коралына әйләндерүгә,

партиягә каршы элементларның тәнкыйтьне һәм үзара тәнкыйтьне партиялелеккә һәм партия дисциплинасына каршы файдалануларына юл куярга һич ярамый иде.

Социалистик реконструкция кыенлыклары һәм илдә социализмның һөҗүме нәтиҗәсендә сыйнфый көрәшнең котылгысыз кискенләшүе халыкның вак буржуаз катлауларында икеләнү китереп чыгарды. Бу хәл партиядә дә чагылды: Бухарин, Рыков һәм Томский җитәкчелегендә уң капитулянтлар группасы оешты. Бухарин 1925 елда ук «Баегыз!» дигән лозунг белән чыккан иде. Бу лозунг авылдагы кулак хуҗалыкларына булышлык күрсәтү иде. Ләкин партия төп куркыныч булган троцкийчыларга һәм зиновьевчыларга каршы көрәшкән чакта уңнар үзләренең партия белән фикер башкалыкларын әйтмәделәр һәм хәтта троцкийчыларга каршы көрәштә катнаштылар. Партия кулакка каршы кискен һөҗүмгә күчкәч исә, уңнарның лидерлары илне индустрияләштерү һәм авыл хуҗалыгын коллективлаштыру политикасына ачыктан-ачык каршы чыктылар.

Уң оппортунистлар СССРда социализм төзү мөмкинлеген сүздә танысалар да, эштә авыр индустрияне барлык чаралар белән үстерү политикасына каршылык күрсәттеләр. Алар индустрияләштерүнең кызу темпларына каршы килделәр.

Уңнар социализмның бөтен фронт буйлап киң һөҗүменә һәм халык хуҗалыгында капиталистик элементларны бетерүгә каршы, кулакка һөҗүм итүгә каршы чыктылар. Капиталистик элементларның социалистик төзелешкә каршы каты көрәше шартларында уңнар илдә сыйнфый көрәшнең сүнүе һәм кулакның тыныч кына социализмга үсеп кушылуы «теориясен» пропагандаладылар. Алар авылны социализмга алып бара торган олы юл, В. И. Ленин өйрәткәнчә, җитештерү кооперациясенең югары формасы, колхоз формасы икәнлеген танырга теләмәделәр. В. И. Ленинның кооператив планын тормышка ашыру кулакларны сыйныф булу ягыннан бетерүдән башка мөмкин түгел иде. Уңнар, авылны тәэмин итү-сату кооперациясе юлы белән генә социалистик рельсларга күчерергә мөмкин, дип исәпләделәр. Алар базар стихиясен «чишеп җибәрергә» һәм кулак хуҗалыкларына карата һәртөрле чикләүләрне бетерергә тәкъдим иттеләр. Уңнар, сыйнфый көрәшне һәм пролетариат диктатурасын Ленинча аңлаудан бөтенләй читләшеп, партия һәм совет оешмаларын капиталистик элементларга турыдан-туры ташлама ясауга этәрделәр.

Шулай итеп, чынында уңнар СССРда социализм төзү мөмкинлеген инкарь иттеләр. Алар партиядә кыенлыклар алдында *капитулянтлык идеологиясен* алга сөрделәр, шәһәр һәм авылның кулак-капиталистик элементлары белән *килешүгә* омтылдылар. Аларның позициясе котылгысыз рәвештә капитализмны реставрацияләүгә алып бара иде. Үзәк Комитет партияне һәм эшчеләр сыйныфын партиядә төп куркынычка, илдәге советка каршы көч-

ләрнең һәм капиталистик чолганышның рупорына әверелгән уң капитулянтларга каршы кискен көрәшкә туплады.

ВКП(б)ның социализм тантанасы өчен, тайпылышларга каршы, партиянең төп линиясе өчен килешмәүчән көрәшенә халыкара коммунистик хәрәкәт тулы булышлык күрсәтте. 1928 елның августында Мәскәүдә Коммунистик Интернационалның VI конгрессы булды. Конгресс СССРда социалистик төзелештәге казанышларны билгеләп үтте. Бу казанышлар, диелә конгресс карарында, халыкара пролетариатның революцион позицияләрен ныгыта, бөтен дөньяда революцион хәрәкәтнең үсешен тизләтә.

Конгресс халыкара хәлгә марксистик-ленинчыл бәя бирде. Капиталистик илләр арасындагы каршылыкларның һәм бу илләр эчендәге сыйнфый каршылыкларның кискенләшүе, колонияләрдә һәм ярымколонияләрдә милли азатлык хәрәкәтенең үсүе, капиталистик дөнья белән Советлар Союзы арасындагы каршылыкларның кискенләшүе — болар барысы да капиталистик стабилизациянең тагын да какшавына һәм бөтен дөньяда капитализм тарихы әле белмәгән гаять көчле экономик кризисның үсүенә алып барды. Бу кризистан чыгу мөмкинлеген капиталистлар империалистик дәүләтләр арасында колонияләрне яңадан бүлү өчен яңа сугышлар һәм СССРга каршы сугыш бирер дип санадылар.

Конгресс коммунистлар партияләрен яңа сугышлар куркынычын системалы аңлатып торырга, тынычлык өчен көрәшкә, СССРны һәм аның тыныч тышкы политикасын нык якларга, колониаль халыкларның империалистик коллыкка каршы восстаниеләренә булышлык күрсәтергә, бигрәк тә бөтендөнья күләмендә тарихи әһәмиятле вакыйга булган Кытай революциясенә булышлык күрсәтергә чакырды.

Конгресс троцкийчыларның ВКП(б)дагы һәм Коминтерндагы контрреволюцион, меньшевистик эшен хурлык тамгасы белән тамгалады, аларның ВКП(б) һәм башка коммунистик партияләр сафларыннан чыгарылуын дөрес дип тапты. Конгресс коммунистлар партияләрен ике фронтта: битлек астына яшеренгән троцкийчылар калдыкларына каршы да, уң капитулянтларга каршы да көрәш алып барырга чакырды. Уң оппортунистлар, шул исәптән Бухарин группасы, капитализм стабилизациясенә реформистларча бәя бирүгә тәгәрәделәр. Алар ул стабилизациянең төп каршылыкларын каплап калдырдылар, бөтендөнья экономик кризисының котылгысызлыгын, капиталистик илләрдә эшчеләр хәрәкәтенең яңа революцион күтәрелеше, колониаль һәм бәйле илләрдәге милли азатлык көрәше үсүен инкарь иттеләр. Конгресс коммунистлар партияләре сафларында булган һәм II Интернационал реформизмы белән тоташкан уң оппортунизмның халыкара коммунистик хәрәкәттә төп куркыныч булып китүен күрсәтте.

VI конгресс Коминтернның Программасын һәм Уставын кабул итте. Алар халыкара коммунистик революцион хәрәкәтнең ныгуында һәм үсүендә зур роль уйнадылар. Коммунистик партияләр сафларының ленинчыл бердәмлеген ныгытуда, массаларны капитализмга каршы көрәшкә туплауда конгресс карарларының әһәмияте зур булды.

ВКП(б)дагы һәм Коминтерндагы уңнар, кискен тәнкыйть ителүләренә карамастан, үзләренең ленинизмга каршы карашларын яклый бирделәр. Уң капитулянтлар партиягә каршы фракцион көрәш алып бардылар. Алар партиянең Мәскәү оешмасы югары катлавының (Угланов һәм башкалар) партиягә каршы эшен рухландырдылар, партиянең Мәскәү оешмасын партия Үзәк Комитетына каршы куярга маташтылар. Ләкин уңнарның бу нияте дә уңышсызлыкка очрады. Партиянең ленинчыл бердәмлеген һәм партия дисциплинасын тупас бозган уң фракционерларга Мәскәү большевиклары ҮК чакыруы буенча бердәм отпор бирделәр.

1928 елның ноябренда ҮК пленумы төп куркыныч булган уң, ачыктан-ачык оппортунистик тайпылышка каршы кискен көрәшкә чакырды, шуның белән бергә, троцкизмга каршы көрәшне дә йомшартырга ярамавын күрсәтте. Партиядәге оппортунистик тайпылышларга каршы *ике фронтта һәм алар белән килешүчәнлеккә каршы* аяусыз көрәшергә — ҮК пленумының директивасы шундый иде.

Бухарин йөзендә уңнар Каменев аркылы троцкийчылар белән элемтә урнаштыралар, Үзәк Комитетның һәм ҮК Политбюросының политикасын үзгәртү максаты белән астыртын сөйләшүләр алып баралар. Уңнарның лидерлары ҮКга басым ясарга һәм аны партиянең политикасын кулакка һәм шәһәрдәге капиталистик элементларга ташлама ясау ягына үзгәртергә мәҗбүр итәргә маташтылар.

Партиягә уңнар мәсьәләсе белән яңадан шөгыльләнергә туры килде. ҮК һәм ҮКҚнең берләшкән пленумы һәм партиянең XVI конференциясе 1929 елның апрелендә уңнарның политик карашларын гаепләделәр, бу карашлар партиянең төп линиясе белән бергә сыеша алмыйлар, дип таптылар, аларның троцкийчылар белән астыртын фракцион сөйләшүләр алып баруын гаепләделәр һәм уңнар лидерларының тапшырылган эштән баш тартуларын, партия дисциплинасын тупас бозу дип санап, кире кактылар. ҮК һәм ҮКҚнең берләшкән пленумы Бухарин һәм Томскийны җаваплы постлардан алды һәм ҮК карарларын яңадан бозарга омтылган очракта аларның шундук Политбюро составыннан чыгарылачагы турында кисәтте.

Ләкин уңнар бу кисәтүдән соң да партия юлына басмадылар. Алар партиягә һәм аның ленинчыл җитәкчелегенә яңа атака әзерләделәр.

Уңнар профсоюзлар эшен халык хуҗалыгын социалистик реконструкцияләү бурычларына туры китереп үзгәртеп коруда да

партиягә каршылык күрсәттеләр. Алар массаларның социалистик ярышны һәм ударниклар хәрәкәтен җәелдерүдәге иҗат активлыгын игътибарсыз калдырдылар.

ҮК җитәкчелегендә партия уңнарның капитулянтлык идеологиясен һәм профсоюзлар хәрәкәтендә аларның партиягә каршы эшен фаш итте. Профсоюзларда үскән активка таянып, партия профсоюз органнарында тред-юнионистик, бюрократик элементларны массалардан изоляцияләүгә һәм профсоюзларда җитәкче эшкә түбәннән, социализм эшенә бирелгән яңа работникларны күтәрүгә иреште.

ҮК партиянең төп линиясенә ачыктан-ачык каршы чыккан уңнарга карата тагын да кискенрәк чаралар күрергә мәҗбүр булды. ҮКның 1929 елгы ноябрь пленумы уң капитулянтларның карашларын пропагандалау *аларның партиядә торулары белән бергә сыеша алмый* дип тапты. Уңнарның лидерлары Бухарин, Рыков һәм Томский турындагы мәсьәләне тикшереп, пленум уң капитулянтларның башлап йөрүчесе һәм җитәкчесе булган Бухаринны ҮК Политбюросы составыннан чыгарды, ә Рыков белән Томскийга җитди кисәтү ясады.

ҮКның бу карарыннан соң уң капитулянтларның лидерлары үзләренең ялгышларын, партиянең төп линиясе дөреслеген танып гаризалар бирделәр. Ләкин алар моны тормышка ашыру өчен актив көрәш алып бармадылар, көтеп тору позициясен алдылар.

Партия Совет власте урнашкач унике елдан артык вакыт буена ленинизм өчен, троцкийчыларга, уң, милли тайпылышчы һәм башка капитулянтларга каршы каты көрәш алып барды. Бу көрәш бик күп вакытны һәм көчне алды, ләкин аның сабакларында партия кадрлары үсте һәм ныгыды, партия оешмалары чыныкты, алар СССРда социализм төзүнең ленинчыл планын нык якладылар, илне социалистик индустрияләштерү, авыл хуҗалыгын коллективлаштыру, культура революциясенең җиңүе, халык массаларының көнкүрешен өзлексез яхшырту өчен көрәштеләр.

Партиянең 1929 елның апрелендә булган XVI конференциясе партиянең һәм халыкның көчләрен социалистик төзелешнең яңа күтәрелешенә туплауда әһәмиятле роль уйнады. Конференциядә төп мәсьәләләр: халык хуҗалыгын үстерүнең бишьеллык планы (1928/29—1932/33 еллар), авыл хуҗалыгын күтәрү юллары, бюрократизмга каршы көрәшнең йомгаклары һәм якындагы бурычлары, партия членнарын һәм кандидатларын тазарту һәм тикшерү мәсьәләләре булды.

Конференция бишьеллык планның уңнар яклаган «минималь» вариантын кире какты һәм «оптималь» вариантын кабул итте. Бишьеллыкта 64,6 миллиард сум капитал салу билгеләнде, ә үткән бишьеллыкта 26,5 миллиард сум салынган иде. Бөтен промышленность продукциясе 2,8 тапкыр, ә авыр промышленность продукциясе 3,3 тапкыр артырга тиеш иде. Тулай

промышленность продукциясендә социалистик секторның өлеше бишьеллык азагына 92 процентка җитәчәк иде. Авыл хуҗалыгы кооперациясенең барлык төрләре берләштергән крестьян хуҗалыкларының саны 85 процентка җитәчәк иде. Планда крестьян хуҗалыкларының чама белән алтыдан бер өлешен коллективлаштыру һәм колхозларның чәчү мәйданын 20 миллион гектарга җиткерү һәм илнең гомуми товарлык продукциясендә колхозларның һәм совхозларның товарлык бөртекле ашлык продукциясен 43 процентка кадәр арттыру күздә тотылды.

Беренче бишьеллык план халык хуҗалыгының бөтен фронты буйлап социализмның һөҗүмен җәелдерү программасы булды. Ул *социалистик экономиканың фундаментын төзүгә,* шәһәрдә һәм авылда капиталистик элементларны тулысынча бетерү максаты белән аларны тагын да кысрыклауга исәпләнгән иде. Беренче бишьеллык планның кабул ителүе социалистик җәмгыять төзелешенә партия җитәкчелегенең тагын да югарырак баскычка күтәрелүен күрсәтте.

XVI конференция авыл хуҗалыгының артталыгын бетерү һәм шәһәр белән авыл арасындагы элемтәнең яңа, җитештерү формаларын ныгыту чаралары билгеләде. Авылның ярлы катлауларының гына түгел, бәлки урта хәллеләрнең дә коллектив хуҗалыкка омтылуын билгеләп, конференция крестьян массаларының коллектив хуҗалык формаларына күчүенә һәрьяклап булышлык күрсәтергә, колхозларга материаль һәм финанс ярдәме күрсәтергә, аларны техника һәм кадрлар белән тәэмин итәргә кирәклегенә басым ясады. Колхозчыларның уяулыгын күтәрергә һәм колхозларга үтеп кергән кулак элементларына отпор оештырырга, аларны тар-мар итәргә кирәк иде. Зур колхозлар аеруча әһәмият казандылар. Алар максимум товарлык продукция бирә һәм алдынгы авыл хуҗалыгы техникасыннан тулы файдалана алалар иде.

Конференция бюрократизмга каршы көрәшкә зур игътибар бирде. В. И. Ленин, бюрократизмга каршы көрәш дәвамлы һәм нык хезмәт куюны сорый, дип өйрәтте. Югары культура, бөтен халыкның белемле булуы, хезмәт ияләренең барлык чаралар белән Совет дәүләт аппараты эшенә тартылуы кирәк.

Бу өлкәдәге билгеле бер уңышларны билгеләп үтеп, конференция дәүләт аппаратында бюрократизмга каршы көрәшне көчәйтергә директива бирде һәм *«партиянең үз эчендә, партия аппараты эчендә бюрократизм элементларына каршы, иң кискен, иң рәхимсез, иң каты көрәш...»* кирәклеген күрсәтте («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 638 бит). Конференция тәнкыйть һәм үзара тәнкыйтьнең бюрократизмга каршы көрәштә хәлиткеч метод икәнлеген басым ясап әйтте.

Партиянең XVI конференциясе беренче бишьеллык планны үтәү өчен көрәштә массаларның иҗат активлыгын барлык чаралар белән үстерү билгесе астында үтте. Ул «Советлар Союзының барлык эшчеләренә һәм хезмәт иясе крестьяннарына» бе-

ренче бишьеллык планны үтәү өчен массовый хәрәкәт төсендә социалистик ярыш җәелдерү турында мөрәҗәгать кабул итте.

«*Ярыш һәм бишьеллык,* — диелгән мөрәҗәгатьтә, — үзара аерылгысыз бәйләнгәннәр. Шушы бурычларны үтәү билгесе астында СССР пролетариаты пролетариат диктатурасының сыйнфый дошманнарына каршы яңа һөҗүмгә бара» («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 655 бит).

Конференция партия членнарын һәм кандидатларын гомуми тазарту һәм тикшерү үткәрү турында карар кабул итте. Тазартуның төп бурычы партияне чит һәм череп таркалган элементлардан арындыру иде. Партия сафларын тазарту партия оешмаларын тагын да ныгыту, илне индустрияләштерү политикасын тормышка ашыруда һәм массовый колхоз хәрәкәтен хәзерләүдә коммунистларның авангардлык ролен көчәйтү чарасы булды.

1929 елда үткәрелгән тазарту нәтиҗәсендә партия составының 10 проценты партиядән чыгарылды — болар яраксыз, чит, череп таркалган элементлар иде. Партия членнарын һәм кандидатларын тазарту һәм тикшерү партиягә күп меңнәрчә яңа членнар — алдынгы эшчеләр, батраклар, ярлылар һәм актививист-урта хәллеләр килүен көчәйтте. Партия тагын да бердәмрәк, ныграк һәм авторитетлырак булып әверелде.

1929 ел Советлар Союзы тарихына социалистик төзелешнең барлык фронтларында *бөек борылыш* елы булып керде. Промышленностьта хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүдә тамырдан борылышка ирешелде. Авыл хуҗалыгында партия крестьяннарның төп массасын колхозлар юлына боруга иреште.

Бишьеллык планның кабул ителүе эшчеләр сыйныфының, барлык хезмәт ияләренең миллионнарча массаларында куәтле иҗат күтәренкелеге тудырды. Предприятиеләрдә җәелеп киткән ярыш совет кешеләренең хезмәткә социалистик карашының гүзәл үрнәкләрен бирде. Эшчеләр сыйныфы массасында «Бишьеллыкны дүрт елда!» дигән атаклы лозунг туды.

Социалистик ярышны җәелдерүдә В. И. Ленинның беренче тапкыр 1929 елның январенда «Правда»да басылган «Ярышны ничек оештырырга?» дигән мәкаләсе зур роль уйнады.

«Социализм, — дип язды В. И. Ленин, — ярышны сүндерми генә түгел, ә киресенчә, аны чын-чыннан *киң рәвештә,* чын-чыннан *массовый* күләмдә кулланырга, хезмәт ияләренең чын-чыннан күпчелеген, алар үзләрен күрсәтерлек, үзләренең сәләтләрен җәелдерерлек, талантларын ача алырлык эш мәйданына тартырга беренче тапкыр киң мөмкинлек тудыра; мондый талантлар халыкта иксез-чиксез күп, капитализм аларны меңәрләп һәм миллионлап изде, басты, буды» (Әсәрләр, 26 т., 395 бит).

Социалистик ярышның яңа формалары килеп чыкты һәм тиз таралды. 1926 елның сентябрендә Ленинградта «Красный треугольник» заводында беренче ударник яшьләр бригадасы төзелде.

Ленинградлылар үрнәгенә илебездәге башка предприятие һәм төзелешләрнең комсомолецлары һәм яшьләре иярде. 1928 елда, комсомолның унъеллыгы уңае белән, комсомол граждан-нар сугышы елларында күрсәткән кыюлык һәм батырлыклары өчен Кызыл Байрак ордены белән бүләкләнде. Бу — яшьләрдә яңа хезмәт дәрте уятты.

Социалистик ярыш һәм ударниклык хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү, җитештерү планнарын срогыннан элек үтәү һәм яңа техниканы үзләштерү эшендә эшчеләр сыйныфының массовый хәрәкәте булып китте.

Партия оешмалары эшчеләрнең социалистик ярышына җитәкчелек иттеләр. 1929 ел азагына ярышның барлык төрләре белән зур предприятиеләрдәге эшчеләрнең 63 проценты, ә ударниклар бригадалары белән 26 проценты колачлап алынды. 1929 елның декабрендә ударниклар бригадаларының I Бөтенсоюз съезды җыелды. Съезд ударникларның куәтле хәрәкәтенә йомгак ясады һәм халык хуҗалыгының барлык тармакларында хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен көрәш программасы билгеләде. Ударниклар — эшчеләр сыйныфының алдынгы кешеләре; алар партия җитәкчелегендә хезмәтнең яңа, югары җитештерүчәнлеге өчен, алдынгы эш методлары һәм җитештерүне оештыруны яхшырту өчен көрәштеләр. Тоташтан коллективлашу үсүе белән социалистик ярыш һәм ударниклык хәрәкәте авылда да киң таралды, аларның инициаторлары коммунистлар һәм комсомолецлар, колхоз строе активистлары булды.

1929 елда хезмәт җитештерүчәнлеге элекке елдагы хезмәт җитештерүчәнлеге белән чагыштырганда 13 процентка диярлек артты һәм сугышка кадәрге дәрәҗәне 1,3 тапкырдан күбрәккә узып китте. Алдынгы эшчеләр хезмәт җитештерүчәнлеге буенча бөтен дөньяда ирешелгән рекордларны уздылар.

Хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү, экономия режимы һәм продукциянең үзкыйммәтен киметү нигезендә партия һәм Совет дәүләте индустрияләштерүнең иң читен проблемаларыннан берсен — социалистик тупланыш проблемасын хәл итүгә ирештеләр. 1929 елда промышленностька 3 400 миллион сум, элекке елгыдан бер ярым тапкыр күбрәк капитал салынды. Социалистик промышленностьның үсү темплары планда билгеләнгәннәрнең бөтенесеннән узып китте. Эре промышленностьта продукция елга 25 процентка, авыр промышленностьта 31 процентка артты.

Промышленностьта капитал төзелеш киң колач алды. Днепрогэс корыла иде. Донбасста Яңа Краматорск заводы, Уралда авыр машиналар ясау заводы (Уралмашзавод), Березники һәм Соликамск химкомбинатлары, Магнитогорск металлургия комбинаты салына башлады. Мәскәүдә һәм Ленинградта авыр промышленность заводлары: авиация, станоклар ясау, мотор заводлары һәм башкалар салынды һәм реконструкцияләнде. Мәскәү автомобиль заводы салынды. Ф. Э. Дзержинский исемендәге

трактор заводын салу, Ростовта һәм Запорожьеда яңа зур авыл хуҗалыгы машиналары заводлары салу төгәлләнеп килә иде. Советлар Союзының икенче күмер базасы — Кузбасс киңәйтелде.

Партия социалистик индустрияләштерүне үзәк районнарда да, милли республикаларда һәм өлкәләрдә дә эзлекле рәвештә тормышка ашырды. Казахстанда—Риддер төсле металлургия комбинаты һәм Чимкент кара кургашын заводы, Ташкентта һәм Ашхабадта текстиль фабрикалары һәм башка предприятиеләр корылды. Милли районнарда индустриаль учаклар килеп чыгуының экономик, политик һәм культура ягыннан бик зур әһәмияте булды. Индустрияләштерү нигезендә промышленность эшчеләренең милли кадрлары булдырылды. Социализм төзелеше Советлар Союзы халыкларының дуслыгын ныгытты.

Ленинчыл милли политиканы тормышка ашырып, партия буржуаз милләтчелек күренешләренә — СССР халыклары дуслыгын йомшатып, Совет дәүләтен какшатып, Коммунистлар партиясенең ленинчыл бердәмлеген җимереп килгән бөек державачылык шовинизмына һәм җирле милләтчелеккә каршы килешмәүчән көрәш алып барды.

Индустрияләштерү дөньяда мисалы күрелмәгән, чын-чыннан большевистик колач белән тормышка ашырылды. Эшчеләр сыйныфы хезмәт героизмының гүзәл үрнәкләрен күрсәтте. СССРдагы төзелеш масштаблары һәм темплары бөтен дөньяны таңга калдырды. Дошманнар, партия билгеләгән планнар үтәлмәячәк, дип такылдадылар, аларның уңышсыз булачагы турында күрәзәлек иттеләр. Барлык илләрнең хезмәт ияләре Советлар Союзының уңышларына шатландылар.

Индустрия төзелешенең бик зур колачы һәм эшчеләр сыйныфының героизмы киң хезмәт иясе крестьяннар массасына көчле йогынты ясады. Алар партиянең һәм Совет властеның, кыенлыкларны җиңеп, тракторлар һәм яңа авыл хуҗалыгы машиналары җитештерү өчен заводлар салуларын күрделәр. Крестьяннарның күп санлы делегацияләре заводларга һәм яңа төзелешләргә бардылар, эшчеләр җыелышларында булдылар, аларның энтузиазмы белән рухландылар. Авылга кайткач, хезмәт иясе крестьяннарның алдынгы вәкилләре яңа колхозлар оештыру инициаторлары булдылар. Заводлар, фабрикалар һәм яңа төзелешләр коллективлары авыл районнарын шефка алдылар, авылга күп санлы эшчеләр бригадалары җибәрделәр.

Тоташ коллективлашуга әйләнгән массовый колхоз хәрәкәте әнә шулай әзерләнде һәм башланып китте. Крестьяннар социалистик үсеш юлына, колхозлар юлына борылдылар. Колхозларга ярлылар артыннан урта хәллеләр дә керде. 1929 елның өч аенда гына да (июль—сентябрь) колхозларга бер миллион чамасы, ягъни октябрьдан соңгы унике ел эчендә кергән кадәр диярлек крестьян хуҗалыгы керде. Ә 1929 елның соңгы

кварталында инде 2,4 миллион крестьян хуҗалыгы колхозга керде.

Авыл хуҗалыгын тоташ коллективлаштыруны партия һәм Совет дәүләте күп кенә экономик һәм политик чаралар белән хәзерләделәр.

Социалистик сектор авыл экономикасын план нигезендә үзгәртеп корды. 1928—1929 елларда крестьян хуҗалыкларының өчтән береннән артыгы контрактациягә тартылды. Авылга тракторлар, авыл хуҗалыгы машиналары елдан-ел күбрәк китерелде. Совет дәүләте хезмәт иясе крестьяннарга прокат пунктлары, трактор колонналары һәм машина-трактор станцияләре оештыру белән ярдәм итте. Эшчеләр сыйныфы белән төп крестьяннар массасы арасында экономик элемтә күбесенчә җитештерү элемтәсе характерын алды.

В. И. Ленинның кооператив планын тормышка ашырып, партия авылда кооператив җәмәгатьчелеген тырышып үстерде, авыл хуҗалыгы кооперациясенә һәрьяклап булышлык итте. Колхоз төзелеше крестьян хуҗалыкларын кооперативлаштыруның югары формасы булды.

Массовый колхоз хәрәкәтен хәзерләүдә 1928 һәм 1929 еллардагы чәчү һәм ашлык хәзерләү кампаниясе вакытында кулакларга каршы алып барылган кискен көрәшнең зур әһәмияте булды; ул авылда кулакның көчен бик нык какшатты, ярлыларны һәм урта хәлләрне партия оешмалары һәм Советлар тирәсенә туплады.

Крестьян массаларының колхозларга таба борылуы шулай ук беренче колхозлар һәм совхозлар эшенең уңай тәҗрибәсе белән хәзерләнде. Крестьяннар эре хуҗалыкның һәм коллектив хезмәтнең өстенлекләренә практикада ышандылар. Колхозлар һәм совхозлар игенчелектә алдынгы агротехника культурасы учаклары булдылар. Алар, В. И. Ленин өйрәткәнчә, тирә-юньдәге крестьян халкына машиналар, нәселле терлек, сортлы орлыклар һ. б. белән ярдәм күрсәттеләр.

Эшчеләр сыйныфы авылга бик зур политик йогынты ясады. Массовый коллективлашудан элекке елларда шәһәрләрдән һәм промышленность үзәкләреннән чирек миллионга якын коммунист, комсомолец һәм партиясез эшче чәчү һәм ашлык хәзерләү кампанияләрендә катнашу өчен авылга эшкә җибәрелде.

1929 елның ноябрь уртасында ВКП(б) ҮК пленумы булды, ул бишьеллыкның беренче елына йомгак ясады. Пленумда төп мәсьәлә колхоз төзелеше мәсьәләсе булды. Партия ҮК пленумы, төп крестьян массаларының социализм ягына кискен борылышы — массовый колхоз хәрәкәте *«безнең илдә социализм төзү эшендә яңа тарихи этап»* булып тора, дип билгеләп үтте («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 657 бит).

Марксизм-ленинизм белән коралланган, Үзәк Комитет тирәсенә тупланган Коммунистлар партиясе социалистик төзелешнең яңа бурычларын хәл итүгә кыю рәвештә тотынды.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

В. И. Ленинның СССРда социализм төзү планы белән коралланган Коммунистлар партиясе 1926—1929 елларда, бик зур халыкара һәм эчке кыенлыкларны җиңеп, бөтен халык хуҗалыгын социалистик реконструкцияләүгә борылыш хәзерләде һәм аны тормышка ашырды. Партия үзенең бөтен чараларында миллионнарча эшче һәм крестьяннар массасының иҗат активлыгына һәм тырышлыгына таянды.

Партия һәм Совет дәүләте тынычлык өчен, ике системаның— социалистик һәм капиталистик системаларның — янәшә тыныч яшәве өчен уңышлы көрәш алып барды. Нәтиҗәдә империалистларның СССРны изоляцияләү һәм яңа интервенция хәзерләү планнары өзелде.

Пролетар интернационализм принцибы нигезендә партия эшчеләр сыйныфының бөтендөнья революцион хәрәкәте белән, колониаль һәм бәйле илләрдәге азатлык хәрәкәте белән элемтәләрен киңәйтте һәм ныгытты, СССР белән Кытай халык революциясенең сугышчан союзына ныклы нигез салды.

Ил эчендә партия Ленинның социалистик индустрияләштерү политикасының җиңүен тәэмин итте. Коммунистлар партиясенең төп линиясен, илнең гасырлар буе килгән артталыгын бетерү һәм аны куәтле индустриаль социалистик дәүләткә әйләндерү линиясен массалар бик нык яклады. Индустрияләштерү эшендәге иң кыен бурычларның берсе — авыр промышленность төзелеше өчен средстволар туплау бурычы нигездә хәл ителде һәм аның нигезе шул елларда салынды. Беренче бишьеллык планны үтәү өчен көрәштә совет халкы партия җитәкчелегендә героик хезмәтнең гүзәл үрнәкләрен күрсәтте, социализм төзелешендә миллионнарча хезмәт иясе массаларның хәрәкәте булган социалистик ярышны җәелдерде. Социалистик промышленностьның үсеш темплары тарихта мисалы күрелмәгән колач алды.

Тарихка бөек борылыш елы булып кергән 1929 елда партия промышленностьта хезмәт җитештерүчәнлегенең шактый күтәрелүенә һәм авыл хуҗалыгын социалистик үзгәртеп коруда беренче җитди уңышларга иреште. Авылның ярлы һәм урта хәлле катлаулары кискен рәвештә колхозлар ягына борылдылар, массовый колхоз хәрәкәте башланды.

Советлар Союзының социализм юлыннан алга баруы илдә сыйнфый көрәшнең кискенләшүе һәм партия эчендә көрәшнең көчәюе белән бергә барды. Партия эшчеләр сыйныфының һәм хезмәт иясе крестьяннарның революцион активлыгын шәһәр һәм авыл капиталистик элементларына каршы туплады. Сыйнфый дошманнарга каршы кискен көрәштә кулакларның һәм промышленностьтагы корткычларның каршылык күрсәтүе сындырылды. Эшче һәм крестьяннарның эшчеләр җитәкчелегендәге союзы ныгыды. Партия үзенең сафларын һәм хезмәт ияләренең барлык массовый оешмаларының эшен халык хуҗалыгын

социалистик реконструкцияләү бурычларына туры китереп үзгәртеп корды.

Ленинизмга каршы оппозицион группаларны — троцкийчы-зиновьевчылар блогын, уң капитулянтларны, милләтче-тайпылышчыларны — партиянең изоляцияләве һәм тар-мар итүе социалистик төзелешнең җиңүе өчен бик әһәмиятле шарт булды. Бу көрәштә партия идея ягыннан чыныкты, аның сафларының бердәмлеге ныгыды. Троцкийчыларның һәм уң капитулянтларның карашлары Коммунистлар партиясендә тору белән бергә сыеша алмый дип табылды.

1926—1929 елларда партия шактый нык үсте. Аның сафларына йөз меңнәрчә алдынгы эшчеләр һәм хезмәт иясе крестьяннар өстәлде; партия кадрлары илне индустрияләштерү политикасын тормышка ашыру һәм кыенлыкларны җиңү өчен көрәштә үстеләр һәм чыныктылар.

Ленинчыл төп линияне тайпылышсыз яклавы, эшчеләр сыйныфына һәм төп крестьян массаларына оста җитәкчелек итүе, фракцион группаларга каршы кискен көрәшүе белән партия социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүмен хәзерләде.

XII БҮЛЕК

# ПАРТИЯ СОЦИАЛИЗМНЫҢ БӨТЕН ФРОНТ БУЙЛАП ҺӨҖҮМЕ ЧОРЫНДА. КОЛХОЗ СТРОЕ ТӨЗҮ

*(1929 — 1932 еллар)*

## 1. Капиталистик дөньяда экономик кризис. Социализмның киң һөҗүме елларында СССРның халыкара хәле

1929 ел азагында халыкара обстановкада җитди үзгәрешләр булды. Гадәттән тыш көчле һәм дәвамлы экономик кризис бөтен капиталистик дөньяны тетрәтте. Кризис капиталистик илләр хуҗалыгына гаять зур җимергеч йогынты ясады. Җитештерүнең кимүе өч ел чамасы дәвам итте. Промышленность җитештерүенең күләме 1932 елда иң түбән ноктага төште. Бу вакытта ул, 1929 елгы белән чагыштырганда, АКШта ике тапкырга диярлек, Германиядә 40 проценттан күбрәккә кимеде.

1929 елгы кризис тиңдәшсез зур эшсезлек тудырды. Тик АКШта гына да кризисның иң кискен вакытына эшсезләр саны 15—17 миллионга җитте. 1932 елда Германиядә профессиональ союз членнарының 44 проценты чамасы тулысынча эшсез иде. Массовый эшсезлек дәвамлы характерда булды. Ул барлык буржуаз илләрдә эшчеләр сыйныфының шактый өлешен чиктән тыш хәерчеләндерде.

Кризис капитализмның вакытлыча стабилизациясен бетерде, эшче массаларны революционлаштырды. Күп илләрдә коммунистик партияләрнең йогынтысы үсте. Мәсәлән, Германиядә Коммунистлар партиясе 1932 елның ноябрендә рейхстагка сайлауларда 6 миллионга якын тавыш алды.

Кризис халык массаларына капиталистик стройның череклеген аермачык күрсәтте. Алар хезмәт ияләренә капитализм китерә торган бөтен бәхетсезлекләрне аеруча кискен төстә татыдылар.

Кризис пролетариат белән буржуазиянең сыйнфый интересларын килештерергә мөмкин һәм капиталистик хуҗалыкның кризиссыз үсеше мөмкин дигән реформистик теорияләрнең йогынтысын какшатты. Бу уң оппортунистик теорияләр

капитализмның вакытлыча стабилизациясе елларында шактый киң таралган иде.

СССРда социализм төзелешенең уңышлары халыкара обстановкага һаман күбрәк йогынты ясады. Социалистик стройның капиталистик стройдан өстенлеген аңлау бөтен дөнья хезмәт ияләре арасында һаман киңрәк җәелә барды.

Социализм уңышларының йогынтысы реакцион капиталистик даирәләрдә интервенция настроениеләрен яңадан кабындырып җибәрде, СССРның социалистик төзелешенә комачауларга, беренче бишьеллык планны үтәүне өзәргә омтылу көчәйде. Советлар Союзына каршы сугыш башларга батырчылык итмичә, империалистлар, социализм төзүгә тоткарлык ясау өчен, күп кенә башка чаралар күрделәр. Алар СССР халык хуҗалыгында корткычлык оештыруга ярдәм иттеләр, матбугатта советка каршы яла ягу кампаниясе җәелдерделәр. Контрреволюцион чиркәү башлыкларын яклау буенча Рим папасы җитәкчелегендә алып барылган кампания артыннан, имеш, Советлар Союзы демпинг куллана, дигән явыз пропаганда башланды. Аннары, СССРда мәҗбүри хезмәт кулланыла дигән һ. б. ш. ялган экиятләр таратылды. Советлар иленә яла ягуның иге-чиге булмады. Күп кенә капиталистик илләрнең (АКШ, Франция, Польша, Бельгия) идарәче даирәләре советка каршы пропаганданы совет экспортын киметү өчен, шулай ук Советлар Союзына кредитлар бирүдән баш тарту өчен файдаландылар. Советлар иленә каршы чын экономик сугыш алып барылды.

Ләкин кризис елларында капиталистик илләрнең СССРга карата политикасында капма-каршы тенденция дә сакланып килде. Ул елларда капиталистик илләрнең промышленность продукциясен сату өчен совет базарының әһәмияте гадәттән тыш нык үсте. Промышленностьның, мәсәлән, машиналар ясау кебек мөһим тармаклары өчен социалистик илнең базары хәлиткеч әһәмият казанды. Бу бүтән барлык базарлар ярлыланган бер вакытта аның кризислар кичерми һәм тиз киңәя бара торган бердәнбер базар булуы белән аңлатыла иде. Йогынтылы эшлекле даирәләрнең совет заказлары белән кызыксынуы реакцион империалистик көчләрнең советка каршы мәкерле казынуларына беркадәр комачаулады. Советлар Союзына дошман политика үткәрүгә Советлар иленә тирән мәхәббәт белән караучы эшче массалар да каршы тордылар.

Экономик кризис елларында халыкара обстановка һәрвакыт киеренке булды. Кризис империалистларның базарлар һәм йогынты сфералары өчен көрәшен чиктән тыш кискенләштерде, империалистик дәүләтләр арасындагы каршылыкларны көчәйтте. Капиталистик илләрдәге реакцион идарәче даирәләрнең күп кенә вәкилләре кризистан чыгу юлын сугыштан һәм чит җирләрне басып алудан эзләү ягында торалар иде.

Агрессия юлына бөтенесеннән элек Япония басты. 1931 елда Япония империалистлары, рәсми рәвештә сугыш игълан итмичә,

Кытайның төньяк-көнчыгыш провинцияләрен (Маньчжурияне) басып алдылар. Япон агрессиясе нәтиҗәсендә Ерак Көнчыгышта сугыш учагы барлыкка килде. Совет хөкүмәте СССР хезмәт ияләренең мәхәббәте Кытай халкы ягында икәнен яңадан билгеләрде.

Көнбатыштагы империалистик державаларның позициясе башкача иде. Гәрчә Япониянең Кытайдагы экспансиясе бу державаларның интересларына кагылса да, алар чынлыкта япон агрессиясен хупладылар һәм Көнбатыш державалар Япония белән Советлар Союзы арасында бәрелеш китереп чыгаруга исәп тоттылар.

Коммунистлар партиясенең һәм Совет дәүләтенең тышкы политикасы тынычлык политикасы булып калды. Партия ул чорда да тынычлыкны саклап кала алды һәм дошманнарга Советлар илен халыкара конфликтларга тартырга мөмкинлек бирмәде. Ләкин Япониянең Кытайга каршы агрессиясе башланганнан соң халыкара хәл бик нык кискенләште. Советлар Союзына үзенең Ерак Көнчыгыш чикләренең оборонасын ныгыту чаралары күрергә туры килде. Интервенциячеләрнең мәкерле казынулары, аларның СССРда корткычлык һәм диверсияләр оештырулары, Советлар иленә халыкара капиталның экономик басым ясавы, Советлар Ерак Көнчыгышыннан якын гына җирдә сугыш учагы барлыкка килү — барлык шушы тышкы факторлар партияне һәм совет халкын, империалистик агрессорларның ихтимал булган агрессиясен теләсә нинди вакытта кире кагу өчен, илнең оборона сәләтен армый-талмый ныгытырга, Кораллы Көчләрнең сугышчан сәләтен күтәрүгә күп көч һәм средстволар салырга мәҗбүр итте.

## 2. Авыл хуҗалыгын тоташ коллективлаштыруны җәелдерү. Кулакларны сыйныф булу ягыннан бетерү политикасына күчү. Партиянең XVI съезды

Капиталистик дөнья экономик кризис белән чолгап алынган бер вакытта, СССРда социалистик экономика туктаусыз күтәрелә барды. Бишьеллыкның беренче ике елында промышленность продукциясенең уртача еллык артымы 20 проценттан күбрәк булды.

Илдә промышленностьның бик тиз үсүе белән беррәттән, массовый колхоз хәрәкәте җәелеп китте. Колхоз төзелешенең бишьеллык программасы 1930 елның башына нигездә үтәлде. Илнең күп кенә районнарында колхоз хәрәкәте *тоташ коллективлашуга* әйләнде. Крестьяннар колхозларга бөтен-бөтен авыллары белән керәләр иде. 124 районда крестьян хуҗалыкларының 70 процenttан артыграгы коллективлашты. Тоташ коллективлашкан районнар барыннан да күбрәк Волга буенда, Төньяк Кавказда һәм Украинаның далалы өлешендә булды.

Тоташ коллективлашуга күчү крестьяннарның төп массасының социализмга *тамырдан борылыш* ясавы дигән сүз иде. Массовый колхоз хәрәкәте башланганга чаклы СССРда 24,5 миллион ялгыз крестьян хуҗалыгы, шул исәптән 8,5 миллион чамасы ярлы, 15 миллион урта хәлле һәм 1 миллионнан артык кулак хуҗалыклары бар иде. Крестьяннар — ярлылар һәм урта хәллеләр—СССРда хезмәт ияләренең иң күп санлы сыйныфы булды. Крестьяннарның вак товар хуҗалыгы капиталистик хуҗалык түгел иде, әмма ул җитештерү средстволарына хосусый милеккә таянды һәм үз арасыннан кулак-капиталистлар чыгарып торды. Колхозга кергәндә исә крестьяннар төп җитештерү средстволарын җәмәгатьләштерделәр. Хезмәт иясе крестьяннар үсешнең стихияле рәвештә капитализмга, ярлыларның һәм урта хәллеләрнең кулаклар тарафыннан кабалага төшерелүенә алып баручы иске юлыннан яңа, социалистик юлга — кулак кабаласыннан һәм капиталистик эксплуатациядән азат юлга күчәләр иде. Авылда социалистик строй, колхоз строе төзелә иде.

Тоташ коллективлашуга күчү, аннары, совет игенчелеге үсешендә *тамырдан борылыш* дигән сүз иде. Колхозлар төзелгәнче крестьяннар үзләренең вак хуҗалыкларында ялгыз-ялгыз эшлиләр иде. Күпчелек крестьяннар иске хезмәт коралларыннан файдаланалар иде. Еш кына җирне сука һәм агач сабан белән эшкәртәләр, ашлыкны урак белән урып яисә чалгы белән чабып алалар, чабагач белән сугалар иде. Тарту көче булып ат һәм үгез хезмәт итте. Хуҗалыкларның бик кечкенә булуы тракторлар һәм башка яңа машиналар файдаланырга мөмкинлек бирмәде. Крестьяннарның хезмәте аз җитештерүчән иде. Крестьяннарның төп массасының колхозларга таба борылуы артта калган, вак индивидуаль хуҗалыктан алдынгы, эре, коллектив, машиналы игенчелеккә күчү дигән сүз иде. Беренче колхозлар тәҗрибәсе күрсәткәнчә, хәтта крестьяннар инвентарен гади рәвештә бергә кушу белән генә дә хезмәт җитештерүчәнлегенең шактый күтәрелүенә ирешелде. Колхозларның вак индивидуаль хуҗалыклардан өстенлеге колхозлар яңа авыл хуҗалыгы техникасы — тракторлар һәм башка машиналар кулланганда тагын да тулырак күренде. Яңа техника куллануга нигезләнгән коллектив хезмәт крестьяннарга чәчү мәйданнарын киңәйтергә, игенчелек культурасын күтәрергә, үзләренең материаль һәм культура хәлен һаман яхшырта барырга мөмкинлек бирде.

Шулай итеп, ярлы һәм урта хәлле массаларның тоташ коллективлашуга күчүе СССР авыл хуҗалыгында *тирән революцион переворот* дигән сүз иде. Аның нигезен хезмәт иясе крестьяннарның җитештерү средстволарына хосусый милкен җәмәгать милкенә әйләндерү, вак ялгыз җитештерүдән эре коллектив социалистик җитештерүгә күчү тәшкил итә иде. Авыл хуҗалыгын колхозлар нигезендә үзгәртеп кору игенчелектә капитализмның тамырларын йолкып ташлау, халык хуҗалыгының бик әһәмиятле тармагында — авыл хуҗалыгында социали-

стик система урнаштыру дигән сүз иде. Колхозларда житештерү средстволарына хосусый милек булмаганлыктан, колхозчы крестьянның төп яшәү чыганагы артель хуҗалыгыннан һәм шул хуҗалыкта аның шәхси хезмәтеннән торганлыктан, капиталистик элементларның тергезелүе өчен җирлек бетерелде.

Авылда бөек революцион переворот, илебез үсешенең бөтен барышы белән хәзерләнеп, Коммунистлар партиясе һәм Совет власте инициативасы белән һәм алар җитәкчелегендә, эшчеләр сыйныфының һәрьяклап ярдәме һәм хезмәт иясе крестьяннарның киң массасының актив катнашы белән үткәрелде.

Куәтле колхоз хәрәкәте колхоз төзелешенең бишьеллык планын яңабаштан карауны, илнең төрле районнарында коллективлаштыруның срокларын ачыклауны, аны үткәрү формаларын һәм методларын билгеләүне таләп итте. Зур практик һәм теоретик әһәмияте булган бу мәсьәләләрне эшләү өчен, Үзәк Комитет 1929 елның декабрендә СССР җир эшләре халык комиссары Я. А. Яковлев җитәкчелегендә комиссия төзеде. Аның составына Үзәк Комитет членнары һәм членлыкка кандидатлары, партиянең бик зур оешмаларының җитәкчеләре: А. А. Андреев (Төньяк Кавказ), К. Я. Бауман (Мәскәү өлкәсе), И. М. Варейкис (Кара туфраклы үзәк өлкә), Ф. И. Голощекин (Казахстан), С. В. Косиор (Украина), М. М. Хатаевич (Урта Волга), Б. П. Шеболдаев (Түбән Волга) һәм башкалар кертелде.

1930 елның 5 январенда ВКП(б) ҮК «Коллективлаштыру темпы һәм колхоз төзелешенә дәүләт ярдәме чаралары турында» карар кабул итте. Үзәк Комитет партиягә коллективлаштыруны нигездә беренче бишьеллык ахырына төгәлләргә ориентировка бирде. Шул ук вакытта төрле крайларда, өлкәләрдә һәм милли республикаларда шартларның төрлечә булуы һәм крестьяннарның коллективлашуга хәзерлек дәрәҗәсенең бертөрле булмавы нык исәпкә алынды.

ҮК коллективлаштыру темплары буенча илне өч группа районнарга бүлде. Беренче группага бик зур бөртекле ашлык районнары: Төньяк Кавказ, Түбән Волга һәм Урта Волга кертелде, аларда коллективлаштыруны нигездә 1931 елның язына тәмамлау билгеләнде. Бу районнар тоташ коллективлашуга башкаларга караганда яхшырак хәзерләнгәннәр иде. Совет дәүләте бирегә беренче чиратта һәм күп санда тракторлар һәм башка авыл хуҗалыгы машиналары җибәрә иде. Бу районнарда крестьяннарның катлаулануы тирәнрәк, сыйнфый көрәш кискенрәк бара, ярлылар яхшырак оешкан, хәзерге техника белән коралланган эре совхозлар һәм колхозлар күбрәк, авыл хуҗалыгы кооперациясе ныграк үскән иде. Бу районнардагы партия һәм совет оешмаларының коллективлаштыруны үткәрүдә шактый тәҗрибәсе бар иде. Икенче группага илнең бөртекле ашлык игүче барлык башка районнары: Украина, Кара туфраклы үзәк өлкә, Себер, Урал, Казахстан керде, — боларда коллективлаштыруны нигездә 1932 елның язына тәмамлау билгеләнде. Калган

крайларда, өлкәләрдә һәм милли республикаларда коллективлаштыруны нигездә бишьеллык ахырына, ягъни 1933 елда, төгәлләү билгеләнде.

Ленинның крестьяннарны җитештерү кооперациясенә тарту турындагы күрсәтмәләрен кулланып һәм тоташ коллективлашу районнарының тәҗрибәсен исәпкә алып, партия ҮК, колхоз төзелешенең төп оешу формасы авыл хуҗалыгы артеле булырга тиеш, анда җирдән файдалану һәм эш терлеге, авыл хуҗалыгы машиналары һәм кораллары, хуҗалык каралтылары, товарлыклы продукт терлеге кебек җитештерү средстволары җәмәгатьләштерелә, дип билгеләде. Җирне бергәләп эшкәртү ширкәтләреннән һәм коммуналардан аермалы буларак, авыл хуҗалыгы артеле колхозчыларның шәхси интересларын җәмәгать интереслары белән иң уңышлы төстә бергә куша һәм шуның белән кичәге ялгыз хуҗалыкчыларны коллективизм рухында тәрбияләү җиңелләшә иде.

Коллективлашу темплары үсә бару нигезендә, партия ҮК тракторлар, комбайннар, трактор инвентаре һәм катлаулы авыл хуҗалыгы машиналары җитештерүче заводлар салуны тизләтү чараларын күрде. Колхоз хәрәкәтенең ул стадиясендә тарту көче итеп тракторларның да, атларның да файдаланырга тиешлегенә басым ясап күрсәтелде. Тоташ коллективлашу районнарында машина-трактор станцияләре тулысынча колхозларга хезмәт күрсәтүгә күчерелде. 1929/30 хуҗалык елына колхозларга 500 миллион сум кредит билгеләнде. Колхозларда җир төзү эшләрен үткәрү расходларын дәүләт үз өстенә алды. Колхоз кадрлары хәзерләү өчен кыска сроклы бик күп курслар оештырылды.

Үзәк Комитет барлык партоешмаларны түбәннән үсүче колхоз хәрәкәтенә җитәкчелек итәргә чакырды. Шуның белән бергә, ҮК карары колхоз хәрәкәте үсешен тоткарларга маташуларга каршы да, һәм бигрәк тә колхоз хәрәкәтен югарыдан һәртөрле «декретлаштыруга» каршы да җитди рәвештә кисәтте.

ҮК карарында кулакка карата яңа политика — *тоташ коллективлаштыру нигезендә кулакны сыйныф булу ягыннан бетерү* политикасы беркетелде.

Кулаклар СССРда иң күп санлы эксплуататор сыйныф иде. Тоташ коллективлашу башланганда кулак хуҗалыклары крестьян хуҗалыкларының 5 проценты чамасы иде. Кулаклар авыл хуҗалыгы җитештерүендә шактый урын алып торалар иде. 1927 елда алар 10 миллион гектар чамасы бөртекле ашлык чәчүлекләре билиләр (бу чәчүлекләрнең бөтен мәйданы 94,7 миллион гектар иде) һәм бөтен товарлык ашлыкның биштән бер өлешен бирәләр иде.

Кулаклар социализмның явыз дошманнары иде. Алпавытларны һәм капиталистларны бетергәннән соң кулаклар ил эчендә капитализм реставрациясенең соңгы терәге булып калдылар. Алар Совет властеның чараларына саботаж ясыйлар, советка

каршы восстаниеләр оештыралар, авыл активистларын үтерәләр, һәртөрле юллар белән ярлыларны һәм урта хәллеләрне кабалага төшерергә һәм үзләренең йогынтысына буйсындырырга омтылалар иде. Кулаклар ике тапкыр, 1918 елда һәм 1927/28 хуҗалык елында, Совет дәүләтен ашлыктан мәхрүм итәргә һәм шуның белән ул үткәрә торган социалистик чараларны өзәргә бик нык маташып карадылар. Кулаклар нэп шартларында үзләренең хәлен ныгыта һәм иске, капиталистик тәртипләрне тергезә алуларына исәп тоттылар. Барлык илләрнең СССРда капитализмны кире кайтару турында хыялланган капиталистлары кулакларга өмет багладылар.

РКП(б)ның VIII съездыннан башлап партия кулакларның эксплуататорлык тенденцияләрен чикләү политикасы, капиталистик элементларны кысып чыгару политикасы үткәреп килде. Совет власте җир арендасы турындагы һәм ялгыз крестьян хуҗалыгында яллы хезмәт куллану турындагы законнары белән кулак производствосының күләмнәрен һәм кулакларның хезмәт иясе крестьяннарны эксплуатацияләү мөмкинлекләрен чикләде. Ул кулак хуҗалыкларына күтәренке налоглар салды, кулаклардан дәүләткә ашлыкны нык бәяләр белән сатуны таләп итте. Чикләү политикасы кулакларның үсешен тоткарлады, ләкин аларны бетерү дигән сүз түгел иде.

В. И. Ленин, кулаклар белән татулыкның булуы мөмкин түгел һәм эшчеләр сыйныфы кулакларга җимергеч удар ясау, аларны сыйныф булу ягыннан бетерү өчен көч җыю буенча бик нык хәзерлек эше алып барырга тиеш, дип күрсәтте. «...без, — диде В. И. Ленин, — кулакларга карата турыдан-туры гражданнар сугышы хәлендә тордык, торабыз һәм торачакбыз» (Әсәрләр, 29 т., 147 бит). В. И. Ленин РКП(б)ның XI съездында партияне: якын киләчәктә «рус капитализмына каршы, вак крестьян хуҗалыгыннан үсеп чыгучы капитализмга каршы, аның тарафыннан саклanучы капитализмга каршы соңгы һәм хәлиткеч сугыш» тора, дип кисәтте (Әсәрләр, 33 т., 248 бит).

Кулакларга каршы соңгы һәм хәлиткеч сугыш җәелдергәндә, Коммунистлар партиясе һәм Совет власте социалистик төзелештә 1930 елга ирешелгән зур уңышларга таяндылар.

Халык хуҗалыгының барлык тармакларында социалистик сектор үсте һәм ныгыды: социалистик промышленность кызу темплар белән үсте, авылда ун меңнәрчә яңа колхозлар төзелде. Партиянең һәм Совет властеның хәзер шәһәрдә генә түгел, авылда да ныклы социалистик базасы бар иде, шуңа таянып алар илдә капиталистик элементларны бетерә алалар иде.

Илдә сыйнфый көчләр социализм файдасына үзгәреп группалашты. Социалистик индустрияләштерү белән бергә эшчеләр сыйныфының саны шактый артты һәм авылны социалистик үзгәртеп коруда, хезмәт иясе крестьяннар массасының кулакларга каршы көрәшендә аның җитәкчелек роле күтәрелде. Эшчеләр сыйныфы илдә соңгы эксплуататор сыйныф булган

кулакларны бетерү белән бик нык кызыксына иде. Җәелеп киткән массовый колхоз хәрәкәте миллионнарча крестьян хуҗалыкларын колачлап алды. Урта хәлләләр колхозга керә башлады. Ярлылар белән бергә алар кулакларга каршы кискен көрәш алып бардылар. Партия һәм Совет власте хәзер эшчеләр сыйныфына һәм авыл ярлыларына гына түгел, бәлки колхозга кергән урта хәлле крестьянга бик ышанып таяна һәм кулакларны сыйныф буларак бетерә алалар иде.

Шуның өстенә, 1930 елга инде Совет власте кулында кулакның ашлык җитештерүен алыштыру өчен материаль база да бар иде. 1929 елда колхозлар һәм совхозлар 400 миллион пот ашлык җыеп алдылар һәм дәүләткә 130 миллион поттан артык товарлыклы ашлык бирделәр. Колхозларның тиз үсүе 1930 елда колхозлар һәм совхозларның кимендә 400 миллион пот, ягъни 1927 елда кулак хуҗалыклары биргәннән берничә тапкыр артыграк, товарлык ашлык бирүенә тулы ышаныч тудырды.

Халык хуҗалыгында социалистик секторның үсүе, илдә сыйнфый көчләрнең яңа чагыштырмасы һәм Совет дәүләтендә ашлык җитештерү өчен нык базаның — колхоз һәм совхозларның—булуы партиягә 1929 ел ахырында кулакларны чикләү һәм кысрыклау политикасыннан тоташ коллективлаштыру нигезендә аларны сыйныф булу ягыннан бетерү политикасына күчәргә мөмкинлек бирделәр. Бу политиканың асылы *кулакларны яшәү һәм үсеш өчен булган җитештерү чыганакларыннан:* җирдән ирекле файдаланудан, җитештерү коралларыннан, арендадан, эшче көче яллау хокукыннан *мәхрүм итүдән* гыйбарәт иде. Бу политика Совет дәүләтенең югары органнары карарларында закон тәртибендә рәсмиләштерелде. Тоташ коллективлашу районнарында җир арендасы һәм ялгыз крестьян хуҗалыкларында яллы хезмәт куллану турындагы законнар гамәлдән чыгарылды.

Тоташ коллективлашу шул авылдагы барлык җирләрнең колхоз карамагына күчүе дигән сүз иде. Бу җирдә булган кулак участоклары колхозлар кулына күчте. Шулай итеп, кулаклар аренда хокукыннан гына түгел, үзләре файдаланып килгән җирдән дә мәхрүм ителделәр. Октябрь революциясенең җиргә национализация ясавы җир төзүне колхозлар өчен файдалы итеп үткәрүне тәэмин итте. В. И. Ленин, җиргә национализация ясау «пролетариат дәүләтенә игенчелектә социализмга күчәргә иң зур мөмкинлекләр бирде», диде (Әсәрләр, 28 т., 317 бит). Колхозларга җир участокларын крестьяннардан сатып алырга да, коллектив файдалануга күчкән җирләр өчен аларга түләргә дә туры килмәде, чөнки СССРда җиргә хосусый милек юк иде.

Авыл хуҗалыгын коллективлаштыру кулаклар белән кискен сыйнфый көрәштә, дошман капиталистик чолганыш шартларында барды. Кулаклар колхозларга каршы явыз агитация алып баралар, төрле провокацион хәбәрләр тараталар, колхозларның хуҗалык каралтыларын яндыралар, терлекләрен агулыйлар, трактор һәм машиналарны бозалар, почмактан торып авыл ком-

мунистларын, колхоз председательләрен, авыл хәбәрчеләрен һәм активистларын үтерәләр иде. Алар коллективлаштыруны өзү өчен бөтенесен эшләделәр. Шуңа күрә крестьян массаларының тоташ коллективлашуга күчүе кулакларга каршы кискен көрәш белән бергә барды. Крестьяннар Совет власте органнарыннан кулакларны тулысынча экспроприацияләүне һәм үз авыллары территориясеннән кууны бик нык таләп иттеләр.

Ярлыларның һәм урта хәллеләрнең кулакларга каршы көрәшенә барлык чаралар белән ярдәм итеп, Совет власте раскулачить итүне тыюны бетерде. Совет властеның тоташ коллективлашу районнарындагы җирле органнарына кулакларны тору урыннарыннан ерак районнарга күчерү, аларның барлык житештерү средстволарын (терлеген, машиналарын һәм башка инвентарен) конфискацияләү һәм колхоз милкенә тапшыру хокукы бирелде. Кулакларга тулы экспроприация ясалды. Кулакларга карата кулланылган бу чаралар бердәнбер дөрес чаралар иде. Алар СССРда социализм төзү интересларына туры килә, колхоз хәрәкәтенең уңышын, колхозларны ныгытуны тәэмин итә иде.

Шулай итеп, массовый колхоз төзелеше башланганда ук партия, Ленинның кооперация планын тормышка ашыра барып, эшчеләр сыйныфын һәм хезмәт иясе крестьяннарны колхоз строеның җиңүе өчен көрәштә конкрет план белән коралландырды. Партия ҮК карарының авыл хуҗалыгы артеле — крестьяннарны житештерү кооперациясенә тартуның төп формасы дигән һәм тоташ коллективлаштыру нигезендә кулакны сыйныф булу ягыннан бетерү турындагы положениеләре Ленинның кооперация планын, марксизм-ленинизм теориясен үстерделәр.

ВКП(б) ҮКның 1930 ел 5 январь карары кабул ителгәннән соң партиянең барлык оешмалары, беренче чиратта округ, район һәм авыл оешмалары, коллективлаштыру эшен көчәйттеләр. Авыл коммунистлары колхозларга беренче булып керделәр, ярлыларны һәм урта хәллеләрне үзләренә иярттеләр. 1930 елның язына авыл хуҗалыгында эшләүче авыл коммунистларының дүрттән өч өлеше диярлек колхозларда иде инде.

Партия «Советлар — колхозларга йөз белән!» дигән лозунг куеп, совет органнарының игътибарын колхоз төзелешенә таба борды. Советлар авылда партиянең яңа политикасын үткәрүчеләр булдылар. Коллективлаштыруны үткәрүдә авыл Советлары әһәмиятле роль уйнадылар. Алар 70 меңнән артык булып, 4 миллионга якын ярлы-урта хәлле активистны берләштерәләр иде. Авыл активистлары колхоз хәрәкәтен башлап җибәрүчеләр булдылар.

Партия профсоюзларны колхоз төзелешендә актив катнашуга тартты. Ул шәһәр эшчеләренең коллективлаштыруда катнашырга зур теләк белдерүен хуплады. 1930 елда профсоюзлар колхоз оештыру һәм машиналар ремонтлау өчен авылга эшчеләрдән 180 мең бригада җибәрделәр. Колхоз хәрәкәтен җәелдерүдә 1930 ел башында партия чакыруы буенча колхозларга эшкә

килгән алдынгы эшчеләр — *егермебишмеңчеләр* аеруча зур роль уйнадылар. Алар фабрика-заводларның партия һәм профсоюз оешмалары, завод һәм фабрика коллективлары тарафыннан җибәрелгән ирекледәр иде. Егермебишмеңчеләрнең 70 проценты чамасы коммунистлар иде.

Коллективлаштыруны тормышка ашыруда комсомол партиянең актив ярдәмчесе булды. 1930 елның язына авыл комсомолецларының яртысы чамасы (550 мең) колхозга керде. Авылда комсомол колхозчы яшьләр оешмасына әверелә барды.

1930 елның гыйнваре һәм феврале колхозлар бик тиз үскән айлар булдылар. Тоташ коллективлашу хәрәкәте илнең яңадан-яңа районнарына җәелде. 1930 елның 20 февраленә 14 миллионга якын крестьян хуҗалыгы, ягъни барлык крестьян хуҗалыкларының 60 проценты чамасы колхозларда исәпләнә иде. Бу вакытта колхоз төзелешендә мәгълүм уңышлар белән беррәттән җитди кимчелекләр дә күренде.

В. И. Ленин, крестьяннарны индивидуаль, хосусый милекчелек хуҗалыгыннан эре, коллектив хуҗалыкка күчерү — социалистик төзелешнең иң кыен һәм катлаулы бурычы, дип күрсәткән иде. Бу бурычны тормышка ашыруның кыенлыклары тагын аның тарихта беренче тапкыр хәл ителүе белән дә тирәнәя иде. В. И. Ленин, колхозлар төзегәндә крестьяннарга, бигрәк тә урта хәлле крестьяннарга, карата көчләү кулланырга ярамый, дип кисәтте, бу эшкә бик сак карарга, крестьянның үз хуҗалыгына бәйләнгән булуын исәпкә алырга чакырды. РКП(б)ның VIII съездының «Урта хәлле крестьяннарга мөнәсәбәт турында» В. И. Ленин язган резолюциясендә болай дип күрсәтелде: «Бу эштә кирәгеннән артык ашыгучанлык күрсәтү зарарлы, чөнки мондый ашыгычлыкның урта хәлле крестьянда яңалыкларга карата каршылыкны көчәйтүе генә мөмкин» («КПСС резолюцияләрдә», I кисәк, 480 бит). Крестьяннар җәмәгать хуҗалыгына күчкәндә ашыгуның ярамаганлыгын заманында Ф. Энгельс та күрсәткән иде.

1930 елның беренче ике аенда коллективлаштыру практикасы В. И. Ленинның мөһим күрсәтмәләре исәпкә алынмаганлыгын күрсәтте. Коллективлаштыруның 1930 елның февралендә ирешелгән проценты партия ҮКның гыйнвар карары билгеләгән темплардан шактый югары булды. Мондый ашыгучанлык очраклы хәл түгел иде. 1929 елның декабрь азагында, марксист-аграрниклар конференциясендә чыгыш ясаганда ук инде, И. В. Сталин коллективлаштыру темпларын тизләтергә чакырды. Ул В. И. Ленинның һәм Ф. Энгельсның, крестьяннарны производство кооперативларына тартканда чиктән тыш ашыгырга ярамый, дигән күрсәтмәләрен санга сукмады. Урыннардагы партия һәм совет оешмаларына басым ясалды, коллективлаштыруның югары процентлары артыннан куу кебек зарарлы практика хупланды. Сталин күрсәтмәсе буенча, «Правда» газетасы 1930 елның 3 февралендәге баш мәкаләсендә болай дип язды: «Кол-

лективлаштыруның соңгы планы — 1930—1931 елларда ярлы, урта хәлле хуҗалыкларның 75 процентын коллективлаштыру — максималь план түгел».

Югарыдан басым ясау нәтиҗәсендә коллективлаштыру темплары ясалма рәвештә тизләтелде. Партиянең Кара туфраклы үзәк өлкә һәм Мәскәү өлкә комитетлары, мәсәлән, коммунистларның игътибарын коллективлаштыруны 1930 елның язына тәмамлау кирәклегенә юнәлдерә башладылар, гәрчә партия ҮК карары буенча Кара туфраклы үзәк өлкә карамагында кимендә ике ел, ә Мәскәү өлкәсе карамагында кимендә өч ел вакыт бар иде әле. Милли районнардагы: Төньяк Кавказ, Закавказье, Урта Азия һәм Казахстан партия оешмалары да алардан калышмаска тырыштылар. Бу исә крестьяннар арасында ныклы хәзерлек, оештыру-аңлату эшен тупас администраторлык итү белән алыштыруга китерде. Крестьяннарны еш кына, «раскулачить итү», сайлау хокукыннан мәхрүм итү һ. б. белән куркытып, колхозларга керергә мәҗбүр иттеләр. Кайбер районнарда «раскулачить ителүчеләр» 15 процентка һәм сайлау хокукыннан мәхрүм ителүчеләр 15—20 процентка кадәр житте. Колхоз төзелешендә ленинчыл ireклелек принцибының бозылуы крестьяннар, бигрәк тә урта хәлле крестьяннар, арасында ризасызлык тудыра иде.

Колхоз хәрәкәте колачыннан җитәкчелекнең артта калуы да күренде. Крестьян хуҗалыкларын җитештерү кооперативларына тарту, ягъни аларны коллективлаштыру, Ленинның кооперация планын тормышка ашыруда беренче этап булып тора. Бу этапта иң әһәмиятлесе — крестьяннарның җитештерү средстволарын җәмәгатьләштерү. Ләкин массовый колхоз хәрәкәте башланганда бу төп мәсьәләгә тиешенчә игътибар бирелмәде. Партиянең край һәм өлкә комитетлары, ихтимал булган тайпылышларны кисәтү өчен, җәмәгатьләштерү мәсьәләсенә тизрәк ачыклык кертүне бик нык сорап, ҮКга, Сталинга мөрәҗәгать итәләр иде. Ләкин алар кирәкле аңлатмаларны ала алмыйлар иде. Авыл хуҗалыгы артеленең Үрнәк уставы 1930 елның 6 февралендә генә игълан ителде. Ләкин ул да колхозларга кергән крестьяннарның җитештерү средстволарын җәмәгатьләштерү мәсьәләсенә ачыклык кертмәде. Анда колхозчыларның каралты тирәсе участоклары турында бернәрсә дә әйтелмәгән, терлекләрне җәмәгатьләштергәндә бер сыеры булган хуҗалыклар белән нишләргә кирәклеге, вак терлекләрне һәм йорт кошларын җәмәгатьләштерергәме-юкмы икәне аңлатылмаган иде. Шуларның бөтенесе нәтиҗәсендә артель формасын читләтеп коммунага сикерү, бөтен терлекләрне, шул исәптән вак терлекләрне һәм йорт кошларын, мәҗбүри тәртиптә җәмәгатьләштерү очраклары байтак булды. Бу практика бигрәк тә Уралда һәм Себердә киң таралган иде.

Болар бөтенесе урта хәлле-ярлы массалар арасында ризасызлык тудыра иде.

Сталинның крестьяннарның үзләренең вак, хосусый милекчелек хуҗалыгына бәйләнү көченә бәя биреп җиткермәве, аның урыннардагы партия работникларының акыллы тәкъдимнәренә колак салырга теләмәве массовый колхоз хәрәкәте башында иң зур хата һәм күп ялгышлыкларның чыганагы булды. Колхоз төзелешендәге ялгышлардан Совет властеның дошманнары, беренче чиратта кулаклар, файдаландылар. Элекке акгвардиячеләр, эсерлар һәм советка каршы булган башка яшерен элементлар активлаштылар. Дошман мәкерле һәм хәйләкәр эш итте. Провокацияләрдән алып коммунистлардан һәм авыл активистларыннан ерткычларча үч алуга кадәр бөтен чаралар кулланылды. Сыйнфый дошманнар крестьяннарны колхозга керер алдыннан терлекләрен бетерергә котырттылар, колхозда барыбер бөтен терлекне тартып алачаклар, дигән коткы тараттылар. Кулак коткысына бирелеп, күп кенә крестьяннар сыерларын, дуңгызларын, сарыкларын, йорт кошларын суйдылар. 1929/30 хуҗалык елында илдә мөгезле эре терлекләр саны 14,6 миллион башка, дуңгызларның өчтән бер өлеше, сарыклар һәм кәҗәләрнең чирегеннән күбрәге кимеде. Барлык бу терлек башлыча 1930 елның февралендә һәм мартында кырылды. Колхоз төзелешендә җибәрелгән ялгышлар, шулай ук кулакларның һәм ялчыларының дошманлык эшләре нәтиҗәсендә терлекчелеккә зур зыян килде һәм бу зыяннан ул озак вакытлар төзәлә алмады.

Совет властеның дошманнары, колхоз төзелешендәге бөгелешләр һәм ялгышлар крестьяннарның ачуын чыгарыр һәм аларны советка каршы массовый фетнәләргә этәрер, дип исәпләделәр. Алар урта хәлләләрнең бер өлешендә булган вакытлыча ризасызлыктан файдаланырга һәм аларны үзләренә ияртергә өметләнделәр. Аерым очракларда алар советка каршы провокацион чыгышлар оештыра алдылар.

Колхоз хәрәкәтенең кыенлыкларыннан кайбер урыннарда уң оппортунист элементлар да файдаланырга маташтылар. Алар партиянең бөтен коллективлаштыру эшенең дәрәҗәсен төшерергә омтылдылар.

Колхоз төзелешендәге ялгышлар колхоз хәрәкәтенең абруен төшерүгә, бөтен социалистик төзелеш эшен йомшартуга алып бара иде. Бу ялгышлар эшчеләр сыйныфының төп крестьян массалары белән союзын өзү һәм пролетариат диктатурасын какшату куркынычын тудыралар иде.

Коллективлаштыруны үткәрүдә җибәрелгән ялгышлар аркасында 1930 елны, февральнең икенче яртысында, илнең күп кенә районнарында крестьян массаларында ифрат зур ризасызлык туды. Төп крестьян массаларының настроениесе турында урыннардагы партия оешмаларыннан килгән сигналлар шулкадәр хәвефле иде ки, партия ҮК колхоз төзелешендәге ялгышларны төзәтү өчен ашыгыч чаралар күрде.

1930 ел февраленең 20 нче числоларында партиянең күп кенә край һәм өлкә оешмалары җитәкчеләренең киңәшмәсе булып,

анда коллективлаштыру мәсьәләләре тикшерелде. Киңәшмәдә сөйләгән кешеләр җәмәгатьләштерү мәсьәләләре буенча ачык директиваларның булмавын әйттеләр, «Правда»ны, аның коллективлаштыру темпларын тизләтүгә юнәлдергән күрсәтмәләрен тәнкыйтьләделәр. Киңәшмәдә партия ҮК Политбюросының республикаларда, крайларда һәм өлкәләрдә йөреп кайткан членнары М. И. Калинин, Г. К. Орджоникидзе һәм башкалар сөйләделәр. М. И. Калинин Кара туфраклы үзәк өлкәдә «артык бөгү, җимерү, тар-мар итү омтылышы күрмәгәнлеген» әйтте. «Урыннарда, — диде ул, — үзгәртүләрнең кирәкле минимумын гына эшлиләр, чөнки аннан башка мөмкин түгел. Урыннарда бу яктан кайвакыт «Правда» өндәгәнгә караганда дөресрәк эшлиләр». Украинада йөреп кайткан Г. К. Орджоникидзе «урыннарда работниклар бик әйбәт, аларда һичнинди тайпылышлар юк» дип белдерде. Җәмәгатьләштерү эшендәге кимчелекләргә тукталып, ул болай диде: «ҮК гомуми директивалар бирә, гомуми җитәкчелек итә... Ә һәр аерым очракта нишләргә икәнен урында күрсәтергә кирәк, шунсыз җирле работник теге яки бу мәсьәләгә җавапны «Правда»дан эзли, ә «Правда» еш кына ялгыш күрсәтмәләр бирә».

Партиянең җирле оешмалары җитәкчеләре һәм ҮК Политбюросының күп кенә членнары таләбе буенча февраль азагында партия Үзәк Комитеты авыл хуҗалыгы артеленең Үрнәк уставына аныклаулар һәм төзәтмәләр кертте. 1930 елның 2 мартында ул матбугатта басылып чыкты. Устав җитештерү средстволарын җәмәгатьләштерү мәсьәләсенә ачыклык кертте. Бер үк вакытта ҮК Закавказье, Урта Азия милли республикаларында һәм РСФСРның милли районнарында коллективлаштыруны үткәрү тәртибе турында карар кабул итте. ҮК партия оешмаларын коллективлаштыру эшенең моңа яхшырак хәзерләнгән алдынгы районнарда кулланыла торган формаларын һәм методларын милли районнарга күчерүдән кисәтте. Төп игътибарны, үз районнарының милли һәм экономик үзенчәлекләрен исәпкә алып, коллективлаштыруга хәзерлек эшенә тупларга тәкъдим ителде.

1930 елның 2 мартында «Правда»да Сталинның «Уңышлардан баш әйләнү» дигән мәкаләсе чыкты. Бу мәкаләне ул партия ҮК Политбюросы кушуы буенча язды. Ләкин Сталин үзенең мәкаләсен Политбюро членнарына укытып тормады. Мәкалә ике мәгънәле иде. Анда коллективлаштыруда көчләү чараларына юл куярга ярамавы күрсәтелгәнлектән, аны крестьяннарның урта хәлле массасы уңай каршылады. Җибәрелгән ялгышларның сәбәбе исә берьяклы гына аңлатылды. Коллективлаштыру өстән, Сталин тарафыннан ашыктырылган булса да, ул үзенең мәкаләсендә колхоз төзелешендәге ялгышлар өчен *бөтен* гаепне җирле работниклар өстенә аударды, аларны бөтенләй урынсызга юньсезлектә гаепләде. Шуңа күрә мәкаләнең эчтәлеге һәм тоны партия өчен көтелмәгән нәрсә булды. Бу хәл партияле массаларны беркадәр аптырашта калдырды. Колхозлардан күпләп чыгу

башланды. Партия оешмалары авылда хәлне көч-хәлгә генә җайга сала алдылар. Кулаклар һәм колхозга дошман төрле элементлар колхозларның, авылдагы партия һәм совет оешмаларының, коллективлаштыру белән шөгыльләнгән работникларның дәрәҗәсен төшерү өчен боларның бөтенесеннән файдаландылар. Бөтен кыенлыкларга да карамастан, урыннардагы партия оешмалары бирешмәделәр һәм үз эшләрен тиз генә үзгәртеп кора алдылар. Колхозларга каршы ачыктан-ачык чыгышлар дулкыны кими башлады.

1930 елның 14 мартында Үзәк Комитет «Колхоз хәрәкәтендә партия линиясен бозуларга каршы көрәш турында» карар кабул итте. Анда партия линиясен бозулар «колхоз хәрәкәтенең алдагы үсешенә *төп тормоз* булып тора һәм безнең сыйнфый дошманнарыбызга *турыдан-туры* ярдәм итә» дип күрсәтелде («КПСС резолюцияләрдә», II кисәк, 708 бит). ҮК партия оешмаларына коллективлаштыруда мәҗбүр итү методлары кулланууны туктатырга, шул ук вакытта иреклелек нигезендә крестьяннарны колхозларга тарту буенча ныклы эш дәвам иттерергә; колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан формалаштыруга һәм ныгытуга игътибарны тупларга кушты.

Партия авылда туган обстановкага аек карады һәм эшләнгән ялгышларны бетерү юлына басты. Партия оешмалары авылда хәлне нормальләштерүгә ныклап тотындылар, авыл хуҗалыгы артеленең Үрнәк уставы тәкъдимнәренә туры китереп, төп игътибарларын яңа колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныгытуга юнәлдерделәр. Колхоз төзелешендәге ялгышлар һәм уңышсызлыклар ленинчыл кооператив планның, коллективлаштыруга таба алынган курсның дөреслегенә партиянең ышанычын какшатмадылар. Коллективлаштыруда ялгышларны төзәтә һәм кимчелекләрне бетерә барып, партия крестьяннар массасына колхозлар юлы — кулак кабаласыннан, хәерчелектән һәм караңгылыктан котылуның бердәнбер дөрес юлы икәнен, тик шул юлның гына азат, бәхетле һәм якты тормышка алып баруын аңлатты.

Колхоз төзелешендә ялгышларны кискен рәвештә төзәтү крестьян массаларын тынычландырды. Урта хәллегә карата дөрес, ленинчыл мөнәсәбәт яңадан урнашты. Урта хәлленең ризасызлыгын Совет властена каршы файдаланырга маташкан дошманнарның ниятләре барып чыкмады.

Ясалма рәвештә төзелгән «кәгазь» колхозлар ялгышларны төзәтү барышында таралдылар, крестьяннарның икеләнүче өлеше колхозлардан чыкты. Коллективлашу проценты кимеде, колхозлар азайды. Колхозларда хезмәт иясе крестьяннардан колхозларның кирәклегенә, партия һәм Совет власте политикасының дөреслегенә нык ышанган иң тотнаклы элементлар калды.

Партия коллективлаштыру өлкәсендәге уңышларны беркетү өчен күп кенә өстәмә чаралар күрде. 1930 елның 2 апрелендә ҮК «Колхозлар өчен льготалар турында» карар кабул итте. Кол-

хозлар һәм колхозчылар ике елга терлекләр өчен налог түләүдән азат ителделәр. Язгы чәчүгә колхозларга, процент түләтмәү шарты белән, дәүләт фондыннан, орлык ссудасы итеп, 61 миллион пот бөртекле ашлык бирелде. Удар темплар белән социалистик авыл хуҗалыгының материаль-техник базасы төзелде. 1930 елның июнендә Ф. Э. Дзержинский исемендәге трактор заводы һәм Ростов авыл хуҗалыгы машиналары ясау заводы сафка керде. Запорожьедагы уру машиналары заводы яңабаштан җиһазландырылды һәм комбайннар җитештерә башлады. Авыл хуҗалыгы машиналары ясаучы күп кенә башка заводлар салынды һәм реконструкцияләнде. Совет дәүләте 1930 елның язына 158 машина-трактор станциясе оештырды, ел ахырына аларның саны 961 гә җитте. Аларда 30 меңнән артык трактор бар иде. Шуның өстенә тагы колхозларда 13 меңнән артык трактор булды.

Партия колхоз төзелешендәге ялгышларны һәм партия линиясен бозуларны бетерде һәм коллективлаштырудагы беренче уңышларны беркетте. 1930 елның 1 июленә илебездә алты миллион крестьян хуҗалыгын берләштергән 86 меңгә якын колхоз бар иде. Барлык ярлыларның һәм урта хәллеләрнең дүрттән бер өлеше чамасы (23,6 проценты) үсешнең колхоз юлына нык аяк басты. Дошманнарның язгы чәчүне өзәргә маташулары барып чыкмады. Беренче колхоз язы оешкан төстә үтте. Колхозчылар зур күтәренкелек белән эшләделәр.

Массовый колхоз хәрәкәтен җәелдерү белән бер үк вакытта, партия илне индустрияләштерүне дә йомшартмыйча алып барды. Бишьеллыкның беренче ике елында эре промышленность продукциясе 63 процентка диярлек, ә җитештерү средстволары җитештерүче тармаклар буенча 86 процентка артты. 1930 елга, ил тарихында беренче тапкыр буларак, халык хуҗалыгында промышленностьның авыл хуҗалыгына караганда өстен урын тотуына ирешелде.

Социалистик промышленностьның һәм авылда социалистик хуҗалык формаларының тиз үсүе капиталистик элементларга каршы һөҗүм фронтын киңәйтте. 1929 елга чаклы капиталистик элементларга каршы җитди һөҗүм башлыча шәһәрдә — промышленностьта һәм сәүдәдә барды. Авыл хуҗалыгы җәмәгатьләштерелмәгән килеш диярлек калып килде. Төп крестьян массаларының колхоз ягына тамырдан борылышы уңае белән капиталистик элементларга һөҗүм гомуми характер алды, ул бөтен фронт буйлап, шәһәрдә дә, авылда да җәелдерелде.

Шундый шартларда 1930 елның 26 июненнән 13 июленә кадәр ВКП(б)ның XVI съезды барды. Бу съезд тарихка *социализмның бөтен фронт буйлап киң һөҗүме съезды* булып керде.

Съезд делегатлары партиянең 1 260 874 членыннан һәм 711 609 кандидатыннан вәкил булып килгәннәр иде. XV һәм XVI съездлар арасындагы вакыт эчендә партиягә 600 меңнән

артык эшче алынды. Бөтен партиянең яртысы чамасы станокта эшләүче эшчеләр иде. XVI съезд ҮКның политик һәм организацион отчетларын, ҮКК отчетын һәм ВКП(б)ның ИККИдагы делегациясе отчетын, шулай ук промышленностьның бишьеллык планы үтәлеше турындагы, колхоз хәрәкәте һәм авыл хуҗалыгын күтәрү турындагы, реконструкция чорында профсоюзларның бурычлары турындагы мәсьәләләрне тыңлап тикшерде. Съездда докладларны И. В. Сталин, Г. К. Орджоникидзе, В. В. Куйбышев, Я. А. Яковлев, Н. М. Шверник ясады.

Үзәк Комитетның отчет докладында, партиянең XV съездыннан соң үткән еллар хуҗалыкның капма-каршы ике системасын — совет һәм капиталистик системаларын — халыкара аренада җитди сынау еллары булды, дип күрсәтелде. Совет хуҗалык системасы сынауны уңышлы узды һәм үзенең гаять зур өстенлеген күрсәтте. СССР бөтендөнья экономик кризисы кагылмаган бердәнбер ил булды.

Хуҗалыкның совет системасының капиталистик системадан өстенлеге барыннан да бигрәк социалистик промышленностьның кызу темплар белән үсүендә күренде. Ләкин СССР, промышленность үсешенең темплары буенча барлык төп капиталистик илләрне узып китсә дә, промышленностьның үсеш дәрәҗәсе буенча алардан бик нык артта кала иде. 1929 елда СССР корыч җитештерү буенча бөтен дөньяда (АКШтан, Англиядән, Германиядән һәм Франциядән кала) бишенче урында, чуен кою һәм күмер чыгару буенча алтынчы, электр энергиясе җитештерү буенча тугызынчы урында иде.

СССРның кара металлургиядә артта калуы аеруча түзеп торырлык түгел иде. 1929 елда СССРда 4 миллион тонна чуен җитештерелде, шул ук вакытта ул АКШта 43 миллион тонна чамасы, Германиядә — 13,2 миллион, Франциядә — 10,3 миллион, Англиядә 7,7 миллион тонна җитештерелде. СССР чуен җитештерү буенча сугышка кадәрге дәрәҗәгә тик 1930 елда гына җитте һәм аны беркадәр узып китте.

Кара металлургиянең артта калуы халык хуҗалыгының үсешенә тоткарлык ясый, чуенны чит илдән сатып алырга мәҗбүр итә иде. 1930 елда 0,7 миллион тонна, 1931 елда 1,6 миллион тонна кара металл читтән кертелде. Социализм төзү, СССРның экономик бәйсезлеген тәэмин итү һәм илнең техник-экономик артталыгын бетерү интереслары металлургия үсешен барлык чаралар белән тизләтүне бик нык таләп итте.

Партиянең XVI съезды Үзәк Комитетка тырышлыкны социалистик төзелешнең нигезе булган авыр индустрияне барлык чаралар белән үстерүгә тупларга, кара металлургиянең үсеш темпларын тизләтергә, якын арада көнчыгышта икенче күмер-металлургия базасы — Урал-Кузбасс комбинаты төзергә кушты. Съезд партиянең игътибарын халык хуҗалыгының ин тар урыннарыннан берсенә әверелгән транспортны үстерүгә һәм реконструкцияләүгә юнәлдерде. Съезд карарларында

җинел промышленностьны үстерү, авыл хуҗалыгын машиналар һәм тракторлар белән тәэмин итү, терлекчелекне торгызу һәм үстерү мәсьәләләре әһәмиятле урын алдылар. Җитәкче хуҗалык һәм техник кадрлар хәзерләүнең хәлиткеч әһәмияте күрсәтелде.

Илне социалистик индустрияләштерүнең кызу темпы, барыннан да элек, партия эшчеләр сыйныфының миллионнарча массаларының киң социалистик ярышын, хезмәт күтәрелешен оештыра алганга күрә мөмкин булды. XVI съезд вакытына ике миллионнан артык эшче социалистик ярышта катнаша, бер миллионнан артык эшче удар бригадаларда тора иде. Эшчеләр сыйныфы социалистик индустрияләштерү темпларын тизләтү өчен көрәште. Ярыш «Бишьеллыкны — дүрт елда!» лозунгысы астында җәелдерелде. Съезд ҮКга «киләчәктә дә социалистик төзелешнең *сугышчан большевистик темпларын* тәэмин итүне, *бишьеллыкның дүрт елда чыннан да үтәлүенә* ирешүне...» йөкләде («КПСС резолюцияләрдә», III кисәк, 22 бит).

Съезд реконструкция чорында профсоюзларның бурычларын билгеләде. Хуҗалык төзелешендә профсоюзларның роле күтәрелде. Аларның төп бурычы социалистик ярышны үстерү иде. Съезд профсоюзларны предприятиеләрдә производство киңәшмәләренең эшен яхшыртырга, квалификацияле эшчеләр хәзерләүгә күбрәк игътибар бирергә, алдынгы эшчеләрне һәм белгечләрне хуҗалык эшенә күтәрүдә ярдәм итәргә, эшчеләрнең инициативасын һәм үзешчәнлеген үстерүгә комачаулый торган искелеккә һәм бюрократизмга каршы көрәш алып барырга чакырды.

Партиянең XVI съезды СССРда социализмның җиңүе өчен массовый колхоз хәрәкәтенең гаять зур әһәмияте булуын күрсәтте. Съездның «Колхоз хәрәкәте һәм авыл хуҗалыгын күтәрү турында»гы карарында болай диелгән:

> «Алпавытларның җирләрен конфискацияләү авылда Октябрь революциясенең *беренче* адымы булса, колхозларга күчү *икенче* һәм өстәвенә хәлиткеч адым булып, ул СССРда социалистик җәмгыятьнең фундаментын төзү эшендә гаять әһәмиятле этапны билгели» (шунда ук, III кисәк, 60 бит).

1930 елның җәенә житештерүче өлкәләрнең төп бөртекле ашлык районнарында крестьян хуҗалыкларының 40—50 проценты коллективлашты. Колхозларнын чәчү мәйданы 36 миллион гектар булды. Колхозлар дәүләткә бөтен товарлык ашлыкның яртысын бирә алалар иде. Бу — СССРда авыл хуҗалыгының язмышын индивидуаль крестьян хуҗалыклары түгел, бәлки колхозлар һәм совхозлар билгели башлавын күрсәтә иде.

СССР халык хуҗалыгында төрле экономик укладларның чагыштырмасы үзгәрә барды. Моңа кадәр бөтенләй диярлек социалистик промышленностька гына таянган социалистик житештерү мөнәсәбәтләре хәзер авыл хуҗалыгында тиз үсә баручы

социалистик секторга да таяна башладылар. Совет властеның авылдагы социаль таянычы турындагы мәсьәлә яңача куелды. Тоташ коллективлашу башланганчы Совет власте авылда ярлы крестьяннарга таяна иде; урта хәлләр кулакларга каршы, социализмның җиңүе өчен көрәштә эшчеләр сыйныфының союзнигы иде. Хәзер тоташ коллективлашу районнарында бөтен колхозчы крестьяннар, XVI съезд күрсәтеп үткәнчә, *«Совет властеның чын һәм ныклы таянычына»* әверелделәр («КПСС резолюцияләрдә», III кисәк, 53 бит).

Партиянең XVI съездына инде культура революциясен тормышка ашыруда беркадәр уңышларга ирешелде. Ләкин съезд культура төзелеше темплары җитәрлек түгел дип тапты һәм якын арада гомуми-мәҗбүри башлангыч укытуны тормышка ашыру һәм укый-яза белмәүчелекне бетерү бурычын куйды.

Съезд, партия социалистик төзелештә уңышларга төп линияне нык үткәрү, троцкизмга һәм уң тайпылышка каршы кискен көрәш алып бару нәтиҗәсендә иреште, дип күрсәтте. Съезд: *троцкизм тәмам контрреволюцион, меньшевистик позицияләргә тәгәрәде*, дип билгеләп үтте. Социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүмен җәелдергән шартларда партиядә төп куркыныч уң тайпылыш иде. Ул объектив яктан кулакларның партиядәге агентурасы иде. Съезд партиянең уң тайпылышка каршы көрәшенә йомгак ясады һәм партия ҮКның 1929 елгы ноябрь пленумының *уң оппозиция карашларының ВКП(б)да тору белән бергә сыеша алмавы турындагы* карарын раслады.

Советлар Союзы халыкларының туганнарча хезмәттәшлеге ныгуын канәгатьләнү белән күрсәтеп, съезд партиянең игътибарын милли мәсьәләдә тайпылышларга каршы — төп куркыныч булган бөек державачылык шовинизмына һәм җирле милләтчелеккә каршы көрәшкә юнәлдерде. Съезд барлык коммунистларны партия сафларының бердәмлеген сакларга чакырды, ҮКга *«партиянең корычтай дисциплинасын һәм ленинчыл бердәмлеген какшатуга һәм җимерүгә юнәлдерелгән барлык маташуларга* киләчәктә дә рәхимсез отпор бирергә» кушты (шунда ук, III кисәк, 22 бит).

Партиянең XVI съезды яңа, хәзерге заман техникасы базасында халык хуҗалыгының барлык тармакларын реконструкцияләү турында күрсәтмә бирде. Реконструкция илнең гасырлар буена килгән артталыгын бетерүне, аның экономик бәйсезлеген ныгытуны, социализмның материаль-техник базасын булдыруны һәм СССРның оборона сәләтен күтәрүне тәэмин итә иде. Ул Советлар иленә тарихи кыска вакыт эчендә алдынгы капиталистик илләрне техник-экономик яктан куып җитәргә һәм узып китәргә мөмкинлек бирә иде.

Техник реконструкция социализмның бөтен фронт буйлап уңышлы һөҗүменең кирәкле шарты булды. Ул авыл хуҗалыгындагы иске социаль-экономик укладны үзгәртеп коруны, вак ялгыз крестьян хуҗалыкларының эре коллектив хуҗалыкларга

берләшүен һәм СССР экономикасында капитализмның тамырларын йолкып ташлауны җиңеләйтә иде.

Житештерү социалистик нигездә оештырылганда промышленностьның һәм авыл хуҗалыгының техник базасын реконструкцияләү илнең җитештерүче көчләренең тагын да тизрәк үсеше өчен, хезмәт җитештерүчәнлегенең үсүе, продукция эшләп чыгаруның артуы һәм хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсен күтәрү өчен шартлар тудыра иде.

### 3. Социализмның киң колач белән бөтен фронт буйлап һөҗүмгә күчүе шартларында партиянең оештыру һәм политик эше

XVI съезд карарлары белән коралланган партия социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүмен тагын да җәелдерүне дәвам иттерде. Төп нәрсә социалистик төзелеш темпларын тизләтүдән гыйбарәт иде.

Беренче бишьеллык яңа төзелеш бишьеллыгы булды. Советлар Союзының иксез-чиксез киңлекләрендә йөзләрчә зур заводлар, шахталар, рудниклар, электр станцияләре төзелде. Яңа шәһәрләр һәм эшчеләр поселоклары барлыкка килде. Яңа тимер юл магистральләре салынды. Меңнәрчә колхозлар, совхозлар һәм машина-трактор станцияләре төзелде. Һәр җирдә мәктәпләр, клублар, больницалар салынды. Беренче бишьеллык чорында *һәр көнне* уртача 1 промышленность предприятиесе сафка керде, 2 совхоз, 1—2 МТС, 115 чамасы колхоз төзелде. Бу гадәттә күрелмәгән төзелеш иде. Гади предприятиеләр түгел, социалистик типтагы предприятиеләр төзелде. Һәр яңа завод, колхоз, машина-трактор станциясе социализмның яңа крепосте булды.

Яңа промышленность төзелешенең гаять киң җәелүе һәм авыл хуҗалыгын социалистик нигездә үзгәртеп кору партиядән политик һәм оештыру эшенең дәрәҗәсен күтәрүне таләп итте. Партия бөтен ил күләмендә һәм һәр төзелештә, һәр заводта, һәр колхозда уннарча миллион кешеләрнең иҗат эшен практик рәвештә оештырырга тиеш булды. Социалистик төзелешкә практик җитәкчелекнең яңа формаларын һәм алымнарын эшләргә, пролетариат диктатурасының барлык буыннарын массаларга, производствога якынайтырга кирәк иде. Партия киң колач белән социалистик һөҗүмгә күчү шартларында оештыру эшенең кыенлыклары артуын күрә һәм бу эшнең СССРда социализмның җиңүе өчен әһәмиятен аңлый иде. Ул В. И. Ленинның, сүз илнең бөтен хуҗалык тормышын социализм нигезләрендә тамырдан үзгәртеп кору һәм уннарча миллион кеше тормышын тамырдан яңача оештыру турында барганлыктан, оештыру бурычлары социалистик революциянең иң кыен бурычлары булып торалар, дигән күрсәтмәсен аңлый иде.

Партия үз сафларын социализмның бөтен фронт буйлап һөҗүм итүе бурычларына туры китереп үзгәртеп корды.

Партия эшенең үзәген цехка һәм бригадага күчерү турындагы XVI съезд директивасын үтәп, партия ҮК 1930—1932 елларда партиянең завод ячейкаларын оешу ягыннан үзгәртеп төзеде. Партиянең бик нык үсүе нәтиҗәсендә шәһәр партия ячейкаларының шактый өлеше күп меңле коллективларга әверелде. Шуны исәпкә алып, ҮК коммунистлар саны кимендә 500 булган барлык предприятиеләрдә партия комитетлары, цех ячейкалары һәм бригадаларда партия группалары төзергә киңәш бирде. Үзгәртеп төзү заводларда партия эшенең яхшыруына һәм эшче массалар арасында партия йогынтысының көчәюенә ярдәм итте. Завод партия оешмалары җитештерү мәсьәләләренә күбрәк игътибар бирә башладылар. Партия оешмаларына яхшырак җитәкчелек итү өчен, халкы 50 меңнән артык булган шәһәрләрдә партиянең шәһәр комитетлары төзелде.

Авыл партоешмалары да үзгәртеп төзелде. Авылда партия ячейкаларының күпчелеге территориаль оешмалар иде. 1930 елның июненә авылда 404 мең коммунистны берләштерүче 30 меңгә якын ячейка бар иде. Шулардан партиянең территориаль ячейкаларында 263 мең коммунист, колхоз ячейкаларында 115 мең, совхоз һәм МТС ячейкаларында 26 мең коммунист исәпләнә иде. Тоташ коллективлашу районнарында колхозчы коммунистлар территориаль авыл ячейкаларыннан колхоз ячейкаларына күчерелде. Эре колхозларда, МТС һәм совхозларда партиянең яңа ячейкалары төзелде, искеләре ныгытылды. Алар авылда партия эшенең терәк пунктларына әверелделәр. Съездан соң озак та үтмәстән, округлар бетерелде, авылда социалистик төзелешнең төп буыны буларак, районнар ныгытылды. Партия органнары партия оешмаларына, колхозларга һәм крестьян массаларына якынайды. Бу үзгәртеп кору партия органнарының эшчәнлеген һәм оперативлыгын арттырды.

Партия совет органнарының оештыру ролен күтәрергә тырышты. Социалистик төзелешнең югары темплары дәүләт аппаратының барлык буыннарының төгәл һәм оператив эшләвен таләп итте. Хәлбуки, совет аппаратында күп кенә бюрократлашкан работниклар, тормыштан аерылган, яңа бурычларны аңларга теләмәүче кешеләр бар иде. Партия совет учреждениеләре эшендәге кимчелекләрне тәнкыйть итүне һәм үзара тәнкыйтьне җәелдерде, дәүләт аппаратын тазарту оештырды. Совет аппаратына җитәкче урыннарга производстводан меңнәрчә алдынгы эшчеләр күтәрелде. ҮКК—РКИ һәм аның урыннардагы органнары дәүләт аппаратының эшен яхшырту буенча зур эш үткәрделәр. Партиянең XVI съездыннан соң ҮКК председателе һәм СССР РКИ халык комиссары итеп А. А. Андреев расланды.

Хуҗалык җитәкчелеген предприятиеләргә якынайту һәм халык хуҗалыгының хәлиткеч участокларын үстерүгә игътибарны көчәйтү өчен халык комиссариатлары вакландырылды. ВСНХ үзгәртелеп, өч халык комиссариаты — авыр, җиңел һәм урман промышленносте халык комиссариатлары төзелде. Хуҗа-

лык төзелешенең хәлиткеч участокларына партия күренекле эшлеклеләрне куйды: В. В. Куйбышев — СССР Госпланы председателе, Г. К. Орджоникидзе—СССР авыр промышленность халык комиссары, А. И. Микоян — СССР тәэминат халык комиссары итеп билгеләнде.

Партиянең XVI съездына 11,5 миллион члены булган профсоюзлар үзгәртеп төзелде. Партия профсоюзларның җитештерүгә чын-чыннан йөз белән борылуларына, социалистик төзелештә актив катнашуларына ирешергә тырышты. Профсоюзлар үзләренең җитәкче органнарын уң капитулянт элементлардан тазарттылар. Партия Үзәк Комитеты ВЦСПСның җитәкчелеген ныгытты. Аның беренче секретаре итеп Н. М. Шверник сайланды. Партия ҮК инициативасы белән профсоюзлар вакландырылды. Профсоюзлар промышленностьның аерым тармакларын тирәнтенрәк өйрәнә, түбәнге оешмаларга конкретрак җитәкчелек итә, эшчеләр массасына яхшырак хезмәт күрсәтә башладылар.

Партиянең оештыру эше иң элек яңа промышленность төзелеше темпларын тизләтүгә юнәлдерелде. Партия үзенең иң яхшы кадрларын һәм эшчеләр сыйныфының көчен индустриаль гигантлар—Днепрогэс, Магнитогорск һәм Кузнецк металлургия, Березники һәм Нева химия комбинатлары, Уралдагы авыр машиналар төзү заводы, Яңа Краматорск машиналар ясау, Чиләбе һәм Харьков трактор, Мәскәү һәм Горький автомобиль заводлары, Саратов комбайн заводы һәм башка предприятиеләр төзелешенә туплады. Партия ҮК зур предприятиеләр төзү барышына көндәлек җитәкчелек итте. Ул һәр яңа заводның, һәр электр станциясенең билгеләнгән вакытка эшли башлавына ирешергә тырышты.

Бишьеллыкның яңа төзелешләре, бигрәк тә Мәскәүдә, Уралда, Көнбатыш Себердә, Украинада, Казахстанда, Горькийда, Саратовта бара торган төзелешләр җирле партия оешмаларының игътибар үзәгендә торды. Яңа төзелешләрдә партия ячейкалары бик зур эш үткәрделәр. Бу ячейкаларның төп өлешен шәһәр һәм фабрика-завод партоешмалары тарафыннан җибәрелгән коммунистлар тәшкил итте. Алар илнең төрле якларыннан, башлыча авылдан килгән төзүчеләрне оештыралар, яшь хезмәт коллективлары туплыйлар, аларның килешеп эшләүләренә ирешәләр иде.

Массалар арасында партия-политик эш социалистик төзелешнең югары темпларын тәэмин итүгә буйсындырылды. Партия социалистик индустрияләштерү темпларын тизләтү кирәклеген аңлатты һәм кыенлыкларны халыктан яшермәде. Ул эшчеләрнең һәм инженер-техник работникларның политик аңлылыгын күтәрде, аларның активлыгын үстерде, аларны социалистик төзелешнең кыенлыкларын җиңүгә һәм промышленность бишьеллыгын дүрт елда үтәүгә туплады.

Беренче бишьеллык чорындагы гаять зур төзелеш шартларында күп кенә мәхрүмлекләргә һәм уңайсызлыкларга риза

булырга туры килде. Ил ярлы иде әле. Кием-салым, аяк киеме һәм иң кирәкле күп кенә башка әйберләр җитми иде. Төзелешләрдә эшчеләр палаткаларда һәм вакытлы баракларда тордылар. Азык продуктлары һәм күп кенә промышленность товарлары карточкалар буенча бүленә иде. Бу кыенлыклар барыннан да элек эшчеләр сыйныфы өстенә төште. Ләкин эшчеләр дошман капиталистик чолганыш шартларында илебезне куәтле индустриаль державага әверелдерү өчен башка юл юклыгын беләләр иде. Алар индустрия төзү өчен корбаннар бирү һәм каты экономия кирәклеген аңлыйлар иде. Үзләрен бөтен нәрсәдә чикләп, бик нык кысылып яшәп, эшчеләр тиңдәшсез хезмәт героизмы күрсәттеләр. Эшчеләр сыйныфы, хезмәт иясе массалар СССРда социализмның җиңәчәгенә, партия политикасының дөреслегенә нык ышаналар иде. Алар үз максатларына тайпылышсыз бардылар. Эшчеләр сыйныфының тупланганлыгы, оешканлыгы һәм фидакарьлеге колхозлар төзү эшен җәелдергән ярлы-урта хәлле крестьян массаларына бик зур мораль йогынты ясады. Яшьләр арасында энтузиазм аеруча зур булды. Ун меңнәрчә егетләр һәм кызлар партия чакыруы буенча комсомол путевкалары белән үзләштерелмәгән җирләргә, Урал, Кузбасс, Донбасс, Ерак Көнчыгыш һәм Урта Азиянең яңа төзелешләренә юнәлделәр.

Эшчеләр сыйныфының иҗат активлыгын бишьеллыкны дүрт елда үтәү өчен көрәшкә туплап, партия ҮК 1930 елның сентябрендә бишьеллыкның өченче елы планын уңышлы үтәү өчен социалистик ярыш оештырырга чакырып, эшчеләргә мөрәҗәгать итте. Эшчеләре партия чакыруына кушылмаган бер генә предприятие дә булмады. Илдә социалистик ярыш яңа көч белән җәелде. Заводларның йөзе һәм алар тормышының гадәттәге ритмы үзгәрде. Яңа төзелеш, завод һәм фабрика коллективларының хезмәт перекличкалары үткәрелде, предприятиеләрдә җитештерүгә смотрлар, иң яхшы цех, бригада дигән исем өчен конкурслар үткәрелде. Предприятие һәм яңа төзелешләрнең почет такталары алдынгы бригадаларның, ударникларның яңадан-яңа күрсәткечләре белән тула барды. Хезмәт геройлары саны һаман артты.

Социалистик ярышның яңа формалары туа, алар партия, профсоюз һәм комсомол оешмалары тарафыннан күтәреп алына һәм бөтен илгә җәелдерелә иде. 1930 елның җәендә Ленинградның Карл Маркс исемендәге заводы эшчеләре, 1930/31 хуҗалык елына предприятиенең контроль саннарын тикшереп, каршылау промфинпланы алдылар һәм, үз үрнәкләренә ияреүргә чакырып, барлык предприятиеләргә мөрәҗәгать иттеләр. Озакламый каршылау промфинпланы алу хәрәкәте, күпчелек завод һәм фабрикаларга таралып, ярышның коллектив формаларын башлап җибәрде. Мариупольнең Ильич исемендәге заводы эшчеләре сменаларда каршылау планнары төзү инициаторлары булдылар. 1931 ел башында Ленинградта хуҗалык исәбенә күчкән бригада-

лар барлыкка килде. 1932 елның апреленә инде илдә аларның саны 155 меңгә җитте.

Беренче бишьеллыкта социалистик ярышның төп формасы удар бригадалар хәрәкәте булды. Ударниклар хәрәкәте коммунистик өмәләрнең гүзәл традицияләренең дәвамы һәм үсеше булды. Партия-политик эш бригадаларда тупланды. Бригадаларга аеруча авторитетлы һәм тырыш эшчеләр, күбесенчә коммунистлар һәм комсомолецлар җитәкчелек итте. Аларның күбесе, производстводан аерылмыйча рабфакларда һәм техникумнарда укып, белгечлек ала һәм аннары цех начальниклары, завод директорлары була иде.

Партия оешмалары, коммунистлар һәм комсомолецлар социалистик ярышның инициаторлары һәм аны оештыручылар булдылар. Беренче бишьеллык чорында һәр алты кадровый эшченең берсе коммунист иде. 1932 елның көзенә зур предприятиеләрнең партоешмалары партиянең XVI съезды директивасын үтәделәр — коммунистларны һәм комсомолецларны социалистик ярышка тулысынча диярлек тартуга ирештеләр. Төп цехларда һәм хәлиткеч участокларда партиялеләр катлавы артты. Коммунистлар забойларга баралар, домналар, мартеннар һәм станоклар янына басалар, яңа төзелеш корылмаларына күтәреләләр иде. Алар үзләренең хезмәттәге батырлыклары белән бөтен эшчеләр массасын рухландырдылар.

Беренче бишьеллык чорында социалистик төзелештә аеруча хезмәт күрсәткән өчен 600 дән артык эшче-ударник, инженер, техник һәм хуҗалык җитәкчеләре Ленин ордены белән бүләкләнде (бу орден Совет хөкүмәте тарафыннан 1930 елның апрелендә чыгарылды); социалистик ярыш алдынгыларыннан 400 гә якын кеше Хезмәт Кызыл Байрагы ордены белән бүләкләнде. Хезмәт геройлары бөтен илгә танылды. Халык аларны данлыкләды һәм мактады.

Партия һәм Совет дәүләте мораль дәртләндерү чараларын эшчеләрне хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүдә материаль кызыксындыру белән бергә бәйләп алып барды. Эшчеләрнең хезмәтенә түләүнең яңа тариф системасы камилләштерелде һәм кертелде, бу система квалификациясез хезмәт белән чагыштырганда квалификацияле хезмәткә, җиңел хезмәт белән чагыштырганда авыр хезмәткә күбрәк түләүне күздә тота иде.

Социалистик ярыш елдан-ел массовыйрак төс ала барды. 1932 ел ахырына анда барлык эшчеләрнең дүрттән өч өлеше катнаша иде. Ярышта совет интеллигенциясе актив катнашты. Социалистик төзелеш уңышлары һәм гомуми хезмәт күтәренкелеге иске техник интеллигенциянең настроениесенә дә уңай йогынты ясады. Аларның күбесе социалистик төзелешкә актив кушылды. Ярыш авылда да таралды. Завод һәм фабрика эшчеләреннән үрнәк алып, колхозчылар, совхоз һәм МТС работниклары колхоз һәм совхоз производствосын ныгыту өчен, игенчелектә хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен көрәш җәелдерделәр.

Социалистик ярыш һәм ударниклык *бөтенхалык хәрәкәтенә* әверелде. Совет кешеләре революция һәм гражданнар сугышы көннәрендә Совет власте өчен ничек сугышкан булсалар, тыныч социалистик төзелеш фронтында да шундый ук дәрт һәм геройлык белән эшләделәр.

Халык массаларының иҗади эшчәнлегенең мондый күтәрелешен тарих белми иде әле. Миллионнарча эшчеләр яңа төзелеш пафосы белән колачлап алынды. Хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен эшчеләрнең массовый хәрәкәте төзелеш срокларын кыскартты, бишьеллыкның срогыннан элек үтәлүен тәэмин итте. Днепростройда һәм Магнитостройда алдынгы бригадалар бетон салуда бөтендөнья рекордлары куйдылар. Днепрогэста беренче турбинаны монтажлау, планда каралган 90 көн урынына, 36 көндә тәмамланды. Мәскәү автомобиль заводында механикаҗыю цехының 1200 станогы бер ай эчендә монтажланды.

Яңа индустриаль гигантлар бер-бер артлы эшләүче предприятиеләр сафына керә бардылар. 1931 елда Харьков трактор заводы, Мәскәү автомобиль заводы, Урал бакыр кою заводы һәм Урал авыр машиналар ясау заводының беренче чираты сафка керде. 1932 ел башында Горький автомобиль заводы һәм Саратов комбайн заводы сафка керде. 1932 елның февралендә Магнитогорскиның беренче домнасы, апрельдә Кузнецкиның беренче домнасы чуен бирде. Кузбасста бишьеллык эчендә күмер чыгару өч тапкыр диярлек артты. Кузнецк күмер бассейны үсү белән бер үк вакытта, Магнитогорск һәм Кузнецк металлургия комбинатларының беренче домналары эшли башлау СССРның көнчыгышында куәтле яңа күмер-металлургия базасына нык нигез салды.

Индустриаль гигантлар тирәсендә зур-зур шәһәрләр үсеп чыкты. Магнитогорск һәм Новокузнецк аеруча тиз үсте. 1929 ел азагында, ерак Себердә металлургия гигантына нигез салынганда, Владимир Маяковский Кузнецкстрой кешеләренә багышланган шигырендә болай дип язды:

Беләм —
бакча күкрәр
тиз көндә,
беләм —
үсәр
шәһәр,
булган чакта,
Совет иледә
мендә
шундый
кешеләр!

Төзелеш башланганнан соң ике ярым ел үткәч тә, элекке буш җирдә халкы 100 меңнән артык булган зур шәһәр үсеп чыкты, ә Кузнецк металлургия комбинаты чуен бирә башлады. Заводны һәм шәһәрне совет кешеләре төзеделәр. Алар төзеделәр дә, укыдылар да. Кичәге җир казучылар, бетончылар һәм мон-

тажчылар домначылар һәм корыч коючылар булып эшли башладылар. Төзелеш начальнигы И. П. Бардин — Октябрь революциясеннән соң үзен халыкка хезмәт итүгә, совет металлургиясен төзүгә багышлаган беренче зур инженерларның берсе — академик булды.

Тар-мар ителгән эксплуататор сыйныфларның калдыклары һәм аларның иярченнәре СССРда социализмның җиңүле рәвештә алга баруына каты каршылык күрсәттеләр. Капиталистик чолганышның дошман көчләре Совет властена каршы көрәштә аларга һәрьяклап ярдәм иттеләр, бишьеллыкны, СССР да социалистик төзелешне өзәргә тырыштылар. 1930—1931 елларда өч зур контрреволюцион оешма фаш ителде. «Промпартия» иске, буржуаз техник интеллигенциянең промышленностьта корткычлык белән шөгыльләнүче югары катлавын берләштерә. Үзәге Җир эшләре халык комиссариатында булган «Хезмәтчел крестьян партиясе» дигән оешма кулаклар интересын чагылдыра, коллективлаштыруны өзәргә тырыша. Меньшевистик контрреволюцион группа булган «РСДРПның союз бюросы» Госпланда, ВСНХда, Дәүләт банкысында, Центросоюзда һәм башка оешмаларда эш итеп килә.

Бу контрреволюцион оешмаларда катнашучылар ачык судка бирелделәр. Суд процессларында аларның халыкка һәм эшче-крестьян дәүләтенә каршы җинаять эшләре ачылды. Корткычлар чит илләргә качып киткән рус капиталистлары һәм акгвардиячеләр белән бәйләнештә булганнар. Буржуаз дәүләтләрдән ярдәм алып, алар корткычлык һәм шпионлык белән шөгыльләнгәннәр, Совет властен бәреп төшерергә һәм СССРда капитализмны кире кайтарырга тырышканнар.

Контрреволюцион группаларның җинаятьле эше халыкның ачуын кабартты. Совет кешеләре эксплуатация һәм изү булмаган яңа җәмгыять төзүгә теш-тырнаклары белән каршылык күрсәткән дошманнарга карата бик зур уяулык һәм ныклык кирәклегенә ышандылар. Заводларда һәм колхозларда күп санлы җыелышлар һәм митинглар булып, аларда катнашучылар хыянәтчеләргә каты җәза бирүне таләп иттеләр. Пролетариат суды халыкның фаш ителгән дошманнарына каты һәм гадел җәза бирде. Эчке контрреволюция калдыкларының һәм халыкара империализмның җимерү эшләренә җавап итеп, эшчеләр, колхозчылар һәм интеллигенция Коммунистлар партиясе тирәсенә тагын да тыгызрак тупландылар, үзләренең хезмәт һәм политик активлыгын тагын да югарырак күтәрделәр.

Партия киң колач белән социализм төзелешен рухландыручы һәм оештыручы булды. Ул үз кадрларының, барлык коммунистларның идея дәрәҗәсен күтәрү буенча зур эш үткәрде. Партия үз сафларында дисциплинаны бертуктаусыз ныгыта, чит элементлардан арына барды, элекке оппортунистлардан социалистик төзелештә актив катнашуларын таләп итте. Үзәк Комитет һәм Үзәк контроль комиссиясе партиянең бердәмлеген бик нык

сакладылар, оппортунист элементларның һәртөрле юллар белән партия дисциплинасын бозарга, социалистик төзелешне өзәргә маташуларын кискен төстә бетерә бардылар.

1930 елның декабренда ҮК һәм ҮККнең берләшкән пленумы уң оппозиция лидерларыннан берсе булган Рыковны Политбюро составыннан чыгарды. Ул Халык Комиссарлары Советы Председателе хезмәтләреннән дә алынды. СССР Халык Комиссарлары Советы Председателе итеп В. М. Молотов билгеләнде.

### 4. Халык хуҗалыгын техник яктан яңадан коралландыру өчен партиянең көрәше. Колхоз хәрәкәтенең үсүе. Колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныгыту. Беренче бишьеллыкның йомгаклары

СССРда социализмның җиңүе өчен төп шарт һәм социалистик төзелешне тизләтү чарасы халык хуҗалыгын хәзерге техника нигезендә яңадан коралландырудан гыйбарәт иде. В. И. Ленин болай дип күрсәтте:

«Ил электрлаштырылгач кына, промышленность, авыл хуҗалыгы һәм транспорт хәзерге заман эре промышленностеның техника базасына корылгач кына, тик шул чакта гына без тәмам җиңәчәкбез» (Ә с ә р л ә р, 31 т., 520 бит).

Халык хуҗалыгының барлык тармакларын яңа, югары техника базасында тамырдан реконструкцияләү бурычын куйганда, партиянең XVI съезды В. И. Ленин күрсәтмәләрен кулланып эш итте. Моның өчен техника өлкәсендәге кытлыкны бетерергә кирәк иде. Реконструкция чорында техника хәлиткеч әһәмият казанды. Халык хуҗалыгын югары дәрәҗәдә үскән машиналар төзү промышленностена таянып кына яңабаштан коралландырырга мөмкин иде. Үз илебездә машиналар төзүне үстерергә һәм моны тарихи яктан иң кыска срокта эшләргә кирәк иде.

Партия, совет машиналары төзү промышленностен булдыру өстендә тырышып эшләп, аны, промышленностьның башка тармаклары белән чагыштырганда, кызурак темплар белән үстерүне тәэмин итте. Машиналар төзүнең нигезе булган станоклар ясау, инструментлар һәм башка промышленность җиһазлары җитештерү аеруча тиз үстерелде. Станоклар ясый торган иске заводларны реконструкцияләү һәм яңаларын төзү (Мәскәү револьвер, Горький фрезер станоклары заводлары һәм башкалар) удар темплар белән алып барылды. Промышленностьның станоклар паркы тиз үсте. Беренче бишьеллыкта 50 меңнән артык металл кисү станогы эшләп чыгарылды. 1928 елда алар 2 мең җитештерелгән булса, 1932 елда бу сан 19,7 меңгә җитте. Станоклар төзүне үстерүдәге һәм яңа промышленность җиһазлары җитештерүдәге уңышлар бөтен машиналар төзү промышленностен техник яктан тамырдан реконструкцияләүне тормышка ашырырга һәм аның авыр машиналар төзү, тракторлар, комбайннар, авиация төзү кебек яңа тармакларын булдырырга мөмкинлек бирде.

Промышленностьны техник яктан яңадан коралландыру өчен капиталистик илләрнең алдынгы техникасы да киң файдаланылды.

Партиянең һәм эшчеләр сыйныфының тырышлыгы аркасында бишьеллыкның машиналар төзү буенча заданиеләре өч елда үтәлде. Бу тармак 1931 елдан башлап промышленностьта алдынгы урынны алды. Бишьеллык азагына машиналар төзү һәм металл эшкәртүнең тулай продукциясе 1928 ел белән чагыштырганда дүрт тапкыр, ә 1913 ел белән чагыштырганда җиде тапкыр артты. Техника ягыннан СССР иң алдынгы илләр рәтенә чыкты, машиналар төзүдә бөтен дөнья күләмендә АКШтан кала икенче урынны алды. Партиянең XIV съезды куйган бурыч — СССРны читтән машиналар кертүче илдән машиналарны һәм җиһазларны үзе җитештерә торган илгә әверелдерергә, дигән бурыч нигездә хәл ителде. Бу илне социалистик индустрияләштерү фронтында бик зур җиңү булды. СССР халык хуҗалыгына аның барлык тармакларын реконструкцияләүне тәэмин итәрлек куәтле техник база салына иде.

Иң элек промышленность үзе ныклы нигезгә баса иде. Аның барлык тармаклары да яңа җиһазлар ала башлады. Промышленностьны техник яктан коралландыру эшендә авыр машиналар төзүне оештыру бик әһәмиятле булды. 1931 елдан электр станцияләре өчен (50 мең киловатт егәрлекле беренче турбина эшләп чыгарылды), кара металлургия өчен (беренче совет блюминги ясалды) һәм күмер промышленносте өчен куәтле машиналар һәм зур җиһазлар җитештерелә башлады.

Тимер юл транспортын реконструкцияләү башланды, аның материаль-техник базасы артта булу социалистик төзелешне җәелдерүгә тоткарлык ясый иде. Тимер юл транспорты мәсьәләсе 1931 елда ике тапкыр (июньдә һәм октябрьда) партия ҮК пленумнарында тикшерелде. Транспортны реконструкцияләүнең төп буыны тимер юлларны электрлаштырудан гыйбарәт дип табылды. 1931 елда беренче тепловозлар, 1932 елда электровозлар эшләнә башлады. Урал, Донбасс һәм Кузбасс тимер юлларын электрлаштыру, юлларны реконструкцияләү, төяү һәм бушату эшләрен механикалаштыру башланды. Биш ел эчендә паровозлар һәм вагоннар җитештерү ике тапкыр диярлек артты.

Төзү промышленностен яңа техника белән коралландыру иске шәһәрләрне тамырдан реконструкцияли башларга һәм яңа шәһәрләр төзүне тизләтергә мөмкинлек бирде. 1931 елның июнендә ВКП(б) ҮК пленумы «Мәскәүнең шәһәр хуҗалыгы турында һәм СССР шәһәр хуҗалыгын үстерү турында»гы мәсьәләне тикшерде. Шәһәр хуҗалыгы турындагы мәсьәләне партиянең шундый киң планда әле беренче тапкыр куюы иде. Пленум партиянең Мәскәү комитетына һәм Мәскәү Советына Мәскәүне реконструкцияләүнең фәнни нигезләнгән планын төзергә, анда шәһәрне дөрес төзүне, яңа торак һәм коммуналь төзелешне, куәтле теплоэлектроцентральләр, метрополитен, Мәскәү — Волга

каналын эшләүне күздә тотарга кушты. Ленинград, Харьков, Баку, Горький, Днепропетровск, Ростов-Дон һәм башка шәһәрләрне реконструкцияләү, Уралда, Донбасста, Кузбасста, Мәскәү яны бассейнында план нигезендә яңа шәһәрләр төзү буенча зур эшләр билгеләнде.

Игенчелекне тамырдан техник реконструкцияләү тормышка ашырылды. Бишьеллыкта авыл хуҗалыгында машиналар паркы гомуми куәте 1900 мең ат егәрлегенә тигез булган 120 мең тракторга артты; МТСлар, совхозлар һәм колхозлар 1600 миллион сумлык авыл хуҗалыгы машиналары алдылар. Авыл хуҗалыгын техник яктан яңадан коралландыруда машина-трактор станцияләре һәм совхозлар төп этәргеч булдылар. 1932 ел ахырына 2446 МТС төзелде, аларда 75 меңнән артык трактор бар иде. МТСлар төзү авыл хуҗалыгында бик тирән техник революция ясау, аның гасырлар буе килгән артталыгын бетерү дигән сүз иде.

Хәзер, халык хуҗалыгының барлык тармакларына иң яңа техника өзлексез килеп торганда, икенче бер кыенлык килеп чыкты — яңа производстволар оештырырга һәм катлаулы техниканы идарә итәргә сәләтле кешеләрнең бик нык җитешмәве беленде. Яңа заводларга техник яктан белемле административ-хуҗалык кадрлары, ул чактагы фән һәм техника дәрәҗәсендә торучы инженер-техник работниклар, яңа техниканы үзләштергән квалификацияле эшчеләр кирәк иде. Партия бу кыенлыкларны беренче тапкыр Ф. Э. Дзержинский исемендәге трактор заводында очратты. Завод искиткеч кыска срокта — 11 айда салынды, ә аны үзләштерүгә елдан артык вакыт китте. Заводның күп кенә инженерлары, техниклары һәм эшчеләре яңа техника белән эш итә һәм җитештерүнең агым методы шартларында килешеп эшли белмиләр иде.

Яңа производстволарны һәм яңа техниканы үзләштерүдә артта калуның социалистик төзелешне тоткарлавы мөмкин иде. Куркыныч иң элек шунда иде ки, коммунист-хуҗалыкчыларның бер өлеше техниканың роленә бәя биреп җиткерми һәм үзләренең техник белемнәрен күтәрүнең үтә кирәклеген аңламый иде. Промышленность җитәкчеләре арасында эшчеләрдән күтәрелгән яхшы оештыручылар күп иде, ләкин аларның махсус техник хәзерлекләре юк иде. Аларның күбесе хуҗалыкны аякка бастыру чорындагы карашлар белән яши һәм яңа шартларда, бөтен халык хуҗалыгын техник яктан реконструкцияләү чорында, җитәрлек техник хәзерлегең булмаганда, эре промышленность предприятиеләренә җитәкчелек итеп булмавын аңламый иде. Мондый хуҗалыкчылар предприятиеләргә техник җитәкчелекне еш кына «белгечләргә» ышанып тапшыралар, ә үзләренә бары «гомуми» җитәкчелекне генә калдыралар иде. Ул чакта югары белемле белгечләр арасында партиялеләр катлавы бик аз иде. Техник кадрлар арасында иске белгечләр күп иде әле; алар ара-

сында политик яктан тотнаксыз, еш кына Совет властена дошман кешеләр дә очрый иде.

Партия яңа техниканы үзләштерүдә артта калу куркынычын вакытында күрде. Партиянең, профсоюзларның, хуҗалыкчыларның һәм эшчеләр сыйныфының игътибарын яңа техниканы үзләштерүгә юнәлдерүдә социалистик промышленность работникларының 1931 елның январь азагында партия ҮК инициативасы белән җыелган I Бөтенсоюз конференциясе әһәмиятле роль уйнады.

Партия *«Большевиклар техниканы үзләштерергә тиешләр!»* дигән лозунг куйды. Бу лозунгны тормышка ашыру өчен көрәш барлык партия, профсоюз, хуҗалык һәм комсомол оешмаларының игътибар үзәгендә торды.

1931 елның июнендә партия ҮК хуҗалыкчылар киңәшмәсен җыйды. Киңәшмә промышленностьны үстерүнең яңа шартларын һәм аңа җитәкчелек алымнарын тикшерде. Ул яңа шартларда промышленность өлкәсендә социалистик хуҗалык итүнең бик әһәмиятле таләпләрен: эш көчен оешкан төстә җыю, эш хакы системасын тәртипкә салу, хезмәтне оештыруны яхшырту, хуҗалык исәбен ныгыту, иске производство-техник интеллигенцияне социалистик төзелештә актив катнашуга тарту, эшчеләр сыйныфының яңа производство-техник интеллигенциясен булдыру таләпләрен билгеләде.

Партия хуҗалыкчыларның техник белемнәрен күтәрү, инженер һәм техниклар хәзерләү буенча күп кенә чаралар үткәрде. Промышленность академияләренең челтәре киңәйтелде, аларда социалистик промышленностьның җитәкче кадрлары хәзерләнде. Бишьеллыкта индустриаль вузлар саны ун тапкыр диярлек, техникумнар дүрт тапкыр артты. Втузлар каршында эшчеләр өчен хәзерлек факультетлары эшләде. Втуз һәм техникум студентларының дүрттән өч өлеше диярлек эшчеләр иде. Һәр дүрт студентның берсе коммунист иде. Эре промышленность бишьеллыкта 100 меңгә якын инженер һәм техник алды. Бу *яңа, совет производство-техник интеллигенциясе* иде, партия һәм Совет власте социализм төзү буенча гаять зур эштә аңа бик ышанып таяна ала иде.

Партия яңа техниканы үзләштерү өчен эшчеләр сыйныфының киң хәрәкәтен оештырды. Ф. Э. Дзержинский исемендәге трактор заводын үзләштерү тәҗрибәсен исәпкә алып, партия ҮК яңа төзелешләрдәге барлык партоешмаларга эшчеләрне яңа профессияләргә өйрәтүне җәелдерергә тәкъдим итте. Бу эшкә профсоюзлар һәм комсомол актив кушылды. Заводларда һәм яңа төзелешләрдә эшчеләр өчен белем бирү комбинатлары, техника түгәрәкләре, мәктәпләр, курслар оештырылды, техник уку көннәре үткәрелде. Яңа төзелешләрнең эшчеләре яңа профессияләргә өйрәнү өчен эшли торган заводларга бардылар. Фабрика-завод өйрәнчекләре мәктәпләренең саны артты. Партия комсомолның җәмәгать-техник имтихан үткәрү турындагы әһәмиятле

башлангычын яклады. 1931 елда башланган бу хәрәкәт барлык заводларга, фабрикаларга һәм яңа төзелешләргә таралды. Алган техник белемнәре эшчеләргә үз эшләренең осталары булырга ярдәм итте. Кичә генә кара эшче һәм төзүче булып эшләгән йөз меңнәрчә кешеләр яңа профессияләр үзләштерделәр, квалификацияле токарьлар һәм слесарьлар, домначылар һәм корыч коючылар, күмер чабу машиналары машинистлары һ. б. булдылар. Авыл хуҗалыгында 1931 елның язына 200 меңнән артык колхозчы тракторчылар һәм механизаторлар булды һәм МТС машиналары белән колхозларда эшләде.

Халык хуҗалыгын реконструкцияләү культура революциясе белән бергә барды. 1930 елда Совет дәүләте гомуми мәҗбүри башлангыч укыту кертте. Илдә олы яшьтәге халыкның укый-яза белмәвен һәм аз белемлелеген бетерү буенча бөтен халык хәрәкәте җәелеп китте. 1930—1932 елларда грамотасызлыкны бетерү мәктәпләрендә 30 миллионнан артык кеше укыды.

Техник реконструкция һәм эшчеләрнең яңа техниканы үзләштерү өчен массовый хәрәкәте социалистик индустрияләштерү темпларын тизләтергә ярдәм итте. Промышленностьта житештерү өлкәсендә 1931 елда ирешелгән уңышлар бишьеллыкның дүрт елда үтәлүен тәэмин иттеләр. Партия алдына икенче бишьеллык планын төзү бурычы килеп басты. Бу мәсьәләне ВКП(б)-ның 1932 елны январь — февральдә булган XVII конференциясе тикшерде.

Партия авылның социалистик үсешенә планлы җитәкчелек итте. Коллективлаштыруның беренче уңышлары беркетелде. ҮКның 1930 елгы декабрь пленумы 1931 елда бөтен илдә крестьян хуҗалыкларының уртача кимендә яртысын коллективлаштыру; Украинаның далалы өлешендә, Төньяк Кавказда, Түбән Волга буенда һәм Урта Волга буенда (Волга аръягында) коллективлаштыруны нигездә төгәлләү; калган бөртекле ашлык районнарында, шулай ук мамык һәм чөгендер игелә торган районнарда крестьян хуҗалыкларының кимендә яртысын; кулланучы полосада дүрттән бер өлеше чамасын коллективлаштыру бурычын куйды.

Партиянең җирле оешмалары ялгыз хуҗалыкчы крестьяннар арасында нык аңлату эше җәелдерделәр, бу эшкә колхоз активын тарттылар.

Колхоз хәрәкәтенең куәтле яңа күтәрелеше башланды. Партиянең XVI съездыннан соң үткән бер ел эчендә җиде миллионнан артык крестьян хуҗалыклары колхозларга керде. Төньяк Кавказда, Түбән һәм Урта Волга буйларында, Украинада (дала һәм Сулъяк), Кырымда һәм Урал белән Молдавиянең бөртекле ашлык районнарында крестьян хуҗалыкларының 68—90 проценты коллективлаштырылды. *Бу районнарда коллективлашу нигездә тәмамланды.* Калган бөртекле ашлык, мамык һәм чөгендер игү районнарында крестьян хуҗалыкларының яртысыннан артыгы коллективлаштырылды.

Тоташ коллективлашу районнарында кулаклар бетерелде. Коллективлаштыруга каршылык күрсәткән кулаклар даими тору урыннарыннан күчерелделәр. 1930 ел башыннан 1932 елның көзенә кадәр тоташ коллективлашу районнарыннан 240 757 кулак семьясы, ягъни барлык крестьян хуҗалыкларының бер проценты чамасы күчерелде. Совет власте элекке кулакларны яңа тору урыннарында хезмәткә урнаштыру өчен бөтен кирәкле чараларны күрде, аларга нормаль тормыш шартлары тудырды. Күчерелгән кулакларның төп массасы урман, төзү һәм тау-руда промышленностенда, шулай ук Көнбатыш Себер һәм Казахстан совхозларында эшләде. Партия һәм Совет власте кулакларны яңадан тәрбияләделәр, аларга тулы хокуклы гражданнар һәм социалистик җәмгыятьнең актив хезмәт ияләре булуда ярдәм иттеләр.

Тоташ коллективлаштыру эшен үткәрүдә, колхоз строен төзүдә һәм ныгытуда машина-трактор станцияләре зур роль уйнадылар. Илдә беренче машина-трактор станциясен 1928 елда Одесса өлкәсенең Шевченко исемендәге совхоз эшчеләре коллективы төзеде. Бу МТС хезмәт күрсәтә торган район крестьяннары җирне кумәк эшкәртүгә күчтеләр. Шевченко МТСы эшенең уңай тәҗрибәсенә таянып, партия ҮК машина-трактор станцияләре оештыру һәм аларга җитәкчелек итү буенча Бөтенсоюз үзәге төзүне максатка ярашлы дип тапты. 1929 елның июнендә Трактороцентр төзелде. 1929 елда трактор колонналары да киң таралды. Бу колонналар авыл хуҗалыгы кооперациясе органнары һәм колхозларның куст берләшмәләре тарафыннан төзелде. Алар колхоз хәрәкәтен җәелдерүгә ярдәм иттеләр. Ләкин трактор колонналарының җитди кимчелекләре дә булды: аларда даими оештыру үзәкләре һәм кирәкле материаль-техник база юк, яңа техника начар файдаланыла иде.

Промышленность елдан-ел күбрәк тракторлар һәм авыл хуҗалыгы машиналары бирде. Партия алдына аларны массовый колхоз төзелеше шартларында ничек итеп яхшырак файдалану мәсьәләсе килеп басты. Колхозларга производство-техника хезмәте күрсәтүнең яңа техниканы иң рациональ файдалануны тәэмин итәрдәй формасын табарга кирәк иде. Совет дәүләте башта, МТСлар төзү белән беррәттән, тракторларның бер өлешен колхозларга сатты. Ләкин тәҗрибә колхоз төзелешенең башлангыч чоры өчен тракторлардан файдалануда мондый юлның яраксызлыгын күрсәтте. Экономик яктан көчсез булган яшь колхозларның тракторлар һәм башка машиналар сатып алырлык акчалары да юк, техник кадрлары да юк иде. Шуның өстенә, ул чакта промышленность та барлык колхозларны тракторлар белән тәэмин итә алмый иде. Колхоз төзелеше практикасы тракторларны һәм бүтән авыл хуҗалыгы техникасын дәүләт кулында саклау яхшырак икәнен күрсәтте. Бу мәсьәләнең политик ягы да әһәмиятле иде. МТСлар авыл хуҗалыгының социалистик юл белән үсүенә Совет дәүләтенең җитәкче йогынты ясавында һәм

эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын ныгытуда куәтле этәргеч булып хезмәт иттеләр. Дәүләт кулында алар күп миллионлы колхозчылар массасын коллективизм рухында тәрбияләү чарасы булып хезмәт иттеләр.

Шушы хәлләрне исәпкә алып, партия бөтен авыл хуҗалыгы техникасын дәүләт машина-трактор станцияләрендә тупларга кирәк дип тапты. Партиянең XVI съездыннан соң кооперативларның трактор колонналары һәм МТСлар Тракторцентрга тапшырылдылар. Тракторцентрга машина-трактор станцияләре төзү һәм аларга җитәкчелек итү эше йөкләтелде. Совет дәүләте колхозларга техника белән хезмәт күрсәтү, механизатор кадрлар хәзерләү турында кайгыртуны тулысынча үз өстенә алды. Машина-трактор станцияләре төзү дәүләт өчен дә, колхозлар өчен дә файдалы иде. МТСлар яңа авыл хуҗалыгы техникасын югары җитештерүчән файдалануны тәэмин иттеләр, дәүләт өчен колхозлардан ашлык һәм промышленность өчен техник чимал алуның өстәмә чыганагы булып хезмәт иттеләр, колхозларга оешу-хуҗалык ягыннан ныгырга, хезмәтне һаман ныграк механикалаштыра барырга ярдәм иттеләр.

1931 елның җәенә колхозлар 13 миллион (52,7 процент) крестьян хуҗалыкларын берләштерәләр иде. Алар бөртекле ашлык, мамык, чөгендер, көнбагыш һәм башка авыл хуҗалыгы продукциясен төп җитештерүчеләргә әверелделәр. Совхозлар белән берлектә, колхозлар язгы чәчү мәйданының өчтән ике өлешеннән күбрәген чәчтеләр. Колхозчы крестьяннар игенчелектә үзәк фигурага әйләнделәр.

Партия авыл хуҗалыгын коллективлаштыру өчен көрәштә хәлиткеч җиңүгә ирешге. 1931 елны илдә 211,1 мең колхоз бар иде. Хәзер инде беренче планга яңа колхозлар оештыру түгел, бәлки инде төзелгән колхозларны ныгыту һәм калган ялгыз крестьяннарны колхозларга тарту бурычы куелды.

Ялгыз крестьяннарны колхозларга тарту эшен йомшартмыйча, партия төп игътибарны *колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныгытуга* туплады.

Эре социалистик хуҗалык буларак, колхоз колхозчы крестьяннарның хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү һәм тормыш хәлен яхшырту өчен бик зур мөмкинлекләр тудыра иде. Ләкин колхоз строеның бу мөмкинлекләрен файдалану катлаулы һәм кыен эш булды. Коллективлаштыру авыл тормышының мең елдан бирле килгән укладын кырт җимерү дигән сүз иде. Гасырлар буена ялгыз хуҗалыкта «һәркем үзенчә» яшәргә һәм эшләргә күнеккән крестьян, колхозга кергәч, үзе гадәтләнмәгән яңа шартларга тиз генә күнегә алмады. Колхозчы крестьян гадәтләнгән, күнегелгән индивидуаль, хосусый милекчеләрчә хуҗалык итүгә омтыла иде. Колхозларда кичәге ялгыз крестьянның психологиясен социализм рухында үзгәртү башлана гына, яңа иҗтимагый дисциплина туып кына килә иде.

Колхозлар эшендә эре коллектив хуҗалыкның өстенлекләә-

реннән файдалануга комачаулый торган күп кенә кимчелекләр күренде. Колхозчы массаларның һәм җитәкче колхоз кадрларының эре производствоны алып бару тәҗрибәсе юк иде әле. Күп кенә колхозларда хезмәт начар оештырылган иде. Учет юлга салынмаган иде. Доходларны хезмәткә карап түгел, җан башыннан бүлү киң кулланылды. Шуның аркасында эш белән кызыксыну һәм хезмәт дисциплинасы түбәнәйде, күп кенә колхозчылар эшкә чыкмый иде. Еш кына хәлләрдә урып-җыю озакка сузыла, югалтулар күп була иде. Терлекләрне, машиналарны һәм башка милекне саклау өчен колхозчыларның шәхси җаваплылыгы булмау, иясезлек колхоз милкенә зур зыян китерде. Колхозларга үтеп кергән элекке кулаклар һәм башка дошман элементлар милекне урлыйлар һәм машиналарны бозалар, атларны һәм продукт терлеген кыралар, эштә брак ясыйлар һәм намуслы колхозчыларның колхоз тормышын юлга салуына барлык чаралар белән каршылык күрсәтәләр иде.

Колхозларда яңа иҗтимагый хезмәт дисциплинасы булдыру вакыт һәм зур тырышлык таләп итте. Төп кыенлык җәмәгать хуҗалыгын дөрес оештыруда һәм аны үстерү белән колхозчыларны материаль кызыксындыруның тиешле алымнарын һәм методларын табуда иде. Бу эштә партиянең әле җитәрлек тәҗрибәсе юк иде. Тик колхозчыларның үз иҗаты гына хезмәтне оештыруның, хезмәт дисциплинасын рәткә салуның һәм колхоз доходларын хезмәткә карап бүлүдән гыйбарәт булган социалистик принципны тормышка ашыруның яңа формаларын китереп чыгара ала иде. Бу формалар табылды.

Колхоз төзелеше практикасы колхозларда иҗтимагый хезмәтне учетка алуның бөтенләй яңа формасын — *эш башыннан эшләүгә нигезләнгән хезмәт көнен* китереп чыгарды.

Иң яхшы авыл хуҗалыгы артельләренең тәҗрибәсенә таянып, ВКП(б) ҮК ның 1931 елгы июнь пленумы колхозларга барлык эшләрне эш башыннан эшләү нигезендә оештырырга, хезмәтне хезмәт көннәре белән бәяләүне кертергә һәм (натуралата һәм акчалата) доходларны хезмәт көннәренә карап бүләргә киңәш бирде.

Колхозларның партия һәм комсомол оешмалары, район партия активы ярдәмендә, колхозларда эш башыннан эшләүне кертү һәм хезмәт учетын юлга салу өчен көрәшкә җитәкчелек иттеләр. Колхозчы крестьяннарның алдынгы өлеше колхозларда хезмәтне тәртипкә салуны һәм дисциплинаны ныгытуны канәгатьләнү белән каршылады һәм бу чараларны актив рәвештә яклады. 1931 елны барлык колхозлар эш башыннан, хезмәт көненә эшләүгә күчтеләр.

Колхозларда хезмәтне оештыруда икенче адым иң яхшы авыл хуҗалыгы артельләренең тәҗрибәсе нигезендә колхозчылар составы даими булган *производство бригадалары* төзүдән гыйбарәт булды. Һәр бригадага билгеле җир участоклары, эш терлеге, машиналар һәм төрле инвентарь беркетелде. Терлекче-

лек бригадаларында һәр сыер савучыга һәм дуңгыз караучыга терлекләр беркетергә, терлекчелектә эшләүчеләрнең хезмәтенә аларның эш нәтиҗәләренә карап түләргә киңәш ителде.

Колхоз строе ныгып урнашу белән Совет дәүләтенең авыл хуҗалыгында планлаштыру-җайга салу роле үсте. Дәүләт колхоз производствосының үсешенә йогынты ясау, аны ныгыту мөмкинлеге алды.

1932 елның маенда партия һәм хөкүмәт колхоз сәүдәсен җәелдерү турында карар кабул итте. Бу карар колхоз производствосын үстерергә ярдәм итте. Колхозларның дәүләткә мәҗбүри тәртиптә ашлык тапшырулары киметелде һәм колхозлар ашлык хәзерләү планын үтәгәннән һәм орлык фондлары салып куйганнан соң, артык ашлыкларны колхоз базарларында сатарга рөхсәт ителде.

1933 ел башында бөртекле культуралар хәзерләүнең договор (контрактация) системасы бетерелде. Колхозлар һәм ялгыз крестьян хуҗалыклары өчен бөртекле ашлыкны дәүләткә ныклы бәяләр белән тапшыру йөкләмәләре билгеләнде. Бөртекле ашлык тапшыру нормалары чәчү планында каралган һәр гектар исәбеннән билгеләнде. Бөртекле ашлык тапшыруны гектарга карап билгеләнгән нормалардан арттыруны күздә тота торган һәртөрле каршылау планнары тыелды. Дәүләткә бөртекле ашлык тапшыру йөкләмәләре үтәлгәннән соң бөтен артык ашлык тулысынча колхозлар һәм колхозчылар карамагында калды. Болар бөтенесе колхозларга һәм колхозчыларга чәчү мәйданнарын киңәйтергә һәм бөртекле ашлык хуҗалыгының товарлыклыгын күтәрергә стимул бирде.

Совет властеның социалистик милекне саклау турында 1932 ел 7 август законы колхоз строе нигезләрен ныгытуга ярдәм итте. Бу закон буенча колхозларның милке әһәмияте ягыннан дәүләт милкенә тигезләнде. Дәүләт милке кебек үк, колхоз милке дә изге һәм кагылгысыз дип игълан ителде.

Колхоз тормышын төзүдә колхозчыларның активлыгын күтәрү өчен колхозчы ударникларның 1933 ел февралендә булып үткән I Бөтенсоюз съезды бик әһәмиятле булды. Съезд эшендә партия һәм хөкүмәт җитәкчеләре катнашты. Партия, барлык колхозларны большевистик, ә колхозчыларны таза тормышлы итәргә, дигән лозунг куйды.

Совхозлар төзүдә зур уңышларга ирешелде. 1932 ел азагына аларның саны 4,5 меңнән артып китте. Бишьеллыкның дүрт елында совхозларның чәчү мәйданнары сигез тапкыр артты һәм 13,5 миллион гектар чамасы булды. 1932 елда совхозлар 100 миллион поттан артык товарлык ашлык бирделәр. Бу — дәүләт хәзерләгән ашлыкның уннан бер өлеше кадәр диярлек иде.

1933 ел башында илгә шатлыклы хәбәр таралды: беренче бишьеллык срогыннан элек — дүрт ел да өч айда үтәлде. Партия ҮК һәм ҮКҚнең 1933 елның гыйнварында җыелган берләшкән пленумы бишьеллыкка йомгак ясады. Пленум халык хуҗалы-

гының беренче бишьеллык планы үтәлешенең түбәндәге нәтиҗәләрен күрсәтеп үтте.

СССР аграр илдән *индустриаль* илгә әверелде. Промышленностьта социалистик система капиталистик элементларны тәмам кысып чыгарды һәм берләнбер системага әйләнде. 1932 елда эре промышленность продукциясенең күләме сугышка кадәрге дәрәҗәдән өч тапкырдан күбрәк һәм 1928 ел дәрәҗәсеннән ике тапкырдан күбрәк булды. Бөтен халык хуҗалыгының тулай продукциясендә эре промышленностьның тоткан урыны 70 процентка җитте. СССРның үзендә халык хуҗалыгының барлык тармакларын реконструкцияләүне тәэмин итәрлек алдынгы техника базасы булдырылды. Бишьеллыкта 1 500 яңа промышленность предприятиесе сафка керде. Хәзерге заман кара металлургиясе, трактор, автомобиль, химия һәм авиация промышленносте яңабаштан төзелде. Илнең көнчыгышында яңа күмер-металлургия базасы — Урал-Кузбасс төзелде. Бишьеллыкта электр энергиясе җитештерү ике ярым тапкырдан күбрәк артты. Илнең экономик бәйсезлеге ныгыды; СССР кирәкле промышленность җиһазларының күп өлешен үз предприятиеләрендә җитештерә башлады. Советлар Союзының оборона куәте күтәрелде; заман таләпләренә җавап бирә торган хәрби техника, Кызыл Армия һәм Флот өчен кораллар һәм сугыш кирәк-яраклары җитештерә алырлык предприятиеләр төзелде.

Авыл хуҗалыгында ярлы-урта хәлле массаларның кискен рәвештә социализмга борылуы нәтиҗәсендә колхозлар һәм совхозлар хөкем сөрүче хуҗалыкларга әверелделәр. Авылда *колхоз строе,* эре социалистик игенчелек төзелде. СССР вак крестьян иленнән авыл хуҗалыгы дөньяда иң эре булган илгә әверелде. Авыл хуҗалыгында иске сыйфат хәленнән яңа сыйфат хәленә сикереш ясалды. Кулаклар сыйныфын бетерү тоташ коллективлаштыру нигезендә тормышка ашырылды. Тракторлар һәм иң яңа авыл хуҗалыгы машиналары белән коралланган машина-трактор станцияләре авыл хуҗалыгын социалистик җайга үзгәртеп коруда әһәмиятле этәргеч булып хезмәт иттеләр. Авыл хуҗалыгы артеле колхоз төзелешенең төп формасы булып урнашты.

Халык хуҗалыгының барлык тармакларында социализмның уңышлары *хезмәт ияләренең материаль хәленең тамырдан яхшыруын* тәэмин итте. Шәһәрләрдә эшсезлек — капиталистик илләрдәге эшчеләр сыйныфы өчен бәла булган эшсезлек бетте. Колхоз строе кулак кабаласын һәм хезмәт иясе крестьян массаларының хәерчелеген бетерде. Авыл ярлылары һәм урта хәлләрнең түбән катлаулары колхозларда тәэмин ителгән кешеләргә әйләнделәр. Халык доходының үсүе һәм хезмәт ияләренең тормышы яхшыру белән беррәттән, аларның культура дәрәҗәсе шактый күтәрелде, яңа, совет интеллигенциясе кадрлары бик нык үсте.

Советлар Союзында *социализмның нигезе* төзелде. Шәһәр артыннан авылда да хуҗалыкның социалистик уклады ныгып урнашты. Совет җәмгыятенең сыйнфый структурасында тамырдан үзгәрешләр булды. Илдә капиталистик элементлар нигездә бетерелде. Пролетариат диктатурасының социаль базасы киңәйде һәм ныгыды. Колхозчы крестьяннар Совет властеның ныклы таянычына әйләнделәр. Бу инде үз тормышын җитештерү средстволарына коллектив милек нигезендә коручы *яңа* сыйныф иде. Эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзы үзгәрде һәм яңа эчтәлек алды. Ленинчыл зирәк политика — эшчеләр сыйныфының һәм авыл ярлыларының урта хәлләләр белән союзы политикасы крестьяннарның төп массасын социалистик төзелеш юлына тартуны һәм капиталистик элементларны җиңүне тәэмин итте. Эшчеләр сыйныфының колхозчы крестьяннар белән союзы *яңа нигездә* — шәһәрдә һәм авылда социализмны төзүдә, ныгытуда һәм үстерүдә аларның *уртак* интереслары нигезендә урнашты.

Бу — Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә СССРның эшчеләр сыйныфы, хезмәт иясе крестьяннары һәм интеллигенциясе ирешкән *дөньякүләм-тарихи* җиңү иде.

Беренче бишьеллык йомгакларының халыкара әһәмияте бик зур булды.

Советлар Союзы планлы социалистик хуҗалык системасының капиталистик системага караганда өстенлеген бөтен дөнья алдында күрсәтте, үзенең экономик куәтен һәм бәйсезлеген ныгытты, халыкара тормышның җитди көченә әверелде.

Бишьеллыкның үтәлүе капиталистик илләрнең хезмәт иясе массаларына революционлаштыручы йогынты ясады. Сыйнфый көчләр чагыштырмасында социализм файдасына зур үзгәреш булды. Бишьеллыкның йомгаклары бөтен дөньяда эшчеләр сыйныфының революцион рухын күтәрде, аңарда үзенең җиңәчәгенә ышанычны ныгытты.

Бишьеллыкның уңышларын Советлар Союзының дошманнары да танырга мәҗбүр булды. Халыкара буржуазиянең һәм аның агентларының, бишьеллык котылгысыз җимереләчәк, дип күрәзәлек итүләренең көле күккә очты. СССРның эшчеләр сыйныфы һәм хезмәт иясе крестьяннары алпавытлардан, капиталистлардан һәм кулаклардан башка бик уңышлы яши алуларын, кризислар һәм эшсезлек булмаган, хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсен өзлексез күтәрә баруны тәэмин итүче яңа, яхшырак, социалистик строй төзи алуларын исбат иттеләр.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1929—1932 елларда СССРда социализм бөтен фронт буйлап һөҗүмгә күчте.

Бурычларның мөһимлеге һәм катлаулылыгы, социаль-экономик процессларның яңалыгы һәм тирәнлеге, социалистик төзе-

лешнең темплары һәм масштаблары ягыннан бу чор партиянең эшчәнлегендә иң кыен чорларның берсе булды. Фикерләрнең кыюлыгы һәм социалистик төзелешнең практик мәсьәләләрен ижади хәл итү, партиянең политик һәм оештыру эшчәнлегенең гаять зур колачы, аның эш формаларының һәм методларының байлыгы, социализм төзүдә хезмәт иясе массаларның югары активлыгы һәм тиңдәшсез фидакарьлеге ягыннан бу чор партия һәм совет халкы тарихында чын мәгънәсендә героик чор булды.

Коммунистлар партиясе үзенең ижат эшендә Ленинның социализм төзү планын тайпылышсыз кулланды. Партия троцкизмның калдыкларын ахырынача тар-мар итте, уң капитулянтларны фаш итте һәм изоляцияләде, үз сафларының бердәмлеген ныгытты. Ул, реконструкция чоры ихтыяжларына туры китереп, үзен үзгәртеп төзеде һәм хезмәт ияләренең барлык массовый оешмаларын үзгәртеп төзүне тормышка ашырды, аларда актив һәм инициативалы работникларның нык ядросын булдырды, партия, совет, хуҗалык һәм профсоюз аппаратының барлык буыннарын массаларга, производствога якынайтты. Ул хезмәт иясе массаларда гаять зур энергия уятты, бөтенхалык социалистик ярышын оештырды.

Массаларның куәтле хезмәт күтәренкелегенә таянып, партия күп санлы кыенлыкларны җиңеп чыкты, социалистик төзелеш темпларын тизләтүгә, беренче бишьеллык планның срогыннан элек үтәлүенә иреште.

Искиткеч кыска вакыт эчендә СССР артта калган аграр илдән алдынгы индустриаль державага әверелде. Машиналар төзү тармагы югары дәрәҗәдә үскән авыр промышленность барлыкка китерелде. Халык хуҗалыгына аның барлык тармакларын яңа, хәзерге техника нигезендә техник яктан реконструкцияләүне тәгәлләүне тәэмин итә алырлык куәтле материаль-техник база салынды.

Партия Ленинның даһи кооперация планын тормышка ашыру өчен көрәш җәелдереп җибәрде. Социалистик революциянең эшчеләр сыйныфы властьны яулап алудан кала иң кыен тарихи бурычы — миллионнарча вак милекче крестьян хуҗалыкларын колхозлар юлына, социализм юлына күчерү бурычы уңышлы хәл ителде. Бу экономик мөнәсәбәтләрдә, крестьяннар тормышының бөтен укладында бөек революция булды. Коллективлаштыру Совет властена авыл хуҗалыгында ныклы социалистик база бирде, социалистик халык хуҗалыгы төзү өчен хәлиткеч шартлар тудырды, авылда Совет властен тәмам ныгытты, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын ныгытты һәм яңа баскычка күтәрде.

Социализмның киң һөҗүме тулы җиңүгә иреште. Промышленностьтан капиталистик элементлар тулысынча кысрыклап чыгарылды, җитештерүнең социалистик формасы хөкем сөрә торган формага әверелде. Тоташ коллективлашу нигезендә илдә соңгы эксплуататор сыйныф — капитализм реставрациясенең

тергэге булган кулаклар тар-мар ителде һәм нигездә бетерелде. Бөтен товар әйләнеше дәүләт, кооперация һәм колхозлар кулында тупланды.

Шәһәрдә эшсезлек һәм авылда хәерчелек бетте. Илдә чын культура революциясе тормышка ашырылды. Яңа, совет интеллигенциясенең күп санлы кадрлары булдырылды.

СССРда социалистик төзелешнең уңышлары аның эчке һәм халыкара хәлен ныгыттылар, оборона сәләтен көчәйттеләр.

Социалистик төзелеш кыенлыклары белән көрәштә Коммунистлар партиясе идея ягыннан чыныкты, оешу ягыннан ныгыды, яңа тәҗрибә белән баеды.

XIII БҮЛЕК

# ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН СОЦИАЛИСТИК РЕКОНСТРУКЦИЯЛӘҮНЕ ТӨГӘЛЛӘҮ ӨЧЕН ПАРТИЯНЕҢ КӨРӘШЕ. СССРда СОЦИАЛИЗМНЫҢ ҖИҢҮЕ

*(1933—1937 еллар)*

## 1. Фашистлар агрессиясенең башлануы. Сугыш куркынычы үсә барган шартларда Совет тышкы политикасы

1933—1937 елларда халыкара шартлар капиталистик дөньяда экономик депрессия белән, капиталистик җәмгыятьтәге барлык каршылыкларның тагын да кискенләшүе, Германиядә фашистлар диктатурасы урнашу, фашистлар агрессиясенең үсүе белән характерлы булды.

Капиталистик илләрдәге экономик хәлнең үзенчәлекләреннән берсе шуннан гыйбарәт булды: 1929—1933 еллардагы кризис артыннан, гадәттә экономик кризислардан соң булганча, күтәрелеш булмады. Бу юлы кризис 1933 елда дәвамлы депрессиягә күчте. Ул 1937 елга чаклы, ягъни капиталистик илләрдә яңадан чираттагы экономик кризис башланганчы дәвам итте. 1929 елдан 1937 елга кадәр капиталистик дөньяның промышленность продукциясе артмады диярлек. Эшсезләр саны гадәттән тыш югары килеш калды. 1935 елны АКШта эшсезләр 10 миллион чамасы исәпләнде. Капиталистик һәм колониаль дөнья илләрендә революцион күтәрелеш көчәйде. Зур сыйнфый сугышларның яңа туры якынлашып килә иде.

Күп илләрдә капиталистик монополияләр үзләренең хакимлеген саклап калуны фашизм режимы, ягъни монополистик капиталның иң реакцион элементларының ачыктан-ачык террористик диктатурасын урнаштыруда күрделәр. Алар фашизмны эшчеләр хәрәкәтен бастыру өчен дә, шулай ук дөньяны яңадан бүлү максаты белән сугыш башлап җибәрү өчен дә файдаланырга уйладылар.

Германиядә аеруча киеренке хәл туды. Капитализмның вакытлыча стабилизациясе елларында Германия империализмы Америка кредитлары ярдәме белән үзенең экономик куәтен кайтарды. Шуңа таянып, ул Версаль договоры богауларын өзү белән генә калмыйча, Эльзасны, Лотарингияне, Польша җирләрен,

колонияләрне — ягъни беренче бөтендөнья сугышында Германия империализмы югалтканнарның бөтенесен басып алырга омтылды. Моның белән генә чикләнмичә, Германия империалистлары дөньяны үз файдаларына яңабаштан бүлү планнарын кордылар. Мондый программа сугышка курс тоту дигән сүз иде. Шул ук вакытта Германия экономик кризис бик нык тетрәткән илләрнең берсе иде. Анда эшчеләр сыйныфы арасында революцион күтәрелеш аеруча зур көч белән үсте. Германия буржуазиясе социалистик революция булудан курыкты.

Гитлер җитәкчелегендәге һәм үзен демагогик рәвештә милләтче социалистлар партиясе дип атаган фашистлар партиясе герман расасының хакимлеген урнаштыру өчен сугышка чакырган ачыктан-ачык шовинистик лозунглар белән чыкты, башка халыкларга карата дошманлыкка өндәде, коммунистларга каршы бик каты репрессияләр куллануны һәм эшчеләр хәрәкәтен бастыруны таләп итте.

Германия империализмының җитәкче даирәләре гитлерчыларны власть башына куярга булдылар. 1933 елның гыйнварында Европаның иң зур илләренең берсендә — Германиядә — сугыш партиясе дәүләт җитәкчелеген үз кулына алды.

Гитлерчылар хөкүмәте Германиядәге бөтен прогрессив көчләрдән һәм иң элек коммунистлардан бик каты үч алды. Ул һәртөрле демократик хокукларны һәм ирекләрне бетерде, бөтен дөньяга Германия хакимлеген урнаштыру турында хыялый идея игълан итте. Гитлерчылар, сугышка хәзерләнеп, Версаль договоры булуга карамастан, гомуми хәрби хезмәтне яңадан керттеләр һәм котырынган темплар белән илне коралландырырга керештеләр. 1936 елда, шулай ук булган договорларны бозып, гитлерчылар Рейн өлкәсенә гаскәр керттеләр. Германиянең коралл көчләре, беренче бөтендөнья сугышыннан соң беренче тапкыр буларак, яңадан Франция чикләренә якын ук килделәр.

Шулай итеп, империалистик Япониянең Кытайга агрессив бәреп керүеннән һәм Ерак Көнчыгышта сугыш куркынычы учагы килеп чыгудан соң ук, Европаның нәкъ үзәгендә икенче бер сугыш учагы барлыкка килде. Советлар Союзы шулай ук көнбатыш чикләрдә дә үзенең оборонасын ныгыту турында кайгыртырга тиеш булды.

Дөньяны яңадан бүлү белән кызыксынучы өченче ил Италия булып, анда 1922 елда ук инде фашистлар режимы урнаштырылган иде. 1935 елда Италия империалистлары Эфиопияне басып алу өчен сугыш башладылар. 1936 елда Германия белән Италия Испаниядә гражданнар сугышы уты кабыздылар һәм республикачы хөкүмәткә каршы күтәрелгән фашистлар фетнәсенә булышлык иттеләр. Германия һәм Италия фашистлары, тылдан Франциягә куркыныч тудыру һәм Англия белән Франциянең Атлантик океандагы һәм Урта диңгездәге иң әһәмиятле коммуникацияләрен удар астында тоту өчен, Испаниядә нычып калырга исәп тоттылар. Япония, Германия һәм Италия илбасар-

ларының агрессив хәрәкәтләре Азия, Европа һәм Африка халыкларына, ә аннары Америка халыкларына да куркыныч тудыра иде.

Шуның белән бергә, бу өч агрессив дәүләт АКШ, Англия һәм Франциянең империалистик интересларына сизелерлек нык кагыла иде. Беренче бөтендөнья сугышы нәтиҗәсендә бу җиңүче дәүләтләр барыннан да күбрәк оттылар һәм капиталистик дөньяда җитәкче урынны алдылар. Хәзер Германия белән Япония бөтендөнья базарларында аларны кысрыклый башладылар. Америка һәм Англия империалистларын Кытайның төньяк-көнчыгыш провинцияләреннән (Маньчжуриядән) куып чыгарганнан соң, Япония милитаристлары аларны Кытайның бөтен калган өлешеннән, Англия белән АКШның бик әһәмиятле экономик интереслары булган җирләрдән дә кысрыклап чыгарырга хәзерләнделәр. Италия, Эфиопиядә ныгып алгач, шуннан торып, Англиянең Мисырдагы һәм Кызыл диңгездәге, Һиндстанга, Иран һәм Ирак нефтенә бару юлларындагы позицияләренә куркыныч тудырды. Ләкин аеруча җитди куркыныч иң көчле агрессор булган Германия ягыннан килә иде.

Шулай итеп, капиталистик системаның гомуми кризисы шартларында экономик кризис һәм аның нәтиҗәләре, бер яктан, дөньяны яңадан бүлү өчен сугыш хәзерләүче Германия, Япония һәм Италия белән, икенче яктан, үзләренең империалистик позицияләрен яклаучы АКШ, Англия һәм Франция арасындагы империалистик каршылыкларның бик нык кискенләшүенә китерделәр.

Коммунистлар партиясе капитализмның чагыштырмача стабилизациясенең җимереләчәген генә һәм капитализмның барлык каршылыклары кискенләшүнең котылгысызлыгын гына түгел, бәлки икенче бөтендөнья сугышының өлгереп килүен дә алдан күрде. ВКП(б)ның XVII съезды бу турыда бик ачык әйтте.

Советлар иленә Европада да, Ерак Көнчыгышта да агрессия куркынычы бар иде. Гитлерчылар, Украинаны һәм башка совет җирләрен басып алу өчен, шулай ук «коммунизмны бетерү» максаты белән, Советлар Союзына каршы сугышка чакырдылар. 1936 елда Германия белән Япония «Коминтернга каршы пакт» дип аталган нәрсә төзеделәр; бер елдан соң бу пактка Италия дә кушылды. Бу өч агрессор блогы иде. Блокта катнашучылар төрле юллар белән аның коммунизмга каршы характерда булуы турында игълан иттеләр, ләкин Германия-Япония-Италия блогы фактта СССРга гына каршы түгел, бәлки Англия, Франция һәм АКШка каршы да юнәлдерелгән иде. Гитлерчылар коммунизмга каршы «тәре походы» ясарга кирәклеге турында бик каты кычкырдылар. Ләкин коммунизмга каршы көрәшкә чакырулар пәрдәсе артында алар дөньяны Германия монополияләре файдасына яңадан бүлү өчен бөтендөнья сугышы хәзерләделәр.

Шундый киеренке халыкара шартларда партия тынычлыкны яклавын дәвам иттерде. Моны социализм төзү интереслары,

СССР һәм бөтендөнья хезмәт ияләренең интереслары таләп итә иде. Партия Совет дәүләтенең барлык илләр белән, әгәр алар Советлар Союзы белән мөнәсәбәтләрдә шундый ук позиция үткәрергә әзер торсалар, эшлекле элемтәләрен киңәйтү линиясен дәвам иттерде.

Шуның белән бергә, фашистлар агрессиясе үсү уңае белән, партия Советлар Союзының тышкы политикасын агрессия корбанына әверелгән һәм үз илләренең бәйсезлеге өчен көрәшүче халыкларны яклауга юнәлдерде. Партия һәм Совет хөкүмәте шулай ук агрессиядән иминлекне бергәләп тәэмин итү, агрессорга бергәләп отпор бирү системасын тудыру өчен максимум тырышлык куярга кирәк дип санадылар. 1933 елның декабрендә ВКП(б) Үзәк Комитеты Советлар Союзының Милләтләр лигасына керү мөмкинлеген һәм агрессиядән үзара саклашу турында Европа дәүләтләренең киң даирәсе катнашы белән региональ килешү төзү мөмкинлеген күздә тоткан карар кабул итте. Тиздән СССРны Милләтләр лигасына керергә чакырдылар, һәм Совет хөкүмәте моңа ризалык бирде.

Бу вакытка халыкара хәл үзгәрү белән Милләтләр лигасының позициясе дә беркадәр үзгәргән иде. Милләтләр лигасы үз эшчәнлегенең башыннан ук Европада һәм Азиядә Англия-Франция хакимлеге коралы булып килгән иде. Ләкин хәзер инде мондый хакимлекне башка империалистик дәүләтләр: Европада — Гитлер Германиясе, Азиядә — Япония дәгъва итә башлады. 1933 елда Германия белән Япония Милләтләр лигасыннан чыктылар. Менә шушы хәлләр бөтенесе Лиганы, гәрчә ул камилләшмәгән корал булса да, агрессиягә каршы көрәш коралы итеп файдалану өчен кайбер шанслар бирә иде. Советлар Союзы империалистик илбасарларның корбанына әйләнгән Кытай, Эфиопия, Испания халыкларын, ә аннары бүтән халыкларны да Милләтләр лигасында бик нык яклап чыкты.

Европадагы зур илләрнең берсе һәм Германиянең турыдан-туры күршесе булган Франциягә фашистларның һөҗүм итү куркынычы аеруча зур иде. Шул уңай белән Советлар Союзы белән Франция арасында якынлашу мөмкин булды. 1934 елда СССР белән Франция агрессорга коллектив отпор бирү турында договор төзүне яклап чыктылар. Проектлаштырылган коллектив иминлек системасы, бу системаны төзүдә инициатор булган ике дәүләттән башка, Үзәк һәм Көнчыгыш Европа дәүләтләрен, шул исәптән Германияне дә эченә алырга тиеш иде.

Англия хөкүмәте, сүздә коллектив иминлек системасы яклы булса да, эштә Гитлерга бу системаны өзәргә булышлык итте. Польшаның буржуаз-алпавытлар хөкүмәте дә бу системага каршы чыкты.

Германия, Англия һәм Польшаның каршылык күрсәтүләре аркасында коллектив иминлек системасы тудыру турында киң килешүгә ирешергә мөмкин түгеллеген белгәннән соң, СССР хөкүмәте 1935 елда Франция һәм Чехословакия белән үзара яр-

дәмләшү турында договорлар төзеде. Чехословакия белән төзелгән договорда, агрессия була калса, СССРның Чехословакиягә ярдәм итү буенча йөкләмәсе Франция дә шундый ук ярдәм күрсәткән шартларда гына көченә керергә тиеш иде. Франция һәм Чехословакия белән төзелгән договорлар агрессорларга тиешенчә отпор бирү өчен нигез була алалар иде.

Ләкин алай булып чыкмады. Париж һәм Праганың идарә итүче даирәләрендә, Лондондагы шикелле үк, гитлерчылар белән килешү политикасы тарафдарлары өстенлек алдылар. Франция һәм Чехословакия хөкүмәтләре СССР белән төзелгән договорларны үтәүдән баш тарта башладылар һәм аннары аларны практикада кулланудан туктадылар. Көнбатыш державаларның хөкүмәтләре Япония, Италия һәм Германия агрессиясенә нәтиҗәле каршылык күрсәтмәделәр. Германия белән Италиянең Испаниядәге интервенциясе вакытында Англия һәм Франция хөкүмәтләре, үз илләренең милли интересларына каршы килеп, «катнашмаучылык» позициясенә бастылар, бу исә чынлыкта фашистлар агрессиясенә булышлык итү дигән сүз иде.

1933 елда Советлар Союзы белән Америка Кушма Штатлары арасында дипломатия мөнәсәбәтләре урнаштырылу халыкара политикада СССРның йогынтысы үсүен күрсәтә торган бик әһәмиятле факт булды. Моның белән АКШ үзенең СССР кебек шундый бөек держаны озак еллар буена «танымау» политикасының яраксыз политика икәнлеген раслады. АКШның җитәкче даирәләре үзләренең банкротка чыккан бу политикасыннан, беренчедән, үз интересларына куркыныч тудырган Япония һәм Германия агрессиясеннән шүрләүләре аркасында — бу агрессиягә каршы көрәштә алар Советлар Союзына исәп тоталар иде,— икенчедән, озакка сузылган кризис шартларында совет базарына ихтыяҗның үсүе аркасында ваз кичәргә мәҗбүр булдылар. Мөнәсәбәтләр нормальләшкәннән соң Совет-Америка сәүдәсе шактый киңәйде.

АКШ белән СССР арасында дипломатия мөнәсәбәтләре урнашу тынычлыкны саклауга ярдәм итте. Ләкин, тулаем алганда, АКШның политикасы фашист агрессорларны узындырды, аларга халыкларны бер-бер артлы коллыкка төшерергә мөмкинлек бирде. 1935 елда Кушма Штатлар конгрессы сугышучы якларга Америка коралын сатуны тыя торган закон кабул итте. Бу закон, Италия-Эфиопия сугышы барган шартларда, коралга үтә мохтаҗ булган Эфиопияне АКШтан корал сатып алу мөмкинлегеннән мәхрүм итте. Ул закон фактта агрессорга кагылмады. Начар коралланган Эфиопиягә каршы сугышта Италиянең Америка коралына артык мохтаҗлыгы юк иде. Икенче төрле әйткәндә, закон фашистлар агрессиясенә булышлык итте. Испаниядә сугыш башлангач, конгресс бу законны гражданнар сугышларына карата да кулланырга юнәлтелгән карар кабул итте. Биредә дә Америка законы фашист агрессорларның корбаны-

на — Испаниянең законлы хөкүмәтенә корал сатудан баш тартуы белән агрессорлар файдасына эш итте.

30 нчы еллардагы халыкара хәл партиядән һәм Советлар Союзы халыкларыннан илнең оборона сәләтен агрессорларга теләсә кайсы моментта отпор бирерлек итеп ныгыту өчен бөтен көчләрен куюны таләп итте. Империалистик агрессия үсә барган шартларда теләсә нинди илбасарга һәм тынычлыкны бозучыга җимергеч удар хәзерләү сугышны булдырмый калу өчен иң ышанычлы чара иде. Агрессиягә каршы көрәшкә иң элек Совет дәүләтенең үсеп баручы хуҗалык һәм политик көче, аның Кораллы Көчләрен ныгыту, халыклар дуслыгы, барлык илләрнең тынычлыкны саклау белән чын күңелдән кызыксынучы хезмәт ияләренең мораль булышлыгы хезмәт итәргә тиеш иде.

ВКП(б), башка коммунистик партияләр белән бергә, фашизмга һәм яңа сугыш куркынычына каршы көрәшүчеләрнең авангардында булды. Фашизмны монополистик капитал тудырды. 1921 елда ук әле В. И. Ленин, Италия фашизмы пролетариатка каршы буржуаз террорның бер төре инде ул, дип характеристика биргән иде. Эшчеләр сыйныфы хәрәкәтләренең бердәмлеге нигезендә генә империалистик реакция һөҗүменә каршы торырга, фашизмның юлын киртәләргә мөмкин, дип өйрәтте ул.

Германиядә фашистлар режимы урнаштырылу белән, халык массалары власть башына утырган фашизмның финанс капиталының иң реакцион, иң шовинистик, иң империалистик даирәләренең ачыктан-ачык террористик диктатурасы икәнлегенә ышана бардылар. Фашизм эшчеләр сыйныфы өчен, барлык хезмәт ияләре һәм азатлык сөюче халыклар өчен гаять зур куркыныч иде. Ул һәр җирдә коммунизмга каршы каты көрәш алып барды. Антикоммунизм флагы астында чыгып, фашистлар иң элек үзләренең властька килү юлында төп киртә булган коммунистик партияләрне изоляцияләргә һәм тар-мар китерергә омтылдылар. Алар, пролетариатны өлешләп кыйнау өчен, аның көчләрен бүлгәләргә тырыштылар. Фашистлар, коммунистларны тар-мар иткәннән соң, үзләренең ударларын социалистларга, барлык демократик партияләргә һәм оешмаларга юнәлдерәләр иде. Фашизмга каршы көрәш һәм агрессорларны авызлыклау бурычы бөтен халыкара коммунистик һәм эшчеләр хәрәкәтенең төп бурычына әверелде.

Фашизмга каршы көрәшнең уңышы эшчеләр сыйныфы хәрәкәтләренең бердәмлеген булдыруга, барлык демократик көчләрне фашизмга каршы фронтка туплауга бәйләнгән иде. Коммунистлар партияләре фашизмга каршы көрәшү өчен көчләрне берләштерергә кирәклекне социал-демократия җитәкчеләренә бик нык һәм түземле рәвештә тәкъдим итеп килделәр, чөнки ул чакта эшчеләрнең күп өлеше социал-демократия артыннан бара иде. Ләкин күп кенә илләрдә, иң элек Германиядә, фашизм куркынычы аеруча зур булган бу илдә, социал-демократиянең уң лидерлары коммунистлар белән хезмәттәшлек итүдән баш тарт-

тылар, эшчеләрнең бердәмлеген өзделәр. Аларның җинаятьчел тактикасы фашистлар диктатурасы урнаштырылуга бик нык ярдәм итте. Меңнәрчә коммунистлар һәм фашизмга каршы башка кешеләр — герман халкының иң яхшы уллары — җәзалап үтерелделәр, ун меңнәрчә кешеләр төрмәләрдә һәм үлем лагерьларында газап чиктеләр. Гитлерчы бандитлар Коммунистлар партиясенең һәм герман халкының юлбашчысы Э. Тельманны төрмәгә ташладылар. Коммунистлар партиясе хәлсезләнде, ләкин фашистлар аны бетерә алмадылар. Германия коммунистлары үтә кыен фашистлар диктатурасы шартларында батырларча көрәшүне дәвам иттерделәр. Германия социал-демократиясенең уң лидерлары, коммунистларга хыянәт итү белән, үзләренең партиясен саклап калуларына ышандылар. Ләкин бу аларны коткарып калмады. Социал-демократлар партиясе тыелды һәм фактта яшәүдән туктады.

Германиядә фашизмның җиңүе төрле илләрдә социал-демократик партияләр артыннан барган киң эшчеләр массасының суллашуын китереп чыгарды. Шулай ук крестьяннарның һәм шәһәрдәге вак буржуазиянең шактый өлеше, урта һәм эре буржуазиянең кайбер даирәләре дә фашизмга каршы чыктылар. Обстановка тынычлык һәм демократия өчен көрәштә фашизмга каршы булган барлык көчләрне берләштерүне бик нык таләп итте.

1933 елда Германия хөкүмәте тарафыннан Лейпцигта оештырылган процесста Г. М. Димитровның көрәше массаларны фашизмга каршы туплауда зур роль уйнады. Аны рейхстагка ут төртүдә нахакка гаепләделәр, ә утны гитлерчылар үзләре төрткән булган. Г. М. Димитров фашизмны һәм аның җинаятьчеләрен искиткеч зур кыюлык белән фаш итте. Дөньяның күп кенә илләрендә халыкның фашист провокаторларга каршы нәфрәт давылы, герой коммунистны яклаган массовый чыгышлар шул чаклы көчле булды ки, гитлерчы ерткычлар Г. М. Димитровтан үч алырга батырчылык итмәделәр. Ул фашистлар төрмәсеннән тартып алынды һәм Советлар Союзына килде.

1934 елның февралендә Франциянең эшчеләр сыйныфы фашистларның переворот ясарга маташуларын өзде. Илдә фашизмга каршы булган барлык көчләрнең куәтле хәрәкәте җәелеп китте, хәрәкәткә Коммунистлар партиясе җитәкчелек итте. Эшчеләр басымы астында социалистлар партиясе җитәкчелеге 1934 елның җәендә коммунистлар тарафыннан тәкъдим ителгән пактка — фашизмга каршы хәрәкәтләр бердәмлеге турындагы пактка кул куярга мәҗбүр булды. Шул чакта ук Австрия эшчеләре клерикаль реакциянең фашистлар диктатурасын урнаштыртмау өчен восстание күтәрделәр. Вена пролетариатының баррикада сугышларында коммунистлар инициативасы белән эшчеләрнең — коммунистларның һәм социал-демократларның — хәрәкәт бердәмлеге тормышка ашырылды. Восстание җиңелде, ләкин ул эшчеләр сыйныфы өчен революцион бердәмлекнең әһәмиятле һәм кирәкле булуын күрсәтте. 1934 елда Италия Коммунистлар пар-

тиясе социалистлар партиясе белән хезмәттәшлек урнаштыра алды.

Шундый шартларда 1935 елның җәендә Коммунистик Интернационалның VII конгрессы җыелды. Анда 65 илнең коммунистлар партияләре вәкилләре катнашты. Конгресс халыкара пролетариатның революцион көчләренең үскәнлеген һәм коммунистлар партияләренең марксизм-ленинизм принциплары нигезендә идея ягыннан тупланганлыгын күрсәтте. Коммунистлар партияләрендәге антиленинчыл группировкалар идея ягыннан тар-мар ителделәр һәм изоляцияләнделәр. Троцкизмга һәм уң оппортунизмга каршы көрәштә коммунистик партияләр эчендә нык марксистик-ленинчыл үзәк чыныкты; бу ядро Кытайда — Мао Цзэ-дун, Германиядә — Э. Тельман, В. Пик һәм В. Ульбрихт, Франциядә — М. Торез һәм М. Кашен, Италиядә — А. Грамши һәм П. Тольятти, Финляндиядә — О. Куусинен, Болгариядә — Г. Димитров һәм В. Коларов, АКШта — У. Фостер, Чехословакиядә — К. Готвальд, Польшада — Ю. Ленский, Испаниядә — Х. Диас һәм Д. Ибаррури, Англиядә У. Галлахер һәм Г. Поллит тирәсендә берләште.

Конгресс эшендә төп мәсьәлә булып фашизмга һәм яңа сугыш хәзерләүгә каршы көрәш мәсьәләсе каралды. «Фашизмның һөҗүме һәм фашизмга каршы, эшчеләр сыйныфының бердәмлеге өчен көрәштә Коммунистлар Интернационалының бурычлары» дигән төп доклад белән Г. М. Димитров чыкты. Конгресс коммунистик партияләрне, социал-демократик эшчеләр белән хезмәттәшлек нигезендә, фашизм һәм сугыш куркынычына каршы эшчеләр сыйныфы хәрәкәтләренең бердәмлегенә ирешергә чакырды. Ул пролетар бердәмлеккә таянып, фашизмга каршы киң фронт булдыру, анда эшчеләр сыйныфы тирәсендә крестьяннарны, вак буржуазияне һәм интеллигенцияне берләштерү бурычын куйды. Конгресс шулай ук колониаль һәм бәйле илләрдә империализмга каршы бердәм фронт төзергә кирәк дип тапты. Ул барлык халыкларны үз бәйсезлекләре өчен, агрессиягә һәм империалистик изүгә каршы көрәшүче илләргә ярдәм итү өчен бөтен көчләрен тупларга чакырды.

VII конгресс коммунистлар партияләрен, эшчеләр сыйныфын фашизмга һәм сугыш куркынычына каршы көрәшнең сугышчан программасы белән коралландырды. Кытай Коммунистлар партиясе зур уңышларга ирешә. Ул империализмга каршы бердәм фронт төзеде. Бу фронт япон агрессорларына каршы энергияле көрәш җәелдерде. Кытай Коммунистлар партиясе, аның башында партия юлбашчысы һәм массаларның тәҗрибәле җитәкчесе Мао Цзэ-дун торган Үзәк Комитеты япон империалистларын тар-мар итү өчен халык массаларын күтәрде, кораллы көчләр булдырды. Франциядә 1936 елда башында Коммунистлар партиясе торган Халык фронты сайлауларда җиңүгә ирешә. Халык фронты хөкүмәте төзелде һәм ул шул этапта Францияне фашистлар диктатурасыннан коткарып калды. Испаниядә дә Халык

фронты хөкүмәте төзелде. Ул коммунистлар партиясе җитәкчелегендәге демократик көчләрне тупларга, аларның фашистлар фетнәсенә каршылык күрсәтүенең үсүенә булышлык итте. Ләкин күпчелек илләрдә социал-демократиянең уң лидерлары эшчеләр хәрәкәте бердәмлеген урнаштыруны, халык фронты төзүне өздfestival

Коминтернның VII конгрессы карарлары фашизмга һәм сугыш куркынычына каршы күп кенә көчләрне тупладылар. Байтак кына илләрдә фашизмга каршы, сугышка каршы киң халык хәрәкәте җәелеп китте. Ләкин, шуннан соңгы вакыйгалар күрсәткәнчә, ул чакта бу көчләр сугышны булдырмый калу өчен әле җитәрлек дәрәҗәдә көчле түгелләр иде.

### 2. Партиянең социалистик экономиканы ныгыту һәм үстерү өчен көрәше. Массалар арасында партия-политик эшнең көчәйтелүе. Партиянең XVII съезды

Совет халкы, беренче бишьеллык планны уңышлы үтәп, 1933 елда икенче бишьеллык планны тормышка ашыру эшенә кереште. Икенче бишьеллыкта социалистик төзелеш шартлары беренче бишьеллыктагы шартлардан күп яклары белән аерыла иде. Илдә инде социализмның фундаменты төзелгән: халык хуҗалыгының барлык тармакларын техник яктан яңадан коралландыруның нигезе — куәтле индустрия тудырылган, авылда колхоз строе җиңгән иде. Шулай итеп, СССРда социализмның үсә баруы өчен ныклы база булдырылган иде. Илебез халык хуҗалыгын *социалистик реконструкцияләүне төгәлләү чорына* керде.

Социалистик реконструкцияләүне төгәлләү чорының үзенчәлекләре дә, кыенлыклары да булды.

Промышленность, капиталь төзелешне тагын да җәелдерү белән беррәттән, яңа предприятиеләрне *үзләштерү* бурычы беренче планга куелды. Бу иске завод һәм фабрикаларны файдалануга караганда бик күп кыенрак эш иде. Кирәкле кадәр инженер, техник, квалификацияле эшчеләр кадрлары хәзерләү өчен, аларның яңа техникадан файдалануда күнекмәләр алуы өчен, күп меңләгән эшчеләрдән торган һәм әле оеша гына башлаган яшь коллективларның төгәл эшләвен җайга салу өчен билгеле бер вакыт кирәк булды.

Авыл хуҗалыгында *колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан тагын да ныгыту* төп бурычка әйләнде. Бу юнәлештә партия 1931—1932 елларда шактый эш башкарды. Ләкин тәҗрибә бу эшнең кыен икәнлеген күрсәтте. Икенче бишьеллык башына крестьян хуҗалыкларының өчтән ике өлеше диярлек (61,5 проценты) колхозларга берләште. Ләкин яшь колхозлар күбесенчә вак һәм экономик яктан йомшак иделәр. Ул чакта колхоз милке крестьяннар тарафыннан җәмәгатьләштерелгән җитештерү средстволарыннан: эш терлекләреннән, сабаннардан, сукалардан,

тырмалардан һәм кайбер йорт тирәсе каралтыларыннан тора иде. Колхоз милкенең иң әһәмиятле өлеше — бүленми торган фондлар — 1932 елда нибары 4,7 миллиард сум, ягъни һәр колхозга уртача 22 шәр мең сум гына булды. Күп кенә колхозларда әле хезмәт дисциплинасы йомшак иде. Колхозларның дүрттән өч өлешендә товарлыклы мөгезле эре терлек фермалары юк иде. Колхозлар җәмәгать хуҗалыгын җайга салуда һәм үстерүдә, аны хәзерге заман техникасы белән коралландыруда, тәҗрибәле кадрлар белән ныгытуда партиянең һәм Совет дәүләтенең даими булышлыгына мохтаҗ иделәр.

Иҗтимагый мөнәсәбәтләр өлкәсендә партия икенче бишьеллыкта СССРда *капиталистик элементларны тәмам бетерү* бурычын хәл итә иде. Бу исә эксплуататор сыйныфлар калдыкларының каты каршылык күрсәтүен китереп чыгармыйча кала алмады. Хәзер инде алар ачыктан-ачык каршы чыга алмадылар, чөнки моның өчен аларның көче юк иде. Ләкин алар көрәшне туктатмадылар һәм, предприятиеләргә, колхозларга үтеп кереп, корткычлык белән шөгыльләнделәр, дәүләт һәм колхоз милкен урладылар, совет строеның нигезен — җәмәгать милкен җимерергә омтылдылар. Бу — сыйнфый көрәшнең иң күп таралган төре иде. Җитештерүнең һәм сәүдәнең барлык өлкәләрендә хуҗалыкның яңа, социалистик формаларын *беркетергә,* дәүләт һәм колхоз милкен бик нык саклауны оештырырга, капиталистик элементларны бетерү эшен ахырынача җиткерергә кирәк иде.

Идеология өлкәсендә партия алдына совет кешеләренең *аңындагы капитализм калдыкларын бетерү* һәм илебезнең бөтен хезмәт иясе халкын социализмны актив һәм аңлы төзүчеләргә әверелдерү бурычы бөтен тулылыгы белән килеп басты. Партия бу бурычның бик катлаулы булуын һәм аны хәл итүнең озак вакыт таләп итәчәген аңлый иде. Кешеләрнең аңы, дип өйрәтә марксизм-ленинизм, аларның иҗтимагый җитештерүдәге хәленнән артта кала. Беренче бишьеллык елларында промышленностька дүрт миллионнан артык яңа эшче һәм хезмәткәр килде. Бу кешеләр эре производство мәктәбен үтмәгән һәм шактый дәрәҗәдә вак милекчелек настроениеләренә дучар булган кешеләр иде. Хосусый милекчелек гадәтләре колхозчыларда аеруча көчле иде. Кешеләрнең аңындагы үткән заман калдыклары дәүләт һәм колхоз милкенә салкын карауда, аны урлауда һәм бозуда, рвачлыкта һәм социалистик хезмәт дисциплинасын бозуларда күренде.

Социалистик төзелеш шартларында В. И. Ленинның социалистик материаль кызыксындыру принцибын нык саклау, хезмәтне дөрес оештыру һәм яңа, социалистик дисциплина тәрбияләү турындагы күрсәтмәсе аеруча зур әһәмият казанды. В. И. Ленин механикалаштыру һәм электрлаштыру нигезендә авыл хуҗалыгын яңадан коралландыруны крестьяннарның пси-

хологиясен үзгәртүнең бик әһәмиятле чарасы итеп исәпләде. Ул болай диде:

«...Вак игенчене яңадан тәрбияләү, аның бөтен психологиясен һәм гадәтләрен яңадан тәрбияләү эше күп буыннар гомерен таләп итә торган эш ул. Вак игенчегә карата бу мәсьәләне хәл итү, әйтик, аның бөтен психологиясен савыктыру эшен тик материаль база, техника гына, игенчелектә тракторларны һәм машиналарны масса күләмендә куллану, масса күләмендә электрлаштыру гына башкара ала» (Ә с ә р л ә р, 32 т., 194 бит).

Социалистик җитештерүне оештыру һәм хезмәт ияләрен хезмәткә һәм социалистик милеккә аңлы караш рухында тәрбияләү партиянең эшендә төп нәрсәгә әйләнде. Социалистик реконструкцияне төгәлләү бурычлары хезмәт иясе массаларга партиянең политик йогынтысын көчәйтүне, хуҗалык төзелешенә оештыру-практик җитәкчелекне яхшыртуны, эш методларын тагын да камилләштерүне таләп иттеләр.

Партия социалистик җитештерүне ныгыта һәм үстерә барды. Ул үзенең игътибарын халык хуҗалыгының хәлиткеч участокларына туплады.

Авылда колхоз строе ныгып урнашу белән авыл хуҗалыгының үсеше өчен партиянең җаваплылыгы көчәйде. Хәзер инде ул коллектив хуҗалыкны, фән һәм техника казанышларын файдаланып, план нигезендә алып баруда колхозларга һәм колхозчыларга көн саен ярдәм күрсәтергә тиеш булды. Бу эштә ВКП(б) Үзәк Комитетының январь пленумы карары буенча 1933 елның кышында машина-трактор станцияләре һәм совхозлар каршында оештырылган *политик бүлекләр* аеруча әһәмиятле роль уйнадылар. Партия ҮК МТС политбүлекләренә 17 мең һәм совхозларга 8 мең тәҗрибәле партработник җибәрде. МТС политбүлекләре начальникларының 80 проценты чамасы партиягә 1920 елга кадәр кергән коммунистлар иде.

Политбүлекләр оештырылу белән машина-трактор станцияләре колхозларга *политик яктан һәм оешу-хуҗалык ягыннан* җитәкчелек итү, партиянең киң колхозчылар массаларына йогынты ясау үзәкләренә әверелделәр.

Политбүлекләр МТС һәм колхозларның коммунистларын тупладылар. Партиянең XVI һәм XVII съездлары арасындагы чорда авыл коммунистларының саны икеләтә диярлек артты һәм 790 мең кешегә җитте. Авыл партоешмаларын производство принцибы буенча үзгәртеп кору эше тәмамланды. 1933 елның көзенә инде колхозларда 30 мең партия ячейкасы, 20 мең кандидатлар группасы, 22 мең партия-комсомол группасы һәм турыдан-туры МТС политбүлекләре һәм партия райкомнары җитәкчелегендә эшләүче 38 мең ялгызак коммунист бар иде. Колхоз партоешмалары колхоз производствосының чын оештыручыларына әверелә бардылар.

Политбүлекләр колхозлардагы партиясез активны политик

тәрбияләү һәм туплау буенча зур эш башкардылар. Һәр колхозда активист колхозчыларның нык ядросы булдырылды һәм алар, политбүлекләр җитәкчелегендә, җәмәгать хуҗалыгын җайга салу һәм хезмәт дисциплинасын ныгыту өчен алып барылган көрәшнең башында бардылар.

Политбүлекләр МТСларның һәм алар хезмәт күрсәтә торган колхозларның эшенә партия контролен тормышка ашырдылар, колхоз строе дошманнарының явыз ниятләрен вакытында фаш итеп, бетерә бардылар, колхозлар һәм колхозчылар тарафыннан Совет власте законнарының вакытында һәм төгәл үтәлүен тәэмин иттеләр. Колхозлар үзләренә үтеп кергән кулаклардан һәм башка дошман элементлардан чистартылдылар.

Политбүлекләр төп игътибарны колхозларның җитәкче кадрларын сайлап алуга, хәзерләүгә һәм тәрбияләүгә бирделәр. Йөз меңнәрчә колхоз председательләре, завхозлар, бригадирлар, кырчылар, терлекчеләр һәм хисапчылар МТСлар каршындагы курсларда укыды. Политбүлекләр 250 меңнән артык алдынгы колхозчыны сайлап алдылар һәм колхозларда җитәкче эшкә, шул исәптән 30 мең чамасы кешене колхоз председателе итеп күтәрделәр. Политбүлекләр колхозчыларны: колхозларның иң беренче бурычы — Совет дәүләте алдындагы йөкләмәләрен үтәүдән гыйбарәт икәнлеккә төшендереп килделәр.

Политбүлек работниклары һәрвакыт колхозчылар массалары арасында булып, колхоз төзелешенең практик мәсьәләләрен хәл итүдә колхозчыларга булышлык күрсәттеләр, аларны хезмәткә намус белән һәм колхоз байлыгына саклык белән карау рухында тәрбияләделәр. Алар колхозчыларның хезмәтен дөрес оештыруда колхоз җитәкчеләренә булышлык иттеләр.

МТСлар каршында политбүлекләр төзү белән партия колхозларга җитди ярдәм күрсәтте. Колхозлар сизелерлек ныгый башладылар. Колхозчыларның хезмәт дисциплинасы күтәрелде. 1933 елда язгы чәчү, игеннәрне урып-җыю һәм ашлык хәзерләү кампаниясе, аннан элекке елларга караганда, шактый бердәм һәм оешканрак төстә үтте.

Партия илне индустрияләштерү буенча ленинчыл төп линияне какшамас энергия белән үткәрде. Үзәк Комитет авыр индустрияне план нигезендә һәм тиз үстерү өчен бик нык тырышты, кимчелекләрне вакытында ача һәм промышленностьның аерым тармакларының, бигрәк тә күмер промышленностеның, шулай ук тимер юл транспортының артталыгын бетерә барды. Индустрияләштерү нәтиҗәсендә яңа шәһәрләр һәм промышленность үзәкләре үсте, казылма байлыкларның яңа чыганаклары ачылды һәм илнең окраиналары хуҗалык тормышына тагын да тартыла төште. Шул уңай белән тимер юл транспортына карата таләпләр үсте. Үз чиратында транспорт, шулай ук куәтле яңа электр станцияләре һәм металлургия заводлары үзләрен күмер һәм кокс белән өзлексез тәэмин итеп торуны таләп иттеләр. Халык хуҗалыгы елдан-ел күбрәк күмер таләп итте.

Беренче бишьеллык елларында транспортны техник яктан яңадан коралландыру һәм күмер чыгаруны механикалаштыру буенча шактый эш башкарылган иде. Шулай да транспорт һәм күмер промышленносте тиз үсеп баручы халык хуҗалыгының ихтыяҗларын канәгатьләндермиләр иде. Күмер промышленностеның һәм транспортның канәгатьләнерлек эшләмәвенең төп сәбәпләре хуҗалык җитәкчелегендәге кимчелекләрдән, материаль кызыксындыру принцибының бозылуыннан һәм шуның аркасында килеп туган тигезләүчелектән һәм эшче көчнең бик тиз алмашынып торуыннан, яңа техниканың йомшак үзләштерелүеннән һәм начар файдаланылуыннан гыйбарәт иде. Транспорт һәм Донбасс шахталарының җитештерү эшенә партия оешмаларының йогынтысы йомшак иде.

Үзәк Комитет партия һәм хуҗалык оешмаларына бу кимчелекләрне бетерергә ярдәм итте. Трестларның һәм идарәләрнең аппараты кыскартылды һәм гадиләштерелде; инженерларның һәм техникларның күбесе производствога җибәрелде. Шахтерларның һәм тимер юлчыларның хезмәтенә түләү тәртипкә салынды: типовой нормалар кертелде, яңа техниканы уңышлы үзләштерүче алдынгы профессияләр эшчеләрен кызыксындыруны күздә тота торган прогрессив-премиаль система кертелде.

Партия-политик эшкә сугышчан характер бирү һәм партия оешмаларының оештыручылык ролен күтәрү өчен, партия ҮК 1933 елның җәендә тимер юл транспортында политик бүлекләр, ә Донбасс шахталарында партия оештыручылары институты булдырды. Транспорттагы политбүлекләр һәм шахталардагы партия оештыручылары массалар арасында партия-политик эшкә оператив җитәкчелек иттеләр, җитештерү планнарын үтәүдә һәм хезмәт дисциплинасын ныгытуда хуҗалыкчыларга булышлык иттеләр, эшчеләр арасында яңа техниканы үзләштерү һәм хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен социалистик ярыш җәелдерделәр.

Партия тарафыннан күрелгән чаралар аркасында 1933 елда күмер чыгаруның үсеше 12 миллион тонна — үткән елгыга караганда бер ярым тапкыр күбрәк булды.

Оешманың гадәттән тыш формасы булган политбүлекләр партия көченә һәм авторитетына таяндылар. Алар социалистик төзелешнең артта калган, халык хуҗалыгы өчен аеруча әһәмиятле булган участокларында оештырылдылар. Политбүлекләр үзләрен акладылар. Алар аркасында авыл хуҗалыгында һәм тимер юл транспортында партия җитәкчелегенең дәрәҗәсе күтәрелде, партия оешмаларының оештыру эше сугышчан, оператив характер алды. Алар партия органнарына зур ярдәм күрсәттеләр, үзләренең тәҗрибәсе белән социалистик төзелешнең бүтән участокларындагы партия оешмаларын баеттылар. Производствода коммунистларның авангардлык роле күтәрелде.

Ул чакта партиядә барган массовый тазарту да партия оешмаларының сугышчан сәләтен күтәрүгә булышлык итте. Тазарту

партияне очраклы, ышанычсыз, тотрыксыз һәм сырышкан элементлардан арындыру өчен үткәрелде. Партиягә алу вакытлыча туктатылды. Гәрчә тазарту барышында ялгышлар, мәсәлән, партиянең «пассив» членнары дип аталучыларны партиядән нигезсез чыгару кебек ялгышлар җибәрелсә дә, тулаем алганда, ул партия сафларын ныгытуга һәм социализм төзүдә партия оешмаларының авангардлык ролен үстерүгә булышлык итте.

Совет халкының зур политик һәм хезмәт күтәренкелеге шартларында 1934 елны (26 январь — 10 февраль) ВКП(б)ның XVII съезды булып үтте. Бу вакытта партиядә 1 874 488 член һәм 935 298 кандидат бар иде.

XVII съезд Үзәк Комитетның, Үзәк ревизия комиссиясенең, ҮКК—РКИның, ВКП(б)ның Коминтерн Башкарма Комитетындагы делегациясенең отчет докладларын, икенче бишьеллык планны һәм оештыру мәсьәләләрен (партия һәм совет төзелеше) тикшерде. Съездда отчет докладлары белән И. В. Сталин, М. Ф. Владимирский, Я. Э. Рудзутак, Д. З. Мануильский чыкты.

ҮК отчетында партиянең ленинчыл төп линиясен тормышка ашыру нәтиҗәсендә СССРда тамырдан үзгәрешләр булуы турында әйтелде. Советлар Союзы бөтенләй үзгәрде, үзендәге артталык һәм урта гасыр күренешләрен бетерде. СССР артта калган һәм аграр илдән алдынгы индустриаль-колхоз державасына әверелде.

Социализмның шәһәрдәге һәм авылдагы уңышлары СССР халык хуҗалыгының структурасына принципиаль үзгәрешләр кертте. Промышленностьта социалистик сектор 99,5 процент булды һәм бер ялгызы хөкем сөрде. Авыл хуҗалыгында социалистик сектор, әгәр бөртекле культураларның чәчү мәйданнарын күздә тотсак, 84,5 процент булды. Сәүдәдән капиталистик элементлар тулысынча кысрыклап чыгарылды.

Бу фактлар СССРда капиталистик хуҗалыкның бетерелгәнлеге турында ышандырырлык итеп сөйлиләр иде. Халык хуҗалыгының барлык сфераларында *бөтенхалык һәм кооператив-колхоз милке формасында социалистик хуҗалык системасы хөкем сөрде.*

СССРда тирән культура революциясе тормышка ашырылды. Караңгы, грамотасыз һәм культурасыз илдән (революциягә чаклы Россия шундый ил иде) Советлар Союзы алдынгы культура иленә әверелде. Төрле милли телләрдә укыта торган югары, урта һәм башлангыч мәктәпләрнең киң челтәре бөтен илне каплап алды. Яңа, совет интеллигенциясе кадрлары үсеп чыкты. Беренче бишьеллык елларында халык хуҗалыгында белгечләр саны ике тапкыр диярлек артты. Культура төзелешенең гаять зур колачы матбугат, кино, радио, клуб һәм театрларның гаять нык үсешендә бик ачык чагылды.

Съезд партиянең барлык буыннарында идеология эшен көчәйтергә, фәнни коммунизм идеяләрен армый-талмый пропаган-

даларга, коммунистларны һәм партиясез активны интернационализм рухында тәрбияләргә, марксизм-ленинизмнан тайпылуларны кыю рәвештә тәнкыйть итәргә чакырды.

Партиянең XVII съезды СССР халык хуҗалыгын үстерүнең икенче бишьеллык планы турындагы резолюцияне раслады. Икенче бишьеллыкның төп политик бурычы итеп капиталистик элементларны тәмам бетерү һәм кешенең кешене эксплуатацияләвен һәм җәмгыятьнең эксплуататорларга һәм эксплуатацияләнүчеләргә бүленешен тудыра торган сәбәпләрне тәмам бетерү бурычы куелды. Төп хуҗалык бурычы итеп бөтен халык хуҗалыгын техник яктан реконструкцияләүне төгәлләү куелды. Техник яктан реконструкцияләүнең кадрлар хәзерләү һәм яңа техниканы үзләштерү, совет фәнен һәм техникасын үстерү белән аерылгысыз бәйләнгән булуы басым ясап күрсәтелде.

Икенче бишьеллыкта бөтен халык хуҗалыгы буенча капиталь эшләрнең күләме 133 миллиард сум итеп билгеләнде, ә беренче бишьеллыкта 64 миллиард сумнан аз гына артык иде. 1937 елда эре промышленностьның тулай продукция күләмен, аның 1913 елгы күләме белән чагыштырганда, чама белән сигез тапкыр арттыру күздә тотылды. Съезд партия, совет, хуҗалык һәм профсоюз оешмаларына бөтен тырышлыкны яңа техниканы һәм яңа производстволарны үзләштерүгә, эшчеләрнең квалификациясен күтәрүгә һәм инженер-техник кадрлар хәзерләүгә тупларга кушты. Авыл хуҗалыгында төп бурыч колхозларны, МТСларны һәм совхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныгытудан, игенчелекне механикалаштыруны нигездә төгәлләүдән һәм агротехника кертүдән, терлекләр санын арттырудан һәм аның продукт бирүен күтәрүдән гыйбарәт иде. Транспортны һәм элемтәне техник яктан реконструкцияләү буенча зур эшләр планлаштырылды. Фәнне һәм культураны тагын да үстерү билгеләнде.

XVII съезд партия һәм совет төзелеше турында резолюция кабул итте. Анда: оештыру эшендә төп нәрсә — кешеләрне сайлап алу һәм үтәлешне тикшерү, дип күрсәтелде. Съезд ҮКК — РКИны ВКП(б) ҮК каршындагы Партия контроле комиссиясе һәм СССР Халык Комиссарлары Советы каршындагы Совет контроле комиссиясе итеп үзгәртте.

XVII съезд партия Уставын яңа редакциядә кабул итте. Уставның кереш өлешендә Коммунистлар партиясенә, эшчеләр сыйныфының һәм барлык хезмәт ияләренең социализмның җиңүе өчен көрәшендә партиянең әһәмиятенә һәм аның пролетариат диктатурасы системасында тоткан урынына кыскача билгеләмә бирелгән. Сан ягыннан үскән һәм оешу ягыннан ныгыган партия ячейкалары партиянең башлангыч оешмалары дип йөртелә башладылар. Партия Уставына партия эчендәге демократия һәм партия дисциплинасы турындагы махсус бүлек өстәлде.

Партия үзенең съездына нык тупланып һәм монолит булып

килде. Партиядә бернинди оппозицион группалар булмады. Съездда оппозицион группировкаларның элекке лидерлары Зиновьев, Каменев, Бухарин, Рыков, Томский тәүбә речьләре белән һәм партиянең уңышларын танып чыктылар.

Социализмның уңышлары коммунистларда һәм барлык хезмәт ияләрендә социализмның тулысынча җиңәчәгенә ышанычны ныгытты. Совет халкы белән бергә аның уңышларына капитализм илләрендәге миллионнарча хезмәт ияләре дә шатланды. Аларның настроениесен чит илләрдәге коммунистлар партияләре үзләренең съездга җибәргән котлауларында чагылдырды.

Партиянең XVII съезды вакытына акрынлап Сталинның шәхес культы формалашты. Социализм төзүдә партия һәм халык ирешкән уңышлар аның исеме белән бәйләнә башлады. Съездда аның хезмәтләре чамасыз мактады. Сталин, үзенең ялгыш ясамавына тәмам ышанып, партия тормышының ленинчыл принципларыннан һәм нормаларыннан һаман күбрәк читләште, коллектив җитәкчелек принципларын бозды, массалардан аерылды, үзенең хезмәт хәленнән явызларча файдалануга юл куйды. Аның характерының тискәре яклары да: партиянең җитәкче работникларына карата тупаслыгы, лояльсезлеге, тәнкыйтьне күтәрмәве, коллектив фикерне санга сукмавы, администраторлык итүе кебек яклары үзләрен көннән-көн күбрәк сиздерә башлады. Шәхес культы уңае белән партиядә урнаша барган нормаль булмаган хәл коммунистларның бер өлешендә, бигрәк тә ленинчыл карт кадрларда борчылу тудырды. Съездның күп кенә делегатлары, барыннан да элек, В. И. Ленинның васыяте белән таныш булганнары, Сталинны генсек постыннан башка эшкә күчерергә вакыт җитте, дип исәпләделәр.

Партия, совет халкы үзләренең уңышлары белән законлы рәвештә горурландылар. Совет кешеләре партиянең XVII съездының икенче бишьеллык план турындагы карарын зур рухлану белән каршыладылар. Совет халкы, күп кыенлыкларны җиңеп, нык адымнар һәм ышаныч белән алга барды. Ләкин 1934 ел ахырында аның шатлыгын кайгылы вакыйга күләгәләде.

1934 елның 1 декабрендә Ленинградта, Смольныйда, Коммунистлар партиясенең һәм Совет дәүләтенең күренекле эшлеклеләреннән берсе, ВКП(б) ҮК Политбюросы члены һәм ҮК секретаре, ВКП(б)ның Ленинград өлкә комитеты секретаре С. М. Кировны револьвердан явызларча атып үтерделәр. Аның үлеме партия һәм халык өчен авыр югалту булды.

Җинаять өстендә тотылган үтерүче партиягә һәм аның җитәкче эшлеклеләренә — СССРда социализмның җиңүенә исәпләнгән ленинчыл төп линияне нык үткәрүче эшлеклеләргә карата дошманлык һәм нәфрәт хисе саклап йөрүче кеше иде. Электә партиядән чыгарылган, ачуы кабарган бу мөртәт, партия билеты артына яшеренеп, явызларча җинаять эшләде. Бу алдан уйлап эшләнгән җинаять булган, аның сәбәпләре, КПССның XXII съездында Н. С. Хрущев әйткәнчә, ачыклана әле.

С. М. Кировның үтерелүе партия һәм дәүләт тормышына авыр йогынты ясады. Ул шәхес культы шартларында эшләнде. Бу үтерүне Сталин үзенә ярамаган барлык кешеләрдән үч алуны оештыру өчен сылтау итеп файдаланды. Бер-бер артлы күп санлы кулга алулар башланды. Күпләп кулга алулар һәм социалистик законлылыкны бозулар башланып китте.

Шушы шартларда партия документларын тикшерү һәм алмаштыру үтте. Партия документларын, аларның дөрес тутырылуын, бирелүен һәм саклануын тикшерергә 1934 елның октябрендә ук тәкъдим ителгән иде. ВКП(б) ҮК кулында булган бик күп фактлар бу эшнең торышы начар булу турында сөйлиләр иде. Оештыру-партия эшенең бик әһәмиятле состав өлешләре — коммунистларның учеты, партия документларын тутыру һәм саклау еш кына хәлләрдә саф техник эш итеп кенә карала иде. Шунлыктан документлар еш кына техник работниклар кулында булалар, партиянең район һәм өлкә комитетлары җитәкче работникларының контроленнән читтә калалар иде. Партия хуҗалыгының ташландык хәлдә булуы җитди нәтиҗәләргә китерде. Партия билетларын урлау, партия документларында подделкалар ясау һәм кырып төзәтүләр куркынычлы төс алды. Бу жуликлар һәм узгынчылар эше генә түгел, бәлки совет строеның ачыктан-ачык дошманнарының — корткычлык максатларын күздә тоткан дошманнарның да эше иде.

Партия документларын тикшерү һәм алыштыру 1935—1936 еллар дәвамында үткәрелде. Тулаем алганда, тикшерү үзен аклады. Партия чит һәм очраклы кешеләрдән шактый гына арынды, үзенең сафларын ныгытты һәм аларның сугышчан сәләтен күтәрде. Коммунистларның учетын кую, партия документларын саклау һәм бирү эшендә тәртип урнаштырылды. Партия оешмаларының җитәкчеләре партия массалары белән тыгызрак бәйләнеш тота башладылар.

Ләкин партия документларын тикшерү һәм алыштыру вакытында партия кадрларына карата партия линиясен бозуларга юл куелды. Партиядән чыгаруларның күп булуы шул турыда сөйләде. Соңгы тазарту вакытындагы кебек үк, «пассивлар» разрядына кертелгән коммунистларны партиядән нигезсез чыгару хәлләре булды. Социализм эшенә бирелгән кешеләр дә еш кына «пассив» дип игълан ителделәр. Мондый бозулар партиядәге хәлдә чагылмыйча кала алмады.

Партиядән ялгыш чыгарылган коммунистлардан Үзәк Комитетка күп санлы хатлар, гаризалар, апелляцияләр килә башлады. Шуңа күрә партия документларын тикшерү һәм алыштыру барышында ук инде Үзәк Комитет һәм урыннардагы оешмалар бу ялгышларны төзәтә башладылар. Бу мәсьәлә 1935 елның декабрендә һәм 1936 елның июнендә ВКП(б) ҮК пленумнарында каралды. Пленумда чыгыш ясаган ҮК членнары җибәрелгән ялгышларны тизрәк төзәтүне яклап сөйләделәр. Ләкин Сталин-

ның шәхес культы шартларында ул ялгышларны төзәтү акрын һәм эзлексез барды.

Партия документларын тикшерүдән һәм алыштырудан соң, 1936 елның 1 ноябреннан партиягә алу яңадан башланды. Үзәк Комитет партия оешмаларына партиягә алганда индивидуаль тәртиптә карау кирәклеген, партия сафларына «иң элек эшчеләрдән, шулай ук крестьяннардан һәм хезмәтчел интеллигенциядән социализм өчен көрәшнең төрле участокларында сыналган чын-чыннан алдынгы, эшчеләр сыйныфы эшенә чын күңелдән бирелгән кешеләрне, илебезнең иң яхшы кешеләрен» сайлап алырга кирәклеген исләренә төшерде.

### 3. Икенче бишьеллык планны срогыннан элек үтәү өчен көрәш. СССРда социализмның җиңүе. Яңа совет Конституциясе

Партиянең һәм халыкның икенче бишьеллыкны срогыннан элек үтәү өчен көрәше яңа хезмәт батырлыклары белән истәлекле булды.

Партия, кыенлыкларны җиңеп, яңа предприятиеләрне һәм яңа техниканы үзләштерү проблемасын уңышлы хәл итә барды. Уңышлар иң элек кара металлургиядә күренде. Чуен һәм корыч җитештерү 1913 ел белән чагыштырганда ике ярым тапкыр диярлек артты.

Колхоз строе җиңү белән авыл хуҗалыгы тизрәк үсә башлады. 1934 ел азагына колхозлар, крестьян хуҗалыкларының 75 процентын һәм чәчү мәйданнарының 87 процентын берләштереп, җиңелмәс, нык көчкә әйләнделәр. Бөртекле һәм техник культуралар җитештерү артты. Ашлык хәзерләү һәм сатып алу эшләре оешканрак төстә үтә башлады. Дәүләт ул елны авыл хуҗалыгыннан ашлык һәм башка продуктларны халыкны тулысынча тәэмин итү өчен җитәрлек күләмнәрдә алды.

1934 елда ВКП(б) ҮКның ноябрь пленумы икмәккә һәм башка продуктларга беренче бишьеллык башында кертелгән карточка системасын бетерү турында карар кабул итте. Үзәкләштерелгән тәртиптә бүлү һәр җирдә киң җәелдерелгән совет сәүдәсе белән алыштырыла башлады. Бу исә илнең бөтен хуҗалык тормышының шактый яхшыруына, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзының тагын да ныгуына, социалистик төзелештә яңа уңышларга китерде.

Колхоз строеның ныгуы партиягә МТС политбүлекләрен гадәттәге партия органнарына әйләндерергә мөмкинлек бирде. Алар партиянең район комитетлары белән кушылдылар. МТС политбүлекләре үз бурычларын намус белән үтәделәр һәм хәзер инде, колхоз авылына җитәкчелек эше тагын да күбрәк катлаулана төшкәч, колхоз авылындагы бөтен эшне — политик, административ, хуҗалык, культура-агарту, көнкүреш һәм башка эшләрне колачлап алырга сәләтле партия һәм совет орган-

нарын киңәйтергә һәм ныгытырга кирәк булды. Партиянең бу чарасы аның оештыру җитәкчелегенең зирәклеген, урыннарда партия кадрларының үсүен тагын бер тапкыр күрсәтте.

Халык хуҗалыгындагы техниканың саны артканнан-арта барды. Икенче бишьеллыкның беренче ике елында гына да промышленность, транспорт һәм авыл хуҗалыгы станокларны, машиналарны һәм башка техник җиһазларны бөтен беренче бишьеллыктагы кадәр үк диярлек алдылар. Партиянең төп хуҗалык бурычын — халык хуҗалыгын техник яктан реконструкцияләүне төгәлләү бурычын хәл итү шулай тормышка ашырылды. Шуның белән бергә, яңа техникадан файдаланырга сәләтле кадрларның үсеше техника үсешеннән артта калу куркынычы бар иде. Техниканың үсүе белән аның үзләштерелүе арасында туры килмәүчелек килеп чыкты.

Советлар Союзының җитештерүче көчләренең алдагы үсеше яңа техниканы яхшы үзләштерүгә бәйләнгән иде. Техниканы үзләштерергә һәм аннан тулысынча файдаланырга сәләтле кадрлар проблемасы хәлиткеч әһәмият казанды. Партия *«Кадрлар барысын да хәл итәләр!»* дигән лозунг бирде. Бу лозунг партия тарафыннан реконструкция чоры башында, илебез иң элек техникага мохтаҗ булган чакта куелган «Реконструкция чорында техника барысын да хәл итә!» дигән лозунгның табигый өстәмәсе булды. Хәзер, ул проблема инде хәл ителгәч, игътибарны яңа техниканы үзләштерергә сәләтле кадрларга юнәлдерергә кирәк булды. Биредә сүз промышленностьта, транспортта, авыл хуҗалыгында, армиядә — яңа техника булган бөтен җирдә аны хәрәкәткә китерә һәм тулысынча файдалана алырлык ун меңнәрчә һәм йөз меңнәрчә генә кешеләр турында түгел, бәлки миллионнарча кешеләр булдыру турында бара иде.

«Кадрлар барысын да хәл итәләр!» дигән лозунгны биргәндә партия инде практикада яңа техниканы үзләштерү процессы барганлыгын күрде. Халык хуҗалыгының барлык тармакларында алдынгы эшчеләрнең искергән техник нормаларны үзгәртү өчен хәрәкәте киң җәелде. Бу үзгәртү күмер чыгаруда һәм металлургиядә башланды. Партия промышленностьның бу бик әһәмиятле тармакларына һәрвакыт аеруча зур игътибар биреп килде. Һәм бу нәтиҗәсез калмады. Бик күп эшчеләр һәм инженер-техник работниклар иске техник нормаларны узып киттеләр һәм хезмәт җитештерүчәнлегең югары күтәрделәр. 1934 елда Совет хөкүмәте күмер чыгару буенча удар эшләрнең иң яхшы үрнәкләрен күрсәткән өчен 1 нче номерлы шахтаның (Горловка) забойщигы Никита Изотовны Ленин ордены белән бүләкләде. Күп кенә эшче-шахтерлар аннан үрнәк алдылар.

Бөтен илдә промышленностьта җитештерү ударниклары хәрәкәте киң җәелде. 1933 ел азагына промышленностьта һәм транспортта биш миллион чамасы ударник бар иде инде. Беренче бишьеллыкның характерлы үзенчәлеге булган яңа төзелеш

пафосына хәзер инде яңа техниканы үзләштерү пафосы, югары хезмәт җитештерүчәнлеге өчен көрәш өстәлде.

1935 елда алдынгы эшчеләрнең яңа техниканы үзләштерү өчен, искергән техник нормаларны үзгәртү өчен башланган хәрәкәте бер сменага 102 тонна күмер чабып, гадәттәге норманы 14 тапкыр арттырып үтәгән забойщик А. Стаханов исеме белән стахановчылык хәрәкәте дигән исем алды. Халык хуҗалыгының барлык тармакларында җитештерү новаторлары килеп чыкты. Партия Стахановның, промышленность һәм авыл хуҗалыгы производствосындагы барлык новаторларның инициативасын яклады. Ул алдынгы эшчеләрнең бу хәрәкәтенә югары политик бәя бирде һәм аңа җитәкчелек итте.

Новаторларның югары хезмәт җитештерүчәнлеге өчен хәрәкәте *массаларның социалистик ярышында яңа этап* булды. Узган еллардагыдан аермалы буларак, бу хәрәкәт инде беренче дәрәҗәле яңа техникага һәм аны үзләштергән кадрларга таянды. Ул бишьеллыклар эчендә эшчеләр сыйныфының культура-техник дәрәҗәсенең үсүе нәтиҗәсе булды. Ул халык хуҗалыгының барлык тармакларында социалистик җитештерү мөнәсәбәтләренең нык урнашуы белән, кешеләрнең хезмәткә карашларының тамырдан үзгәрүе белән, хезмәткә социалистик караш белән аерылгысыз бәйләнгән иде.

Бөтен илнең эшчеләр сыйныфын югары хезмәт җитештерүчәнлеге өчен көрәшкә туплауда промышленность һәм транспортның алдынгы эшчеләре һәм эшче хатын-кызларының 1935 ел ноябрендә чакырылган Бөтенсоюз киңәшмәсе зур роль уйнады. Киңәшмәдә өч мең чамасы кеше катнашты. Анда катнашучылар яңа техникадан файдалану, югары техник нормаларны үтәү эшендәге тәҗрибәләрен уртаклаштылар. Моңарда бөтен җәмгыять интереслары хакына үзенең шәхси казанышларын массалар байлыгына әверелдерергә омтылучы совет кешесенең яңа сыйфатлары күренде.

Партия һәм халык һәрвакыт В. И. Ленинның түбәндәге күрсәтмәсен кулланып эш иттеләр һәм эш итәләр: «Коммунизм — алдынгы техникадан файдаланучы ирекле, аңлы, берләшкән эшчеләрнең, капиталистик җитештерүгә караганда, югары хезмәт җитештерүчәнлеге» (Әсәрләр, 29 т., 420 бит).

Җитештерү новаторларының хәрәкәтендә СССРның *социализм эпохасына* керүе чагылды. Ул хезмәтне яңача оештыру: производствода хезмәтне дөрес бүлү, квалификацияле эшчеләрне икенче дәрәҗәдәге эшләрдән, хәзерлек эшләреннән бушату, эш урынын яхшы итеп оештыру һәм хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү дигән сүз иде. Күп кенә очракларда алга киткән капиталистик илләрдәге хезмәт җитештерүчәнлеген узып китә торган яңа эшләп чыгару нормалары кертелде. Куллану әйберләре җитештерүне тиз үстерү һәм аларны арзанайту өчен шартлар тудырылды. Эшче һәм хезмәткәрләрнең эш хакы шактый күтәрелде. Эшчеләр сыйныфының культура-техник дәрәҗәсе күтәре-

лә барды. Новаторлар арасыннан социалистик промышленностьның күп кенә зур оештыручылары чыкты.

Партия житештерү новаторлары хәрәкәтенә житәкчелек итеп, аның массовый төс алуы өчен тырышты. Партия оешмалары яңа техниканы үзләштерүдә, искергән, түбән нормаларны югары нормалар белән алыштыруда булган һәр кыйммәтле башлангычны күтәреп алдылар һәм аны бөтен кешегә житкерделәр. Прогрессив эш методларын тикшерү өчен партия оешмалары житәкчелегендә житештерү-техника конференцияләре чакырылды; эш тәжрибәсе уртаклашу буенча заводара перекличка үткәрелде; алдынгы эшчеләрнең артта калучыларга, карт эшчеләрнең яшь эшчеләргә шефлык итүләре кертелде; алдынгы тәжрибәне башкаларга житкерү өчен мәктәпләр оештырылды. Техник белемнәр алуда коммунистлар һәм комсомолецлар алдынгы роль уйнадылар. Алар читтән торып укый торган һәм кичке курсларда, мәктәпләрдә, техникумнарда һәм югары уку йортларында үзләренең техник белемнәрен күтәрделәр. Коммунистлар һәм комсомолецлар үрнәгенә бөтен эшчеләр массасы иярде. Житештерү алдынгыларының хәрәкәте эшчеләр сыйныфының культура-техник дәрәжәсен күтәрү нигезендә генә ныгый һәм үсә ала иде. Шуңа күрә бу мәсьәлә партия оешмаларының игътибар үзәгендә торды.

Һәр яңа, прогрессив хәрәкәт искегә каршы көрәштә үзенә юл сала. Житештерү новаторлары хәрәкәте белән дә шулай булды. Кайбер эшчеләр, югары эшләп чыгару нормалары расценкаларның төшүенә, эш хакының кимүенә китерер, дип куркыктылар. Инженер-техник работникларның бер өлеше, техник нормалар турындагы иске карашлар йогынтысында калып, новаторлар хәрәкәтен якларга һәм аны дөрес оештырырга сәләтсез булып чыкты. Иске белгечләр арасында житештерү новаторлары хәрәкәтен өзәргә маташучы дошман настроениеле кешеләр дә булды. Барлык шушы комачаулыкларны жиңү, иң элек, бөтен алдынгы һәм прогрессив эшнең инициаторлары булган коммунистлар өстенә төште. Һәм алар үз бурычларын уңышлы рәвештә үтәп бардылар.

Житештерү новаторларының массовый хәрәкәтенә ВКП(б) ҮКның 1935 елгы декабрь пленумы зур булышлык күрсәтте, бу пленум стахановчылык хәрәкәтенең үсеше уңае белән промышленностьта һәм транспортта эшнең торышын тикшерде. Партия ҮК пленумында өч мең чамасы хуҗалык һәм партия работнигы, инженер һәм алдынгы эшче катнашты. Пленум искергән эшләп чыгару нормаларын кыюрак һәм кискенрәк үзгәртергә һәм аларны, алдынгы эшчеләр тәжрибәсен исәпкә алып, яңа нормалар белән алыштырырга тәкъдим итте. Барлык эшчеләрнең һәм эшче хатын-кызларның техник белемнәрен күтәрүгә аеруча зур игътибар бирелде.

Новаторлар хәрәкәте нәтиҗәсендә икенче бишьеллык эчендә промышленностьта хезмәт житештерүчәнлеге планда билгелән-

гән 63 процент урынына 82 процентка үсте. Бу вакыт эчендә промышленность продукциясенең үсеше башлыча житештерүдә яңа техника куллану нигезендә хезмәт житештерүчәнлеген күтәрү юлы белән алынды.

Промышленностьны социалистик халык хуҗалыгының нигезе итеп карау белән бергә, партия авыл хуҗалыгы производствосына да игътибарны йомшартмады. Социалистик игенчелек үсешенең үз кыенлыклары бар иде. Колхозлар вак ялгыз крестьян хуҗалыкларыннан оештылар һәм шунлыктан колхозчыларның хезмәтендә ялгыз хуҗалыкта тәрбияләнгән гадәтләр сизелә иде. Ләкин колхозлар продукцияне ялгыз крестьян хуҗалыкларына караганда чагыштыргысыз күбрәк бирергә тиешләр һәм бирә алалар иде. Партия оешмаларының игътибары эшнең нәкъ шушы ягына юнәлдерелде дә.

Авылда җирне яхшырак эшкәртү өчен, бөртекле һәм техник культуралар уңышын күтәрү өчен, терлекчелекнең артталыгын бетерү өчен көрәш җәелде. Авыл хуҗалыгы производствосы техникасын яхшы белүче күп санлы кадрлар барлыкка килде.

Колхоз строен ныгытуда колхозчы ударникларның 1935 елның февралендә булган II Бөтенсоюз съездының әһәмияте зур булды; бу съезд Авыл хуҗалыгы артеленең яңа уставын кабул итте. Устав эре авыл хуҗалыгы производствосын алып баруда инде кайбер тәҗрибә тупланганнан соң кабул ителде. Яңа Уставта шушы тәҗрибә гомумиләштерелде. Устав нигезендә, колхозлар тарафыннан эшкәртелә торган җирләр колхозларга мәңге файдалануга беркетелде; бу исә колхозларны үстерү һәм ныгыту өчен ныклы нигез тудырды. Уставта эре җәмәгать хуҗалыгын ничек итеп дөрес алып барырга кирәклеге күрсәтелде. Устав шәхси хуҗалыкның мөмкин булган күләмнәрен билгеләде; аның күләме җәмәгать производствосы интересларына ярашлы, колхозчының һәм аның семьясының шәхси ихтыяҗларын канәгатьләндерерлек итеп билгеләнде. Яңа Устав колхоз демократиясен тагын да киңрәк үстерүне күздә тотты, колхозчыларның хокукларын киңәйтте.

Колхоз уставын тормышка ашыру авыл хуҗалыгына, хезмәт дисциплинасын ныгытуга һәм хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүгә уңай йогынты ясады. Ләкин бу партиядән һәм халыктан зур көч куюны таләп итте. Колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныклы нигезгә кую һәм авыл хуҗалыгы җитештерүенең туктаусыз үсүен тәэмин итү өчен партия киеренке эш алып барды.

Чәчү һәм игеннәрне урып-җыю эшләренә хәзерлек һәм аларны үткәрү, ныгып җитмәгән колхозларга ярдәм итү, дәүләткә ашлык хәзерләү һәм сатып алу мәсьәләләре 1935—1937 елларда ҮК пленумнарында системалы рәвештә тикшереп киленде. Шул ук мәсьәләләр һәрвакыт партиянең өлкә һәм район комитетларының һәм колхоз партоешмаларының игътибар үзәгендә булдылар.

Колхозларда хезмәтне һәм аңа түләүне дөрес оештыру, хез-

мәт дисциплинасын ныгыту, колхозлар өчен җитәкче кадрлар сайлап алу, коммунистларны колхоз производствосының хәлиткеч участокларына кую, колхоз партоешмаларын көчәйтү һәм ныгыту, төрле колхозлардагы ялгызак коммунистларны оештыру өчен партиянең авыл райкомнары бу елларда күп эшләр башкардылар. Бу юнәлештәге һәр яңа адым партиянең эшендә кыйммәтле казаныш булды. Колхозларга партия җитәкчелеге яхшырганнан-яхшыра барды.

Колхоз коммунистлары, Авыл хуҗалыгы артеленең яңа уставын практикада кулланып, колхозларның җәмәгать хуҗалыгын ныгыттылар, колхоз производствосын күтәрделәр. Алар колхозчы крестьяннарда хезмәткә социалистик караш тәрбияләделәр.

Колхозларны ныгыту белән, партия крестьяннарның яңа катлауларын колхозларга тарту өчен шартлар да тудырды. Устав кабул ителгән моментка дүрт миллион чамасы крестьян хуҗалыгы колхозда түгел иде әле, ә икенче бишьеллык азагына бер ярым миллион чамасы калды.

Совет халкы үзенең фидакарь хезмәте белән икенче бишьеллыкны, беренчесе кебек үк, срогыннан элек, 1937 елның 1 апреленә — дүрт ел да өч ай эчендә үтәүгә иреште.

1937 елда эре промышленностьның тулай продукциясе 1932 ел белән чагыштырганда ике тапкырдан күбрәк һәм 1913 ел белән чагыштырганда сигез тапкыр артты. Эре промышленностьның, бигрәк тә машиналар төзүнең үсеше халык хуҗалыгының барлык тармакларын техник яктан яңадан коралландыруга уңай йогынты ясады. 1937 елда бөтен промышленность продукциясенең 80 проценттан артыграгы беренче һәм икенче бишьеллыклар чорында яңадан салынган яки тулысынча реконструкцияләнгән предприятиеләрдән алынды. Авыл хуҗалыгын механикалаштыруда зур уңышларга ирешелде. 1937 елда авыл хуҗалыгында 456 мең трактор, 129 мең чамасы комбайн һәм 146 мең йөк автомобиле эшләде. *Халык хуҗалыгын техник реконструкцияләү нигездә төгәлләнде.*

Авыл хуҗалыгы буенча да икенче бишьеллык уңышлы төгәлләнде. Авыл хуҗалыгын *коллективлаштыру тәмамланды.* Колхозлар 18,5 миллион крестьян хуҗалыгын, ягъни аларның гомуми санының 93 процентын берләштерделәр. Колхозларның бөртекле ашлык чәчүлекләре крестьяннар чәчкән барлык бөртекле ашлыкның 99 проценттан артыграгын тәшкил итте.

1937 ел бөртекле һәм техник культуралар уңышы өчен аеруча яхшы булды: ул елны бөртекле ашлык һәм техник культуралар аннан элекке теләсә кайсы елга караганда да күбрәк җыеп алынды.

Ләкин терлекчелекне аякка бастыру эше әле акрын бара иде. Ялгыз хуҗалыклардан колхозларга күчү вакытында бик нык зарар күргән терлекчелекне аякка бастыру өчен илдә бөртекле ашлык җитештерүне кискен рәвештә күтәрергә, терлек азыгы базасын шактый киңәйтергә һәм хуҗалыкның бу тарма-

гын күтәрү белән колхозчыларны материаль яктан кызыксындырырга кирәк иде.

Кадрлар проблемасын нигездә хәл итү икенче бишьеллыкның зур казанышы булды. Халык хуҗалыгы өчен югары һәм махсус урта белемле белгечләр чыгару беренче бишьеллык белән чагыштырганда ике тапкырдан күбрәк артты.

Икенче бишьеллык елларында халыкның материаль хәле шактый яхшырды һәм культура дәрәҗәсе күтәрелде. СССРның милли доходы ике тапкырдан күбрәк артты, ә эшче һәм хезмәткәрләрнең эш хакы фонды ике ярым тапкыр, эшче һәм хезмәткәрләр саны 18 процентка артты. Колхозларның акча доходлары өч тапкырдан күбрәк артты.

СССРда культура революциясе уңышлы рәвештә тормышка ашырылды. Икенче бишьеллык эчендә башлангыч һәм урта мәктәпләрдә укучылар саны 8 миллион кешедән күбрәк артты. 1937 елны югары уку йортларында 500 меңнән артык студент укыды. Бу вакытка инде совет интеллигенциясенең саны 10 миллион чамасы кеше булды.

Икенче бишьеллык ленинчыл милли политиканы тормышка ашыруда зур казанышлар белән билгеләнде. Милли республикаларда зур промышленность төзелеше җәелде. Җирле халыктан күп санлы инженер-техник кадрлар үсеп чыкты.

СССРда социализм җиңүенең, халык хуҗалыгының барлык тармакларында социалистик житештерү мөнәсәбәтләре ныгып урнашуның нәтиҗәләре әнә шундый булды. *Социалистик революциянең иң кыен бурычы — яңа, социалистик экономика тудыру бурычы хәл ителде.*

СССРда социализм төзү В. И. Ленин төзегән план нигезендә эшләнде. Коммунистлар партиясе социализм төзүдә төп, житәкче көч булды. Социализм төзү өчен көрәшнең төп авырлыгы партиянең республика, өлкә, район һәм башлангыч оешмаларындагы күп санлы партия кадрлары өстенә төште. Эшчеләр сыйныфы, хезмәт иясе крестьян массалары һәм совет интеллигенциясе партиянең политикасын бердәм рәвештә якладылар һәм үзләренең героик хезмәте белән социализмның җиңүен тәэмин иттеләр.

Советлар Союзы тормышындагы тирән үзгәрешләр, илнең экономикасында һәм җәмгыять строенда социализм ирешкән хәлиткеч уңышлар яңа совет Конституциясендә закон тәртибендә беркетелделәр. Конституция проектын тикшерү биш ай ярым барды һәм аны тикшерүдә совет гражданнары бик актив катнаштылар.

1936 елның ноябрендә Советларның Гадәттән тыш VIII Бөтенсоюз съезды булды. Ул СССРда социализмның җиңүе фактын чагылдырган Конституция кабул итте. Конституциядә, халык хуҗалыгының барлык тармакларында социалистик система урнашты, дип игълан ителде. Җитештерү средстволарына социалистик милек җәмгыятьнең ныклы экономик нигезенә

әверелде. Җәмгыятьтә бүлүнең: «Һәркемнән — сәләтенчә, һәркемгә — хезмәтенчә» дигән социалистик принцибы урнашты. Материаль байлыкларны бүлүнең бу принцибы җәмгыять членнарында үз хезмәтләренең нәтиҗәләре белән кызыксынуны тәэмин итә, шәхси интереслар белән җәмәгать интересларын яраштырырга мөмкинлек бирә һәм хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүнең, илнең экономикасын һәм халыкның тормыш дәрәҗәсен күтәрүнең куәтле стимулы булып хезмәт итә иде.

Халыкның сыйнфый составы үзгәрде. *Барлык эксплуататор сыйныфлар бетерелде.* СССРда эшчеләр сыйныфы, крестьяннар сыйныфы һәм интеллигенция калды. Ләкин социализм өчен көрәш барышында алар да тамырдан үзгәрделәр.

Советлар иленең эшчеләр сыйныфы, капитализмны бетереп һәм җитештерү средстволарын җәмәгать, социалистик милкенә әверелдереп, сүзнең чын, иске мәгънәсендәге пролетариат булудан туктады. СССР пролетариаты һәртөрле эксплуатациядән азат булган, җәмгыятьтә җитәкче урын тотучы һәм аның үсешен алга, коммунизмга юнәлдерүче эшчеләр сыйныфына әйләнде.

Крестьяннар сыйныфы да үзенең бер кисәк җиренә бәйләнгән һәм алпавытлар, кулаклар, купецлар, ростовщиклар тарафыннан эксплуатацияләнә торган вак җитештерүчеләр сыйныфы булудан туктады. Колхоз строе җиңү белән крестьяннар һәртөрле эксплуатациядән азат ителделәр. Крестьяннарның хезмәте җәмәгать милкенә нигезләнгән коллектив хезмәткә әверелде.

Социалистик милекнең ике формасының (гомумхалык һәм колхоз-кооператив милкенең) уртаклыгы эшчеләр сыйныфы белән крестьяннарны якынайтты, аларның союзын ныгытты, аларның дуслыгын какшамаслык итте.

СССРның интеллигенциясе дә үзгәрде. Халык арасыннан чыккан һәм социализмга чын күңелдән бирелгән яңа интеллигенция үсте.

Эшчеләр, крестьяннар һәм интеллигенция интересларының уртаклыгы аркасында совет халкының какшамас социаль-политик һәм идея бердәмлеге барлыкка килде.

Социализм төзү елларында Советлар Союзында яшәүче барлык халыкларның йөзе тамырдан үзгәрде. Алар тәмам *социалистик милләтләр* булып формалаштылар. Әгәр алар арасында элек бер-берсенә карата ышанмаучылык хисе булса, хәзер ул үзара дуслык хисе белән алышынды. Бердәм социалистик союз дәүләте системасында аларның туганнарча хезмәттәшлеге җайга салынды.

Совет строе аркасында кайбер халыклар — казахлар, кыргызлар, төркмәннәр, таҗиклар, Төньяк, Дагстан халыклары һәм башкалар — газаплы капитализм стадиясен читләтеп үтеп, социализмга күчтеләр. Бу катлаулы проблеманы теоретик һәм практик хәл итүе белән ВКП(б) дөньяда иҗтимагый үсешнең

капитализмга кадәрге дәрәҗәсендә торган күп кенә халыкларына социализмга бару юлын күрсәтте.

Конституция дәүләт төзелешенә совет демократизмын һәм Советлар Союзы халыклары арасындагы мөнәсәбәтләрдә чын интернационализмны һәрьяклап үстерүгә юнәлдерелгән бик зур камиллекләр кертте. Ул Советларга сайлаулардагы чикләүләрнең барлык калдыкларын бетерде, күп баскычлы сайлауларны туры сайлаулар белән алыштырды. Хезмәт ияләре депутатларының барлык Советларына гомуми, туры, тигез һәм яшерен сайлаулар билгеләнде. Советлар иленең барлык гражданнары Советларга сайлау һәм сайлануда тигез хокук алдылар.

Конституция СССРның барлык гражданнарына хезмәткә хокукны, ял итүгә, белем алуга хокукны, картлыкта, шулай ук авырганда һәм хезмәткә яраклылыгын югалтканда материаль тәэмин ителүгә хокукны закон тәртибендә беркетте.

Барлык гражданнарга кешелек дөньясы гасырлар буена көрәшеп килгән хокукларны бирү белән бергә, Конституция гражданнарга җитди бурычлар да: Совет дәүләте законнарын төгәл үтәргә, хезмәт дисциплинасын сакларга, үзеңнең җәмәгать бурычыңа намус белән карарга, социалистик гомуми тормыш кагыйдәләренә хөрмәт белән карарга, җәмәгать, социалистик милкен сакларга һәм ныгытырга, үзеңнең мактаулы бурычыңны — Совет дәүләтенең Кораллы Көчләре сафларында хәрби хезмәтне намус белән үтәргә, социалистик Ватанны батырларча сакларга, дигән бурычлар йөкләде. Конституция: «Ватанны саклау — СССРның һәрбер гражданының изге бурычы», — дип игълан итте.

Советлар Союзы гражданнарының хокукларында һәм бурычларында бөтенхалык социалистик демократизмы принциплары гәүдәләнгән.

Җәмгыять һәм дәүләт строен тагын да демократияләштерү бу стройны ныгытуга һәм үстерүгә булышлык итте.

СССР Конституциясендә Коммунистлар партиясенең совет җәмгыятендә җитәкче роль уйнаганлыгы күрсәтелгән. Анда болай дип язылган: «...Эшчеләр сыйныфы сафларыннан һәм хезмәт ияләренең бүтән катлауларыннан иң актив һәм аңлы гражданнар, хезмәт ияләренең социалистик стройны ныгыту һәм алга җибәрү өчен көрәшләрендә аларның алдынгы отряды булган һәм хезмәт ияләренең барлык җәмәгать һәм шулай ук дәүләт оешмаларының җитәкче үзәге булган Бөтенсоюз коммунистлар (большевиклар) партиясенә берләшәләр».

Җиңеп чыккан социализм иленең Конституциясе тарихка билгеле булган барлык конституцияләрдән иң демократик Конституция ул.

СССР Конституциясе капиталистик илләрдә демократия өчен көрәшүче барлык кешеләр өчен бик нык таяныч булды. Аның гаять зур халыкара әһәмияте әнә шунда.

1933—1937 еллар Советлар иленең эчке тормышында халык хуҗалыгының барлык тармакларын реконструкцияләүнең төгәлләнүе һәм социалистик җәмгыятьнең нигездә төзелеп бетүе белән характерлы булдылар. «Кем кемне» мәсьәләсе ил эчендә социализм файдасына хәл ителде. СССРда социализмның җиңүе бөтен дөнья күләмендә тарихи әһәмияткә ия булды. Дөньядагы барлык халыкларга социализмга бару өчен олы юл салынды. СССРда социализмның төзелүе бөек Ленинның васыятьләрен үтәү, Коммунистлар партиясенең оештыру һәм юнәлеш бирү эшенең, аның зирәк җитәкчелегенең нәтиҗәсе, партия политикасын бердәм рәвештә яклаучы эшчеләрнең, крестьяннарның һәм интеллигенциянең героик хезмәте нәтиҗәсе булды.

Икенче бишьеллыкны үтәү белән Советлар Союзы үзенең хуҗалыгын һәм оборона ихтыяҗларын кирәк булган барлык җиһазлар һәм кораллар белән тәэмин итә алучы куәтле индустриаль-колхоз социалистик державага әверелде. Авыл хуҗалыгын коллективлаштыру эше төгәлләнде.

Халык хуҗалыгын социалистик реконструкцияләүне төгәлләү өчен көрәш массалар арасында партия-политик эшне шактый көчәйтүне, оештыру эшен яхшыртуны таләп итте. Партиянең игътибары социалистик реконструкциянең иң әһәмиятле бурычларына: промышленностьта яңа предприятиеләрне һәм яңа техниканы үзләштерүгә; колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныгытуга; шәһәр һәм авыл өчен күп санлы производство-техник интеллигенция кадрлары булдыруга тупланды.

Ил экономикасында социалистик җитештерү мөнәсәбәтләренең җиңүе нәтиҗәсендә совет җәмгыятенең сыйнфый структурасы үзгәрде. Барлык эксплуататор сыйныфлар бетерелде. Ике дус сыйныф — эшчеләр сыйныфы һәм крестьяннар — һәм алар белән тыгыз бәйләнгән хезмәтчел интеллигенция калды. СССРдагы социалистик милләтләр арасында дуслык һәм туганнарча хезмәттәшлек ныгыды. Халыкның социаль-политик һәм идея бердәмлеге барлыкка килде. Шушы шартларда партия инициативасы белән совет халкы СССРның икенче Конституциясен — илнең экономик һәм политик тормышындагы үзгәрешләрне чагылдырган һәм дөньяда иң демократик булган Конституцияне кабул итте.

Социализмның җиңүе белән кешенең кешене эксплуатацияләве бетерелде, хезмәт ияләренең материаль хәле тамырдан яхшырды. Илнең экономикасында социалистик системаның ныгып урнашуы югары техника нигезендә иҗтимагый җитештерүнең өзлексез һәм тиз үсүе өчен, иҗтимагый байлыкның артуы һәм хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсенең системалы рәвештә күтәрелә баруы өчен шартлар тудырды.

Социалистик җәмгыять төзүдәге шундый уңышлар белән бергә, партиядә һәм илдә хәл партиянең XVII съезды вакытына

барлыкка килгән Сталин шәхес культы белән катлауланды; аның тискәре йогынтысы властьтан явыз файдалануда һәм башланып киткән массовый репрессияләрдә күренде.

СССРда халык хуҗалыгын социалистик реконструкцияләүнең тәгәлләнүе борчулы халыкара шартларда барды. Германиядә фашизмның власька килүе һәм Европада Германия фашизмының һәм Ерак Көнчыгышта Япония империализмының агрессив хәрәкәтләренең җәелүе СССРга сугыш куркынычын көчәйтте. Шуңа күрә партия һәм халык тыныч социалистик төзелеш белән шөгыльләнеп кенә калмадылар, шулай ук оборонага да хәзерләнделәр.

Безгә дошман булган капиталистик чолганыш һәм һәрвакыт тыштан һөҗүм булу куркынычы шартларында СССРда социализмның төзелүе Коммунистлар партиясе җитәкчелегендәге совет халкының тиңдәшсез дөньякүләм-тарихи батырлыгы булды.

## XIV БҮЛЕК

# ПАРТИЯ СОЦИАЛИСТИК ҖӘМГЫЯТЬНЕ НЫГЫТУ ҺӘМ ҮСТЕРҮ ӨЧЕН КӨРӘШТӘ. ИЛНЕҢ ОБОРОНАСЫН КӨЧӘЙТҮ

*(1937 ел — 1941 ел, июнь)*

## 1. 1937—1938 елларда фашистлар агрессиясе үсә барган шартларда СССРның тынычлык һәм халыкларның иминлеге өчен көрәше

1929—1933 еллардагы экономик кризисның нәтиҗәләре бетәргә дә өлгермәде, 1937 елның көзендә капиталистик дөньяда яңа кризис башланды. АКШта 1938 елны промышленность продукциясе 1929 елгы промышленность җитештерүенең 81 проценты, Франциядә 76 проценты кадәр булды. 1937 елгы кризисның үзенчәлекләреннән берсе шунда булды: үзләренең экономикасын сугыш җаена үзгәртеп корган агрессив илләр — Япония һәм Германия кризис кичермәделәр. Японийдә 1938 елны промышленность продукциясе җитештерү, 1929 елгы җитештерү белән чагыштырганда, 185 процентка, ә Германиядә 121 процентка житте. Бу илләрдә промышленностьның күтәрелүе сугышка хәзерләнү белән бәйләнгән иде: бөтен тормышка милитаризация ясалды, ул эшчеләрне аеруча каты эксплуатацияләү, хезмәт ияләрен массовый төстә бөлгенлеккә төшерү, аларны бөтен демократик хокуклардан мәхрүм итү белән бергә барды. Германия һәм Италия фашистлары, Японийдә хакимлек итүче милитаристик өер белән бергә, сугышка хәзерләнүне кызулаттылар.

Төп капиталистик илләр арасында сату базарлары һәм чимал чыганаклары өчен көрәш һаман кискенләшә барды. Экономик үсешнең тигезсезлеге агрессив дәүләтләрнең дөньяны сугыш юлы белән яңадан бүлүгә омтылуларын көчәйтте. Япония империалистлары, Кытайның төньяк-көнчыгыш провинцияләрендә ныгып алгач, бөтен Кытайны басып алу һәм үз колониясенә әйләндерү максаты белән 1937 елда сугыш башладылар. Германия фашистлары 1938 елда Австриягә гаскәр кертеп, аны басып алдылар. Австрия белән эшне бетергәч, алар шундук тагын басып алуларга хәзерләнә башладылар. Италия белән Германия Испаниядә хәрби интервенцияне дәвам иттерделәр.

Җир шарының күп кенә районнары, шул исәптән гаять зур Кытай иле дә, сугыш уты белән чолгап алынган булып чыкты. Болар — агрессив империалистик дәүләтләр ягыннан басып алу сугышлары һәм агрессиягә дучар булган Кытай, Эфиопия, Испания ягыннан милли азатлык сугышлары, гадел сугышлар иде. Кытайда 1927 елдан бирле икенче гражданнар сугышы, революцион сугыш бара иде. Бу сугыш Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә революцион халык тарафыннан эчке һәм тышкы реакциягә каршы алып барылды. Япон агрессиясе көчәю сәбәпле, бөтен халыкны империалистик илбасарларга каршы берләштерү бик кирәк булып чыкты. Кытайның Коммунистлар партиясе үзенең Ватанын яклап чыгучы бердәнбер чын патриотик көч булды. Ул: «Гражданнар сугышын туктатырга, Япониягә каршы бердәм отпор бирергә!» дигән лозунг куйды, бөтен халыкны илбасарларга кискен отпор бирергә һәм аларны куып чыгарырга чакырды. Кытай коммунистлары үз халкының көрәшенә — бөтен илне коллыкка төшерү куркынычы тудырган япон империалистларына геройларча каршылык күрсәтүенә җитәкчелек иттеләр.

Сугыш уты җир йөзенә һаман киңрәк җәелде. Аның бөтендөнья сугышы характерын алу куркынычы туды.

Шундый обстановкада Коммунистлар партиясе һәм Совет дәүләте коллектив иминлекне һәм агрессорларга отпор бирүне тәэмин итү өчен яңадан-яңа чаралар күрделәр. Гитлер Германиясе Австрияне басып алганнан соң, Совет хөкүмәте 1938 елның мартында, фашистлар агрессиясенең тагын да киңәюенә юл куймау һәм яңа бөтендөнья сугышын булдырмау өчен, СССРның коллектив хәрәкәтләрдә катнашырга әзер торуын белдерде. СССР хөкүмәте Милләтләр лигасында яки аннан тышта башка державалар белән бергә тиешле практик чараларны кичекмәстән тикшерергә тәкъдим итте. «Әгәр барлык дәүләтләр, бигрәк тә бөек державалар, — диелгән иде ул белдерүдә, — тынычлыкны бергәләп саклап калу проблемасына карата нык һәм аермачык позициягә бассалар, моның өчен бүген әле вакыт узмаган, ә иртәгә инде соң булуы мөмкин».

Гитлерчылар Чехословакиягә куркыныч тудыра башлагач, Совет хөкүмәте үзенең 1935 елгы Совет-Чехословакия договорында күрсәтелгән йөкләмәләре нигезендә, ягъни Франция дә агрессорга каршы чыккан хәлдә, Чехословакиягә ярдәм итәргә әзер торуы турында белдерү ясады. Совет хөкүмәте СССР, Франция һәм Чехословакиянең хәрби вәкилләре киңәшмәсен чакырырга һәм бу яңа корбанны Гитлер агрессиясеннән саклау өчен кирәкле практик чараларны тикшерергә тәкъдим итте. Советлар Союзы Чехословакиягә хәтта договор буенча тиеш булганнан күбрәк тә, ягъни әгәр Чехословакия ярдәмне кабул итәргә риза булса һәм агрессорга үзе дә каршылык күрсәтсә, аңа Франциядән башка да ярдәм итәргә әзер иде.

Тынычлыкны саклау шактый дәрәҗәдә көнбатыш державаларның агрессорга халыклар интересы таләп иткәнчә бергәләп отпор бирүне оештыру өчен СССР күрсәткән тырышлыкларны яклауларына бәйләнгән иде. СССР, Англия, Франция һәм АКШның башка бик күп илләр дә килеп кушылачак коалициясенә каршы чыгарга Гитлер батырчылык итмәгән булыр иде.

Ләкин көнбатыш державаларның идарәче даирәләре, фашист агрессорлар бу дәүләтләр интересларына һәм хәтта аларның яшәвенә үк җитди куркыныч тудырсалар да, коллектив иминлек политикасын тагын кире кактылар. Алар фашист агрессорлар белән килешүгә өмет баглап, аларга ташламалар ясау политикасы алып баруны артыграк күрделәр. Алар ударны үзләреннән читкә борырга һәм Советлар Союзына каршы юнәлдерергә исәп иттеләр. Көнбатыш державаларның реакцион даирәләре, социалистик дәүләтне юк итү һәм бер уңайдан үзләренең конкурентларын да көчсезләндерү өчен, Германия белән Японияне Советлар Союзына каршы котыртырга теләделәр, чөнки СССРга каршы сугышның агрессорлар өчен җиңел булмаячагы ачык иде. Англия, АКШ һәм Франция монополистлары шундый мәкерле политика ярдәмендә бөтен дөньяга үзләренең хакимлеген урнаштырырга өметләнәләр иде. Гитлерчылар Чехословакиягә каршы агрессия хәзерләгәндә, Англия, Франция, Германия һәм Италия хөкүмәтләренең башлыклары 1938 елның сентябрендә Мюнхенда җыелдылар һәм Чехословакиянең күп кенә чик буе районнарын Германиягә бирү турында карар чыгардылар. Англия-Франциянең идарәче даирәләре Чехословакиягә хыянәт иттеләр. Агрессорларга булышлык күрсәтүдән торган бөтен шушы хурлыклы политика конференция барган шәһәр исеме белән Мюнхен политикасы дип аталды. Көнбатыш державалар йогынтысында Чехословакиянең буржуаз хөкүмәте капитуляция ясады һәм, гәрчә илне сакларга тулы мөмкинлеге булса да, — бу эштә аңа Советлар Союзы да ярдәм күрсәтәчәк иде, — илнең милли интересларына хыянәт итеп, гитлерчыларга каршылык күрсәтүдән баш тартты. АКШ хөкүмәте Мюнхен конференциясендә рәсми рәвештә катнашмады, ләкин ул аны чакыруны хуплады һәм аның карарларын тулысынча яхшы дип тапты. Бары тик СССР гына Мюнхен хыянәтен гаепләде.

Франция Чехословакиягә ярдәм күрсәтү урынына аңа хыянәт иткәнлектән, үзара ярдәмләшү турында 1935 елгы Франция-Совет договоры фактта юкка чыкты.

Англия, Франция һәм Америка хөкүмәтләре, «катнашмаучылык политикасы» дигән политика артына яшеренеп, Испаниядә фашизмның җиңүенә дә булышлык иттеләр, хәлбуки аның җиңүе көнбатыш державаларның үз стратегик позицияләренең көчсезләнүенә китерде. 1939 ел башында Испаниянең республикачы хөкүмәте җиңелүгә очрады. Илдә фашистик режим урнашты.

Партия һәм Совет хөкүмәте көнбатыш державаларның Мюнхендагы хыянәтеннән тиешле нәтиҗәләр ясадылар. Агрессорларга каршы көрәштә аларның хезмәттәшлегенә ышанырга мөмкин булмау һаман ачыклана барды.

### 2. Социализм төзүне төгәлләү шартларында партия-политик эш. Партиянең XVIII съезды

Советлар Союзы капиталистик дөнья кичергән экономик һәм политик тетрәүләрдән азат иде. Социализм илендә иҗат эше дәвам итте. Икенче бишьеллык үтәлү белән капитализмнан социализмга күчү чоры тәмамланды. 1921 елда кертелгән яңа экономик политиканың гомере бетте. СССРда социалистик җәмгыять нигездә төзелде.

Социализм — ул, коммунизмның беренче фазасы. Тулы коммунизм социализмны ныгыту һәм үстерү нигезендә үсеп чыга.

> «...социализм, — диде В. И. Ленин, — капитализмнан турыдан-туры үсеп чыга торган җәмгыять... Коммунизм исә җәмгыятьнең тагын да югарырак күренеше һәм ул бары тик тулысынча социализм ныгыгач кына үсә ала» (Әсәрләр, 30 т., 279 бит).

Нигездә социализмны төзеп, Советлар Союзы үзенең эчке үсешендә, партиянең XVIII съезды билгеләп үткәнчә, *социалистик җәмгыять төзүне төгәлләү һәм социализмнан коммунизмга күчә бару полосасына* керде.

Социализмда әле күп яклардан үзеннән алда килгән иске җәмгыять эзләре калган була. Иҗтимагый житештерү дәрәҗәсе җәмгыятьтәге барлык члennарның ихтыяҗларын тулы канәгатьләндерү өчен җитәрлек күләмдә материаль байлыклар белән тәэмин итми әле. Куллану әйберләрен бүлүдә кайбер тигезсезлек кала. Экономиканың авыл хуҗалыгы кебек мөһим өлкәсендә яңа, социалистик җитештерү мөнәсәбәтләре урнаша гына һәм ныгып җитмәгән була әле. Иҗтимагый хезмәт җитештерүчәнлеге, гәрчә ул шактый арткан булса да, социалистик стройда булган бөтен мөмкинлекләргә туры килеп җитми. Кешеләрнең аңында хосусый милекчелек психологиясе калдыклары саклаңып кала.

Болар барысы да партиядән һәм социалистик дәүләттән төп игътибарны социалистик җәмгыять төзүне *төгәлләүгә* һәм аны ныгытуга туплауны таләп итте. Иң элек, социализмның материаль-техник базасын үстерергә һәм ныгытырга, үсешкә җитештерү средстволары җитештерү хуҗалыкның башка тармакларындагы җитештерүдән өстенрәк булырлык итеп юнәлеш бирергә, колхоз строен ныгыта барырга, авыл хуҗалыгы продукциясен арттырырга кирәк иде. Социалистик экономиканы уңышлы үстерү өчен халык хуҗалыгын идарә итү һәм җитәкчелек методларын яхшыртырга кирәк иде. Халык хуҗалыгының барлык өлкәләрендә, бигрәк тә авыл хуҗалыгы производствосында,

социалистик җитештерү мөнәсәбәтләрен камилләштерү бурычы тора иде. Хезмәткә карап бүлүнең социалистик принцибын нык саклау, работникларның үз хезмәтләренең нәтиҗәләре белән материаль кызыксынуын арттыру, хезмәтнең күләменә һәм кулланунын күләменә җәмгыять һәм дәүләт контролен булдыру, шулай ук намус белән эшләргә теләмәүче кешеләргә карата мәҗбүр итү чаралары куллану бик зур әһәмияткә ия булып тора иде. Хезмәт ияләренең аңлылыгын арттыру, аларда хезмәткә һәм җәмәгать милкенә карата социалистик мөнәсәбәт тәрбияләү тагын да зуррак әһәмият казана иде.

СССРда социализмның җиңүе Совет дәүләтенең политик һәм экономик куәтен арттырды, аның социаль-экономик базасын киңәйтте. Эксплуататор сыйныфларны бетерү белән аларның каршылык күрсәтүләрен бастыру функциясе бетте. Социалистик дәүләтнең төп функцияләре — хуҗалык-оештыру һәм культура-тәрбия бирү функцияләре һәрьяклап үсте. Социалистик дәүләт үз үсешенең яңа чорына аяк басты — пролетариат диктатурасы дәүләтенең акрынлап гомумхалык дәүләтенә үсеп әверелә бару процессы башланды. Совет дәүләтенең политик нигезен — эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын, СССР халыкларының дуслыгын, совет халкының бердәмлеген тагын да ныгытырга, социалистик демократияне үстерергә кирәк иде. Социализм интереслары дәүләтнең хуҗалык-оештыру һәм культура-тәрбия бирү функцияләрен үстерүне, социалистик хокук тәртибен һәм җәмәгать милкен саклауны көчәйтүне, илнең оборонасы һәм иминлеге ышанычлы булуны таләп иттеләр.

Социализм шартларында җәмгыять тормышында Коммунистлар партиясенең җитәкчелек роле үсте. Яңа шартлар партия эшенә яңача карауны, массалар арасында оештыру эшен яхшыртуны таләп итте. Партия социалистик төзелештә үзенең җитәкчелек ролен көчәйтү һәм һәрбер коммунистның политик һәм хезмәт активлыгын күтәрү өчен партия эчендәге демократияне киңәйтүгә курс тотты.

Социализм өчен көрәш барышында партия шактый ныгыды, хуҗалыкка җитәкчелек итүдә дә, шулай ук партия-масса эшендә дә зур тәҗрибә туплады. Ул партия-оештыру эшен һәм масса-политик эшне шактый яхшырак итеп куя ала иде. Ләкин партия оешмаларының эшендә җитди кимчелекләр, бигрәк тә социализм җиңеп чыккан һәм совет строе тагын да демократияләшкән шартларда юл куелмаслык кимчелекләр бар иде. Кешеләрне ышандыру һәм тәрбияләү еш кына хәлләрдә декретлаштыру һәм администраторлык белән алыштырыла иде. Бу бозулар башлыча Сталинның шәхес культы белән бәйләнгән иде. Күп кенә партоешмаларда партия Уставы бозыла иде: еш кына хәлләрдә сайлап куелу кооптация белән алыштырыла, партия конференцияләре озак вакытлар чакырылмый һәм бу демократик централизм принцибын тупас бозуга китерә иде.

Партия оешмалары эшендәге бу кимчелекләр 1937 елда ВКП(б) ҮКның февраль — март пленумында тәнкыйтьләнде, бу пленумда партия оешмаларын 1936 елгы Конституция нигезендә СССР Верховный Советына сайлауларга хәзерләү мәсьәләсе дә каралды.

1936 елгы Конституция кертелү һәм совет сайлау системасының тагын да демократияләштерелүе илнең политик тормышында борылыш ясалуны аңлата иде. Партия бу борылышны тулы хәзерлек белән каршыларга һәм СССР Верховный Советына булачак сайлауларда үзенең житәкчелек ролен тәэмин итәргә тиеш иде. Моның өчен партиянең үзенең демократик практиканы эзлекле рәвештә тормышка ашыруы, Устав таләп иткәнчә, демократик централизм принцибын ахырынача үткәрүе кирәк иде. ҮК партия оешмаларына үзләренең эшен үзгәртеп корырга тәкъдим итте. Эшне үзгәртеп кору партия органнарына кооптацияләү практикасын бетерүдән, аларга сайлаулар вакытында исемлек буенча тавыш бирүне тыюдан, ябык (яшерен) тавыш бирү тәртибе кертүдән гыйбарәт иде. Бу — партиягә СССР Верховный Советына сайлауларны үткәрүгә яхшырак хәзерләнергә ярдәм итте.

Партия сайлауларга партиясезләр белән *блокта, союзда* булып барды, алар белән бергә депутатлыкка уртак кандидатлар күрсәтте. Властьның югары органнарына сайлауларда коммунистларның һәм партиясезләрнең сайлау блогы җиңеп чыккан социализм илендә бик закончалыклы һәм табигый күренеш иде. Ул совет җәмгыятенең социалистик бердәмлеген чагылдыра иде.

СССР Верховный Советына сайлаулар 1937 елның 12 декабрендә булды. Тавыш бирүдә барлык сайлаучыларның 96,8 проценты катнашты. Сайлауларда катнашучыларның 98,6 проценты коммунистлар һәм партиясезләр блогы кандидатларына тавыш бирде. Шуның белән күп миллионлы совет халкы Коммунистлар партиясенә тулы ышаныч белдерде һәм аның политикасын яхшы дип тапты. Сайлауларның йомгаклары партия житәкчелегендә социализм төзүдә ирешелгән уңышларның ачык күрсәткече булды. Алар совет җәмгыятенең чын-чыннан бердәмлегенең, СССР Конституциясендә гәүдәләнгән социалистик демократизм көченең һәм яшәүчәнлегенең күрсәткече булдылар.

Социализмның җиңүе партия һәм совет демократиясен тагын да җәелдерү өчен уңай шартлар тудырды. Шул ук вакытта моңа каршы күренешләр — партия һәм совет демократиясен турыдан-туры бозулар булды, бу бозулар Сталинның шәхес культы белән бәйләнгән иде. Сыйнфый дошманга һәм аның агентурасына каршы аяусыз көрәш шартларында котылгысыз булган чараны — партия эчендәге демократияне һәм совет демократиясен кайбер чикләүләрне Сталин партиягә һәм илгә житәкчелек итү нормасы дәрәҗәсенә күтәрде. Ул В. И. Ленин та-

рафыннан эшләнгән партия тормышы нормаларын, коллектив җитәкчелек принципларын бозды. Ул күп кенә әһәмиятле партия һәм дәүләт мәсьәләләрен ялгыз хәл итә иде.

ВКП(б)ның XVII съездыннан соң Сталин партиянең һәм аның Үзәк Комитетының коллектив фикере белән бөтенләй исәпләшми башлады. Шәхес культы башбаштаклык һәм властьтан явыз файдалану, карьеризм һәм ялагайлык, шикләнүчәнлек һәм ышанмаучылык, ә идея тормышы өлкәсендә догматизм һәм хәреф ятлаучылык, теорияне практикадан аеру кебек тискәре күренешләр өчен уңайлы җирлек тудыра иде.

Сталинның эше белән сүзе арасында аерма килеп чыкты. Аның әсәрләрендә: тарихны тудыручы халык турында, партиянең һәм аның коллектив җитәкче булган Үзәк Комитетының роле турында, кадрларга игътибарлы булу турында, партия эчендәге демократияне җәелдерү турында дөрес, марксистик положениеләр язылган иде. Ләкин Сталин бу положениеләрне бозды. Ул тарихи процесста аерым шәхеснең ролен артык күтәрүгә юл куелмаска тиешлеге турында сөйләде, эштә исә үзенең шәхес культын тудырды, аңа юл куйды һәм җәелдерде.

Социализм җиңгән шартларда да Совет дәүләтен барлык чаралар белән ныгытырга кирәк, дошманнарның казынуларына һәм иң элек дошман капиталистик чолганышның казынуларына карата уяу булырга кирәк дигән таләп көчендә калды. Бетерелгән эксплуататор сыйныфлар арасыннан чыккан дошман элементларга һәм аларның агентурасына карата да сак булырга һәм уяулык күрсәтергә кирәк иде. Ләкин Сталинның, СССРда инде социализм җиңгәч, 1937 елда ҮКның февраль — март пленумында куйган тезисы, гүя: социализм позицияләре ныгый барган саен, Совет дәүләте алга киткән саен илдә сыйнфый көрәш кискенләшә барачак, дигән тезисы зарарлы һәм ялгыш иде. Чынында Советлар илендә сыйнфый көрәш «кем кемне» мәсьәләсе хәл ителгән чорда, социализмның нигезләре салынган чорда иң зур кискенлеккә җитте. Ләкин социализм җиңеп, эксплуататор сыйныфлар бетерелгәч, совет җәмгыятендә социалистик бердәмлек урнашкач, сыйнфый көрәшнең кискенләшүе котылгысыз булу турындагы тезис ялгыш иде. Практикада бу тезис партиянең һәм дәүләтнең һичбер гаебе булмаган күренекле эшлеклеләренә, ҮКның членнарына һәм членлыкка кандидатларына, зур совет хәрби начальникларына һәм башка бик күп коммунистларга һәм партиясезләргә каршы массовый репрессияләрне нигезләү өчен хезмәт итте. Сталин, үзенә ошамаган җитәкче партия, дәүләт һәм хәрби работниклардан үч алуы белән, партия Уставын һәм совет законнарын тупас бозды. Моның өчен Молотовка, Кагановичка һәм Маленковка да җаваплылык төшә, чөнки алар бу тупас бозуларга актив булышлык иткәннәр. НКВД органнарының Үзәк Комитет членнарына һәм членлыкка кандидатларына тагылган ялган гаепләүләре ҮК пленумнарында тикшерелми иде.

Ул вакытта партия белән НКВД органнары арасында үзара мөнәсәбәтләрнең ленинчыл принциплары бозылды. Сталин, Эчке эшләр халык комиссариаты органнары өстеннән партия контролен читләштереп, алар өстеннән үзенең шәхси контролен куйды. Ул, ҮКны читләтеп үтеп, бу органнарның җитәкче кадрлары итеп үзенә ошаган кешеләрне сайлады. Аның турыдантуры күрсәтмәсе буенча, эчке эшләр халык комиссары постына Ежов билгеләнде.

Партия эшенә чын күңелдән бирелгән бик күп коммунистларга һәм партиясезләргә Ежов катнашы белән яла ягылды, һәм алар һәлак булдылар. Ләкин тиздән Ежов репрессияләнде. Ежовтан соң эчке эшләр халык комиссары постына Сталин Берияне куйды. Берия үзенең җинаятьле максатларын үткәрү өчен бернинди явызлыклар алдында да тукталып калмады. Соңыннан мәгълүм булганча, Берия явыз политик авантюрист, ә элек провокатор булган. Үзенең җинаятьле эшләре өчен 1953 елда Берия тиешле җәзасын алды.

Ул вакытта халыкка һәм партиягә Сталинның башбаштаклыгы һәм властьтан явыз файдалануы мәгълүм түгел иде әле. Совет халкы Сталинны социализмның җиңүе өчен актив көрәшче итеп белә, аңа ышана иде. Репрессияләр чын дошманнарга каршы социализм интересларында кулланыла, дигән ышаныч яши иде. Билгеле булганча, репрессияләр элекке идея дошманнарына каршы башланды, алар империализм, чит ил разведкалары агентлары итеп күрсәтелделәр. Шундый ук гаепләүләр беркайчан да һәм бернинди оппозицияләрдә дә катнашмаган һәм партиянең ленинчыл төп юлы өчен көрәшкән башка коммунистларга да тагылды.

Партиянең Сталинга якын торган кайбер күренекле эшлеклеләре моннан ары аның белән эшли алмаячакларына һәм аның властьтан явыз файдалануы өчен, һичбер гаепсез кешеләрне массовый төстә репрессияләү өчен җаваплылыкны уртаклаша алмауларына ышана баралар иде. Аларның кайберләре, эзәрлекләүгә һәм кимсетелүләргә түзә алмыйча (Г. К. Орджоникидзе), үз-үзләрен үтерделәр, икенчеләре, протест белдергән өчен (П. П. Постышев, Г. Н. Каминский), шундук репрессия корбаны булдылар.

Социалистик законлылыкны бозулар һәм массовый репрессияләр Коммунистлар партиясенә, социалистик төзелешкә зур зыян китерделәр. Ләкин Сталинның шәхес культы совет җәмгыятенең үсешен тоткарласа да, аның алга таба үсешен туктата алмады, социалистик стройның табигатен үзгәртә һәм партиянең ленинчыл нигезләрен какшата алмады. Шәхес культына карамастан, партия һәм аның урыннардагы оешмалары актив, үзешчән тормыш белән яшәделәр. Тулаем алганда, партия, Үзәк Комитет җитәкчелегендә, халык интереслары өчен, СССРда социализм төзү өчен фидакарь көрәш алып барды. Совет халкы партиягә тулысынча ышанды, аның күрсәтмәләрен кулланып

эш итте һәм бөек социализм эшен алга этәрде. Социалистик төзелеш яңадан-яңа уңышларга иреште.

Социализмның җиңүе партиягә яңа членнар керү һәм совет интеллигенциясенең шактый үсүе белән билгеләнде. Җитәкче партия, совет һәм хуҗалык эшенә еш кына җитәрлек тәҗрибәсе һәм кирәкле идея-политик чыныгуы булмаган яшь кадрлар күтәрелде. Мондый шартларда интеллигенциягә, совет һәм партия кадрларына идея-политик тәрбия бирү эшен көчәйтергә кирәк иде.

ВКП(б) ҮК партия пропагандасын һәм агитациясен яхшырту өчен күп кенә чаралар үткәрде. Үзәктә һәм урыннарда партиянең идеология эшен алып баручы аппарат көчәйтелде. Партия кадрларын төрле мәктәпләр һәм курслар аша хәзерләү һәм яңадан хәзерләү системасы булдырылды. Партия тарихын өйрәнү буенча эш җәелде. Ул вакытта басылып чыккан «ВКП(б) тарихының кыскача курсы»ның җитди кимчелекләре булса да, тулаем алганда бу эш уңай роль уйнады. Кыскача курс, Сталинның шәхес культы рухы белән сугарылган булып, партия тарихының күп мәсьәләләрен дөрес һәм объектив яктыртмый иде. Бу хәл партиянең идеология эшенә тискәре тәэсир ясады.

ВКП(б)ның 1939 елны мартның 10 ыннан 21 енә кадәр барган XVIII съезды социалистик төзелешнең яңа полосасына кергән партия һәм совет халкы тормышында зур әһәмияткә ия булды. Съездда партиянең 1 588 852 членыннан һәм 888 814 кандидатыннан вәкилләр катнашты.

Партиянең XVIII съезды җитәкче партия органнарының отчетларын тыңлап тикшерде, СССР халык хуҗалыгын үстерүнең өченче бишьеллык планын һәм ВКП(б) Уставына үзгәрешләр кертү мәсьәләсен карады һәм раслады.

Җитәкче партия органнарының отчет докладлары белән И. В. Сталин, М. Ф. Владимирский, Д. З. Мануильский чыкты.

Партия съезды, фашистик дәүләтләрнең азатлык сөюче халыкларга каршы сугыш башлап җибәрүе бөтен дөньяда тынычлык эшенә куркыныч тудыра, дип күрсәтте. Бу вакытта әле сугыш бөтендөнья сугышына әйләнмәгән, ләкин инде ул 500 миллион чамасы халкы булган берничә илне иңләп алган иде.

Партия съездында көнбатыш державаларның Мюнхен политикасы, агрессорларга юл кую политикасы фаш ителде. «Катнашмаучылык политикасы» тарафдарлары башлаган куркынычлы политик уенның алар өчен бик уңышсыз бетүе мөмкин, дип күрсәтелде. Бу кисәтү тиздән расланды.

Совет хөкүмәтенең тышкы политикасын яхшы дип табып, партиянең XVIII съезды: киләчәктә дә тынычлык политикасы һәм барлык илләр белән эшлекле элемтәләрне ныгыту политикасы үткәрергә; сак булырга; кеше кулы белән утлы күмер чүпләргә күнеккән сугыш провокаторларына илебезне конфликтка тартырга ирек бирмәскә; Кызыл Армиянең һәм Хәрби Диңгез

Флотының сугыш куәтен барлык чаралар белән ныгытырга; барлык илләрнең тынычлык һәм халыклар арасында татулык һәм дуслык урнаштыру белән кызыксынучы хезмәт ияләре белән халыкара элемтәләрне ныгытырга директива бирде.

Съездда СССРның төп экономик бурычы — *халыкның җан башына продукция җитештерү буенча төп капиталистик илләрне куып җитү һәм узып китү* бурычы турындагы мәсьәлә куелды. Бу бурыч В. И. Ленин тарафыннан Октябрь революциясе алдыннан ук инде социализм иле өчен перспектива итеп куелган иде. СССРда социализм җиңгәч, халык хуҗалыгын техник яктан реконструкцияләү нигездә тәгәлләнгәч, бу бурыч партиянең һәм бөтен совет халкының якындагы практик бурычына әйләнде.

Партиянең XVIII съезды, социализмның җиңүе совет строен тагын да ныгытты, эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын һәм СССР халыклары арасында туганнарча элемтәне ныгытты, дип канәгатьләнү белән күрсәтеп үтте.

Партия съезды марксистик-ленинчыл теориянең социалистик җәмгыятьне ныгыту һәм үстерү өчен бик әһәмиятле булган кайбер мәсьәләләрен карады. Съезд социализм вакытында дәүләтнең бетүе турындагы, дәүләт органнарының бетә һәм йомшара баруы турындагы зарарлы, ялгыш карашларны гаепләде. Мондый карашларны тарату Советлар Союзы өчен, ул, дөньяда берләнбер социализм иле булып, социалистик стройны хәрби көч кулланып юк итәргә омтылучы капиталистик дәүләтләр чолганышында торган шартларда, зур куркыныч тудыра иде. Партия ҮКның отчет докладында һәм съезд делегатларының чыгышларында социалистик дәүләт үсешенең төп этапларына һәм аның төп функцияләренә характеристика бирелде. Совет дәүләте үсешнең төп ике фазасын үтте. Беренче фаза Октябрь социалистик революциясе җиңүдән алып эксплуататор сыйныфларны бетерүгә кадәр булган чорны эченә ала. Икенче фаза СССРда эксплуататор сыйныфлар бетерелгән һәм социализм җиңгән вакыттан башланды. Социалистик дәүләтнең беренче фазасында аның функцияләре: илнең эчендә бәреп төшерелгән сыйныфларны бастыру, илне тышкы һөҗүмнән саклау, дәүләт органнарының хуҗалык-оештыру һәм культура-тәрбия эше. Икенче фазада эксплуататор сыйныфларны бастыру функциясе төшеп кала, чөнки алар инде бетерелгән, һәм социалистик милекне саклау функциясе үсә; хуҗалык-оештыру һәм культура-тәрбия функциясе һәрьяклап үсә; илне тышкы һөҗүмнән хәрби саклау функциясе тулысынча саклана. Социализм җиңгән шартларда социалистик дәүләтнең функцияләре үзгәрү һич тә аның йомшаруы һәм бетә баруы дигән сүз түгел иде. Шуңа нигезләнеп, партия съезды дәүләтнең барлык органнарын, бигрәк тә социализм илен саклау функцияләрен тормышка ашырырга тиеш булган органнарны барлык чаралар белән ныгытырга чакырды.

И. В. Сталин үзенең докладында дәүләт мәсьәләсен яктырт-

канда Ленинның теоретик мирасына бәя биреп җиткермәде. Ул В. И. Ленинның «Дәүләт һәм революция» дигән гениаль әсәренең әһәмиятен дәүләт турындагы марксистик тәгълиматны оппортунистларның бозуыннан һәм әшәкеләндерүеннән саклауга гына кайтарып калдырды, В. И. Ленинның пролетариат диктатурасы турындагы, социалистик дәүләт турындагы Октябрьдан соңгы чорда язган хезмәтләрен санга санамады, дәүләт турындагы тәгълиматның алдагы бөтен үсешен үзенеке итеп күрсәтте. Совет дәүләтенең Октябрьдан алып социализм җиңгәнчегә кадәрге функцияләренә характеристика биргәндә, Сталин дәүләт власте органнарының, янәсе, ул чорда алар җитди үсешкә ирешә алмады дип, хуҗалык-оештыру һәм культура-тәрбия эшенә бәя биреп җиткермәде.

Съездда совет интеллигенциясе һәм аңа дөрес караш турындагы мәсьәлә зур урын алды. Социализм җиңгән шартларда эшчеләр сыйныфы һәм колхозчы крестьяннар белән тыгыз бәйләнгән, совет җәмгыятендә, аның экономика һәм культура ягыннан үсешендә зур көч булган интеллигенция чын халык интеллигенциясенә әверелде. Съезд партия оешмаларына совет интеллигенциясе кадрларына сизгер һәм игътибарлы булырга, аңа карата әле бетеп җитмәгән ышанмаучылыкны, интеллигенциягә карата революциягә кадәрге чорда таралган карашлар калдыкларын кискен рәвештә бетерергә кушты. Совет интеллигенциясе партиянең һәм дәүләтнең тулы ышанычына һәм даими игътибарына лаек иде.

XVIII съезд СССР халык хуҗалыгын үстерүнең өченче бишьеллык (1938—1942 еллар) планын — СССРның төп экономик бурычын хәл итүдә бик әһәмиятле адым булган планны тикшерде. Бу планда илнең индустрия куәтен арттыру, колхоз строен ныгыту, халыкның материаль хәлен һәм культура дәрәҗәсен күтәрү, Советлар Союзының оборона сәләтен көчәйтү билгеләнгән иде. 1942 елда промышленность продукциясе эшләп чыгаруны, 1937 ел белән чагыштырганда, ике тапкыр диярлек арттыру күздә тотыла иде. Өченче бишьеллыкта планда билгеләнгән капитал салуларның күләме чама белән беренче һәм икенче бишьеллыклардагы капитал салуларның бөтен суммасы кадәр иде.

Өченче бишьеллыкның әһәмиятле бурычы оборона промышленностен үстерү, ягулык, электр энергиясе һәм җитештерүнең башка тармаклары буенча дәүләтнең зур резервларын булдыру иде. Илнең көнчыгыш районнарында — Уралда, Волга буенда, Себердә һәм Урта Азиядә дублер-предприятиеләр салу, илнең көнчыгышында күмер-металлургия базасын киңәйтү, Волга белән Урал арасындагы районда нефть базасы, СССРның көнчыгыш һәм көньяк-көнчыгыш районнарында яңа бөртекле ашлык базасы булдыру билгеләнде.

Съездның эшендә оештыру мәсьәләләре зур урын алды. Съезд ВКП(б) Уставына үзгәрешләр кертү турында резолюция

кабул итте һәм яңа редакциядә Уставны раслады. СССРның экономикасында һәм сыйнфый структурасында тамырдан үзгәрешләр булу сәбәпле, партиягә алганда теге яки бу социаль группадан булуга карап төрле категорияләргә бүлү бетерелде. Партиягә керүчеләр өчен партиягә алуның бердәм шартлары һәм бер үк төрле кандидатлык стажы билгеләнде. Ләкин бу партиягә керүчеләргә карата таләпчәнлекне киметү яки партиягә алынучыларның составы өчен партия оешмаларының җаваплылыгын йомшарту дигән сүз түгел иде. Бурыч, элеккечә үк, партиягә иң яхшы, коммунизм эшенә чын күңелдән бирелгән кешеләрне индивидуаль тәртиптә сайлап алуны нык саклап, партиянең составын системалы рәвештә яхшырта барудан гыйбарәт иде. Уставка партия членнарының хокуклары турында өстәмә кертелде. Устав буенча һәр коммунист: партия политикасының практик мәсьәләләрен партия җыелышларында һәм партия матбугатында иркен һәм эшлекле рәвештә тикшерүдә катнашырга; партиянең теләсә кайсы работнигын партия җыелышларында тәнкыйть итәргә; партия органнарына сайларга һәм сайланырга; үзенең эше яки үзен тотуы турында карар кабул ителә торган һәрбер хәлдә үзенең катнашуын таләп итәргә; партиянең теләсә кайсы инстанциясенә, шул исәптән партия Үзәк Комитетына да, теләсә нинди мәсьәлә һәм гариза белән мөрәҗәгать итәргә хаклы.

Съездның «ВКП(б) Уставында үзгәрешләр» дигән резолюциясендә партия членнарының язмышына формаль, җансыз-бюрократик караш гаепләнде, партия кадрларын хурлаучы яла ягучылар һәм карьеристлар кискен рәвештә тәнкыйтьләнде. Партия Уставы партиядән чыгару яки партиядән чыгарылган кешене партия членлыгына яңадан кайтару турындагы мәсьәләне хәл иткәндә игътибар белән карауны һәм куелган гаепләрнең нигезлеме-түгелме икәнлеген җентекләп тикшерүне тәэмин итә торган күп кенә положениеләр белән тулыландырылды.

Устав күчү чорында партия составын яхшырту чарасы булган, ә инде социализм җиңгән шартларда, капиталистик элементлар бетерелгәч, үзенең әһәмиятен югалткан массовый тазартуларны бетерде. ВКП(б) Уставында партия эчендәге демократияне тагын да җәелдерү буенча партия күргән чаралар чагылдырылды. Анда башлангыч партия оешмаларының хуҗалык һәм культура төзелешендәге роле аеруча күрсәтелде.

Производство предприятиеләренең, шул исәптән колхоз, совхоз һәм МТСларның партоешмаларына администрация эшенә контроль ясау хокукы бирелде. Бу — партоешмаларның җаваплылыгын күтәрде.

Устав: комсомол — бөтен дәүләт һәм хуҗалык төзелешендә партиянең актив ярдәмчесе, башлангыч партоешмалар булмаган җирләрдә комсомол оешмалары партия карарларын тормышка ашыру өчен тулы җаваплы булалар һәм булырга тиешләр, дип күрсәтте.

Партия Уставына съезд керткән үзгәрешләр һәм өстәмәләр партия эчендәге демократияне үстерүгә, коммунистларның активлыгын һәм инициативасын күтәрүгә һәм партия эчендәге бөтен эшне яхшыртуга ярдәм иттеләр. Яңа Уставны тормышка ашыру партиясез массалар белән партиянең элемтәсен ныгытырга, халык арасында аның авторитетын күтәрергә тиеш иде. Оештыру-партия төзелеше буенча съезд тарафыннан кабул ителгән карарларны тормышка үткәрү шәхес культы шартлары белән чикләнелгән булса да, ул карарлар, гулаем алганда, уңай роль уйнадылар.

ВКП(б)ның XVIII съезды партияне СССРның яңа үсеш полосасына — социализм төзүне төгәлләү һәм коммунизмга күчә бару полосасына керүе белән бәйләнгән бурычларны хәл итүгә юнәлдерде.

### 3. 1939 елда партиянең һәм Совет дәүләтенең фашистик агрессиягә коллектив отпор бирүне оештыру өчен көрәше. Икенче бөтендөнья сугышының башлануы

Партиянең XVIII съездыннан соң халыкара мәйданда җәелеп киткән вакыйгалар халыкара шартларга съезд биргән бәяне тулысынча расладылар. Гитлер Германиясе сугыш хәзерләүне ашыгыч рәвештә төгәлләп килә иде. Фашист агрессорлар Европадагы, ә соңыннан дөньяның башка кисәкләрендәге халыкларны да кол итү, Германия империализмының бөтендөньяда хакимлек итүе өчен сугышны башлап җибәрергә моментны уңай дип санады.

Көнбатыш державаларның Мюнхен политикасы, үзләре белән фашистик дәүләтләр арасындагы империалистик каршылыкларны СССРга каршы сугыш юлы белән бетереп булыр, дигән исәпкә корылган иде. Ләкин бу исәпнең, һич югында якын арада, расланмаячагын күрсәтә торган билгеләр килеп чыкты. 1939 елның мартында гитлерчылар, хәтта Англия белән Франциянең ризалыгын да сорап тормастан (Мюнхен конференциясе көннәрендә алар моны кирәк дип саныйлар иде), Чехословакиянең калган өлешен басып алдылар. Чехословакия белән эшне бетергәч, Гитлер хөкүмәте шундук Польшага каршы агрессия хәзерләргә кереште. Польша хөкүмәте алдына территориаль ташламалар ясау турында, Польшадагы немецларның хәлен үзгәртү һ. б. турында оятсыз, куркытып үтәлмәслек таләпләр куелды. Шул ук вакытта Германия Версаль солых договоры буенча Англия һәм Франция тарафыннан басып алынган элекке немец колонияләрен кайтарып бирү турындагы таләбен кире алырга уйламады да. Нәтиҗәдә көнбатыш державаларның Мюнхен хыянәте бәясенә үз интересларын саклап кала һәм Гитлер белән ныклап сүз беркетә алмаулары ачык күренде.

Шундый шартларда 1939 елның язында Англия һәм Франция Польшага, Грециягә, Румыниягә, Төркиягә — башкача әйткән-

дә, фашист илбасарлар куркыныч тудырган күп кенә дәүләтләргә — дәүләт бәйсезлеге гарантиясе бирүләре турында белдерделәр. Шул ук вакытта Англия һәм Франция Германия агрессиясенә каршылык күрсәтү ысуллары турында Советлар Союзы белән сөйләшүләр алып бара башладылар.

Боларның бөтенесе Англия һәм Франция СССРга каршы Гитлер белән сүз беркетү политикасыннан баш тарталар һәм фашистик агрессорга коллектив отпор бирү политикасына борылалар дигән сүз идеме соң? Тиздән моның алай түгеллеге беленде. Англия һәм Франция хөкүмәтләре ике яклы уен уйнаганнар. Алар элеккечә үк СССР исәбенә Гитлер белән килешүгә җай эзләгәннәр һәм тик үзләренең тактикасын гына үзгәрткәннәр. Һәр ике илнең демократик җәмәгатьчелеге үз хөкүмәтләреннән Советлар Союзы белән якын хезмәттәшлек урнаштыруны бик нык таләп итте. Англия һәм Франциянең мондый хезмәттәшлекне һич тә теләмәүче идарәче даирәләре, шулай да, үзләренең чын планнарын яшерү өчен, СССР белән сөйләшүләр башларга мәҗбүр булдылар. Шуның белән бергә, алар Совет хөкүмәте белән сөйләшүләргә, Гитлерны СССР катнашы белән куәтле коалиция төзелү мөмкинлеге белән куркытырга һәм шул рәвешчә аны көнбатыш державалар белән килешүгә күндерергә һәм Германиянең кораллы көчләрен СССРга каршы юнәлтергә исәп тотып, Гитлерга басым ясау коралы итеп карадылар.

Партия Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте моны исәпкә алдылар. Шулай да Совет хөкүмәте Англия һәм Франция белән сөйләшүләр башларга риза булды. Советлар Союзы агрессорга коллектив отпор оештыру һәм яңа бөтендөнья сугышын булдырмау өчен бер генә очракны да, бер генә мөмкинлекне дә ычкындырырга теләмәде. Ләкин сөйләшүләрнең барышы Англия һәм Франция хөкүмәтләрендә бу максатка ирешү өчен СССР белән хезмәттәшлек итү теләге чынында юк икәнлеген раслады.

Англия һәм Франция хөкүмәтләренең Советлар Союзына ясаган тәкъдимнәре бөтенләй кабул ителерлек түгел иде. Алар үз өсләренә бернинди конкрет йөкләмәләр алмыйча, сугышта катнашу турындагы йөкләмәләр белән СССРны гына бәйләргә, аны Германия белән сугышка тартырга, ә үзләре Германия белән сугыштан читтә калырга телиләр иде.

Совет хөкүмәте Англия һәм Франция тәкъдимнәрен, үзара ихтирам принцибына туры килми торган тәкъдимнәр дип санап, кире какты. Совет хөкүмәте үз тәкъдимнәрен кертте; бу тәкъдимнәрдә өч держава арасында үзара ярдәмләшү договоры төзү күздә тотылган иде. Бу договор СССРны, Англияне һәм Францияне, Европада бу өч державаның берсенә каршы агрессия ясалса, шулай ук Польшага, Румыниягә, Балтик буе дәүләтләренә, Төркиягә һәм Бельгиягә каршы агрессия ясала калса, бер-берсенә ярдәмгә килергә мәҗбүр итәчәк иде. Шуның белән бергә, килешүдә катнашучы өч бөек державаның һәркайсы та-

рафыннан күрсәтеләчәк хәрби ярдәмнең күләмнәрен һәм формаларын төгәл күрсәтергә тәкъдим ителгән иде. Совет тәкъдимнәрен кабул итү бу державаларның куәтле коалициясен фашистлар Германиясенә каршы кую булачак һәм агрессиянең кинәюен туктата алачак иде.

Англия һәм Франция хөкүмәтләре СССР белән бөтен өч дәүләтнең уртак йөкләмәләренә нигезләнгән договор төзергә риза булмадылар. Шунлыктан сөйләшүләр озакка сузылды: 1939 елның мартында башланып август аена кадәр барды. Англия һәм Франция хөкүмәтләре договорның яңадан-яңа проектларын тәкъдим иттеләр. Ләкин бу проектлар барысы да Совет-Германия сугышын провокацияләүгә исәпләнгән иде. Тик демократик җәмәгатьчелек басымы астында, бик теләмичә генә, Англия белән Франция кайбер ташламалар ясады. Шунысы ачык иде: бу ике хөкүмәткә, бигрәк тә Англиягә, һич тә СССР белән килешү түгел, бәлки, ниндидер башка максатлар өчен, шундый килешү турында сөйләшү генә кирәк икәнлеге аермачык иде.

Германия сугыш башлый калса, Англия һәм Франциянең Советлар Союзы белән коалиция төзергә теләмәячәге өч дәүләт хәрби вәкилләренең СССР инициативасы белән 1939 елның августында Мәскәүдә барган сөйләшүләре вакытында тәмам ачыкланды.

Ул чакта Советлар Союзының Германия белән уртак чиге юк иде. Германия гаскәрләренә каршы сугыш хәрәкәтләре башлау өчен Кызыл Армия Польша территориясе аша үтәргә тиеш иде. Англия-Франция-Совет хәрби сөйләшүләре барышында Польша хөкүмәтенең совет гаскәрләрен үз территориясе аркылы үткәрергә риза булмавы, ә Англия белән Франциянең Польшаны үз позициясен үзгәртергә мәҗбүр итү өчен һичбер җитди чара күрмәүләре ачыкланды. Хәлбуки Советлар Союзына Германиягә каршы сугышта катнашыр өчен фактта шуннан башка урын юк иде. Ачык ки, Англия һәм Франция, СССР белән сөйләшүләр башлаганда, чынлыкта аның белән бергә кулга корал тотып Гитлер агрессиясенә каршы чыгу турында һич уйламаганнар да. Мәскәүдә совет командованиесе белән сөйләшүләр алып барган Англия хәрби миссиясе өчен хәзерләнгән яшерен инструкциядә: Советлар Союзы каршында «Британия хөкүмәте нинди дә булса анык йөкләмә алырга теләми», диелгән иде.

Советлар Союзы белән сөйләшүләр алып барган бер вакытта, Англия хөкүмәте Германия хөкүмәте белән яшерен сөйләшүләр башлаган һәм Гитлерга һөҗүм итешмәү турында пакт һәм бөтендөнья масштабында йогынты сфераларын бүлү турында килешү төзергә тәкъдим иткән. Биредә чынлап та коточкыч тәкъдим — бүленергә тиешле илләр рәтенә Кытайны һәм Советлар Союзын кертергә тәкъдим ясалган була. Англия хөкүмәте гитлерчыларга СССР белән сөйләшүләр алып баруны туктатырга вәгъдә биргән. Ул шулай ук Польшаның бәйсезлеген

гарантияләүдән дә (үзе күптән түгел аңа биргән гарантиядән) баш тартырга риза була, ягъни Чехословакиягә хыянәт иткән кебек, Польшага да хыянәт итеп, аны Гитлерга бирергә әзер торган була.

СССР өчен куркыныч шуның белән бик нык көчәйде ки, аңа сугыш көнбатыштан гына түгел, көнчыгыштан да якынлашып килә иде. Советлар Союзы Кытай халкына, аның япон империализмына каршы көрәшендә материаль һәм мораль ярдәм күрсәтте, ә АКШ белән Англия япон агрессорларын дәртләндереп һәм аларга стратегик материаллар белән бик юмарт ярдәм итеп тордылар. «Япон илбасарларына каршы сугыш башланганнан бирле, — дип язды Мао Цзэ-дун, — империалистик дәүләтләрнең бер генә хөкүмәте дә безгә чынлап ярдәм күрсәтмәде — тик Советлар Союзы гына безгә хәрби авиация һәм материаль ресурслар белән ярдәм итте» (Сайланма әсәрләр, 3 т., 190 бит). СССР белән Япония арасындагы мөнәсәбәтләр һаман кискенләшә барды. 1938 елда япон милитаристлары Владивостоктан ерак булмаган Хасан күле районында совет территориясенә кораллы һөҗүм ясадылар. Алар Советлар Союзының көчен һәм отпорга хәзерлеген штык белән капшап карарга теләделәр. 1939 елның җәендә Японияңең шактый зур хәрби көчләре Советлар Союзы белән үзара ярдәмләшү турында 1936 елдан бирле договоры булган Монголия Халык Республикасы территориясенә Халхин-Гол елгасы районында бәреп керделәр. Бу һөҗүмнәрнең икесе дә япон гаскәрләре өчен зур югалтулар белән кире кагылды.

Шулай итеп, СССРның көнбатыш чикләре якынында гитлерчылар Польшага һөҗүм итәргә хәзерләнгән, ә көнбатыш державалар белән сөйләшүләр Англия һәм Франция гаебе белән тупикка кергән бервакытта, Ерак Көнчыгышта инде СССР сугыш хәрәкәтләре алып барырга мәҗбүр булды. Гаять дәрәҗәдә уңайсыз хәл туды: Советлар Союзы политик яктан бөтенләй изоляцияләнгән шартларда аңа һәм өстәвенә берьюлы ике фронтта — Көнбатышта һәм Ерак Көнчыгышта — сугыш куркынычы яный иде.

Илне килеп туган куркынычтан ничек кенә булса да коткарырга кирәк иде. Бу мәсьәләнең мөһимлеге совет халкы һәм Совет иле өчен генә түгел иде. Беренче һәм ул чакта бердәнбер социалистик дәүләтне саклап калуны бөтен дөньяда социализм интереслары һәм барлык илләр хезмәт ияләренең интереслары таләп итә иде.

ВКП(б) ҮК һәм Совет хөкүмәте партиянең XVIII съезды күрсәтмәләрен: сак булырга һәм сугыш провокаторларына Совет илен конфликтларга тартып кертергә ирек бирмәскә, дигән күрсәтмәләрен кулланып эш иттеләр. Партия һәм хөкүмәт 1939 елның августында, Германия хөкүмәте тәкъдиме буенча, һөҗүм итешмәү турында Германия белән договор төзү хакындагы бик җаваплы карарны кабул иткәндә шул күрсәтмә нигезендә эш

иттеләр. Бу карар Англиянең, Франциянең, шулай ук Польшаның Гитлер агрессиясенә каршы бергәләп көрәшү турында СССР белән нәтиҗәле килешү төзергә теләмәүләре тәмам билгеле булганнан соң һәм СССРның иминлеген тәэмин итүнең барлык башка чаралары күрелеп беткәннән соң гына кабул ителде.

Советлар Союзына һөҗүм итешмәү турында договор төзергә тәкъдим иткәндә Германия хөкүмәтенең үз исәбе була һәм ул СССРга каршы илбасарлык сугышыннан һич тә баш тартмаган була. Ләкин ул үзенә бу сугыш китерәчәк бик зур кыенлыклар белән исәпләшә һәм шуңа күрә башта Көнбатыш Европа илләрен үзенә буйсындырырга, ә аннары, аларның ресурсларыннан файдаланып, СССРга һөҗүм итәргә уйлый. Ә Советлар Союзына килгәндә, ул мондый договордан оборонага хәзерләнү өчен бераз вакыт ота һәм үзе өчен бик уңайсыз булган, көнбатыш державалар аның союзнигы булырга теләмәгән 1939 ел шартларында ике фронтта сугыш алып баруга тартылу куркынычыннан котыла иде. Англия, Франция һәм АКШның реакцион идарәче даирәләре СССРны изоляцияләргә һәм аңа каршы капиталистик державаларның бердәм фронтын оештырырга омтылдылар. Биредә Советлар Союзына каршы сугышта Германия белән Япониягә удар көч роле бирелде. Соңыннан көнбатыштагы өч держава сугышта көчсезләнгән бу илләргә үз ихтыярын тага алсын өчен, алар үз халыкларының канын коярга тиеш булдылар.

СССР ялгыз, капиталистик чолганышта булган, ә халыкара эшчеләр сыйныфы коммунистларның бердәмлеккә чакыруын кире каккан уң социалистлар тарафыннан аергаланган ул вакыттагы шартларда сугышны булдырмый калу хәл ителмәслек бурыч иде. Ләкин беренче социалистик ил өчен шулкадәр уңайсыз хәлдә аны сугыштан сакларга мөмкин һәм кирәк иде. Совет хөкүмәте үз халкы алдында һәм бөтен дөньяда социализм эше интереслары хакына мюнхенчыларның реакцион казынуларын җимерергә бурычлы иде. Һөҗүм итешмәү турында Германия белән төзелгән договор моңа ярдәм итте.

Мюнхенчылар сугышны капиталистик дөнья һәм изоляцияләнгән Советлар иле арасында башлап җибәрергә теләгәннәр иде. Ләкин сугыш капиталистик дөньяның үз эчендә башланды. Шул сәбәпле Мюнхен политиклары, халык мәкалендә әйтелгәнчә: «Кешегә чокыр казыма, үзең төшәрсең», дигән хәлгә охшашлы авыр хәлгә килеп эләктеләр. Алар СССРны Германия белән Япониягә каршы сугышка тартырга, ә үзләре, читтә калып, көч тупларга һәм сугышта көчсезләнгән өч илнең бөтенесеннән дә үз таләпләрен үтәтергә мөмкин булган моментны көтәргә теләгәннәр. Чынында исә аларның үзләренә авыр шартларда сугышырга туры килде.

1939 елның 1 сентябрендә Германия Польшага һөҗүм итте. Поляк халкы фашистлар агрессиясе корбаны булды. Поляк

халкы агрессорларга каты каршылык күрсәтте, биредә коммунистлар һәм алар тирәсенә тупланган эшчеләр һәм башка хезмәт ияләре героик роль уйнадылар. Ләкин, буржуаз-алпавытлар хөкүмәте милләткә хыянәт итеп Советлар Союзы ярдәмен кире кагу аркасында, Польша Гитлер Германиясенең бик көчле басымына каршы тора алмады.

Гитлерчылар Польшага һөҗүм иткәннән соң, Англия һәм Франция хөкүмәтләре өчен Гитлер Германиясенең Польша белән эшне бетергәч тә Франциягә, Англиягә һәм аларның гаять зур колонияләренә ыргылачагы көн кебек ачык иде. Моны аңлап, Англия һәм Франция хөкүмәтләре 1939 елның сентябре башында Германиягә сугыш игълан иттеләр.

Икенче бөтендөнья сугышы башланды.

Англия белән Франция Германиягә каршы сугышка Польшаны яклап түгел һәм һич тә фашизмны бәреп төшерү максаты белән түгел, бәлки үзләренең империалистик интересларын һәм позицияләрен тәэмин итү өчен, үзләрен бөек державалар итеп саклап калу өчен керештеләр. Шуңа күрә Англия белән Франция Польшага чынлап торып берәр төрле ярдәм күрсәтү өчен һичнәрсә эшләмәделәр. Германия гаскәрләре Польша территориясе буенча атлыгып көнчыгышка таба баралар һәм СССР чикләренә якынлашалар иде.

Партия һәм Совет хөкүмәте, Германия белән договор төзү Советлар Союзына гитлерчылар белән сугышны беркадәр кичектерергә ярдәм итсә дә, аларның үз йөкләмәләрен озак вакыт бозмауларына ышанырга ярамавын исәпкә алалар иде. Шунлыктан, илебезнең оборона интересларын күздә тотып, һөҗүм итеп килүче Гитлер гаскәрләрен СССРның әһәмиятле үзәкләреннән ерактарак туктатырга кирәк, аларга үзләренең стратегик чикләрен көнчыгышка ук, безнең ул чактагы чигебезгә, ягъни Минскига якын ук китерергә ирек бирмәскә кирәк иде. Советлар Союзы Көнбатыш Украинаның һәм Көнбатыш Белоруссиянең тугандаш халыклары язмышына игътибарсыз кала алмый һәм аларны фашистлар коллыгына бирә алмый иде. 1939 елның 17 сентябрендә Кызыл Армия частьлары чикне үтеп чыктылар һәм кыска гына срок эчендә Көнбатыш Украинаны һәм Көнбатыш Белоруссияне алдылар. Бу өлкәләр Советлар Украинасы һәм Советлар Белоруссиясе белән — украин һәм белорус халыкларының бердәм дәүләтләренә яңадан берләштеләр

Гитлер Германиясе белән Англия-Франция империализмы арасында 1939 елда башланган сугыш башта һәр ике яктан да империалистик характердагы сугыш булды. Поляк халкы, агрессия корбаны булган башка илләр халыклары кебек үк, үзенең бәйсезлеге өчен көрәште, ләкин бөек державаларга килгәндә, һәр ике як та, Гитлер Германиясе дә, Англия белән Франция дә, империалистик максатларны күздә тоттылар. Германия дөньяны үз файдасына яңадан бүлү өчен, Англия бе-

лән Франция үзләренең колониаль империяләрен һәм коллыкка төшерелгән халыклар өстеннән хакимлекләрен саклап калу өчен, конкурент буларак Германияне юк итү өчен көрәштеләр.

Ләкин шулай килеп чыкты ки, Англия белән Франциянең дә, фашистлар агрессиясе корбаны булган барлык халыкларның да дошманы бер — Германия фашизмы иде. Өстәвенә, соңрак, 1940 елда гитлерчылар тарафыннан авыр җиңелүгә очраулары нәтиҗәсендә, бу ике державага, үзләренең империалистик ниятләрен тормышка ашыру турында уйлаудан бигрәк, милли бәйсезлекләрен саклап калу турында уйларга туры килде. Шул ук вакытта Англиядә, Франциядә, шулай ук АКШта да, үз хөкүмәтләреннән актив антифашистик, азатлык сугышы алып баруны таләп итүче халык массаларының басымы көчәйде. Халыкларның басымы астында Англия белән Франциянең Гитлер Германиясенә каршы сугышы вакыт үтү белән үзенең характерын үзгәртте. Сугыш азатлык сөюче халыкларның фашистик агрессиягә каршы сугышы белән фактта бергә кушылып, азатлык характеры алды. Бу сугышның азатлык характеры, Советлар Союзы сугышка кушылгач һәм Англия, Франция, ә аннары АКШ та СССР белән бергә Гитлерга каршы гомуми коалиция сафларында булып чыккач, бигрәк тә көчәйде.

Икенче бөтендөнья сугышы башланганнан соң беренче вакытта Англия һәм Франциянең, шулай ук АКШның мюнхенчы элементлары үзләрен сугыш фронтын СССРга каршы бору өмете белән юаттылар. Көнбатыш фронтта Франция һәм Англия гаскәрләре бөтенләй диярлек сугышмыйлар, җитди сугыш операцияләре алып бармыйлар иде. Шул ук вакытта Англия һәм Франция Советлар Союзына чиктәш дәүләтләрне Советлар Союзына каршы сугышка тартырга омтылдылар. Латвиядә, Эстониядә һәм Литвада империалистларның казынулары уңышсызлыкка очрады. Алар анда барлык демократик көчләрнең ачуын шулкадәр нык кабарттылар ки, бу өч дәүләтнең хөкүмәтләре 1939 елның сентябрендә һәм октябренда Советлар Союзы белән үзара ярдәмләшү турында договорлар төзергә мәҗбүр булдылар. Ләкин шуннан соң да Балтик буе илләрендә советка каршы интригалар тукталмады, Балтик буеның үзе өчен һәлакәтле империалистик авантюраларга тартылу куркынычы калган иде. Шул чакта Балтик буе республикаларының хезмәт ияче массалары үз илләрендә Антанта тарафыннан 1919 елда бәреп төшерелгән Совет властен хәзер үк торгызуны һәм Советлар иленә яңадан кушылуны таләп итеп чыктылар. Халык массалары басымы астында 1940 елның июнендә Балтик буе республикаларының өчесендә дә хөкүмәтләр алышынды. Власть прогрессив көчләр кулына күчте. Парламентка сайлаулар булды, бу илләрдә ул беренче тапкыр демократик шартларда үтте. Яңа сайланган парламентлар, Литва, Латвия һәм Эстонияне Совет Социалистик Республикалары Союзына алуны үтенеп,

Зак. Ш-558—34

Совет хөкүмәтенә мөрәҗәгать иттеләр. 1940 елның августында СССР Верховный Советы бу үтенечне канәгатьләндерде һәм Литва, Латвия һәм Эстония Совет Социалистик Республикаларын СССР составына алды.

Советлар Союзыннан 1918 елда көчләп тартып алынган Бессарабия һәм үзендә яшәүче украин халкы Советлар Украинасы белән кушылырга омтылган Төньяк Буковина Советлар Союзына яңадан кушылды. Балтик буеның һәм Бессарабиянең Советлар Союзына яңадан кушылуы СССРның иминлеген ныгытты, чөнки бу районнарны дошманнар үз гаскәрләрен Советлар иленең әһәмиятле үзәкләренә якынайту өчен плацдарм итеп файдалanulары мөмкин иде.

Империалистлар Финляндиядә вакытлыча кайбер уңышка ирешә алдылар. Алар 1939 ел азагында фин реакционерларын СССРга каршы сугышка котыртуга ирештеләр.

Англия һәм Франция, СССРны көчсезләндерергә теләп, финнарга корал белән актив ярдәм иттеләр һәм үзләренең гаскәрләрен, Франция чикләрендә Германиянең бик зур хәрби көчләре тупланууга карамастан, финнарга ярдәмгә җибәрергә хәзерләнделәр. СССРга каршы сугышта фин гаскәрләренең җиңелүе генә Англия-Франциянең Совет-Финляндия сугышына катнашу планын җимерде. Финляндия белән СССР арасындагы сугыш 1940 елның мартында Мәскәүдә солых договорына кул кую белән тәмам булды.

1940 елның апрелендә Гитлер Германиясе Скандинавиягә бәреп керде һәм Дания белән Норвегияне ансат кына басып алды. Май аенда ул үзенең Көнбатыш фронтында да һөҗүмгә күчте. Гитлер гаскәрләре тиз генә Голландияне һәм Бельгияне оккупацияләделәр. Англиянең Франциядәге һәм Бельгиядәге экспедицион көчләре тар-мар ителде, аларның калдыклары, коралларын ташлап, Англиягә эвакуацияләнделәр. Тар-мар ителгән француз армиясе илнең эченә таба чигенде. 1940 елның 22 июнендә Франциянең реакцион хөкүмәте капитуляция ясады. Гитлерчыларга каршы көрәшне француз патриотлары дәвам иттерде, аларның беренче сафларында коммунистлар сугышты. Вакытлы килешү шартлары буенча Франция территориясенең шактый өлеше, шул исәптән Париж, Гитлер гаскәрләре тарафыннан оккупацияләнде.

Мюнхен политикасының үкенечле нәтиҗәсе шундый, Франция тар-мар ителде, ә Англия Гитлер Германиясе белән бергәбер булып чыкты.

Көнбатыш Европада сугышның җәелүе Коммунистлар партиясеннән һәм Совет дәүләтеннән тышкы политика өлкәсендә яңа чаралар күрүне таләп итте. Бурыч сугышның һәм фашистлар агрессиясенең тагын да киңәюен тоткарлаудан гыйбарәт иде. 1940 елның апрелендә Совет хөкүмәте Гитлер Германиясен Швециянең нейтралитетын бозудан кисәтте һәм шуның белән бу илнең немецлар һөҗүменнән котылуына ярдәм итте.

Совет хөкүмәте Германиянең Финляндияне, Болгарияне, Төркияне һәм Югославияне үз йогынтысына буйсындыруына комачаулау өчен төрле чаралар күрде. Ләкин Франция җиңелгәннән соң Гитлер Германиясе шулкадәр көчәйде ки, аның басып алу хәрәкәтләрен тыю һаман кыенрак була барды. Гитлерчылар гаскәрләрен Финляндиягә, Румыниягә һәм Болгариягә китереп керттеләр, бу илләрнең реакцион хөкүмәтләре Германиянең вассалларына әйләнделәр. 1941 елның апрелендә гитлерчылар Югославиягә, аннары Грециягә һөҗүм иттеләр һәм аларны басып алдылар.

Фашистлар Германиясе 1940 елның икенче яртысыннан СССРга каршы сугышка турыдан-туры хәзерлек алып бара башлаган иде инде. Ул Советлар Союзы халыкларын коллыкка төшерергә, шуның белән социализмның һәм демократиянең бөтендөнья таянычын юк итәргә һәм шул рәвешчә үзенең киләчәк агрессив планнарын тормышка ашыру өчен төп тоткарлыкны бетерергә уйлый иде. Шуннан соң ул Британия утрауларын басып алырга чамалый иде, ә тылларында Кызыл Армия торганда гитлерчыларның бу утрауларга һөҗүм итәргә йөрәкләре җитми иде. Алар, Япония белән бергәләп, АКШны да тар-мар итәргә уйлыйлар иде.

Советлар иле өстенә килгән дәһшәтле куркыныч Советлар Союзының индустрия куәтен арттыру һәм оборона сәләтен ныгыту өчен партиянең һәм бөтен совет халкының тагын да киеренкерәк эшләвен таләп итә иде.

### 4. Промышленность өлкәсендә партиянең оештыру эше. Илнең индустрия куәтен арттыру һәм оборона сәләтен ныгыту

Партия СССР халык хуҗалыгын үстерүнең өченче бишьеллык планын социалистик җәмгыять төзүне төгәлләүдә алга таба зур адым итеп карады.

Ләкин промышленность өлкәсендә планны үтәү зур кыенлыкларга бәйләнгән иде. Халыкара хәл һаман киеренкеләнә барды. Фашист агрессорлар башлап җибәргән икенче бөтендөнья сугышы Советлар Союзы өчен турыдан-туры куркыныч булып тора иде. Халыкны фашист агрессорларның һөҗүмен кире кагарга әзер хәлдә тотарга, тыныч төзелештән байтак средстволарны, материаль ресурсларны һәм хезмәт резервларын илнең оборона куәтен ныгытуга юнәлдерергә кирәк булды.

Өченче бишьеллык планны үтәргә керешкәндә, партия башка кыенлыкларга да очрады. Үсеп баручы промышленность эшче көчләренең, бигрәк тә квалификацияле көчләрнең өзлексез өстәлеп торуына мохтаҗ иде, ә ул көчләр еш кына җитешми иде. Шуның белән бергә, булган эшче көчләре дә кайчакта дөрес файдаланылмый иде. Бу хәл оештыру-хуҗалык җитешсезлекләре белән аңлатыла иде. Хезмәтне һәм эш хакын оештыру тәртипкә салынмаган иде. Промышленностьның барлык тармакларын

иң яңа техника белән баету техник җитәкчелекне яхшыртуны таләп итә иде. Җитәкче хуҗалыкчы кадрларга (инженер-техник работникларга, мастерларга һ. б.) карата таләпләр һаман арта барды, ләкин аларның бөтенесе дә моны исәпкә алып бетерми иде. Партиянең промышленностьтагы оештыру эше нәкъ әнә шул кыенлыкларны җиңүгә һәм кимчелекләрне бетерүгә, социалистик индустрияне моннан ары да өзлексез үстерүне һәм күтәрүне тәэмин итүгә юнәлдерелгән иде.

Партиянең хуҗалык политикасы җитештерүче көчләрне аеруча рациональ урнаштыруны, яңа төзелеш темпларын тизләтүне, һәр предприятиенең җитештерү куәтен тулы үзләштерүне күздә тотып алып барыла иде.

Яңа фабрикалар һәм заводлар мөмкин кадәр чимал чыганакларына якынрак җирләргә салынды. Илнең көнчыгыш районнары: Волга буе, Урал, Көнбатыш һәм Көнчыгыш Себер, Урта Азия һәм Ерак Көнчыгыш бик нык үсә барды. Партия бу районнарның экономикасын комплекслап үстерергә тырыша иде. Һәр район эчендә төзү материаллары җитештерү җайга салына, электр станцияләре, күмер шахталары, рудниклар, металлургия заводлары салына, җиңел һәм азык промышленносте үстерелә иде. Волга белән Урал арасында яңа нефть базасы — «Икенче Баку» төзелә иде. Уралда Магнитогорск металлургия комбинаты киңәйтелә һәм Нижний Тагил металлургия заводын салу тәгалләнә иде. Забайкальеда (Петровск-Забайкальский) һәм Ерак Көнчыгышта («Амурсталь») зур металлургия заводлары салына иде. Машиналар ясау, химия һәм нефть эшкәртү промышленностенда дублер-предприятиеләр салынды. Промышленность предприятиеләрен кооперативлаштыру киңрәк тормышка ашырыла башлады.

Партия нык экономия режимы үткәрү турында кайгыртты. Акча средстволары, төзү материаллары һәм җиһазлар иң элек беренче бишьеллыклар елларында башланган төзелешләрне тәмамлауга юнәлдерелде. Партиянең хуҗалык политикасындагы яңалык уртача һәм кечерәк электр станцияләре, шахталар һәм башка предприятиеләр салуны җәелдерү установкасыннан гыйбарәт булды. Моның белән төзелешнең сроклары тизләтелә һәм җитештерү куәтләре тизрәк арттырыла иде.

Элеккечә үк партиянең төп кайгыртучанлыгы промышленностьның җитәкче тармаклары булган күмер һәм металлургия тармакларына юнәлдерелгән иде. Бу бик кирәк иде. Илнең күмергә һәм металлга ихтыяҗы елдан-ел арта барды. Оборона промышленностена бик күп металл таләп ителә иде. Хәлбуки 1939 елда чуен һәм корыч җитештерү артмады гына түгел, хәтта бераз кимеде дә, күмер чыгаруның артуы, бигрәк тә Донбасста, зур түгел иде. Бу исә бөтен халык хуҗалыгының үсешенә җитди куркыныч тудыра һәм сугыш куркынычы арта барган шартларда һич түзеп тормаслык хәл иде.

Партия күмер һәм металлургия промышленностеның артта

калу сәбәпләрен ачты. Төп сәбәп хуҗалык-техник җитәкчелегенең йомшаклыгында, шахталар һәм металлургия заводлары эшенә җирле партоешмаларның җитәрлек игътибар бирмәвендә иде. Шуның белән бергә металлургия һәм күмер промышленностена капитал салуны шактый арттырырга кирәк иде.

Донбасста эшче көчләрнең еш алмашынып торуы бер бәла иде. Еш кына ел әйләнәсендә шахталарда эшчеләрнең составы тулысынча яңара, бу хәл исә җитештерү программасын үтәүгә бик нык тәэсир итә иде. Өстәвенә шахтерларның эш хакы системасында һәм аларның хезмәтен оештыруда бозуларга юл куелды. Эшләп чыгару нормалары түбән иде. Гәрчә бу нормалар үтәлеп һәм арттырып үтәлеп килсә дә, фактта күмер чыгару дәүләт планы заданиеләреннән артта калып барды. Инженер-техник кадрлар күбесенчә дөрес файдаланылмый иде. Беренче бишьеллыклар эчендә күмер промышленностена күп санда инженер һәм техниклар өстәлде. Ләкин аларның күбесе трест һәм идарәләрнең канцелярияләрендә утырып калалар иде. Шул сәбәпле иң яңа техника белән җиһазландырылган шахталар җитәрлек техник җитәкчелексез калалар, хезмәтнең һәм күмер чыгаруның яңа, прогрессив методлары акрын кертелә, хезмәт җитештерүчәнлеге бер дәрәҗәдә диярлек тора иде.

Мондый кимчелекләр металлургиядә дә бар иде. Магнитогорск, Кузнецк комбинатларында, көньяк металлургия заводларында партия оешмалары җитәкче кадрларны сайлап алу һәм тәрбияләү, квалификацияле металлурглар хәзерләү һәм аларның хезмәтен дөрес оештыру кебек әһәмиятле мәсьәләләр белән аз шөгыльләнәләр иде. Бу хәл җиһазларның бөтен куәтенә файдаланылмавына китерде. Яңа домна һәм мартен мичләре салуның акрын баруы да, руда чыгаруда артта калу да металлургиянең үсешенә тәэсир итә иде.

Ул елларда кадрларга репрессия, аларның еш алыштырылуы, кайчакта тәҗрибәле җитәкчеләрнең (директорларның, инженерларның, мастерларның һ. б.) аз тәҗрибәле кешеләр белән алыштырылуы промышленностька җитәкчелек итүдә тискәре йогынты ясады. Күп кенә зур металлургия, машиналар төзү һәм оборона заводларының директорлары репрессияләнде.

1940 елның беренче яртысында партия ҮК Донбасста күмер промышленностеның һәм металлургия промышленностеның эшен яхшырту турында берничә карар кабул итте. Үзәк Комитет партия һәм хуҗалык оешмаларыннан эшчеләр арасында партия-политик эшне һәм предприятиеләргә җитәкчелекне яхшыртуны, производствоның төп участокларын инженер-техник кадрлар белән ныгытуны, эшчеләрнең квалификациясен күтәрүне һәм аларның хезмәтен дөрес оештыруны, хезмәткә түләү системасын тәртипкә салуны, яңа шахталар, домна һәм мартен мичләре салу темпларын тизләтүне таләп итте.

Шушы карарларны кулланып, партия оешмалары җитештерүне оештыру мәсьәләләре, партия-хуҗалык һәм инженер-

техник кадрларны сайлап алу һәм производствода аларны урнаштыру белән күбрәк һәм конкретрак шөгыльләнә башладылар. Алар партия һәм хөкүмәт директиваларын үтәү өчен хуҗалыкчыларның җаваплылыгын күтәрүгә ирешәләр иде. Партия-политик эш җитештерү бурычларын үтәү белән, яңа техниканы үзләштерү, хезмәт дисциплинасын ныгыту өчен көрәш белән тыгызрак бәйләп алып барыла башлады.

Партия тарафыннан күрелгән чаралар аркасында күмер һәм металлургия промышленностеның хәле беркадәр яхшырды. 1940 елда күмер чыгаруның артымы 20 миллион тонна чамасы булды. 1940 ел азагына тәүлеккә уртача металл җитештерү шактый артты.

Предприятиеләрдә җәелеп киткән социалистик ярыш партоешмалар җитәкчелегендә һаман массовыйрак төс ала барды. Ярышның яңа формалары: күп станокта эшләү, тизләтелгән эш методлары, берничә профессия буенча эшләү, чималга, материалга һәм электр энергиясенә экономия ясау, нәтиҗәсез расходларны кыскарту һ. б. ш. формалары килеп чыкты. Коммунистлар, социалистик ярышка җитәкчелек итеп, партиясез эшчеләрне үзләренә ияртеп бардылар.

Сугыш куркынычы арта барган шартларда җиде сәгатьлек эш көненнән сигез сәгатьлек эш көненә, җиде көнлек эш атнасына күчүнең, эшче һәм хезмәткәрләрнең предприятиеләрдән, учреждениеләрдән үз белдеге белән китүен тыюның промышленностьның күтәрелеше өчен зур әһәмияте булды. Бу чараларны илнең оборонасын көчәйтүнең бик кирәк булуы китереп чыгарды. Алар предприятиеләрнең эшендә уңай нәтиҗәләр бирде: хезмәт дисциплинасы ныгыды, хезмәт җитештерүчәнлеге күтәрелде, продукция эшләп чыгару артты.

Партия җитәкчелегендә дәүләтнең хезмәт резервлары системасын булдыру юлы белән промышленностьны квалификацияле эшче көче белән тәэмин итү кебек бик әһәмиятле проблема да хәл ителде. Яшьләрне ел саен һөнәр училищеларына һәм фабрика-завод өйрәнчекләре мәктәпләренә алу (мобилизация) игълан ителде. Мәктәпләрне һәм училищеларны тәмамлаучылар дәүләт предприятиеләренә җибәреләләр иде. Шулай итеп, промышленностька һәм транспортка квалификацияле эшчеләр өзлексез килеп торды, бу исә дәүләтнең экономик һәм хәрби куәтен арттыра иде. Совет халкы, һәм иң элек яшьләр, Совет властеның хезмәт резервлары булдыру турындагы законын бик зур канәгатьләнү белән каршы алдылар. Бу законда алар яшь буын турында партиянең кайгыртуын күрделәр, яшьләр өчен социализм илендә җәмгыятькә файдалы хезмәттә катнашуга, белем алуга һәм фәнгә барлык юллар ачык.

Промышленностьта совет хатын-кызлары шактый зур роль уйнадылар. 1940 ел башына алар барлык эшче һәм хезмәткәрләрнең 41 процентын тәшкил итәләр иде. Төзелештә эшләүчеләрнең дүрттән бер өлеше хатын-кызлар иде. Эшче хатын-кыз-

лар яңа техниканы уңышлы үзләштерделәр. Хатын-кызларны производствога тартуның халык хуҗалыгы һәм оборона өчен зур әһәмияте бар иде. Тыныч вакытта ук ирләр профессияләрен үзләштереп, алар сугыш була калса производствода армиягә алынган ирләрне менә дигән итеп алыштыра алалар иде.

Партиянең һәм эшчеләр сыйныфының тырышлыгы белән сугыш алды елларында Советлар Союзының промышленносте алга китте. 1940 елны СССРда 166 миллион тонна күмер чыгарылды, 15 миллион тонна чамасы чуен һәм 18 миллион тоннадан артык корыч коелды. Электр энергиясе җитештерү 48,3 миллиард киловатт-сәгатькә житте. Илнең бөтен промышленностеның тулай продукциясе 1940 елда, 1913 ел белән чагыштырганда, 8,5 тапкыр, ә җитештерү средстволары җитештерү 15,5 тапкыр артты. Советлар Союзының промышленность-экономик базасы менә шул иде инде, ул Бөек Ватан сугышына шушы база белән керде, һәм бу базаны беренче бөтендөнья сугышы алдыннан Россия промышленностендагы җитештерү дәрәҗәсе белән һич кенә дә чагыштырып булмый.

Сугыш куркынычы арта барган шартларда промышленность эше турындагы мәсьәлә партия эшендә *үзәк* мәсьәлә иде. Бу мәсьәлә 1941 елның февралендә партиянең XVIII конференциясендә каралды. Конференция партия оешмаларының промышленность һәм транспорт өлкәсендәге бурычларын тикшерде. Башланып киткән бөтендөнья сугышын, техник-экономик яктан караганда, моторлар сугышы, резервлар сугышы булуын исәпкә алып, партия индустрияне илнең оборонасын ныгыту ихтыяҗлары таләп иткән дәрәҗәгә күтәрергә омтылды. Моның өчен халык комиссариатларының һәм партия оешмаларының промышленностька җитәкчелеген һаман камилләштерә бару кирәк булды.

Җитәкчелекне предприятиеләргә ныграк якынайту теләге белән 1939 елда күп кенә халык комиссариатлары вакландырылды. Промышленностьның таррак тармакларына җитәкчелек итү өчен яңа халык комиссариатлары төзелде. Ләкин халык комиссариатларының эшендә җитди кимчелекләр бар иде әле. Еш кына болай була иде: халык комиссариатлары, гомуми мәгълүматларга нигезләнеп, еллык җитештерү планын үтәлгән дип саныйлар, шул ук вакытта продукциянең төп төрләре буенча план үтәлми иде. Партия оешмалары, өлкә һәм шәһәр комитетлары исә промышленность һәм транспорт белән әле һаман да җитәрлек кадәр тирәнтен шөгыльләнмиләр иде.

Конференция партия оешмалары алдына күп кенә конкрет хуҗалык-политик бурычлар куйды: предприятиеләрнең эшенә даими контроль һәм аларның партия директиваларын үтәвен тәэмин итү; җиһазларның, материалларның һәм бөтен милекнең учетын һәм саклануын тәртипкә салу; җиһазлардан дөрес файдалануны һәм инструментларны, материалларны, чималны, ягулыкны, электр энергиясен экономия белән тотуны тәэмин

итү; предприятиеләрдә үрнәк тәртип һәм чисталык урнаштыру; предприятиеләрнең ритмлы эшләвен һәм аларның житештерү планнарын вакытында үтәвен җайга салу; технология процессында нык дисциплина саклауга ирешү һәм яхшы сыйфатлы комплектлы продукция эшләп чыгаруны тәэмин итү; яңа техниканы өзлексез камилләштерү һәм үзләштерү; продукциянең үзкыйммәтен системалы рәвештә киметә баруга, хуҗалык исәбен ныгытуга һәм әрәм-шәрәм итүне бетерүгә ирешү бурычлары куйды.

Конференция яхшы эшләгән өчен эшчеләрне материаль яктан дәртләндерү һәм житәкчеләрне бүләкләү принцибын эзлекле рәвештә тормышка ашыруны, предприятиеләрдә ялгыз җаваплылыкны ныгытуны һәм житештерүгә техник житәкчелекне яхшыртуны таләп итте. Промышленность һәм транспортка партия житәкчелеген көчәйтү өчен партиянең шәһәр, өлкә һәм край комитетларында, союздаш республикалар компартияләре ҮК-ларында промышленность һәм транспортның төп тармаклары буенча секретарьлар институты төзелде.

Конференция 1941 елга халык хуҗалыгы планын үткән елга караганда да киеренкерәк итеп кабул итте. Бу план илнең оборонасын шактый көчәйтүгә исәпләнгән иде.

Партиянең XVIII конференциясе карарлары халык хуҗалыгының барлык тармакларының, барыннан да бигрәк промышленность һәм транспортның, яңа күтәрелешенә житди этәреш булды.

1941 елның беренче яртысы промышленностьны югары темплар белән үстерү өчен киеренке көрәштә үтте. 1941 ел урталарына СССР промышленностеның тулай продукциясе өченче бишьеллык план буенча 1942 ел өчен билгеләнгән дәрәҗәнең 86 процентына житте.

Сугыш куркынычы арта барган шартларда партия һәм хөкүмәт *оборона промышленностен* үстерүгә һаман күбрәк игътибар бирә килделәр.

Революциягә кадәр Россиянең хәрби промышленносте илнең гомуми экономик артталыгын гәүдәләндерә иде. Ул алга киткән капиталистик илләрнең хәрби промышленностеннан шактый артта калган иде. Бу исә патша Россиясенең сугышларда җиңелү сәбәпләренең берсе иде. Совет власте хәлне тамырдан үзгәртте. Илне индустрияләштерү нигезендә, алга киткән капиталистик илләрнең хәрби промышленностеннан калышмый торган яңа оборона промышленносте тудырылды. Беренче бишьеллыкны үтәү нәтиҗәсендә СССРда автомобиль, трактор, танк һәм авиация промышленносте барлыкка килде. Икенче һәм өченче бишьеллыклар эчендә СССРның оборона промышленносте тулай продукциянең үсеш темплары буенча промышленностьның башка тармакларыннан байтак алга китте. Өченче бишьеллыкның өч елы эчендә бөтен промышленность продукциясе елына уртача

13 процентка артса, оборона промышленносте 39 процентка артты.

Оборона предприятиеләрендә ВКП(б) ҮК парторглары эшләделәр. Алар партия эшенең торышы өчен турыдан-туры Үзәк Комитет каршында җавап бирәләр һәм туп-туры аңардан ярдәм алалар иде. ҮК парторглары итеп партия эшен җитештерү бурычларын хәл итү белән бергә бәйли белгән квалификацияле инженерлар һәм яхшы оештыручылар арасыннан зур партработниклар билгеләнде.

Оборона өчен әһәмиятле предприятиеләр чимал, җиһазлар, ягулык, электр энергиясе белән беренче чиратта тәэмин ителәләр иде.

Сугыш алдыннан илебездә байтак санда оборона заводлары һәм башка хәрби промышленность предприятиеләре — сугыш елларында күпләп танклар, самолетлар, орудиеләр, сугыш припаслары һәм башка кораллар эшләүне җәелдерергә мөмкинлек биргән предприятиеләр бар иде.

Ләкин оборона промышленносте үсешендә һичшиксез уңышлар булу белән беррәттән, аның эшендә җитди кимчелекләр дә бар иде. Сугыш алды елларында авиация промышленносте дәүләт заданиеләрен үтәүдә артта кала иде. Оборона промышленностенең кайбер тармаклары яңа үрнәктәге коралларны күпләп чыгаруга сугыш алдыннан гына күчтеләр, бу хәл сугышның башлангыч чорында Кызыл Армияне иң яңа техника белән коралландыруны тоткарлады.

Сугыш алды елларында армияләр үзгәртеп төзелде: территориаль-милиция принцибында төзелгән гаскәри частьлар һәм берләшмәләр бетерелде; Кораллы Көчләр тулысынча кадровый ителде. Армиянең саны шактый артты. Кораллы Көчләрнең кадровый принципта төзелүе ССР Союзы Верховный Советының 1939 ел сентябрь сессиясендә кабул ителгән «Гомуми хәрби хезмәт турында»гы яңа законда беркетелде. Совет дәүләте үз армиясенең капиталистик дәүләтләр армиясенә караганда көчсезрәк булуына юл куя алмый иде. Социализмның казанышларын саклау, шулай ук бөтендөнья күләмендә тынычлык өчен көрәшнең уңышы күп яктан Советлар Союзының һәм аның Кораллы Көчләренең куәтенә бәйләнгән иде.

### 5. Колхоз строен ныгыту өчен, авыл хуҗалыгы производствосын күтәрү өчен партиянең көрәше

Промышленностьтан кала авыл хуҗалыгы, иң элек колхоз производствосы, илнең экономикасында бик әһәмиятле урын тота иде. Ул бишьеллык эчендә халыкның куллануын, бигрәк тә туклану продуктларын бер ярым-ике тапкыр арттыруда җитди роль уйнарга тиеш иде. Җиңел һәм азык промышленностен үстерү өчен чимал базасын киңәйтү дә авыл хуҗалыгын тагын да күтәрүгә бәйле иде.

Лəкин сугыш алды елларында авыл хуҗалыгы халыкара хəлнең киеренкелеге һəм ил өстендə куерган сугыш куркынычы аркасында зур кыенлыклар кичерде. Мəсəлəн, авыл хуҗалыгын комплекслап механикалаштыруны төгəллəү өчен колхоз һəм совхозларга күп санда тракторлар, комбайннар һəм башка авыл хуҗалыгы машиналары кирəк иде, хəлбуки тракторлар һəм авыл хуҗалыгы машиналары эшлəү өчен билгелəнгəн металлның бер өлешен оборона ихтыяҗларына юнəлдерергə туры килде. Өченче бишьеллык елларында тракторлар эшлəп чыгару икенче бишьеллык белəн чагыштырганда ике тапкыр кимеде.

Лəкин шушы авыр шартларда да авыл хуҗалыгы һаман үсə барды. Таркау ялгыз хуҗалыкка караганда колхоз строеның өстенлеклəре сизелə иде. Өстəвенə инде социалистик игенчелектə яңа техника да аз түгел иде. 1940 елда колхозлар барлык крестьян хуҗалыкларының 96,9 процентын берлəштерəлəр иде. Чəчү мəйданнарының 99,9 проценты алар кулында булды. Колхозларга 7 мең МТС хезмəт күрсəтə иде. Илдə 4 меңнəн артык совхоз бар иде. Колхоз һəм совхоз басуларында 531 мең трактор һəм 182 мең бөртекле ашлык комбайны, 228 мең йөк автомобиле эшлəде. Бу гаять зур машиналар паркында 1400 меңнəн артык тракторчы, комбайнчы һəм шофер эшли иде.

Колхоз төзелеше партиянең зур игътибарын һəм көндəлек кайгыртуын талəп итə иде. Колхозларны оешу-хуҗалык ягыннан ныгыту авылда партоешмаларның иң əһəмиятле бурычы иде. Моны авыл хуҗалыгының барлык работниклары аңлый, лəкин колхоз строен ныгыту юлларын күбесе дөрес итеп күз алдына китерə алмый иде əле. Еш кына хəллəрдə колхозчыларның үз хезмəтлəре нəтиҗəсе белəн материаль кызыксынуы принцибы исəпкə алынмый, колхозларның җəмəгать хуҗалыгын киңəйтү һəм ныгыту турында тиешенчə кайгыртылмый, рвачлык һəм хосусый милекчелек настроениелəренə килешүчəнлек күрсəтүгə юл куела иде.

Болар колхоз төзелешендə күп кенə ялгышлар өчен чыганак булды һəм колхоз производствосының үсешенə начар тəэсир итте. Партия, колхоз строен ныгытуны һəм үстерүне үзенə бурыч итеп куеп, колхозчыларның хезмəт белəн материаль кызыксынуы принцибын эзлекле рəвештə үткəрергə һəм җəмəгать хуҗалыгына зарар китерə торган рвачлык һəм хосусый милекчелек настроениелəренə каршы кискен көрəш алып барырга тиеш булды.

Авыл хуҗалыгына җитəкчелек итүдə партия колхоз, МТС һəм совхоз партоешмаларына таянды. Колхоз строе үсү белəн колхозларда партоешмалар да үсте һəм ныгыды. 1941 ел башына 62 300 колхоз партоешмасы бар иде. Колхоз партоешмаларына колхоз идарəсенең эшенə контроль ясау хокукы бирелгəч, аларның колхоз производствосын үстерү өчен җаваплылыгы артты. Алар үз тирəлəренə колхоз активын туплadылар, авылдагы барлык культура көчлəрен эшкə тарттылар. Колхоз төзелеше

эшендә авылда зур көч булган комсомолецлар актив катнаштылар. Ул вакытта авыл комсомолецлары ике миллионнан артык иде. Комсомол оешмалары авыл яшьләрен колхозларны ныгыту өчен көрәшкә күтәрделәр.

Сугыш алды елларында партия колхоз строеның нигезләрен ныгыту буенча күп кенә әһәмиятле чаралар үткәрде. Шуларның берсе колхозларда җирдән файдаланудагы җитди бозуларны бетерү булды. 1939 елның маенда ВКП(б) ҮК пленумында ВКП(б) ҮК һәм СССР ХКСның «Колхозларның җәмәгать җирләрен әрәм-шәрәм итүдән саклау чаралары турында»гы карар проекты каралды һәм яхшы дип табылды. Бу проектта колхозларда Авыл хуҗалыгы артеле уставының колхозчыларның каралты тирәсе җирләре нормасы турындагы таләпләрен бозудан торган күп санлы фактлар, каралты тирәсе участокларын законсыз киңәйтү, колхозларның җәмәгать җирләрен әрәм-шәрәм итү һәм урлау фактлары күрсәтелгән иде.

Колхозда җирдән файдалану мәсьәләсе колхозчыларның җәмәгать һәм шәхси интересларын дөрес итеп бергә кушу мәсьәләсе белән аерылгысыз бәйләнгән иде. Каралты тирәсе участокларының Уставта каралган нормалардан артык кисеп бирелүе колхозларның җәмәгать хуҗалыгын какшатуга, колхозчыларның шәхси хуҗалыгын күпертүгә китерә иде. Каралты тирәсе участогы, еш кына хәлләрдә ярдәмче хуҗалык характерын югалтып, колхозчының төп доход чыганагына әйләнә иде. Кайбер колхозларда каралты тирәсе участоклары чынында колхозчыларның хосусый милкенә әйләнә, колхозчылар аның белән үзләре теләгәнчә эш итәләр: арендага бирәләр, колхозда эшләмәсәләр дә, ул җирне үзләрендә калдыралар иде. Колхозда эшләмәүче яки анда күз буяу өчен генә эшләүче, күп вакытын үзенең ярдәмче шәхси хуҗалыгына бирүче байтак кына ялган колхозчылар килеп чыкты.

Бу хәл колхозларда җәмәгать хезмәтенең җитештерүчәнлеге үсүен тоткарлый, хезмәт дисциплинасын какшата, колхоз производствосын чыгырыннан чыгара иде. Күп колхозларда ясалма рәвештә эшче көче җитмәү килеп чыкты, хәлбуки чынында ул кирәгеннән артык иде.

Партия ҮК һәм хөкүмәт партия һәм совет оешмаларын колхозда җирдән файдалануны тәртипкә салырга чакырдылар. Колхозларның җәмәгать җирләре кагылгысыз дип игълан ителде. Колхозларның һәм колхозчыларның каралты тирәсе участокларын арендага бирүе тыелды. Шулай ук каралты тирәсе участокларын Авыл хуҗалыгы артеле уставында каралган күләмнәрдән һәртөрле арттыру да тыелды. Колхозчыларның шәхси файдалануындагы бөтен артык җир колхозларга кайтарып бирелергә тиеш иде. Каралты тирәсе җирләрен үлчәп чыгу нәтиҗәсендә 2,5 миллион гектардан күбрәк артык җир табылды, шулардан 1,7 миллион гектар җир колхозларның җәмәгать җирләренә кушылды, ә калганы колхозларның каралты тирәсе җирләре

фондына тапшырылды. 1939—1940 елларда колхозчыларның 800 меңнән артык хутор хуҗалыклары колхоз поселокларына һәм колхозларның үзәк усадьбаларына күчерелде. Хезмәткә яраклы һәр колхозчыга һәм колхозчы хатын-кызга, СССРның төрле районнарындагы авыл хуҗалыгы производствосының характерына карап, ел әйләнәсендә эшләнергә тиешле хезмәт көннәренең мәҗбүри минимумы билгеләнде. Нәтиҗәдә колхозда җирдән файдалану яхшырды, хезмәт дисциплинасы ныгыды, ел әйләнәсендә эшләнергә тиешле хезмәт көннәрен үтәүче колхозчылар саны артты.

Авыл хуҗалыгының җитди кимчелеге терлекчелекнең артта калуында иде. 1928 елның 1 январена хуҗалыкларның барлык категорияләре буенча мөгезле эре терлекләр 60,1 миллион баш, ә 1939 елның 1 январена 53,5 миллион баш булды. Терлекчелекне үстерү хәзер башлыча колхозларда терлекчелек фермалары оештыруга һәм аларны киңәйтүгә бәйләнгән иде. Ләкин күп кенә колхозлардагы терлекчелек фермаларында терлекләр я бөтенләй юк, яки бик аз иде. Колхозларда терлекчелекне аякка бастыру һәм үстерү турыдан-туры хуҗалыкның бу тармагында колхозларның һәм колхозчыларның материаль кызыксыну принцибы ничек тормышка ашырылуга бәйләнгән иде.

1939 елның июлендә ВКП(б) ҮК һәм СССР ХКС «Колхозларда җәмәгать терлекчелеген үстерү чаралары турында» карар кабул иттеләр. Бу карар нигезендә терлекчелекне үстерү шуның белән дәртләндерелде ки, дәүләткә ит тапшыруның күләме колхоз фермаларындагы терлек санына карап түгел, бәлки колхозга беркетелгән җир мәйданына карап исәпләнә иде. Ит тапшыру күләмен терлекләр санына карап исәпләүдән торган иске система бетерелде. Нәтиҗәдә 1939 елны гына да колхозларда 200 мең чамасы терлекчелек фермасы оештырылды, хәлбуки шуннан алдагы бөтен 7 ел эчендә бары 343 мең генә ферма төзелгән иде. 1939—1940 елларны колхозларда мөгезле эре терлекләр 15,6 миллион баштан 20,1 миллион башка җитте.

Терлекчелеге алга киткән колхоз хуҗалык ягыннан алганда бөртекле ашлык хуҗалыгы гына булган колхозга караганда тулырак кыйммәтле була бара иде. Шуның белән бергә ил өчен актуаль булган бурыч — терлекчелекне күтәрү һәм халыкны азык продуктлары, ә промышленностьны чимал белән тәэмин итү бурычы хәл ителә иде.

Терлекчелек продуктларын гектар исәбеннән хәзерләү системасы дөрес булып чыкты. 1940 елның мартында ВКП(б) ҮК пленумы, авыл хуҗалыгы продуктлары хәзерләү һәм сатып алу политикасын үзгәртү мәсьәләсен тикшереп, дәүләткә барлык тапшыруларны *гектар исәбеннән исәпләү системасына* күчәргә кирәк тапты. Моның белән хәзерләүләрдә чәчелгән мәйданнарны гына исәпкә ала торган иске система бетерелде. Иске система алдынгы колхозларны уңайсыз хәлгә куя һәм шуның белән аларның җәмәгать хуҗалыгын үстерү белән кызыксынуын киметә

иде. Хәзер исә бөтен колхозлар бертигез шартларга куелды. Хәзерләүләрнең яңа системасы колхозларда чәчү мәйданнарын киңәйтүгә һәм авыл хуҗалыгы производствосын бөтен юнәлешләрдә үстерүгә ярдәм итте. Ул шулай ук колхоз производствосын түбәннән, колхозларның үзләре тарафыннан яхшылап планлаштыру өчен шартлар тудырды. Ләкин бу принцип ул чакта тулысынча тормышка ашырылмады.

Игенчелектә социалистик система урнашу авыл хуҗалыгын үстерүдә *Совет дәүләтенең планлаштыру-җайга салу ролен* көчәйтте. Авыл хуҗалыгы культуралары чәчүлекләрен илнең районнары буенча тагын да дөресрәк урнаштыру, бөтен дәүләт интереслары өчен кирәк булган культураларны күбрәк чәчәргә стимул булдыру мөмкинлеге туды. Планлы социалистик авыл хуҗалыгының өстенлеге техник культуралар чәчүне киңәйтүдә ачык күренде. 1940 елда техник культуралар чәчелгән мәйдан 1913 ел белән чагыштырганда ике тапкырдан күбрәк (4,9 миллион гектардан 11,8 миллион гектарга) артты.

Мамык җитештерүдә зур уңышларга ирешелде. 1913 елда мамык чәчелгән мәйдан 688 мең гектар булса, 1940 елда 2076 мең гектарга җитте. 1913 елда чи мамыкның тулай җыемы 744 мең тонна иде, ә 1940 елда 2237 мең тонна булды. СССРның текстиль промышленносте, шулай ук оборона промышленносте да күбесенчә үз илебез мамыгы белән тәэмин итела башлады. Җитен, көнбагыш, шикәр чөгендере кебек культуралар чәчү мәйданнары киңәйде.

Техник культуралар чәчүне киңәйтүгә бөртекле культуралар чәчүнең илнең көньяк районнарыннан көнчыгыш районнарына (Көньяк Уралга, Себергә, Казахстанга) күчә башлавы да ярдәм итте. Көньяк районнарның җире техник культуралар өчен бушады. Илнең көнчыгышында, ялгыз крестьян хуҗалыгы вакытында сөрелә алмаган чирәм һәм яткын җирләрне дә кертеп исәпләгәндә, яхшы һәм уңдырышлы җирләр бик күп иде. Кайбер урыннарда бу җирләрне авыл хуҗалыгы техникасы шактый күп булган колхозлар сөрә башлады. ВКП(б) ҮК, көнчыгыш районнар СССРның ашлыкка бай булган төп районнарының берсенә әверелә ала һәм әверелергә тиеш, дип күрсәтте.

Партия, авыл хуҗалыгының нигезе — *бөртекле ашлык җитештерү,* дип, бөртекле ашлык хуҗалыгын үстерү нигезендә авыл хуҗалыгын күтәрүнең барлык башка бурычларын хәл итәргә була, дип күрсәтте. Партия һәм аның җирле оешмалары бөртекле культураларның уңышын югары күтәрергә һәм бөртекле ашлык җитештерүдә колхоз строе мөмкинлекләренә туры килерлек күрсәткечләргә ирешергә омтылдылар. Урыннардагы партия һәм совет оешмалары бу эштә зур инициатива күрсәттеләр. Урыннардагы работниклар тәкъдиме һәм аларның актив катнашы белән көньяк-көнчыгыш районнарда корылыкка каршы көрәшү, илнең көнчыгышында яңа бөртекле ашлык базасы булдыру чаралары эшләнде. 1940 ел азагында Украина Коммунистлар

партиясе ҮК тәкъдиме белән ВКП(б) ҮК һәм СССР ХКСның «Украина ССР буенча авыл хуҗалыгы культураларының уңышын һәм терлекчелекнең продуктлылыгын арттыру өчен колхозчыларның хезмәтенә өстәмә түләү турында»гы карары кабул ителде. Бу карар буенча кертелә торган түләү системасы хезмәтнең житештерүчәнлеген күтәрүгә стимул тудыра иде; соңыннан ул СССРның башка республикаларына, өлкәләренә һәм районнарына да җәелдерелде.

Партия үткәргән шундый эшләр нәтиҗәсендә колхозлар бөртекле ашлык хуҗалыгын үстерүдә кайбер уңышларга ирештеләр. Ләкин илдә бөртекле ашлык проблемасы хәл ителмәгән иде әле. Бу проблеманың уңышлы хәл ителүе турында И. В. Сталинның партиянең XVIII съездында ясаган белдерүе чынбарлыкка туры килми иде. Артта калучы районнар һәм колхозлар күп иде. Күп кенә районнарда бөртекле ашлыкның уңышы түбән иде һәм бу ашлыкның гомуми җыемына начар тәэсир итте. Гәрчә 1940 елда бөртекле ашлыкның тулай җыемы 1913 елга караганда бераз артыграк булса да, илнең бөртекле ашлыкка ихтыяҗы житештерелгән ашлыкка караганда шактый зуррак иде. Икмәккә ихтыяҗ төрле сәбәпләр аркасында үсте: 1940 елда шәһәр халкы 1913 ел белән чагыштырганда ике тапкырдан күбрәк артты; терлекчелекнең үсүе дә турыдан-туры бөртекле ашлык житештерүгә бәйләнгән иде; сугыш була калса да бөртекле ашлык запасы кирәк иде. Дәүләтнең бөртекле ашлык хәзерләве һәм сатып алуы бик киеренке булса да, ул илнең икмәккә булган бөтен ихтыяҗын каплый алмый иде.

Колхоз строе шартларында бөртекле ашлык хуҗалыгы, аңа җитәкчелеккә һәм андагы кимчелекләргә тагын да күбрәк тәнкыйть күзлегеннән каралганда, уңышлырак үсә алачак иде. Биологик уңыш дип аталган уңыш мәгълүматлары нигезендә, илдә бөртекле ашлыкның тулай җыемы ел саен җиде миллиард поттан артык исәпләнә, ә фактта амбарга җыелган ашлык шактый ким була иде. Бөртекле ашлык хуҗалыгының уңышларын болай күпертеп күрсәтү авыл хуҗалыгында эшләүче кадрларны бөртекле культуралар уңышын күтәрүгә мобилизацияләми, бәлки, киресенчә, аларны суындыра һәм үз-үзләрен тынычландыру настроениесе тудыра иде. Үлән чәчүле игенчелек системасы бөртекле культуралар чәчүне, бигрәк тә бодай чәчүне киңәйтүгә мәгълүм дәрәҗәдә зыян китерде. Авыл хуҗалыгы алып бару практикасында кукуруз чәчүнең әһәмиятенә бәя биреп житкерелми иде, кукуруз исә шул чакта ук бөртекле ашлык запасын нык арттыра һәм терлекчелекне үстерүгә ярдәм итә ала иде. Авыл хуҗалыгын үстерүдә төп кимчелек исә колхозчыларның һәм барлык авыл хуҗалыгы работникларының авыл хуҗалыгы продуктлары житештерүне арттыру белән материаль кызыксынуы принцибының күп еллар буе бозылып килүендә булды. Ул елларда бу принципның бозылуы иң элек шуннан гыйбарәт булды: дәүләтнең авыл хуҗалыгы продуктлары хәзерләве колхозларда

булган сөрү һәм болын җирләренең күләме буенча түгел, бәлки бары тик үзләштерелгән җир мәйданы күләме буенча билгеләнә иде. Мондый тәртип алдынгы һәм артта калучы колхозларны тигезсез шартларга куя иде. Бу хәл тик 1940 елда гына, ВКП(б) ҮК пленумы карары белән барлык авыл хуҗалыгы продуктлары хәзерләүне һәм сатып алуны гектар санына карап эшләү принцибы куелгач кына, беркадәр рәткә салына башлады.

Ләкин авыл хуҗалыгында никадәр генә кимчелекләр һәм ялгышлар булса да, партия һәм аның җирле оешмалары сугыш алды елларында халык хуҗалыгының бу мөһим өлкәсен шактый ныгыттылар. СССРның авыл хуҗалыгы сугыш вакытында авыр сынауларны үтәргә, армияне һәм илне җитәрлек күләмдә азык һәм чимал белән тәэмин итәргә сәләтле булып чыкты.

### 6. Хезмәт ияләре тормышының материаль һәм культура дәрәҗәсен күтәрү. Совет дәүләтенең политик куәтен арттыру. Партия сафларының үсүе

Совет җәмгыятендә материаль җитештерүнең үсеше бөтенләе белән халыкның көнкүреш хәлен яхшыртуга, социалистик дәүләтнең куәтен ныгытуга юнәлдерелә. Бу — социализм һәм коммунизм төзү чорында җәмгыятьнең экономик үсеш закончалыгы. Социализм җиңгән һәм эксплуататор сыйныфлар бетерелгән шартларда халык тормышының материаль дәрәҗәсе өзлексез күтәрелә барды, бу исә халык доходының артуында, эшче һәм хезмәткәрләрнең эш хакы күтәрелүдә, колхозчы крестьяннарның доходлары артуда, товар әйләнеше үсүдә, торак төзелеше киңәюдә, шәһәр һәм авылларның төзекләнүендә күренде. Халык доходы 1937 елгы 96,3 миллиард сумнан 1940 елда 128,3 миллиард сумга җитте. Бу еллар эчендә халык хуҗалыгында эш хакы фонды 1,5 тапкыр артты. Дәүләт һәм кооперация сәүдәсендә ваклап сатуда товар әйләнеше 126 миллиард сумнан 175 миллиард сумга күтәрелде.

Колхозларның һәм колхозчыларның акчалата һәм натуралата доходлары артты. Колхозчылар үз продуктларын колхоз базарында сатудан шактый доход алдылар.

СССР халыкларының культура дәрәҗәсе күтәрелә барды. 1940 елда дәүләтнең социаль-культура чараларына биргән акчасы 1938 ел белән чагыштырганда 16 процентка артты. 1940/41 уку елында гомуми белем мәктәпләрендә 35 миллионнан артык кеше, югары уку йортларында (читтән торып укучыларны да кертеп) 800 меңнән артык кеше укый иде.

Хезмәт ияләре тормышының материаль һәм культура дәрәҗәсе өзлексез күтәрелә бару халыкның барлык катлауларын партия һәм хөкүмәт тирәсенә тагын да ныграк туплады, эшчеләр сыйныфының колхозчы крестьяннар белән союзын ныгытты. Совет дәүләтенең политик куәте үсте.

Яшәү көче бирә торган совет патриотизмы Совет социалистик

дәүләтенең куәтле көч чыганагы булды. Партия үзе илдә *чын патриотик көч* булды. Партиянең интереслары үз халкына, үз Ватанына даими хезмәт итүдән гыйбарәт иде. Ватанга хезмәт итү идеясе коммунистик җәмгыять төзү өчен көрәш белән аерылгысыз бәйләнгән иде.

Үз Ватаныңа мәхәббәт тойгысы, үз халкың, үз илең өчен горурлык хисе, үзеңнең батырлыкларың белән илне данлы итү — боларның бөтенесе Совет илендә, бигрәк тә социализм җиңгән шартларда, искиткеч көч белән чагылды. Тарихта беренче тапкыр буларак, кеше үзен үз язмышына тулы хуҗа итеп сизә торган үз Ватанын булдырды. Шундый Ватанны ничек яратмассың һәм ничек мактамассың! Үзеңнең эшләрең белән социалистик Ватанны ныгыту, аны читләр һөҗүменнән үзеңне аямыйча саклау — һәр совет кешесенең изге бурычы.

Совет патриотизмы үзендә СССРдагы барлык халыкларның милли традицияләрен һәм интересларын барлык халыкларның бердәм социалистик Ватаны булган күп милләтле Совет дәүләтенең — Совет Социалистик Республикалар Союзының гомуми әһәмиятле интереслары белән гармонияле рәвештә бергә куша. Бу — барлык халыклар тигез хокуклы, кешенең кешене эксплуатацияләве бетерелгән бердәм союз дәүләтендә берләшкән яңа, социалистик милләтләр патриотизмы. Совет патриотизмы пролетар интернационализм белән органик рәвештә бергә кушыла. Совет кешеләренең патриотик эшләре һәм батырлыклары халыкларны бер-берсеннән аеруга түгел, бәлки алар арасында дуслыкны ныгытуга, барлык илләрдәге хезмәт ияләренең тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшендә аларга ярдәм күрсәтүгә юнәлдерелгән.

Сугыш алды елларында хезмәт фронтында совет кешеләренең киң патриотик хәрәкәте җәелде. Партия һәм хөкүмәт бу бөтенхалык хәрәкәтен яклады. 1938 елда — аеруча хезмәт күрсәткән өчен югары дәрәҗә — Социалистик Хезмәт Герое исеме бирү кертелде, «Хезмәттәге батырлык өчен» һәм «Аеруча хезмәт күрсәткән өчен» медальләре чыгарылды.

Совет кешеләренең патриотик эшләренең характерлы үзенчәлеге шунда ки, алар үзләренең батырлыклары белән башкаларны да шундый ук данлы эшләргә дәртләндерәләр. Мәсәлән, 1938 елда атаклы тракторчы П. Н. Ангелина совет хатын-кызларына: «Йөз мең хатын-кыз — тракторларга!» дигән патриотик чакыру белән мөрәҗәгать итте. Аның чакыруына 200 мең чамасы хатын-кыз кушылды. Мондый мисаллар массовый характерда булды.

Совет кешеләре үзләренең Ватаны хакына героик эшләр эшләделәр. «Седов» бозваткычының 15 герой-моряктан торган экипажы Төньяк Боз океаны суларында үзенең атаклы дрейфын ике елдан артык дәвам иттерде. В. Чкалов кебек совет очучылары, тукталышсыз зур очышлары белән, үз Ватанын данга күмделәр. Совет котыпчылары Ватан хакына бик күп данлыклы эшләр башкардылар. Кызыл Армиядә һәм Флотта, чик саклаучы

гаскәрләрдә ялкынлы патриотлар тәрбияләнде, алар социалистик Ватанны героик саклаучылар булдылар. Ленин комсомолы Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә меңнәрчә кыю, көчле һәм батыр патриотлар тәрбияләде.

СССРның куәте шулай ук ленинчыл милли политиканы дөрес тормышка ашыру, СССРның милли республикаларын һәрьяклап үстерү аркасында да артты. Элек Закавказье федерациясендә булган Азербайҗан, Әрмәнстан һәм Грузия социалистик совет республикалары яңа Конституция буенча союздаш республикалар итеп үзгәртелделәр һәм турыдан-туры ССР Союзына керделәр. Автономияле Казахстан һәм Кыргызстан совет республикалары да шулай ук союздаш республикалар итеп үзгәртелделәр. Казахстан һәм Кыргызстан коммунистлар партияләре төзелде. Өченче бишьеллык елларында социалистик милләтләрнең үсеше бик нык алга китте. Моңа Совет дәүләтенең союздаш һәм автономияле республикаларда промышленностьны, авыл хуҗалыгын һәм культураны барлык чаралар белән үстерүгә исәпләнгән экономик, политик һәм культура чаралары булышлык итте. Хуҗалык һәм культура үсешендә Украина, Белоруссия, Закавказьедагы һәм Урта Азиядәге союздаш республикалар зур уңышларга ирештеләр. Хәтта элек иң артта калган халыклар да илне социалистик индустрияләштерүнең һәм авыл хуҗалыгын коллективлаштыруның уңай йогынтысын тойдылар. 1940 елда эре промышленностьның тулай продукциясе 1913 ел белән чагыштырганда Үзбәкстан ССРда 7 тапкыр, Казахстан ССРда 20 тапкыр, Грузия ССРда 27 тапкыр, Кыргызстан ССРда 153 тапкыр, Таҗикстан ССРда 324 тапкыр артты. Факттагы тигезсезлекне бетерү аркасында СССР халыклары арасындагы дуслык — Совет дәүләте көченең һәм ныклыгының куәтле чыганагы — тагын да үсә төште.

Советлар Союзына яңа социалистик республикалар — Литва, Латвия, Эстония социалистик республикалары — керү һәм Көнбатыш Украинаның Советлар Украинасы белән, Көнбатыш Белоруссиянең Советлар Белоруссиясе белән һәм Бессарабиянең Советлар Молдавиясе белән яңадан кушылуы ул елларда Совет дәүләтенең политик, экономик һәм оборона куәте ныгуга һәм аның халыкара авторитеты үсүгә шактый ярдәм итте. Бу республика һәм өлкәләрнең халыклары өчен Советлар Союзына — азат халыкларның бөек семьясына керү аларның тарихи үсешендә тамырдан борылыш ясалу дигән сүз иде.

Совет власте урнаштырылуның беренче көненнән үк яңа республика һәм өлкәләрдә хезмәт ияләренең тормышын яхшыртуга юнәлдерелгән бөек социаль үзгәртеп корулар башланды. Бу үзгәртеп корулар Украина, Белоруссия, Молдавия, Литва, Латвия, Эстония коммунистлар партияләренең турыдан-туры җитәкчелегендә үткәрелде. Советлар Союзының үзәк партия һәм хөкүмәт органнары бу эштә аларга иң актив булышлык күрсәттеләр. Украина, Белоруссия, Молдавия, Литва, Латвия

һәм Эстония коммунистлар партияләре капиталистик коллыктан котылган һәм үзләрендә совет строе урнаштырган хезмәт ияләрен идея ягыннан тәрбияләү буенча бик зур эш башлап җибәрделәр. Җирле халыктан совет, партия һәм хуҗалык кадрлары хәзерләү өчен зур эшләр үткәрелде. Партия һәм совет аппаратының эше ныгытылды һәм яхшыртылды.

Яңа совет республикаларының коммунистик оешмалары, үз теләкләре белән, Бөтенсоюз коммунистлар партиясе составына алындылар. 1940 елның октябрендә Литва, Латвия, Эстония коммунистлар партияләре ВКП(б)га керделәр. 1941 елның февралендә партиянең Молдавия өлкә оешмасы Молдавия Коммунистлар партиясе итеп үзгәртелде. Көнбатыш Украинада, Көнбатыш Белоруссиядә һәм Бессарабиядә, алар СССР составына кергәннән соң, коммунистик оешмалар төзелә башлады. Элек Польша, Көнбатыш Украина, Көнбатыш Белоруссия коммунистлар партияләре сафларында торган һәм хәзер Украина, Белоруссия ССР территориясендә калган кешеләр ВКП(б)га күчтеләр.

СССРда социализмның җиңүе, өченче бишьеллыкның беренче еллары заданиеләренең уңышлы үтәлүе партия тормышына бик яхшы йогынты ясады. Партиянең халык белән элемтәсе көчәйде, совет җәмгыятенең иң яхшы, алдынгы кешеләренең партиягә керүе артты. 1939 елның 1 апреленнән 1940 елның 1 июненә кадәр партиягә кандидат булып 1 127 802 кеше һәм партия члены булып 605 627 кеше керде.

Партиягә керүчеләрнең төп массасы эшчеләр сыйныфының, колхозчы крестьяннарның һәм интеллигенциянең иң актив вәкилләре иде. Болар промышленность һәм авыл хуҗалыгы производствосы алдынгылары, рационализаторлар һәм уйлап табучылар, фән һәм техника эшлеклеләре, инженерлар һәм агрономнар, врачлар һәм укытучылар, культура һәм сәнгать работниклары, Совет Кораллы Көчләренең сугышчылары һәм командирлары иде.

Эшчеләрне, крестьяннарны һәм интеллигенцияне партиягә алуның бердәм шартлары билгеләнү, партиягә алу мәсьәләсен тәмам хәл итү хокукын шәһәр һәм район комитетларына бирү партия сафларының үсүенә ярдәм итте. Ләкин бу эшчеләрдән, колхозчылардан һәм интеллигенциядән партиягә иң лаеклы кешеләрне сайлап алу өчен партия органнарының һәм башлангыч партоешмаларның җаваплылыгын киметмәде, бәлки арттырды. Партиягә күпләп керү вакытында аның сафларына лаек булмаган очраклы кешеләрнең үтеп керү мөмкинлеге барлыгын онытырга ярамый иде. Хәлбуки күп кенә партоешмаларда, сан артыннан куып, партиягә алуның ленинчыл принциплары бозылды. Кайчакта сыналмаган һәм лаек булмаган кешеләр алына иде. Кайбер шәһәр һәм район комитетларында һәм башлангыч партоешмаларда партиягә алу буенча берьюлы бик күп кеше-

ләрнең гаризаларын карау, аларны җентекләп һәм һәрьяклап тикшермәү кебек зарарлы практика булды. Андый хәлләрдә партиягә алу мәсьәләсен хәл итү коры формальлеккә кайтып кала иде.

Партиянең күп кенә өлкә, шәһәр һәм район комитетлары партиягә алынучыларның составын җитәрлек тикшермиләр, партиянең үсешен тәртипкә салуга тиешле игътибар бирмиләр иде. Еш кына хәлләрдә партиянең шәһәр оешмаларында партиягә алынучылар арасында алдынгы профессия эшчеләре, ә авыл партоешмаларында колхозчылар, тракторчылар һәм комбайнчылар аз була иде.

Үзәк Комитет партиягә алганда индивидуаль тәртиптә сайлап алу принцибын нык саклауны тәэмин итә торган күп кенә чаралар күрсәтте. Бу чараларга: партиягә керергә теләү турындагы һәр гаризаны җентекләп тикшерү һәм игътибар белән карау; промышленность предприятиеләрендә партиягә алдынгы профессия эшчеләрен һәм инженер-техник работникларны, авылда колхозчыларны, тракторчыларны, комбайнчыларны һәм интеллигенцияне сайлап алуга аеруча игътибар бирү керә иде. Өлкә, край комитетлары һәм союздаш республикалар коммунистлар партияләренең Үзәк Комитетлары партия оешмаларының үсүен системалы рәвештә күзәтеп барырга, партиягә алу мәсьәләләрен регуляр рәвештә тикшерергә тиешләр иде.

Партия оешмаларына партиянең яшь членнарына *большевистик тәрбия бирүне* көчәйтергә, партиягә член булып керергә теләүчеләр өчен җитди сынау булырга тиешле кандидатлык стажының әһәмиятен күтәрергә тәкъдим ителде. Алар кандидатларның политик һәм эш сыйфатларын тикшерүне тәэмин итәргә һәм кандидатларга партиянең Программасы, Уставы, политикасы белән танышырга ярдәм итәргә тиешләр иде.

XVIII съездан соң партия оешмалары коммунистларга идея-политик тәрбия бирүне көчәйттеләр, партия пропагандасы эшен яхшырттылар. Партия мәгарифе XVIII съезд карарларын һәм Коммунистлар партиясе тарихын өйрәнү нигезендә җәелдерелде. Партиянең җитәкче кадрларын идея-теоретик яктан хәзерләүгә аеруча игътибар бирелде. Партия работникларын хәзерләү һәм яңадан хәзерләү өчен мәктәпләр, курслар челтәре шактый киңәйтелде.

Партия тарихын өйрәнү марксизм-ленинизмның классик әсәрләрен өйрәнүгә зур кызыксыну тудырды. Шуны исәпкә алып, партия Үзәк Комитеты марксизм-ленинизм әдәбиятын чыгаруны шактый арттыру чараларын күрде.

Бөек Ватан сугышы алдыннан партия дүрт миллионлы диярлек куәтле оешмадан гыйбарәт иде. Ул Совет дәүләтенең һәм совет халкының бөтен тормышына һәм эшенә, социалистик җәмгыять төзүне төгәлләү өчен көрәшенә җитәкчелек итте.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1937—1941 еллар — СССР тарихында яңа полосаның, социализм төзүне төгәлләү һәм коммунизмга күчә бару полосасының башлану еллары булдылар. Бу вакытта халыкара шартлар капитализмның гомуми кризисы кискенләшү, фашистик дәүләтләрнең империалистик агрессиясе көчәю, икенче бөтендөнья сугышы башлану, Советлар Союзы өчен сугыш куркынычы үсә бару белән характерлы булды.

Партия, хөкүмәт һәм халык, социалистик җәмгыятьне ныгыту һәм үстерү өстендә эшләп, СССРның төп экономик бурычын — халыкның җан башына продуктлар җитештерү буенча иң алга киткән капиталистик илләрне куып җитү һәм узып китү бурычын хәл итүгә керештеләр. Бу — илнең индустрия куәтен көчәйтүдә, колхоз строен үстерүдә һәм ныгытуда, СССР халыкларының материаль һәм культура дәрәҗәсен күтәрүдә гәүдәләнде.

Партия һәм Совет дәүләте сугышны булдырмый калу өчен мөмкин булганның бөтенесен эшләделәр. Советлар Союзы фашистлар агрессиясенә коллектив отпор оештыру өчен актив көрәш җәелдерде. Ләкин сугышны булдырмау СССРга гына түгел, бәлки башка күп дәүләтләргә дә бәйле иде, ул дәүләтләр исә Советлар Союзына кирәкле ярдәмне күрсәтмәделәр. Сугыш куркынычы арта бару сәбәпле партия, Совет хөкүмәте һәм халык алдына илнең оборонасын көчәйтү бурычы аеруча көч белән килеп басты.

СССРда социализмның җиңүе бөтен халыкның социализмны ныгыту һәм үстерүгә юнәлдерелгән инициативасын бик нык күтәрде. Массаларның иҗат активлыгының башында торып, партия СССРның яңа Конституциясе нигезендә совет демократиясен көчәйтү өчен күп кенә чаралар үткәрде. Совет дәүләте тормышының барлык өлкәләрендә партиянең җитәкчелек роле күтәрелде.

Әгәр партия тормышының һәм социалистик законлылыкның ленинчыл нормаларын тупас бозуларга юл куелмаган булса, социалистик җәмгыятьнең үсеше һәм илне оборонага хәзерләү шактый уңышлырак барган булыр иде. Сталинның шәхес культы нәтиҗәсендә партиядә һәм илдә нормаль булмаган обстановка туды. Социалистик демократиянең, массаларның иҗат активлыгының үсеше тоткарланды. Күп кенә күренекле партия, дәүләт, хуҗалык эшлеклеләре, шулай ук зур хәрби начальниклар нигезсез репрессияләнделәр һәм һәлак булдылар. Ләкин шәхес культының зарарлы күренешләре совет җәмгыятенең үсешен туктата һәм бигрәк тә совет строеның социалистик табигатен үзгәртә алмадылар. Партия юнәлеш биргән социалистик төзелеш яңадан-яңа уңышларга ирешә барды.

Социалистик җәмгыять төзүне төгәлләү шартларында партия яңа бурычларны, эшнең яңа шартларга туры килә торган оештыру формаларын билгеләде, халыкны өченче бишьеллык планны үтәү өчен көрәшкә туплады.

Партия Совет дәүләтен ныгыту буенча гаять зур эш үткәрде. Эшче һәм крестьяннар союзы тагын да ныгыды, СССР халыкларының дуслыгы ныгыды. Совет дәүләтенең көнбатыш чикләрендә совет республикаларының барлыкка килүе һәм Советлар Союзына керүе — алардагы халыкларның тарихи үсешендә яңа полоса булды һәм СССРның политик, экономик һәм хәрби куәтен ныгытуга ярдәм итте.

Бу елларны СССРда культура революциясен тормышка ашыруда зур уңышларга ирешелде; бу уңышлар совет интеллигенциясенең, бигрәк тә милли совет республикаларында, күп санлы кадрларын тудыруда күренде. Илебез халыклары арасында элек тормышның төрле өлкәләрендә фактта яшәп килгән тигезсезлек бетерелде.

## XV БҮЛЕК

# ПАРТИЯ БӨЕК ВАТАН СУГЫШЫ ЧОРЫНДА

*(1941 ел, июнь—1945 ел)*

### 1. Германиянең Советлар Союзына хыянәтчел һөҗүме. Илнең бөтен көчләрен дошманга отпор бирү өчен мобилизацияләү

1941 елның 22 июнендә фашистик Германия Советлар Союзына кинәт һөҗүм итте. Гитлерчылар өере, 1939 елда Германия белән СССР арасында төзелгән һөҗүм итешмәү турындагы договорны бозып, коточкыч хыянәтчел акт эшләде. Бу юлбасарларча һөҗүм Советлар Союзына сугыш игълан итмичә һәм аңа бернинди дәгъва куймыйча ясалды.

Гитлер Советлар Союзына каршы гаять зур көч ташлады. Июнь аенең бер таңында фашистларның меңнәрчә самолетлары, СССРның һава чикләреннән үтеп, тыныч шәһәрләрне, аэродромнарны һәм тимер юл узелларын бомбага тота башлады, ун меңнәрчә орудиеләре Кызыл Армиянең чик буендагы заставаларына һәм частьларына ут ачты, моторлаштырылган, танк берләшмәләре совет җиренә бәреп керде.

Совет кешеләренең тыныч хезмәте өзелде. Совет халкы үзенең иң явыз дошманы булган Германия фашизмына каршы каты сугышка чыкты. Совет дәүләте һәм Коммунистлар партиясе тормышында яңа чор — *Бөек Ватан сугышы чоры* башланды.

Германия империалистлары Советлар Союзы территориясен һәм аның байлыкларын басып алуны, социалистик стройны юк итүне, миллионнарча совет кешеләрен кырып бетерүне, ә калганнарын үзләренең колларына әйләндерүне максат итеп куйганнар иде. Аларның уйларын тормышка ашыру өчен, гитлерчы генераллар СССРга каршы «яшен тизлеге белән сугыш» планы эшләделәр. Алар Кызыл Армияне тар-мар итәргә, аның төп көчләрен юк итәргә һәм кышка сугышны бетерергә исәп тоттылар.

Гитлер 1941 елны бөтен дөньяда хакимлек яулап алуда хәлиткеч ел дип санады. СССРга һөҗүм башлау моментына Германия инде Чехословакия, Польша, Франция, Бельгия, Голландия, Дания, Норвегия, Югославия, Греция халыкларын коллыкка төшергән, бөтен Көнбатыш Европада диярлек үз хакимлеген урнаштырган иде. Бөтен капитализм дөньясында аның юлын кисә, фашистларның хәрби машинасын тар-мар китерә

алырлык көч булмады. Англия үз утравында бөтенләй диярлек блокадага алынган, АКШ көтеп тору позициясенә баскан иде. Явыз уйларын тормышка ашыруда Германия империализмына комачаулаган дөньяда бердәнбер ил Советлар Союзы булды. Бөтен дөнья алдына фашизм коллыгына эләгү куркынычы килеп басты.

Партия һәм Совет хөкүмәте СССРны сугыштан коткару өчен мөмкин булганның бөтенесен эшләделәр. Ләкин бу Совет дәүләтенә генә бәйләнмәгән иде. Дөньяда империализм, фашизм бар иде, һәм ул Советлар Союзына һөҗүм итте. Шуның белән фашистик Германия бөтен дөнья күз алдында үзенең канлы агрессор икәнен фаш итте. СССР, киресенчә, азатлык сөюче барлык халыкларның теләктәшлеген казанды, дөньяга фашизм салган куркынычка каршы көрәшнең җитәкчесенә әйләнде.

Кызыл Армия фашистлар агрессиясен кире кайтару турында приказ алу белән үк, Баренц диңгезеннән алып Кара диңгезгә кадәр сузылган гаять киң фронтта каты сугышлар башланып китте. Ләкин гитлерчыларның кинәт һөҗүм итүе Кызыл Армияне гадәттән тыш авыр хәлгә куйды. Нык торучанлык һәм батырлык күрсәтүенә карамастан, ул саны һәм кораллануы ягыннан үзеннән күп өстен булган дошманны туктата алмады. Фашистлар гаскәрләренең удар группалары төп өч юнәлештә: Ленинградка, Мәскәүгә һәм Киевка таба һөҗүм җәелдерә башладылар. Кызыл Армия сугыша-сугыша чигенергә мәҗбүр булды. 1941 елның июль башына дошман Литваны, Молдавиянең һәм Латвиянең бер өлешен, Көнбатыш Белоруссияне һәм Көнбатыш Украинаны алды. Советлар иле өстенә үлем куркынычы килеп басты.

Сугышның башында Советлар Союзының уңышсызлыкларга очравын нәрсә белән аңлатырга соң?

Советлар иле империалистик агрессияне кире кайтара алырлык иде. Сугышка кадәрге бишьеллыклар чорында тудырылган куәтле индустрия Кызыл Армияне кораллар белән җитәрлек дәрәҗәдә тәэмин итә иде. Авылдагы колхоз строе илне, аның кораллы көчләрен азык белән ышанычлы рәвештә тәэмин итә иде. Совет кешеләренең культура-техник дәрәҗәсе югары булу хәрби техниканы тиз үзләштерергә мөмкинлек бирә иде. Советлар иле фәнне үстерүдә зур уңышларга ирешкән, аның күп санлы квалификацияле белгечләр кадрлары бар иде. Совет кешеләре үзләренең Ватаны хакына үзләрен корбан итәргә әзер иде. Алар кораллы көчләрне ныгыту өчен көч һәм средство кызганмадылар. Совет халкы үз армиясенең бирелгәнлегенә һәм нык торучанлыгына, аның Бөек Октябрь, социализм казанышларын саклый алачагына нык ышана, һич шик тотмый иде.

Бу яктан алганда теләсә нинди капиталистик илгә караганда СССРның өстенлеге гаять зур иде. Ләкин сугышның башында Советлар иле һәм аның Кызыл Армиясе өчен чиктән тыш уңайсыз хәл туды.

Фашистик Германия күптән инде экономикасын хәрби юлга күчергән, аның промышленносте барлык төр коралларны күпләп житештерүне үзләштергән иде. Шуның өстенә Германия бөтен Көнбатыш Европаның диярлек ресурсларын басып алган һәм аларны файдалана иде. Германиянең, аның вассалларының һәм ул коллыкка төшергән илләрнең хәрби-экономик ресурслары СССРның хәрби-экономик ресурсларыннан ике тапкырдан да күбрәк өстен иде. СССР экономикасы тыныч тормышка юнәлдерелгән иде. Тик хәрби промышленность кына оборона ихтыяжларына эшли иде. Ул да әле яңа хәрби техника житештерүне сугыш алдыннан гына үзләштерә башлаган иде. СССР бары тик үз ресурсларына гына. нык таяна алды.

Советлар Союзы фашистик Германиянең һәм аның союзниклары булган Финляндия, Венгрия, Румыния һәм Италиянең ударына бер ялгызы каршы торды. Ул үз гаскәрләренең шактый өлешен көнбатышка күчерә алмады, чөнки көнчыгышта Япония ягыннан аңа куркыныч бар иде. Япония 1941 елның апрелендә СССР белән нейтралитет турында договор төзегән булса да, ул Советлар Союзына һөҗүм итү өчен ачыктан-ачык уңайлы момент кына көтеп торды, Маньчжуриягә һәм Кореяга гаять зур армия туплаган иде. Империалистларның гадәтләрен белгәнлектән, Совет дәүләте көчләренең бер өлешен Ерак Көнчыгыштагы чикләрне саклау өчен тотарга мәҗбүр булды.

Германиянең тәмам мобилизацияләнеп беткән армиясе бар иде. Көнбатышта операцияләрне бетергәч, ул гаскәрләренең күп өлешен СССР чигенә күчерә, анда 190 дивизия туплый; шуларның 153 е немец дивизиясе була. Германия армиясе яңа хәрби техниканың кайбер төрләре буенча Кызыл Армиядән өстен була: ул танклар, самолетлар, пехота автомат кораллары белән нык коралланган һәм моторлаштырылган була. Бу хәл аңа зур удар көч һәм яхшы маневрчанлык тәэмин итте. Европадагы сугышның ике елы эчендә гитлерчылар командованиесе бик күп танклар, авиация һәм моторлаштырылган гаскәрләр белән хәзерге заман сугышын алып бару тәҗрибәсе туплаган иде.

Советлар Союзының, тынычлык сөюче дәүләт буларак, фашистлар һөҗүм иткән моментта мобилизацияне ышыкларлык кына армиясе була. Кызыл Армия артиллерия, танклар һәм самолетлар саны буенча немецлар армиясеннән калышмый иде. Ләкин совет гаскәрләре кулында яңа типтагы танклар һәм самолетлар аз иде. Артиллериядә минометлар, танкка каршы һәм зенит орудиеләр җитешми иде. Совет гаскәрләре җитәрлек дәрәҗәдә моторлаштырылмаган иде. Бу хәл аларның маневрчанлыгын киметә иде. Кызыл Армияне үзгәртеп төзү һәм яңа техника белән коралландыру эше төгәлләнмәгән иде. Кызыл Армиянең тәҗрибәле кадрлары җитми иде. Күп кенә күренекле гаскәр башлыклары — В. К. Блюхер, А. И. Егоров, М. Н. Тухачевский, И. П. Уборевич, И. Э. Якир һәм башкалар — сугыш ал-

дыннан һичбер нигезсез кулга алындылар һәм һәлак булдылар.

Кызыл Армиянең уңышсызлыкларга очравы немец-фашист гаскәрләре һөҗүменең кинәт ясалуыннан да килде. Сугышның беренче көннәрендә немец-фашист гаскәрләре, совет гаскәрләре урнашкан урыннарга эчкәре кереп, алар белән җитәкчелек итүне чыгырыннан чыгаруга ирештеләр. Кызыл Армия, бигрәк тә авиациядә, зур югалтуларга очрады. Дошман һавада өстенлекне үз кулына алды. Дошман авиациясенең һөҗүмнәре фронтка гаскәрләр китерүне һәм аларны тәэмин итүне кыенлаштырды. Чик буендагы дошман басып алган районнарда корал, сугыш кирәк-яраклары, ягулык складлары калды. Сугышучы совет гаскәрләре тиздән сугыш кирәк-ярakларының җитешмәвен нык сизә башладылар, сугыш техникасын һәм транспорт средстволарын файдалана алмадылар. Менә шулар бөтенесе көчләр чагыштырмасын тагын да күбрәк дошман файдасына үзгәртте.

Мондый хәлгә очрауның хәлиткеч сәбәпләреннән берсе — сугыш алдыннан туган хәрби-стратегик обстановкага бәя бирүдә Сталинның һич тә гафу ителмәслек ялгышуы, сугыш куркынычына бәя биреп җиткермәве булды. Совет чиге буйлап немец гаскәрләре туплану турында һәм хәтта һөҗүм башлау көне турында Сталинның кулында ышанычлы мәгълүматлар бар иде. Ул һөҗүм итешмәү турында төзелгән совет-герман договорына ышанды, дошманның мәкерлелеген исәпкә алмады һәм агрессорга отпор бирү өчен кирәкле чараларны күрмәде.

Фашизмга карата Сталинда сизгерлекнең булмавы һәм аның обстановкага ялгыш бәя бирүе, үз карашында нык торуы ялгыш хәрәкәтләргә китерде; партия һәм дәүләт органнары сугыш булу ихтималын күздә тотып тиешле кисәтү чараларын күрү мөмкинлегеннән мәхрүм ителде. Матбугатның һәм радио тапшыруларының тоны тынычландыргыч тон иде. Германиянең СССРга каршы сугыш хәзерләве турындагы хәбәрләрнең төпсезлеге турында 1941 елның 14 июнендә ТАСС ясаган белдерү совет халкының һәм аның кораллы көчләренең сизгерлеген йомшартты. Германия белән СССР арасында һөҗүм итешмәү турында пакт төзелгән моменттан соң үткән бер ярым елдан артык чор илнең оборона сәләтен ныгыту өчен тиешенчә файдаланылмады. Хәрби промышленностьны коралның иң яңа төрләрен җитештерү өчен үзгәртеп кору эше сугыш башлану вакытына әле бетмәгән иде. Промышленностьны 1941 елның икенче яртысында һәм 1942 елда хәрби җайга күчерүне күздә тоткан мобилизацион план сугыш башланыр алдыннан гына кабул ителде. Гаскәрләрнең, бигрәк тә чик янындагы хәрби округлардагыларының, күбесе кешеләр белән, хәрби техника һәм сугыш кирәк-яраклары белән тулы комплектлаштырылмаган иде. Дошманның һөҗүмнәрен кире кайтару өчен гаскәрләрнең тиешле группалары төзелмәгән иде. Оборона корылмалары төзү һәм чик янындагы ныгытылган районнарны коралландыру эше чиктән тыш акрын барды.

Бу хәл көнбатыштагы дошман илләр белән чиктәш булган союздаш республикаларның партия органнарында һәм хәрби округларның командованиесендә зур пошыну тудырды. 1941 елның апрелендә КП(б)У Үзәк Комитеты секретаре Н. С. Хрущев һәм Киев аерым хәрби округы командованиесе Сталинга язган махсус донесениедә аның игътибарын чикне ныгыту эшләренең акрын баруына юнәлдерделәр, ныгытылган районнарның кешеләр составын комплектлаштыруны сорадылар, промышленностьтан бетон корылмаларны һәм җитмәгән коралларны срогында китерттерүне, бөтен эшләрне 1941 елның 1 июненә тәмам итү максаты белән төзү эшләрен тизләтү өчен граждан халкыннан 105 мең кешене эшкә тартырга рөхсәт итүне үтенделәр. Сталин бу сигналны, үтенеч һәм тәкъдимнәрне игътибарсыз калдырды.

Сталинның чарасызлыгы, кыюсызлыгы һәм сүлпәнлеге аркасында сугышның беренче көннәрендә агрессорга отпор бирүне оештыру өчен кирәкле күп кенә кадерле вакыт әрәм ителде. Кызыл Армиянең дошман агрессиясен кире кагарга хәзерлексезлеге өчен җаваплылыкның шактый өлеше Оборона халык комиссариаты һәм Генеральный штаб җитәкчеләре С. К. Тимошенко белән Г. К. Жуков өстенә дә төшә. Алар Кызыл Армияне сугышка хәзерлек хәленә китерү буенча ашыгыч чаралар күрмәделәр.

Советлар Союзына фашистик Германия ясаган удар кебек кинәт ясалган ударга дөньяда башка бер генә дәүләт тә чыдый алмаган булыр иде. Ләкин Совет дәүләте бирешмәде. Совет халкы социалистик стройның җимерелмәслегенә, үзенең Коммунистлар партиясенә, аның агрессорларга отпор оештыра алачагына һәм аларны тар-мар итәчәгенә ышанды.

Тыныч социалистик төзелеш елларындагы кебек үк, Бөек Ватан сугышы чорында да совет халкына һәм аның армиясенә рух һәм юнәлеш бирүче көч, бөтен халыкның фашист илбасарларга каршы көрәшен сугышчан оештыручы көч Үзәк Комитет җитәкчелегендәге Коммунистлар партиясе булды. Партия СССР халыкларын Ватан өстенә килгән гаять зур куркыныч алдында тагын да ныграк тупланырга чакырды.

*Коммунистлар партиясе совет халкын Бөек Ватан сугышына күтәрде һәм оештырды.*

Үзәк Комитет членнары сугыш турындагы дәһшәтле хәбәрне батыр каршыладылар һәм бөтен тырышлыкларын куеп көчләрне агрессорга отпор бирү өчен оештыра башладылар. Үзәк Комитеттан күрсәтмәләр һәм вәкаләтләр алганнан соң, алар, шулай ук зур гаскәр башлыклары һәм хуҗалык эшлеклеләре фронтта һәм тылда билгеле участокларны үз кулларына алдылар, оештыру, политик, хәрби һәм хуҗалык эшенең кичектергесез мәсьәләләрен мөстәкыйль хәл итә башладылар.

1941 елның 23 июнендә партия Үзәк Комитеты һәм СССР Халык Комиссарлары Советы партия һәм совет органнарының сугыш шартларындагы бурычларын билгеләп карар кабул итте-

ләр. Һәр партия оешмасы бөтен эшен сугыш вакыты таләпләренә туры китереп үзгәртеп корырга, бөтен хәрби, хуҗалык һәм политик эшчәнлеккә оператив һәм конкрет җитәкчелек итәргә тиеш; һәр партия работнигы үзенә һәм башкаларга карата таләпчәнлеген арттырырга, оешканлык, дисциплиналылык һәм тотнаклылык күрсәтергә тиеш, диелгән иде ул карарда.

Сугышның беренче көннәрендә үк партия Үзәк Комитеты халыкның бөтен көчләрен дошманга каршы көрәшкә мобилизацияләү *программасын* эшләде. Бу программа СССР Халык Комиссарлары Советының һәм ВКП(б) Үзәк Комитетының фронт тирәсе өлкәләрендәге партия һәм совет оешмаларына 1941 елның 29 июнендә бирелгән директиваларында аңлатылган иде. Партия Германия империалистларының явыз уйларын ачып бирде.

«...Фашистик Германия тарафыннан безгә көчләп тагылган сугышта, — диелгән иде бу документта, — Совет дәүләтенең яшәү-яшәмәве турындагы, Советлар Союзы халыклары азат халыклар булырлармы әллә коллыкка төшәрләрме — шул турыдагы мәсьәлә хәл ителә». Үзәк Комитет һәм Совет хөкүмәте куркынычның бөтен тирәнлеген аңларга һәм тыныч вакыт настроениеләрен бетерергә, бөтен эшне хәрби җайга үзгәртеп корырга, Кызыл Армиягә, фронтка һәрьяклап ярдәм оештырырга, корал, сугыш кирәк-яраклары, танклар, самолетлар җитештерүне барлык чаралар белән арттырырга, Кызыл Армия чигенергә мәҗбүр булганда бөтен кыйммәтле мөлкәтне алып китәргә, ә алып китәргә мөмкин булмаганны юк итәргә, дошман оккупацияләгән районнарда партизаннар отрядлары оештырырга чакырдылар.

Илнең бөтен көчләрен дошманны кире кагуга һәм тар-мар итүгә тизрәк мобилизацияләү өчен 1941 елның 30 июнендә ВКП(б) Үзәк Комитетының, СССР Верховный Советы Президиумының һәм Халык Комиссарлары Советының бергәләп чыгарган карары белән *Дәүләт Оборона Комитеты* төзелде. Илдә бөтен власть, дәүләт, хәрби һәм хуҗалык җитәкчелеге, шушы гадәттән тыш орган кулында тупланды. Ул барлык дәүләт һәм хәрби учреждениеләрнең, партия, профсоюз һәм комсомол оешмаларының эшен берләштерде.

Партия Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте тарафыннан эшләнгән программа, аларның тапшыруы буенча, 1941 елның 3 июлендә радио аша Дәүләт Оборона Комитеты Председателе И. В. Сталин тарафыннан аңлатылды. Коммунистлар партиясе совет халкына Бөек Ватан сугышының гадел сугыш булуын, һәр совет кешесенең Ватанны саклау, социализм казанышларын саклап алып калу кебек изге бурычын аңлатып бирде, фронтта батырлык һәм геройлык күрсәтергә, тылда фидакарь хезмәткә чакырды. Ул эшчеләр сыйныфына, колхозчы крестьяннарга, совет интеллигенциясенә: *«Бөтенесе фронт өчен! Бөтенесе җиңү өчен!»* дигән өндәү белән мөрәҗәгать итте. Кызыл Армия алдына

жирнең һәр адымын саклап калу өчен көрәшү, шәһәр һәм авылларыбыз өчен актык тамчы кан калганчы сугышу, оборона сугышларында немец-фашист гаскәрләрен тәмам хәлсезләндерү, аларны тар-мар итеп совет җиреннән куып чыгару, Европа халыкларына фашизм коллыгын бетерергә ярдәм итү бурычы куелды.

Фашизмның илне коллыкка төшерү куркынычын төшенгән совет кешеләре, партия эшләгән программа белән рухланып, югары патриотизм хисе белән, үз көчләренә, хак эшнең тантана итәчәгенә тирәнтен ышаныч белән, сугышта һәм хезмәттә батырлыклар күрсәтүгә күтәрелделәр. СССР халыклары сугышны фашистик Германияне тәмам җиңеп чыкканга кадәр алып барырга нык карар кылганлыкларын күрсәттеләр. Бу — совет кешеләреннән фронтка җибәрүне сорап бирелгән бик күп гаризалар ташкынында һәм Мәскәү, Ленинград эшчеләре инициативасы белән башланган халык ополчениесе төзү хәрәкәтендә ачык күренде.

Сугыш вакыты программасын тормышка ашыру белән Коммунистлар партиясе гаять зур оештыру эше һәм политик эш җәелдерде, бу исә илне *бердәм хәрби лагерьга* әйләндерүне тәэмин итте. Бу вакытта партия В. И. Ленинның: сугыш шартларында «барыннан да элек һәм барыннан да күбрәк бөтен коммунистлар, аларга теләктәшлек итүчеләрнең бөтенесе дә, барлык намуслы эшчеләр һәм крестьяннар, барлык совет работниклары *сугыштагыча тырышырга тиешләр,* үз эшләренең, тырышлыкларының һәм кайгыртуларының иң *күбесен турыдан-туры сугыш бурычларына* бирергә тиешләр» (Әсәрләр, 29 т., 430 бит) дигән күрсәтмәләреннән чыгып эш итте.

Партия оешмалары эшне тиз үзгәртеп коруда, Үзәк Комитет директиваларын төгәл үтәүдә үрнәк булып хезмәт итте. Сугыш шартларында аларның эше катлаулана һәм күп кырлана төште. Украина, Белоруссия, Молдавия һәм Балтик буендагы республикалар партия оешмалары, фронт тирәсе өлкәләрдәге оешмалар буларак, аеруча киеренке шартларда эшләде. Бу республикалар партияләренең Үзәк Комитетлары ВКП(б) Үзәк Комитеты эшләгән программаны тормышка үткәрү өчен көрәшнең башында барды. Партиянең өлкә, шәһәр һәм район комитетлары тәүлекләр буена эшләде. Алар дәүләт һәм җәмәгать оешмалары эшенә оешканлык һәм оперативлык кертте. Урыннардагы партия органнарының членнары бик әһәмиятле барлык участокларга җитәкчелек итте: Кызыл Армия частьларына, хәрби хезмәткә яраклы бөтен кешене мобилизацияләүгә барлык чаралар белән булышлык күрсәтте, оборона корылмалары төзүгә, истребитель һәм партизаннар отрядлары оештыруга, халыкны һәм материаль кыйммәтләрне илнең тылына күчерүгә җитәкчелек итте. Партия оешмалары завод һәм фабрикаларны тизрәк хәрби продукция җитештерүгә үзгәртеп коруны, барлык җиһаз резервларын

сафка кертүне тәэмин иттеләр, яңа частьлар һәм берләшмәләр төзеп кораллandыруда һәм аларны тизрәк фронтка озатуда ярдәм иттеләр.

Кораллы көчләрне ныгыту һәм аларның сугышчан эшчәнлегенә юнәлеш бирү мәсьәләләре партиянең игътибар үзәгендә булды. Кызыл Армияне җәелдерү уңае белән аның кадровый частьлары тулыландырылды, яңа берләшмәләр төзелде, резервларны сугыш эшенә өйрәтүләр үткәрелде. Армия күп миллионлы армиягә әйләнде. Яңа частьлар һәм берләшмәләр оештырырга һәм ныгытырга, аларны сугышырга сәләтле көчкә әйләндерергә кирәк булды. Кызыл Армия вакытлыча уңышсызлыкларга очраган шартларда гаскәрләрнең мораль тотрыклылыгының аеруча әһәмияте барлыгын партия аңлый иде.

> «Һәрбер сугышта, — диде В. И. Ленин, — җиңү, соңгы исәптә, сугыш мәйданында кан коючы массаларның рухи хәленә бәйләнгән. Сугышның гадел сугыш икәнлегенә ышану, туганнарың бәхете өчен тормышыңны корбан итәргә кирәклекне аңлау солдатларның рухын күтәрә һәм аларга моңа кадәр ишетелмәгән авырлыклар кичерергә куша» (Әсәрләр, 31 т., 128 бит).

Кораллы көчләргә партия җитәкчелеген ныгыту өчен, политорганнарның, армия партоешмаларының ролен күтәрү өчен Үзәк Комитет күп кенә зур оештыру чаралары үткәрде. Гомуми мобилизация буенча армиягә чакырылган коммунистлардан тыш, союздаш республикалар компартияләренең Үзәк Комитетлары, партиянең өлкә һәм край комитетлары хәрби яктан аеруча хәзерлекле коммунистларны һәм комсомолецларны сайлап фронтка озаттылар. 1941 елның октябрена партия мобилизациясе буенча кораллы көчләргә 95 меңнән артык коммунист һәм комсомолец кушылды. Армиягә меңнәрчә партия работнигы: партиянең өлкә, шәһәр һәм район комитетлары секретарьлары килде. Сугышның беренче алты ае эчендә Кызыл Армиягә һәм Хәрби Диңгез Флотына бер миллион чамасы коммунист һәм ике миллионнан артык комсомолец килде. Фронтовиклар өчен партиягә алу шартлары җиңеләйтелде. Сугышларда батырлык күрсәткән сугышчылар һәм командирлар, берьеллык партия стажы булган һәм рекомендация алучы кешене хезмәт буенча бер елдан да ким белгән коммунистлар рекомендациясе буенча, партиягә алындылар. Өч айлык кандидатлык стажы билгеләнде. Партиянең башлангыч оешмалары бюросы партиягә кабул итү хокукы алды. Бу — партия сафларының тиз үсүенә булышлык итте. 1941 ел азагына Кызыл Армиядәге коммунистлар саны 1300 мең кешегә җитте.

Партия Үзәк Комитеты составының өчтән берсе диярлек Бөек Ватан сугышы фронтларында булды. Партиянең күренекле эшлеклеләре — К. Е. Ворошилов, А. А. Жданов, Д. З. Мануильский, Н. С. Хрущев, А. С. Щербаков иптәшләр гаскәрләргә җитәкчелек итүдә актив катнаштылар. СССР Верховный Советы

Президиумы Председателе М. И. Калинин, еш кына фронтка һәм тылдагы шәһәрләргә барып, халыкны фашист илбасарларны тар-мар итүгә мобилизацияләде. Дәүләт Оборона Комитеты членнары Н. А. Вознесенский, А. И. Микоян, ҮК секретаре А. А. Андреев, ВЦСПС председателе Н. М. Шверник халык хуҗалыгының Кызыл Армияне кирәкле әйберләр белән тәэмин итүче бик әһәмиятле участокларына җитәкчелек иттеләр.

Верховный башкомандование Ставкасы төзелде. СССР Коралль Көчләренең башына И. В. Сталин куелды. Ставка үзенең эшендә фронтларның һәм армияләрнең хәрби советларына таянды. Алар составына фронт һәм армия командующийлары белән беррәттән тәҗрибәле партия работниклары, ҮК членнары һәм членлыкка кандидатлары, союздаш республикалар компартияләренең ҮК секретарьлары, партиянең край һәм өлкә комитетлары секретарьлары, шул исәптән Л. И. Брежнев, Н. Г. Игнатов, Я. Э. Калнберзин, А. А. Кузнецов, В. П. Мжаванадзе, М. А. Суслов иптәшләр һәм башкалар керде. Алар партия Үзәк Комитеты белән, Дәүләт Оборона Комитеты белән һәрвакыт багланышта булдылар, аларның директиваларын тормышка үткәрделәр, үзләренең бөтен эшләрендә партия-политик аппаратка һәм армиядәге партия оешмаларына таянып эш иттеләр. Хәрби советлар Кызыл Армиянең яңа частьларын оештыру һәм аның сугышчан сәләтен күтәрү буенча зур эш башкардылар. Алар гаскәр башлыкларына хәзерге заман сугышы тәҗрибәсен үзләштерергә ярдәм иттеләр. Хәрби советларның тәкъдимнәре Ставкада Кызыл Армиянең стратегик операцияләр планнарын эшләгәндә еш кына хәлиткеч әһәмияткә ия булдылар.

Армиядәге политик органнарны үзгәртеп төзү буенча партия Үзәк Комитеты тарафыннан үткәрелгән чаралар һәм хәрби комиссарлар институты кертелү Кызыл Армиянең һәм Хәрби Диңгез Флотының куәтен ныгытуда, алардагы партия-политик эшне көчәйтүдә бик зур роль уйнады. Кызыл Армиянең Политик пропаганда һәм агитация баш идарәсе Баш политик идарәгә әйләндерелде. Армиядә элек яшәп килгән политик пропаганда һәм агитация бүлекләре һәм идарәләре политик бүлекләргә һәм идарәләргә әйләндерелде. Аларның хокуклары киңәйтелде, армиядә партия-политик эшне оештыруда, гаскәрләрнең сугышчан эшчәнлегенә җитәкчелек итүдә аларның роле күтәрелде. Гаскәрләрдә сугышчан рухны, оешканлыкны һәм дисциплинаны ныгытуда хәрби комиссарлар зур роль уйнады. Хәрби комиссарлар итеп партия тәҗрибәле партия работникларын күтәрде. Алар политик эшкә җитәкчелек итте, кешеләрне туплады, командирларның авторитетын ныгытты, аларга сугышчан бурычларны хәл итүдә ярдәм итте. Политик органнар һәм партия оешмалары сугышчыларны Совет Ватанына чын күңелдән бирелгәнлек, социалистик Ватанның язмышы өчен шәхси җаваплылык, фашизмны җиңеп чыгуга тирәнтен ышану рухында тәрбияләделәр.

Партия халык арасында зур хәрби-оештыру эшләре җәелдерде. Сугыш эшенә мәҗбүри өйрәтү һәм халыкны һава һөҗүменә каршы оборонага гомуми-мәҗбүри хәзерләү тәртибе кертелде. Халыкны сугыш эшенә өйрәтүдә комсомол партиянең ышанычлы ярдәмчесе булды. Фронт тирәсе районнарда партиянең өлкә һәм шәһәр комитетлары секретарьлары җитәкчелегендә эшләүче өлкә һәм шәһәр оборона комитетлары төзелде. Алар оборона корылмалары төзү, халык ополчениесе полклары һәм дивизияләре оештыру, диверсантларны һәм парашютистларны бетерү өчен һава һөҗүменә каршы оборона дружиналары, истребительләр отрядлары төзү, халыкны һәм предприятиеләрне эвакуацияләү эшләре белән шөгыльләнде.

Партия халык хуҗалыгын сугыш ихтыяҗларына хезмәт күрсәтерлек итеп үзгәртеп оештыру эшенә җитәкчелек итте. Ул В. И. Ленинның: чынлап сугыш алып бару өчен фронтны өйрәтелгән резерв, корал, азык белән өзлексез һәм җитәрлек санда тәэмин итүче нык, оешкан тыл кирәк, дигән күрсәтмәсенә нигезләнеп эш итте.

Экономиканы хәрби җайга үзгәртеп кору кебек катлаулы һәм кыен бурыч СССР өчен уңайсыз сугыш обстановкасы белән тагын да авырая төште. Ил территориясенең бер өлеше вакытлыча оккупацияләнү һәм предприятиеләрне көнчыгышка эвакуацияләү районнар арасында урнашкан экономик багланышларны, шулай ук аерым промышленность тармаклары арасындагы һәм эчендәге кооперацияләшү системасын бозды. Промышленностьның мөһим тармаклары һәм югары дәрәҗәдә алга киткән зурзур экономик районнар халык хуҗалыгыннан төшеп калды. Халык хуҗалыгын үзгәртеп корганда менә шуларның бөтенесен исәпкә алырга кирәк булды.

Дәүләт һәм хуҗалык органнарының, җәмәгать оешмаларының бөтен эшчәнлеге сугыш вакыты ихтыяҗларына буйсындырылды. Танк промышленносте, сугыш кирәк-яраклары, миномет кораллар наркоматлары, Эш көчен исәпкә алу һәм бүлү комитеты, Эвакуацияләү советы, Совет информацион бюросы төзелде. Союздаш һәм автономияле республикалар халык комиссарлары советларының, шулай ук җирле дәүләт власть органнарының да эшчәнлеге киңәю белән аларга эштә зур мөстәкыйльлек бирелде.

1941 елның август урталарында ук инде ВКП(б) Үзәк Комитеты һәм Дәүләт Оборона Комитеты күрсәтүе нигезендә Волга буе, Урал, Көнбатыш Себер, Казахстан һәм Урта Азия районнары буенча 1941 елның дүртенче кварталына һәм 1942 елга ил оборонасын тәэмин итүнең яңа хәрби-хуҗалык планы эшләнде. Планда промышленностьны һәм транспортны үзгәртеп кору, фронт тирәсе районнардагы предприятиеләрне күчереп эшләтә башлау, яңа завод, шахта һәм рудниклар төзү, кеше резервларын һәм материаль ресурсларын яңадан бүлү, квалификацияле эшчеләр кадрлары хәзерләү, авыл хуҗалыгын сугыш

ихтыяжларына хезмәт күрсәтүгә мобилизацияләү күздә тотылган иде.

Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә Совет халкы промышленностьны һәм миллионнарча кешеләрне көнбатыштан көнчыгышка күчерү кебек бик катлаулы бурычны бик кыска гына вакыт эчендә һәм тарихта күрелмәгән күләмнәрдә уңышлы хәл итә алды. Бу эшкә Эвакуацияләү советы, ә урыннарда — партия һәм совет органнары, фронтларның хәрби советлары җитәкчелек итте.

1941 елның июленнән алып ноябрена кадәр 1360 тан артык эре предприятие көнчыгышка күчерелде. Фронт тирәсе районнарыннан станоклар паркының бөтенесе диярлек, энергетика җиһазларының күп өлеше эвакуацияләнде. Дәүләт Оборона Комитеты эвакуацияләнгән предприятиеләрне эшләтә башлау буенча каты график раслады. Аның вәкилләре бу эштә урыннардагы партия, совет һәм хуҗалык оешмаларына ярдәм итте. Эвакуацияләнгән заводларны урнаштыру, җиһазларны монтажлау, яңа предприятиеләрне эш көче һәм материаллар белән тәэмин итү, килеп төшкән эшчеләрнең тормышын яхшылап оештыру мәсьәләләре Урал, Көнбатыш Себер, Казахстан, Урта Азия партия органнарының көн тәртибеннән төшмәде. Эшчеләр һәм хезмәткәрләрнең, партия оешмаларының героик тырышлыклары нәтиҗәсендә, эвакуацияләнгән предприятиеләр өч-дүрт атна дигәндә сафка керде. Эш тәүлек буена алып барылды. Эшчеләр, инженерлар, техниклар тиңдәшсез хезмәт героизмы күрсәттеләр, ачык һавада, ә кайчак коеп яуган яңгыр астында яки кар өстендә 13—14 әр сәгать эшләделәр, палаткаларда һәм землянкаларда яшәделәр. Бу предприятиеләрнең кайберләре өч-дүрт айдан инде продукция җитештерү буенча сугышка кадәрге дәрәҗәне узып киттеләр.

Партия промышленностьны эш көче белән тәэмин итүгә җитди игътибар бирде. Сугыш хәрәкәтләре тиз җәелү сәбәпле халыкның шактый өлеше эвакуацияләнергә өлгермәде. Күп кенә эшчеләр һәм хезмәткәрләр армиягә чакырылды. 1941 елның башында эшчеләр 31,5 миллион булса, ел азагына алар 18,5 миллионга калды. Бу җитешсезлек яңа хезмәт режимы урнаштыру һәм күпләп яңа эшчеләр тарту юлы белән бетерелде. Эш көне озынайтылды, эш сәгатьләреннән тыш мәҗбүри эшләр кертелде, чираттагы һәм өстәмә отпусклар бетерелде. Бу — җиһазларның нагрузкасын чама белән өчтән бергә арттырырга мөмкинлек бирде. Оборона промышленностеның барлык эшчеләре һәм хезмәткәрләре мобилизацияләнгән дип игълан ителде һәм үзләре эшли торган предприятиеләргә беркетелде. Промышленностька, бигрәк тә хезмәт резервлары системасы аша, яшьләр киң тартылды.

Партиянең, эшчеләр сыйныфының һәм инженер-техник работникларның гаять зур тырышлыгы аркасында, 1941 елның декабрена инде промышленностьның эше яхшырды, җитештерү-

нең кимүгә таба баруы туктатылды. 1942 елның январеннан алып промышленность житештерүенең гомуми үсеше башланды.

Тимер юл транспорты работниклары үзләрен аямыйча эшләделәр. Йөк ташуларның төп авырлыгы тимер юл транспорты өстенә төште. Гаскәр төялгән эшелоннар өзлексез ташкын булып көнбатышка — фронтка таба агылды, эвакуацияләнгән халык һәм промышленность җиһазлары төялгән поездлар көнчыгышка — тирән тылга таба юнәлде. Тимер юлчылар партия оешмалары җитәкчелегендә үзләренең эшләрен сугыш вакыты таләп иткәнчә тиз үзгәртеп кордылар һәм 1941 елда фронтка һәм эвакуациягә хезмәт күрсәтү кебек гаять зур бурычны намус белән башкарып чыктылар. Ярты ел эчендә алар 1,5 миллион чамасы вагон эвакуацияләнгән йөк ташыдылар.

Совет тылы бөтен көче белән фронтка булышты. Партия Үзәк Комитеты һәм Дәүләт Оборона Комитеты Кызыл Армия алдына: *«Дошманны туктатырга!»* дигән бурычны куйдылар. Кызыл Армия җитәкчелегенең, фронтлар һәм армияләр хәрби советларының, политорганнарның һәм армиядәге партия оешмаларының эше шул бурычны хәл итүгә буйсындырылды.

Кызыл Армиянең һәм Хәрби Диңгез Флотының барлык төр гаскәрләренең сугышчылары явыз дошманга каршы тиңсез батырлык һәм гайрәт белән сугыштылар, гаять зур тотнаклылык һәм героизм күрсәттеләр. Сугышлар инде Смоленск тирәләрендә барган чагында, дошманның тирән тылында Брест крепостеның кечкенә генә совет гарнизоны коммунистлардан И. Н. Зубачев, Е. М. Фомин һәм П. М. Гаврилов җитәкчелегендә һаман эле дошманның өзлексез атакаларын батырларча кире кайтарып торды. «Үләм, ләкин бирелмим. Хуш, Ватаным!» — крепость стеналарының берсенә язып калдырылган шушы кыска гына, дулкынландыргыч сүзләрдә аны саклаучылар күрсәткән патриотизмның гаять зур көче чагылган. Капитан Н. Гастеллоның батырлыгы да гомердә онытылмас. Снаряд ватыгы самолетының бензин багына эләккәч, ул яна торган машинасын дошманның танклары һәм цистерналары колоннасы өстенә юнәлдерә. Аңа, үлгәч, Советлар Союзы Герое исеме бирелде. Бу — совет сугышчылары өчен батырлык һәм Ватан хакына үз-үзеңне корбан итү символына әверелде.

Кызыл Армия дошманның көчле ударларына бирешмәде. Аның каршылык күрсәтүе көчәя барды. Тылдан яңадан-яңа частьлар килеп торды. Смоленск сугышы ике айга сузылды. Совет гвардиясе шунда туды. Шушы сугыш вакытында Смоленск, Мәскәү, Калинин, Орел өлкәләренең 500 меңнән артык кешесе оборона корылмалары төзүдә катнашты. Совет гаскәрләре оборона сугышлары алып барып кына калмадылар, бәлки һөҗүмгә дә күчтеләр. Ельня янында алар немецларның сигез дивизиясен тар-мар иттеләр.

Июль башында фашистлар командованиесе: немец танклары Ленинградка бәреп керделәр, дип игълан итте. Инде шәһәрнең

гитлерчы коменданты да билгеләнгән булган. Ләкин дошманның уйлары тормышка ашмады. Фашистларның ярсулы атакалары Октябрь революциясенең бишеге булган Ленин шәһәрен саклаучыларның какшамас ихтыярына бәрелеп чәлпәрәмә килде. Коры җир гаскәрләренә Балтик флоты булышлык итте. Ленинградлылардан 160 меңнән артык кеше халык ополчениесенә язылды. Ленинград шәһәренең фронтка киткән 70 мең коммунисты, армия коммунистлары белән бергә, шәһәрне саклаучыларның сафларын ныгытты, аларны батырлыкларга рухландырды. Ленинградлылар көне-төне оборона корылмалары төзеде, өзлексез ут астында икеләтә энергия белән завод һәм фабрикаларда эшләде. Ленинград какшамас крепостька әйләнде. Каты каршылык күрсәтүгә очрагач, дошман, Ленинградны юк итәргә уйлап, шәһәргә еракка ата торган орудиеләрдән варварларча ата башлады.

Илнең көньягында да фашистлар уңышсызлыкка очрады. Гитлерчылар сугышның беренче аенда ук Украина башкаласы Киевны басып алырбыз дип өметләнгәннәр иде. 10 июльгә алар шәһәргә якын ук килделәр, ләкин шунда туктатылдылар. Каты сугышлар башланып китте. Каты сугыш туктаусыз 73 көн барды. Шәһәрнең һәм өлкәнең 90 мең чамасы хезмәт иясе халык ополчениесе сафларына керде. Гитлерчылар биредә 100 меңнән артык солдат һәм офицерларын югалтты. Немец гаскәрләренең көньяк-көнчыгышка таба алга үрләүләре нәтиҗәсендә чолганышка эләгү куркынычы туды, шуннан соң гына совет гаскәрләре 19 сентябрьдә Киевны калдырып чыктылар.

Гитлерчыларның үтеп барышлый Одессаны кулга төшерергә маташуы да барып чыкмады. Алар шәһәр саклаучыларның штурмга чыдамауларына исәп тотканнар иде. Одесса халкыннан 100 мең кеше партия оешмасының чакыруы буенча оборона чикләре төзергә чыкты. Шәһәр янындагы каты сугышлар ике айдан артык вакыт дәвам итте. Дошман шулай да шәһәрне сугышып барышлый гына ала алмады. Ул Одессага Ставка приказы буенча совет гаскәрләре аны калдырып чыккач, ә шәһәрне саклаучылар Кырымга эвакуацияләнгәч кенә керә алды.

1941 ел октябренең икенче яртысында дошман Кырымга бәреп керде. Ул тиз-тиз генә Севастопольне алырга маташкан иде, ләкин булдыра алмады. Шәһәр өчен героик оборона сугышы башланды. Севастополь оборонасы районы гаскәрләренә Кара диңгез корабльләре булышты. Партиянең шәһәр комитеты тарафыннан күтәрелгән халык дошман уты астында оборона корылмалары төзеде, җир астында минометлар, миналар, гранаталар әзерли, техникага ремонт ясый торган мастерскойларны җиһазлады. Диңгез пехотасы аеруча нык торып сугышты. Бер участокта Кара диңгез морякларыннан биш кеше политрук Н. Д. Фильченков җитәкчелегендә танклар белән кара-каршы сугышка керде. Матрослардан И. Красносельский һәм В. Цибулько иптәшләр сугышкан вакытта һәлак булды. Сугыш

кирәк-яраклары беткәч, Н. Д. Фильченков, биленә гранаталар бәйләп, дошман танкысы астына ташланды. Ю. Паршин һәм Д. Одинцов иптәшләр дә аныңча ук эшләде. Дошман 10 танк югалтты, аның атакасы тоткарланды. Кара диңгезче шушы биш матросның һәркайсына да, үлгәч, Советлар Союзы Герое исеме бирелде, һәм алар батырлык күрсәткән урында гранит һәйкәл куелды.

Фашистларның «яшен тизлеге белән сугыш» планын өзүдә һәм Мәскәүне саклауда Ленинград, Киев, Одесса, Севастополь оборонасының әһәмияте зур булды. Немец илбасарларга каршы көрәштә Ленинград, Киев, Одесса һәм Севастополь сакчылары күрсәткән ныклык һәм героизм өчен бу шәһәрләр мәңгегә мактаулы герой шәһәрләр исемлегенә кертелде.

Сентябрь азагында немецлар командованиесе Мәскәүгә таба генеральный һөҗүм җәелдерде. Бу юнәлештә дошманның 75 тән артык дивизиясе хәрәкәт итте. Шуларның 23 е танк дивизияләре һәм моторлаштырылган дивизияләр булды. Грандиоз сугыш башланды. Бу сугышта һәр ике яктан миллионлаган армияләр катнашты. Танклар һәм самолетлар белән тәэмин ителү ягыннан шактый өстенлек әле дошман ягында иде. Германия командованиесе Советлар Союзының башкаласын саклаучы совет гаскәрләрен камап алып тар-мар итәргә һәм шәһәргә бәреп керергә омтылды.

Бик куркыныч хәл туды. 19 октябрьда Дәүләт Оборона Комитеты башкаланы камалган хәлдә дип игълан итте, барлык хезмәт ияләрен бөтен чаралар белән Кызыл Армиягә ярдәм күрсәтергә чакырды. *Мәскәүне бирмәскә!* — совет халкының карары шундый булды.

Июльдә үк инде Мәскәүдә шәһәр партия оешмасы җитәкчелегендә халык ополчениесенең кешеләр саны 120 мең чамасы исәпләнгән 12 дивизиясе төзелгән иде. Аларның яртысы диярлек коммунистлардан һәм комсомолецлардан тора иде. 42 мең кеше Мәскәүнең һава һөҗүменә каршы оборона гаскәрләренә һәм истребительләр батальоннарына керде. Башкаланың ярты миллион халкы оборона чикләре төзеде. Бөтен Мәскәү халкы, бөтен совет халкы башкаланы саклаучыларга ярдәмне көчәйтте. Мәскәү заводларында, фабрикаларында һәм тылда һәммә җирдә киеренке эш кайнады. Мәскәү өлкәсенең партия оешмасы Үзәк Комитет куйган бурычны үтәде — гаскәрне һәм башкала халкын азык белән тәэмин итте. Урал, Себер, Волга буе, Урта Азия, Кавказ партия оешмалары Мәскәүгә таба җибәрелә торган дивизияләрне ашыгыч рәвештә сугыш техникасы белән кораллландырды. Башкалага таба яңадан-яңа резервлар агылды.

1941 елның ноябрендә Мәскәү хәвефле көннәр кичерде. Баш башлары көнчыгышка таба юнәлгән даганы хәтерләткән фашист яулары инде шәһәргә якын килә торган юлларда тора иде. Күп кенә партия һәм хөкүмәт учреждениеләре эвакуацияләнде. Әмма ВКП(б) Үзәк Комитеты Политбюросы, Совет хөкүмәте,

Дәүләт Оборона Комитеты, Верховный башкомандование Ставкасы Мәскәүдә калган иде. Кызыл Армиянең каты каршылык күрсәтүе аркасында, Мәскәү янында дошманның һөҗүме туктатылды.

Фронтның якын булуына карамастан, 1941 елның 6 ноябрендә, гадәттәгечә, хезмәт ияләре депутатларының Мәскәү Советының, партия һәм җәмәгать оешмалары белән берлектә, Бөек Октябрь социалистик революциясенең 24 еллыгына багышланган тантаналы утырышы булды. 1941 елның 7 ноябрендә Кызыл мәйданда В. И. Ленин Мавзолее алдында совет гаскәрләренең традицион парады булды. Туп-туры парадтан гаскәрләр фронтка киттеләр. Шушы дәһшәтле көннәрдә совет халкы Коммунистлар партиясе тирәсенә тагын да ныграк тупланды.

Ноябрь урталарында дошман Мәскәүгә яңадан һөҗүм башлады. Тагын да катырак сугышлар кызып китте. Немец-фашист гаскәрләр тәмам шашынып сугыштылар. Гитлер үз армияләрен кызганмады. Гитлерчылар үзе үзенең язмышы, Германия фашизмының язмышы Мәскәү янындагы сугышта хәл ителгәнен аңлады. Ләкин Германия фашистларының Мәскәүне ничек кенә булса да алырга омтылулары совет халкының һәм аның Кызыл Армиясенең ничек кенә булса да үз башкалабызны саклап алып калырга дигән какшамас карарына килеп бәрелде. Дошман Калинин шәһәрен бөтенләе белән кулына төшерә алмады һәм Туланы да ала алмады. Туланы саклауда шәһәрнең меңнәрчә хезмәт ияләре катнашты. Шәһәр оборона комитеты тарафыннан төзелгән Тула эшчеләр полкы бу сугышларда аеруча батырлык күрсәтте. Ул полкның төп көче коммунистлар булды.

Мәскәү өчен алып барылган тарихи сугышта искиткеч ныклык һәм югары дәрәҗәдә хәрби осталык күрсәткән күп кенә дивизияләргә һәм аерым частьларга гвардияче дигән мактаулы исем бирелде. И. В. Панфилов командованиесендәге 316 нчы укчы дивизиянең батырлыгы масса төсендәге героизм һәм фидакарьлек белән билгеләнде. Аның сугышчылары һәм командирлары арасында руслар, украиннар, казахлар бар иде. Алар дошманның танклары һәм пехотасы атака ясаган оборона чикләрен нык сакладылар. Коммунистлар сугышучыларның беренче сафларында булды. Дубосеково разъезды янында 28 герой панфиловчы дошманның 50 танкысы ударына каршы сугышка керде һәм чигенмәде. Аларның күбесе батырлар үлеме белән үлеп калды, ләкин үз бурычларын үтәп үлде. Шушы сугышка җитәкчелек иткән рота политругы коммунист Б. Г. Клочковның: «Россия зур зурын, әмма чигенер урын юк, артыбызда Мәскәү!» — дигән ялкынлы сүзләре бөтен илгә яңгырады.

Мәскәү янындагы каты сугышта Мәскәү халык ополчениесе дивизияләре батыр сугышты. Соңыннан Кызыл Армиянең кадровый частьларына әйләнгән бу дивизияләр зур, данлы сугыш юлы үттеләр. Мәскәүне саклауда, һава һөҗүменә каршы оборона сугышчылары белән берлектә, башкала халкы да катнашты.

Мәскәү, Калинин һәм Тула өлкәләре партизаннары дошман коммуникацияләренә көчле ударлар ясадылар.

1941 елның ноябрь азагына немец-фашист гаскәрләр СССР-ның Европа өлешенең шактый территориясен оккупацияләделәр. Миллионнарча совет гражданнары фашистлар коллыгына эләкте. Фашистик бандалар совет кешеләрен газаплადылар, үтерделәр, Германиягә куып алып киттеләр, шәһәрләрне һәм авылларны яндырдылар һәм таладылар. Ләкин фашистларның ерткычлыклары җәзасыз калдырылмады. Патриотизм хисе белән рухланган совет кешеләре оккупантларга батырларча каршылык күрсәттеләр.

Дошман оккупацияләгән бөтен территориядә партизаннар хәрәкәте җәелде. Аны оештыручы партия булды. Дошман тылындагы партия эшенә һәм партизаннар хәрәкәтенә җитәкчелек итү өчен партия Үзәк Комитеты комиссия төзеде. Фронтка якын союздаш республикаларның Үзәк Комитетлары һәм партиянең өлкә комитетлары каршында оператив группалар оештырылды. Украинада, Белоруссиядә, Латвиядә, Литвада, Эстониядә, Молдавиядә, Смоленск, Калинин һәм Ленинград өлкәләрендә, Кырымда хәрәкәт иткән партизан отрядлары немец-фашист илбасарларга бер дә тынгылык бирмәделәр. Подпольедагы партия органнарына, партизан отрядларына, диверсион группаларга бик тотнаклы, ихтыярлы кешеләр, яхшы оештыручылар — коммунистлар, комсомолецлар һәм партиясез активистлар җитәкчелек итте.

Совет гаскәрләренең тиңдәшсез батырлыгы һәм гайрәтлелеге, хәрби осталыкларының үсүе, дошман тылында партизаннарның героик хәрәкәтләре дошманның исәпләрен чәлпәрәмә китерде. Кызыл Армия, фашист гаскәрләрен оборона чикләрендә тоткарлавы белән, мобилизация үткәрү, яңа частьлар һәм берләшмәләр оештыру өчен, халык хуҗалыгын хәрби җайга үзгәртеп кору, промышленность предприятиеләрен эвакуацияләү өчен вакыт отуны тәэмин итте. Менә шулар партиягә ноябрь азагында: «Мәскәү янында дошманны тар-мар итү башланырга тиеш!» — дип әйтергә мөмкинлек бирде.

1941 елның декабрь башында Көнбатыш, Калинин фронтлары һәм Көньяк-Көнбатыш фронтның уң канаты гаскәрләре Мәскәү янында каршы һөҗүмгә күчтеләр һәм Германия армиясенә зур удар ясадылар. Бер үк вакытта совет гаскәрләре Ростов һәм Тихвин янында дошманга көчле ударлар ясадылар. Кызыл Армиянең гомуми һөҗүме башланды. 1942 елның февраль азагына ул көнбатышка таба урыны-урыны белән 400 километрдан артык алга китте һәм Мәскәү, Тула өлкәләрен, Калинин, Ленинград, Орел һәм Смоленск өлкәләренең күп кенә районнарын азат итте.

Немецларның Мәскәү янында җиңелүләренең һәм Кызыл Армиянең 1941/42 ел кышында уңышлы һөҗүм итүенең хәрби-политик һәм халыкара әһәмияте гаять зур булды. Бу җиңүләр

Совет дәүләтенең, аның армиясенең көч һәм куәте бетмәс-төкәнмәс икәнен ышанырлык итеп күрсәттеләр. Мәскәү янында фашист гаскәрләрне тар-мар итү — Ватан сугышының беренче елындагы *хәлиткеч* хәрби-политик вакыйга һәм икенче бөтендөнья сугышында гитлерчыларның *беренче зур җиңелүе* булды. Фашистларның «яшен тизлеге белән сугыш» планы тәмам җимерелде, һәм Германия армиясе җиңелмәс армия дигән мифның көле күккә очты. Гитлерчыларның: совет җәмгыять һәм дәүләт строе, совет тылы нык түгел, дигән исәпләре җимерелде.

Гитлерчыларның СССРга «тәре походы» оештыру өчен, Бөекбритания һәм АКШ катнашы белән, капиталистик дәүләтләрнең Германия җитәкчелегендә гомуми коалициясен төзүгә исәп тотулары да җимерелде. Советлар Союзы, Гитлер хәрби машинасы ударларының төп авырлыгын үз өстенә алып, азатлык сөюче халыклар фашизмга каршы алып барган бөек тарихи көрәшнең авангардына басты. Кешелек дөньясының иң явыз дошманы булган фашизмга каршы Совет дәүләте алып бара торган сугыш Европа һәм Азия халыкларының үз милли бәйсезлекләре өчен, демократик хокуклары һәм ирекләре өчен көрәше белән бергә кушылды.

Коммунистлар партиясенең һәм Совет хөкүмәтенең тышкы политикасы капиталистик дәүләтләрнең СССРга каршы бердәм фронты төзелүне булдырмый калырга ярдәм итте һәм көчле антифашистик коалиция төзү өчен җирлек хәзерләде. Бу коалицияне оештыру җиңел генә булмады. Сүз социаль стройлары төрле-төрле булган һәм сугышта төрле бурычлар куйган дәүләтләр коалициясен төзү турында барды. АКШ һәм Англиянең Совет дәүләтенә дошманлык хисе белән сугарылган аеруча реакцион империалистик даирәләре сугышта Совет дәүләтен хәлдән тайдырырга теләделәр. Соңрак АКШ президенты булган Америка сенаторы Г. Трумэн ачыктан-ачык болай диде: «Безгә, Германиянең ота башлавын күрсәк, Россиягә ярдәм итәргә кирәк, ә инде Россия ота башласа, Германиягә ярдәм итәргә кирәк, һәм, шулай итеп, алар мөмкин кадәр күбрәк үтерешсеннәр». Англия министры Мур-Брабазон да шул ук рухта сөйләнде. Ләкин дөньяга фашистлар тудырган куркынычка каршы көрәш интереслары антифашистик коалиция төзүне бик нык таләп итте. Англия һәм АКШның зирәк дәүләт эшлеклеләре Советлар Союзының ресурсларын Германия басып ала калса, моның белән үз илләре өчен нинди куркыныч туачагын төшенәләр иде. Алар үз илләренең хәзер үк СССРга ярдәм күрсәтүне нык таләп иткән киң халык массаларының фикере белән исәпләшмичә дә булдыра алмадылар. Гитлерга каршы коалиция бөтен дөньяга хакимлек дәгъва иткән фашистларга каршы уртак көрәш нигезендә оешты. Бу көрәштә хәлиткеч рольне Советлар Союзы уйнады.

Сугышның беренче көннәрендә үк инде Англия һәм АКШ хөкүмәтләре Германиягә каршы сугышта СССРны якларга

уйлаулары турында белдерделәр. 1941 елның 12 июлендә СССР һәм Англия «Германиягә каршы сугышта бергәләп хәрәкәт итү турында» килешү төзеделәр. Август башында Совет хөкүмәте АКШ хөкүмәтеннән Германиягә каршы көрәштә Советлар Союзына экономик булышлык күрсәтергә карар бирүе турында хәбәр алды. Бер үк вакытта «Азат Франция» милли комитеты белән, Чехословакиянең, Польшаның һәм немецлар оккупацияләгән башка илләрнең эмигрант хөкүмәтләре белән контакт урнаштырылды. Антифашистик коалициягә нигез салынды. 1941 елның декабрь башында Япония Американың хәрби-диңгез базасы Пирл-Харборга һөҗүм итте. АКШ Япониягә, ә аннары Германия белән Италиягә каршы сугышка керде. Бу — антифашистик коалиция төзелүне тизләтте. 1942 елның 1 январенда 26 дәүләт, шул исәптән СССР, АКШ, Англия һәм Кытай фашистлар блогын тар-мар итү өчен хәрби һәм экономик ресурсларны берләштерү турындагы декларациягә кул куйдылар. Англия белән АКШның 1942 елда Европада икенче фронтны ачарга тиешлекләре турында бер сүзгә киленде.

Кызыл Армиянең җиңүләре йогынтысында Европаның фашистлар оккупацияләгән илләрендә милли азатлык хәрәкәте көчәйде. Балкан ярымутравы халыклары немец-фашист оккупантларга каршы актив партизаннар сугышы алып бардылар. 1942 елда партизаннар Югославиядә 110 мең кеше, Грециядә 24 мең, Албаниядә 10 мең кеше исәпләнде. Үз хәрәкәтләре белән алар ун меңнәрчә дошман гаскәрләренең игътибарын үзләренә тарттылар. Польшада, Чехословакиядә, Франциядә, Бельгиядә, Даниядә, Норвегиядә Каршылык күрсәтү хәрәкәте җәелде. Болар бөтенесе фашистлар армиясенең тылын йомшартты.

Ләкин Германиянең хәле шуның белән җиңеләйде ки, ул элеккечә сугышны бер совет-герман фронтында гына алып барды. Көнбатышта Гитлер гаскәрләренең саны аз иде. Англия белән АКШ 1942 елда Европада икенче фронтны ачу турындагы вәгъдәләрен үтәмәделәр, әмма аларның моны эшләргә бөтен мөмкинлекләре бар иде. Шуннан файдаланып, Гитлер үз кораллы көчләренең күп өлешен һәм Германиядә, үзе оккупацияләгән илләрдә җитештерелә торган бөтен хәрби продукцияне диярлек көнчыгышка юнәлдерә торды. Бер үк вакытта гитлерчылар үз союзникларын — Италия, Венгрия һәм Румынияне — өстәмә рәвештә 40 тан артык дивизия бирергә мәҗбүр иттеләр. 1942 елның җәенә совет-герман фронтына дошман 237 дивизия, ә көзгә 266 дивизия туплады, шуларның 193 е — 1941 ел белән чагыштырганда бер ярым тапкыр диярлек күбрәге — немец дивизияләре иде. Шулай да гитлерчылар командованиесе бөтен фронтта һөҗүм алып барырга батырчылык итмәде. Ул үзенең гаскәрләрен совет-герман фронтының көньяк канатына туплады, көчләрнең шактый өстенлеген шунда булдырды.

Үзенең уң флангысын тәэмин итү өчен, Гитлер Кырымда һөҗүм башлады. Керчь ярымутравын кулга төшергәч, гитлерчылар

1942 ел июнендә яңадан Севастопольне штурмларга керештеләр. Каты сугыш бер айга диярлек сузылды. Ләкин көчләр тигез түгел иде. Приморье армиясе частьлары һәм Кара диңгез флоты, 250 көн геройларча оборона сугышы алып барганнан соң, Ставка приказы буенча 1942 елның 3 июлендә Севастопольне калдырып киттеләр. Бер үк вакытта Харьков юнәлешендә дә каты сугышлар барды. Биредә Кызыл Армия һөҗүм итә иде. Бу һөҗүмне өзү өчен немецлар зур көч туплап Харьковның көньяк-көнчыгышындарак һөҗүм башладылар. Совет гаскәрләре авыр хәлдә калдылар, чолганышка эләктеләр. Харьков операциясенең уңышсыз бетүе, башлыча, Сталинның көньяк-көнбатыш юнәлеше Хәрби советы керткән дөрес һәм катгый тәкъдимнәр белән исәпләшмәве һәм совет гаскәрләренең көчләрен Харьков юнәлешеннән дошман удар ясап килгән көньяк-көнчыгышка таба вакытында борырга рөхсәт итмәве нәтиҗәсендә килеп чыкты.

Кырымда чигенергә мәҗбүр булу һәм Харьков янында совет гаскәрләренең җиңелүе совет-герман фронтының көньяк канатында обстановканы үзгәртте. Дошман тагын инициативаны үз кулына алды. Аның танк һәм моторлаштырылган гаскәрләренең удар группировкалары Волгага таба юнәлдерелде.

1942 елның июнь азагында немец-фашист гаскәрләр Курск-Воронеж юнәлешендә һөҗүмгә күчтеләр, ләкин биредә совет гаскәрләренең оборонасын җиңә алмагач, көньякка, Сталинградка таба юнәлделәр. Бу юнәлештә сайлап алынган немец армияләренең берсе — 6 нчы армия хәрәкәт итте. Совет гаскәрләре сан ягыннан үзләреннән ике тапкыр көчлерәк булган дошманга каты каршылык күрсәттеләр. Гитлерчыларга яңа көчләр — башта аерым дивизияләр, соңыннан корпуслар, ә аннары бөтен-бөтен армияләр җибәрергә туры килде. Алар Сталинград янына үз вассалларының гаскәрләрен: итальяннарның бер һәм румыннарның ике армиясен ташладылар. 1942 елның көзенә бу юнәлештә 50 дән артык дивизия: миллионнан артык солдат тупланган иде. Германия армиясендәге пехота дивизияләренең биштән бер өлеше һәм танк дивизияләренең өчтән бер өлеше чамасы шунда китерелгән иде.

Партия Үзәк Комитеты һәм Дәүләт Оборона Комитеты дошманның һөҗүм планын өзү өчен ашыгыч чаралар күрде. Кызыл Армия алдына, Сталинградны дошманга бирмәскә, дигән бурыч куелды. 1942 елның июлендә Сталинград фронты төзелеп, тиздән аның командующие итеп А. И. Еременко, ә Хәрби совет члены итеп Н. С. Хрущев билгеләнде. Фронт яңа көчләр алды, аның командованиесе шәһәр оборонасын оештырды. Командирлар һәм политработниклар, армия коммунистлары сугышчыларга: Волгада дошманның ударына бирешмәү — җиңүне тәэмин итү, дигән сүз икәнен аңлаттылар. «Бер адым да чигенмәскә!» дигән сүзләр шәһәрне саклаучыларның девизына әверелде.

Сталинград шәһәре һәм өлкәсе хезмәт ияләре Кызыл Армия-

гә зур ярдәм күрсәттеләр. 150 мең эшче һәм колхозчы оборона корылмалары төзүдә эшләде. Меңнәрчә коммунистлар һәм комсомолецлар Кызыл Армиягә кушылды. Шәһәр промышленносте фронт гаскәрләрен корал һәм сугыш кирәк-яраклары белән тәэмин итүче мөһим база булып хезмәт итте. 1942 елның июль урталарында ВКП(б) Үзәк Комитеты һәм Дәүләт Оборона Комитеты партиянең Сталинград өлкә комитетына хәрби продукция эшләп чыгаруны арттырырга күрсәтмә бирде. Бу күрсәтмә шәһәр партия оешмасын тагын да ныграк активлаштырды, хезмәт ияләренә яңа көч бирде. Күрелгән чаралар нәтиҗәсендә, мәсәлән, трактор заводы танклар эшләп чыгаруны шактый арттырды. Танклар заводтан туп-туры фронтка китәләр иде. Күп эшчеләр аларга утырган килеш сугыш бара торган районнарга юнәлде һәм анда фронтовиклар сафларына кушылды.

Сталинград тирәсендә барган сугышлар ике айдан артык дәвам итте. Сентябрьдә бу сугышлар шәһәр эчендә башланды. Ул сугышларны В. И. Чуйков командованиесендәге 62 нче армия һәм М. С. Шумилов командованиесендәге 64 нче армия алып барды. А. И. Родимцев командованиесендәге 13 нче гвардияче дивизия, Л. Н. Гуртьев командованиесендәге сибиряклар дивизиясе һәм Н. Ф. Батюк, И. И. Людников һәм С. Ф. Горохов иптәшләр командованиесендәге гаскәрләр аеруча нык торучанлык күрсәттеләр. Алар дошманның йөзләрчә ярсулы атакаларын кире кактылар һәм бирешмәделәр. Һәр урам, һәр йорт өчен сугыш барды. Сержант Я. Ф. Павлов җитәкчелегендә бер йортта оборона сугышы алып барган сугышчылар группасы үзенең батырлыгы белән бөтен илгә дан казанды. Бу группада рус, украин, грузин, үзбәк, казах, таҗик һәм татарлар бар иде. Алар, дошманның бөтен атакаларын кире кайтарып, бу йортны 58 көн үз кулларында тоттылар. Коммунистлар шәһәрне саклаучыларга сугышчан рух һәм ныклык биреп тордылар. Алар үзләренең фидакарь батырлык үрнәгендә һәм большевистик сүзләр белән сугышчыларны сугышта батырлыкларга рухландырды. Волга крепостен саклаучылардан меңнәрчә кешеләр коммунистлар сафына керде. Аларның патриотик бурычны ни дәрәҗәдә югары аңлауларын шул көннәрдә партиягә кергән снайпер, Советлар Союзы Герое В. Г. Зайцев әйтеп бирде, ул: «Волганың аръягында безнең өчен җир юк!» — диде.

Волга буенда һәм Төньяк Кавказда оборона сугышлары алып бару белән бер үк вакытта, Кызыл Армия Ржев, Великие Луки районында һәм Ленинград янында һөҗүм алып барды. Ленинградтан Воронежга кадәр сузылган фронтта дошманны тоткарлап, ул аңа үз гаскәрләрен Волга буена күчерергә мөмкинлек бирмәде. Совет гаскәрләре үзләренең оборона һәм һөҗүм хәрәкәтләре белән дошманның мәкерле ниятләрен өзделәр. Аның һөҗүме тукталды.

Партия сугышчыларда югары мораль сыйфатлар тәрбияләде. Бу эштә партиянең өндәмәләре, ВКП(б) Үзәк Комитеты

членнарының һәм хөкүмәт членнарының матбугатта басылган һәм радио буенча тапшырылган, Кызыл Армия частьларында һәм берләшмәләрендә сөйләнгән докладлары, речьләре һәм чыгышлары зур роль уйнады. Сугышчыларны герой шәһәрләрне саклаучыларның, Советлар Союзы Герое дигән югары исемне алырга лаеклы булган сугышчыларның һәм командирларның батырлыклары белән киң таныштыру, шулай ук бүләкләү чаралары да партиянең тәрбияви эшендә мөһим чаралар иде. Ватан үз улларының сугыштагы батырлыкларын лаеклы билгеләп үтте, аларны орденнар һәм медальләр белән бүләкләде. Ватан Сугышы ордены, Ленинград, Одесса, Севастополь, Сталинград оборонасы өчен, ә соңрак — Мәскәү, Кавказ һәм Заполярье оборонасы өчен медальләр булдырылды. Сугышчыларның һәм кече командирларның яңа сугыш техникасын үзләштерүдәге уңышлары отличник значогы белән билгеләнә иде. Сугыш операцияләрен оештырудагы һәм аларга җитәкчелек итүдәге күренекле хезмәтләре өчен командирлар һәм гаскәр башлыклары Суворов, Кутузов, Александр Невский орденнары белән бүләкләнде.

Дәһшәтле сугышларда Кызыл Армия командирларының һәм политработникларының политик чыныкканлыгы һәм сугыш осталыгы арта барды. Алар хәзерге заман сугышының тәҗрибәсен үзләштерделәр. Командирлар кадрлары политик яктан ныгыды, ә хәрби комиссарлар һәм политработниклар үзләренең хәрби белемнәрен арттырдылар. Бу исә 1942 елның октябрендә хәрби комиссарлар институтын бетерергә һәм армия белән флотта тулысы белән ялгыз җаваплылыкка күчәргә мөмкинлек бирде. Кызыл Армиянең меңнәрчә политработниклары командирлык хезмәтенә күчерелде. Тулысынча ялгыз җаваплылык кертелү, генерал һәм офицерларның махсус һәм политик хәзерлек дәрәҗәсе күтәрелү командирларның авторитетын үстерде, гаскәрләргә җитәкчелек итү эшен яхшыртты, кораллы көчләрнең сугышчан сәләтенә уңай тәэсир итте.

Дошманга отпор бирүнең көчәя баруы тылның ныгуына, аның хезмәттәге уңышларына бәйләнгән иде. 1942 ел урталарына халык хуҗалыгын хәрби җайга үзгәртеп кору төгәлләнде. Елның азагына инде илнең *җайга салынган һәм тиз үсеп бара торган хәрби хуҗалыгы* бар иде.

Сугыш вакытында эшчеләрнең төп массасы хатын-кызлар һәм яшьләр булды. Промышленностьта эшләүче хатын-кызлар саны 1940 ел башындагы 41 проценттан 1942 ел азагына 52 процентка җитте. Сугыш вакытындагы киеренке планнарның үтәлешен тәэмин итү өчен яңа эшчеләрне тиз генә массовый профессияләргә өйрәтергә кирәк булды. Бу бурыч уңышлы хәл ителде: 1942 елда турыдан-туры производствода 1300 мең чамасы эшче яңа профессияләргә өйрәтелде һәм 2,5 миллионнан артык эшче үзләренең квалификацияләрен күтәрде. Сугышның

беренче бер ярым елы эчендә миллионнан артык квалификацияле эшчене хезмәт резервлары бирде.

Эшчеләр сыйныфының югары патриотик аңлылыгы аның иҗади башлангычларында, социалистик ярышта чагылды. Сугышның беренче айларында сменага бер ярым-ике норма үтәгән комсомол-яшьләр фронт бригадалары туды. Аларның девизы: «Сугышта ничек булса, хезмәттә дә шулай!», «Бер норма үзем өчен, икенчесе фронтка киткән иптәшем өчен!» иде. Алдынгы эшчеләр 5—10 ар смена заданиесе үтәделәр. Фрезеровщик Д. Ф. Босый, бораулаучы А. И. Семиволос һәм И. П. Янкин, паровоз машинисты Н. А. Лунин кебек эшчеләр үзләренең хезмәт батырлыклары белән бөтен илдә дан казанды. Производство эше методларын тамырдан яхшырту өчен алар югары бүләкләргә һәм Дәүләт премиясенә лаек булдылар.

1942 елның апрелендә партия Үзәк Комитеты эшчеләр сыйныфын фронт өчен ярдәмгә Бөтенсоюз социалистик ярышы оештырырга чакырды. Беренче булып бу чакыруга Кузнецк металлургия комбинаты коллективы кушылды. Аңа башка предприятиеләр иярде. Май — июнь айларында һәммә җирдә партия комитетларының пленумнары һәм башлангыч партоешмаларның җыелышлары булып, аларда социалистик ярыш мәсьәләләре һәм предприятиеләр коллективларының йөкләмәләре тикшерелде. Ярышка ун меңнәрчә предприятие кушылды, анда миллионнарча эшчеләр, инженерлар һәм техниклар катнашты. ВКП(б) Үзәк Комитеты һәм Дәүләт Оборона Комитеты ярышта җиңеп чыгучылар өчен күчмә Кызыл байраклар булдырдылар. ВЦСПС һәм наркоматлар ай саен ярышка йомгаклар ясап, аны матбугатта игълан итеп бардылар. Ярышта җиңеп чыкканнарга Кызыл байраклар Кызыл Армиянең гвардияче частьлары вәкилләре тарафыннан предприятиеләр коллективларының тантаналы утырышларында тапшырылды. Партия оештырган һәм җитәкчелек иткән Бөтенсоюз социалистик ярышы хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүдә һәм хәрби продукция эшләп чыгаруны арттыруда гаять зур роль уйнады.

Партиянең гаять зур хуҗалык-оештыру эшләре, эшчеләр сыйныфының һәм инженер-техник работникларның героик тырышлыклары һәм иҗади инициативасы нәтиҗәсендә СССР промышленностеның барлык тармаклары 1942 елда җитештергән тулай продукция, 1941 ел белән чагыштырганда, бер ярым тапкырдан күбрәк булды. Электр станцияләренең куәте 700 мең киловаттка диярлек үсте. Корыч, бигрәк тә аның сыйфатлы сортларын җитештерү артты. Илдә 10 300 дән артык промышленность предприятиесе төзелә иде.

Корал һәм сугыш кирәк- яраклары эшләп чыгару темплары тиз үсә барды. Илнең көнчыгыш районнары Кызыл Армиянең көчле арсеналына әйләнде. Әгәр 1941 елның июнендә көнчыгыш районнар промышленносте бөтен хәрби продукциянең алтыдан бер өлешен биргән булса, 1942 ел июнендә инде дүрттән өч

өлешеннән күбрәген бирде. 1942 елда хәрби продукция җитештерү, 1940 ел белән чагыштырганда, Уралда 5 тапкырдан күбрәк, Волга буенда 9 тапкыр, Көнбатыш Себердә 27 тапкыр артты. Әгәр танк промышленносте 1940 елда 2800 чамасы, ә 1941 елда 6600 чамасы сугыш машинасы биргән булса, 1942 елда инде 24719 машина бирде. Авиация промышленносте 1941 елда 15735 чамасы самолет эшләп чыгарса, 1942 елда инде 25500 чамасы самолет эшләп чыгарды. Артиллерияне һәм минометларны, шул исәптән реактив установкаларны («Катюшаларны») да күпләп җитештерү җайга салынды.

Колхозчы крестьяннар һәм совхоз эшчеләре Кызыл Армияне азык-төлек белән тәэмин итеп тордылар. Сугышның беренче чоры социалистик авыл хуҗалыгы өчен иң кыен чор булды. Ил чәчү мәйданнарының яртысын диярлек югалтты. Илне азык белән тәэмин итү буенча бөтен авырлык көнчыгыш районнар өстенә төште. Аларда бөртекле ашлыклар чәчүне шактый киңәйтергә, ярма культуралары, шикәр чөгендере, җитен, көнбагыш, тәмәке кебек яңа культураларны үзләштерергә кирәк булды. Авыл хуҗалыгында эш көче, тракторлар, автомашиналар саны нык кимеде. Эшләрне башлыча хатын-кызлар һәм яшүсмерләр башкарды. Авылда коммунистлар саны гына түгел, бәлки партия оешмаларының саны ук кимеде. Авыл партия оешмаларындагы коммунистлар тулы составы белән фронтка киткән очраклар да аз булмады. Колхозларга җитәкчелек итәргә күп кенә яңа кешеләр килде.

Партия менә шуларның бөтенесен исәпкә алды һәм кыенлыкларны җиңү өчен нәтиҗәле чаралар күрде, авыл хуҗалыгына барлык чаралар белән ярдәм күрсәтте. Авылда политик эшне һәм оештыру эшләрен көчәйтү өчен 1941 елның көзендә МТС һәм совхоз политбүлекләре төзелде. Алар, партия оешмаларына таянып, колхозчыларны, МТС һәм совхоз эшчеләрен һәм хезмәткәрләрен политик тәрбияләүдә, аларның хезмәт активлыгын күтәрүдә зур роль уйнадылар. Авыл хуҗалыгы производствосын оештыруны яхшырту һәм аның продукциясен арттыру өчен колхозчыларга хезмәт көннәренең мәҗбүри минимумы арттырылды, авыл хуҗалыгы алдынгыларын материаль кызыксындыру тәртибе кертелде. 1942 елда колхозчылар эшләгән уртача хезмәт көннәре, 1941 ел белән чагыштырганда, бер ярым тапкыр артты. Чәчүлекләрне карап үстерүдә һәм уңышны вакытында җыеп алуда шәһәр һәм авыл җирләренең хезмәткә яраклы халкы зур ярдәм күрсәтте. Урыннарда тракторлар өчен запас частьлар җитештерү һәм механизаторларны укыту оештырылды. Алтай, Владимир һәм Липецк трактор заводлары, Красноярск комбайн заводы салынды. Авыл хуҗалыгы работниклары, гаять зур кыенлыкларны җиңеп, 1942 елда көнчыгыш районнарда чәчү мәйданнарын биш миллион гектарга арттырдылар. Бу — фронтны һәм шәһәр халкын азык белән тәэмин итүгә зур өлеш кертү булды.

Бөек Ватан сугышының беренче чоры совет гаскәрләренең Волга буендагы уңышлы оборона сугышы белән тәгалләнде. Халыкның бөтен көчен дошманга отпор бирүгә оештыру буенча Коммунистлар партиясе һәм Совет хөкүмәте күргән кискен чаралар, фронтта һәм тылда совет кешеләренең героик көрәше сугышның барышында тамырдан борылыш хәзерләделәр.

Ватан сугышының беренче, аеруча кыен чорында Коммунистлар партиясенең юнәлеш бирүчелек һәм оештыручылык роле, аның массалар белән тыгыз һәм аерылгысыз багланышы тагын да тулырак ачылды. Партия көрәштә гаять зур ныклык һәм кыюлык, үз сафларын тиз үзгәртеп кора һәм бөтен көчләрне дошманга отпор бирүгә мобилизацияли белүен күрсәтте. Аның авторитеты тагын да күтәрелә төште. Халыкның партиягә ышанычы арту аның сафлары үсүдә ачык күренде. 1942 елда партиягә 1368 мең чамасы кеше кабул ителде. Ул елны ике миллионнан артык коммунист — бөтен партия составының 54,3 проценты Кызыл Армиядә һәм Флотта хезмәт итә иде. Партия сугышның яңа чорына тагын да ныграк чыныгып, политик, оештыру, хәрби һәм хуҗалык эшләре өлкәсендә зур тәҗрибә туплап килеп керде.

### 2. Коммунистлар партиясе — Бөек Ватан сугышы барышында тамырдан борылыш оештыручы

Коммунистлар партиясе 1942 ел азагына фронтта туган көчләр чагыштырмасын вакытында исәпкә алды һәм, илнең хәрби-экономик мөмкинлекләренә, Кызыл Армиянең куәте арта баруга таянып, Ватан сугышы барышында тамырдан борылышка ирешү бурычын куйды. Кызыл Армия Волга буендагы сугышларда дошманның дөньяда башка бер генә армиягә дә татырга туры килмәгән каты һөҗүменә бирешмәде, һөҗүм итеп килгән бик зур дошман группировкасын хәлдән тайдырды һәм 1942 ел ноябрендә каршы һөҗүмгә күчте.

Совет гаскәрләренең каршы һөҗүмгә хәзерләнүе кызу Сталинград оборонасы вакытында ук башланган иде. Верховный башкомандование шәһәрдән төньяк-көнбатыштарак һәм көньяктарак зур-зур гаскәр группировкалары туплады. Җанлы көчләре дошманныкы белән тигез булган хәлдә, Кызыл Армия сугыш вакытында беренче буларак сугыш техникасы, бигрәк тә артиллерия, танклар белән кораллану ягыннан беркадәр өстенлеккә иреште. Төп удар ясалачак юнәлешләрдә җанлы көч һәм техника өлкәсендә *шактый зур өстенлек* булдырылды. Авиациядә генә дошман совет гаскәрләреннән бераз өстен иде.

Һөҗүм операциясенең нигезенә дошманның Волгага килеп чыккан бөтен группировкасын камап алу һәм юк итү бурычы салынды. Өч фронт: Көньяк-Көнбатыш, Дон һәм Сталинград фронты көче белән удар ясалырга тиеш иде. Сталинград янында немец-фашист гаскәрләрне тар-мар итүне һәм совет-герман

фронтының көньяк канатында 1942/43 ел кышында киң һөҗүм операцияләре үткәрүне күздә тоткан стратегик план Верховный башкомандование Ставкасының Сталинград, Көньяк-Көнбатыш һәм Дон фронтлары командованиесе белән бергәләп алып барган зур иҗади эше нәтиҗәсе булды.

1942 елның 19 ноябрендә иртә таң белән Көньяк-Көнбатыш һәм Дон фронтлары гаскәрләре бер үк вакытта берничә участокта һөҗүмгә күчтеләр. Көчле артиллерия хәзерлеге алып барганнан соң, пехота һәм танк берләшмәләре, дошман оборонасын өзеп, Калач юнәлешендә көньяк-көнбатышка таба омтылдылар.

Икенче көнне Сталинград фронты гаскәрләре дошманга каршы һөҗүмгә күчте. Дошман оборонасының өзелгән урынына мотомеханикалаштырылган частьлар килеп керде, алар да омтылышлы рәвештә төньяк-көнбатыш юнәлешендә Калачка таба китте.

Төньяктан һөҗүм итеп килгән Көньяк-Көнбатыш һәм Дон фронты гаскәрләре һәм Сталинград фронтының көньяктан һөҗүм иткән гаскәрләре, Сталинградтагы һәм аның тирәсендәге немец-фашист көчләрен башкалардан кисеп, камап алу өчен, бер-берсенә таба хәрәкәт иттеләр. 23 ноябрьда совет гаскәрләре бу бурычны үтәделәр: алар күп санлы техникасы булган дошманның 330 меңнән артык солдатын һәм офицерын камап алдылар. Дошманны камалышта калган группировкасына ярдәм күрсәтү мөмкинлегеннән мәхрүм итү өчен, совет гаскәрләре бер үк вакытта камалышның эчке һәм тышкы фронтларын булдырдылар.

Боҗрага кысылган 22 немец дивизиясенә Гитлер бирелмәскә приказ бирде. Ул аларны камалыштан чыгара алырмын дип өметләнде. Германия командованиесе Төньяк Кавказда хәрәкәт иткән берләшмәләрдән удар көч оештырды һәм аны Сталинград янында камалып алынган гаскәрләргә ярдәмгә ташлады. Ләкин совет командованиесе дошманның ниятен сизеп алды. Дошманның камалышта калган гаскәрләренә ярдәмгә барып чыгу омтылышы уңышсызлыкка очрады. Урта Донда һәм Сталинградтан көньяктарак фашист гаскәрләрне тар-мар иткәннән соң, Кызыл Армия фронтның бөтен көньяк канатында гомуми һөҗүмгә күчте һәм немецларның камалып алынган группировкасын юк итәргә кереште. 1943 елның февраль башында бу операция Дон фронты гаскәрләре тарафыннан уңышлы тәгәлләнде. Сугышлар тарихы дошманның шулчаклы күп санлы көчләре тулысынча камалып алыну һәм аннары юк ителү мисалын белми иде әле. Волга буендагы шәһәрне саклаучылар күрсәткән гаять зур батырлык һәм геройлык билгесе итеп, бу шәһәр мәңгегә герой шәһәрләр исемлегенә кертелде.

Волга янындагы җиңү — икенче бөтендөнья сугышының бик зур хәрби-политик вакыйгасы. Бу җиңү *Бөек Ватан сугышы барышында һәм бөтен икенче бөтендөнья сугышы барышында тамырдан* борылышка нигез салды. Нәтиҗәдә Германиянең

хәрби куәте, аның хәрби абруе какшады һәм шул ук вакытта СССРның һәм аның кораллы көчләренең халыкара авторитеты күтәрелде. Бу җиңү Европа илләрендә азатлык хәрәкәтенең яңадан күтәрелүенә, Гитлерга каршы коалициянең ныгуына, Көнчыгыш халыкларының милли азатлык хәрәкәте көчәюгә булышлык итте. Бөтен дөнья өчен бу җиңү фашизмның һәлакәткә дучар булуын, аның һәлакәте котылгысыз икәнен күрсәтүче ышанырлык дәлил булды һәм нейтраль илләр позициясенә хәлиткеч йогынты ясады.

Сталинград янындагы каты сугышның нәтиҗәсе фашистлар блогы бинасын какшатты һәм гитлерчылар Германиясенең эчке политик хәлен кискенләштерде. Немец халкының киң катлаулары арасында, армиядә һәм хәтта гитлерчылар генералитетының беркадәр өлешендә Советлар Союзына һәм Гитлерга каршы коалиция илләренә каршы сугышта отып чыгу мөмкинлегенә ышаныч бик нык какшады. Фашистик Германия кризис полосасына керде. Румыния, Италия, Венгриядә эчке политик хәл кискенләште. Япония һәм Төркия Советлар Союзына каршы Германия ягыннан сугышка керешүдән тыелырга мәҗбүр булдылар.

Сталинград янында фашист гаскәрләрен тар-мар итү дошманга шуннан соң җимергеч ударлар ясау өчен башлангыч пунктка әйләнде, 1942/43 елның кышында Төньяк Кавказда, Югары һәм Түбән Дон районында, Воронеж янында, совет-герман фронтының үзәк участогында һәм Ленинград янында Кызыл Армиянең көчле һөҗүменә нигез салды. Һәр җирдә Кызыл Армия немецларга каты ударлар ясады һәм зур уңышларга иреште.

1943 елның гыйнварында Ленинград янында дошман блокадасын өзүнең хәрби-политик әһәмияте гаять зур булды. Мартның беренче яртысында дошманның Ржев-Вязьма плацдармы бетерелде. Фронт линиясе Мәскәүдән көнбатышка таба тагын да ераграк күчерелде. 1942/43 ел кышында Кызыл Армия, Воронеж өлкәсен һәм Курск өлкәсенең шактый өлешен азат итеп, немецларның җәйге уңышларын юкка чыгарды. Фронтның көньяк участогында совет гаскәрләре Төньяк Донец — Миусс елгалары чигенә чыктылар. Совет гаскәрләре дошманны кайбер участокларда 600—700 километр көнбатышка алып ташладылар һәм 480 мең квадрат километр зурлыгындагы һәм экономик, хәрби-стратегик яктан зур әһәмияте булган территорияне аңардан азат иттеләр. СССРның үзәк өлешен көньяк белән бәйли торган бик мөһим коммуникацияләр торгызылды. Миллионнарча совет кешеләре немец-фашист коллыгыннан коткарылды. *Дошманны совет территориясеннән массовый төстә куып чыгару башланды.*

Ләкин гитлерчылар өере, Германия сугышны отып чыга алмаячак, дигән фикер белән килешергә теләмәде. Ул тоталь (гомуми) мобилизация үткәрә, үзендә дә, шулай ук оккупацияләнгән илләрдә дә бөтен көчләрне һәм ресурсларны җыя һәм аларны совет фронтына ташлый. Германия, 1943 елның җәендә, бу

юлы инде чагыштырмача кечерәк участокта, Курск дугасы районында яңа һөҗүм оештырып, үзенең какшаган эшләрен төзәтмәкче була. Аның максаты — Курск чыгынтысын саклаган Үзәк һәм Воронеж фронтлары гаскәрләре берләшмәләрен тар-мар итү, фронт линиясен тигезләү һәм, уңышлы барып чыкканда, көнчыгыш һәм төньяк-көнчыгыш юнәлешләрдә һөҗүмне җәелдерү иде. АКШ белән Англиянең үзләренең союзниклык йөкләмәләрен тупас бозулары нәтиҗәсендә Европада икенче фронтның юклыгы яңа һөҗүмгә булышлык итте. Шуннан файдаланып, Германия совет-герман фронтына Көнбатыш Европада тулыландырылган һәм оештырылган яңа дивизияләр күчерде. Кызыл Армиягә каршы дошман 232 дивизия туплады. Орел һәм Белгород районнарында 50 дән артык дивизиядән торган көчле удар группировкалар төзелде, шуларның 20 се танк дивизиясе һәм моторлаштырылган дивизия иде. Танклар белән коралланулары ягыннан алар фашистларның 1941 елда Мәскәүгә һәм 1942 елда Сталинградка һөҗүм иткән гаскәрләреннән өстен иде.

Дошманның җәйге һөҗүме Кызыл Армия өчен көтелмәгән хәл булмады. Җәйге кампаниягә хәзерләнү уңае белән Воронеж фронты командованиесе алда торган стратегик операция планы турында Ставкага доклад керткән иде. Анда немец командованиесенең уйлары ачып бирелгән һәм совет гаскәрләренең хәрәкәтләрен оештыру буенча конкрет тәкъдимнәр кертелгән иде, ул хәрәкәтләрнең максаты дошманның төп группировкаларын оборона сугышларында алҗытып һәм хәлсезләндереп бетерү, ә аннары, уңайлы момент сайлап, каршы һөҗүмгә күчү һәм аны тәмам тар-мар итеп бетерү иде. Бу тәкъдимнәр җәйге кампания планына нигез итеп алындылар. Алдан ук хәзерләнгән чикләрдә оборона оештырганда совет гаскәрләре командованиесе техниканың барлык иң яңа средстволарыннан файдаланды. Оборона чикләре төзегәндә фронт тирәсе — Курск, Орел һәм Воронеж өлкәләренең халкы актив катнашты. Курск янындагы оборона мәҗбүр оештырылган оборона түгел, бәлки алдан ук хәзерләнеп, Кызыл Армия өчен файдалы шартларда оештырылган оборона булды. Аның 1941 елгы һәм 1942 ел җәендәге оборона сугышларыннан аермасы да шунда.

Немецларның 1943 елның 5 июлендә башланган һөҗүме совет гаскәрләренең героик тырышлыклары белән тиздән туктатылды. Орел һәм Курск янында дошманның һөҗүм итү көчен кыска гына вакыт эчендә какшатканнан соң, Кызыл Армия үзе кискен рәвештә каршы һөҗүмгә күчте. Гитлерчыларның көчле оборона линияләре бер-бер артлы себереп ташланды. Сугышның агымын үз файдасына борып җибәрү, фашистик дәүләтләр блогын таркалудан саклап калу, югалтылган стратегик инициативаны кире кайтару өчен фашистик Германиянең соңгы тапкыр һөҗүм башларга маташып каравы тәмам уңышсызлыкка очрады.

Курск янындагы җиңү Кызыл Армиянең 1943 ел җәендә

һәм көзендә ике мең километр озынлыгындагы фронтта җәелгән яңа җиңүле һөҗүменә нигез салды.

Курск янындагы каты сугыш — икенче бөтендөнья сугышында күренекле урын алып тора. Курск янындагы җиңү һәм совет гаскәрләренең Днепрга барып чыгуы белән Бөек Ватан сугышы һәм икенче бөтендөнья сугышы барышында *тамырдан борылыш төгәлләнде.* Кызыл Армия фашистик Германияне тәмам тар-мар итеп бетергәнгә кадәр стратегик инициативаны кулында нык тотты.

Кызыл Армия Донбассны азат итте, Сулъяк Украинаны чистартты. 6 ноябрьда дошман Киевтан куып чыгарылды. Совет гаскәрләре Новороссийскины азат иттеләр һәм дошманның Таманьдагы плацдармын бетерделәр, зур энтузиазм һәм югары хәрби осталык белән Днепрны кичтеләр һәм аның уңъяк ярына чыгып ныклап урнаштылар. Днепрдагы сугышларда батырлык һәм геройлык күрсәткән өчен ике меңнән артык солдат, офицер һәм генерал Советлар Союзы Герое дигән бөек исемне алуга лаек булдылар.

Дошманның Днепрдагы оборонасын җимергәч, Кызыл Армия Уңъяк Украинада уңышлы һөҗүм итте һәм, шулай итеп, гитлерчыларның Днепр чигендә ныгып калырга исәп тоткан планнарын өзде. 1943 ел азагына дошман басып алган совет җиренең яртысыннан күбрәге дошманнан чистартылды.

Совет гаскәрләренең Курск янындагы уңышы Англия-Америка гаскәрләренә Италиягә десант төшерүне җиңеләйтте, аларга илнең эченә таба һөҗүм җәелдерергә мөмкинлек бирде. Моңа Италиядә туган обстановка да ярдәм итте. Беренче сафларында коммунистлар торган итальян патриотлары фашист Муссолини режимына һәм Германия фашизмының золымына каршы, Италияне азат итү өчен көрәш җәелдерделәр. Халык восстаниеләре күтәрелде һәм бу восстаниеләр фашист Муссолини режимын бәреп төшерүгә, фашистлар партиясен таратуга китерделәр. Хәрби һәм политик һәлакәткә очрагач, Италия 1943 елның сентябрендә беренче булып гитлерчылар блогыннан чыкты һәм берсүзсез капитуляция ясады. Фашистик дәүләтләр блогы таркала башлады.

Волга буенда, Курск янындагы каты сугышта һәм шушы чорның башка операцияләрендә совет гаскәрләре ирешкән уңышлар тылдагы хезмәт ияләре тырышлыгы, Кызыл Армияне ныгыту, аны иң яңа техника белән коралландыру буенча партия алып барган гаять зур оештыру эше һәм совет сугышчыларының шул техниканы үзләштерүе нәтиҗәсе ул.

1942 елның икенче яртысында эре танк, артиллерия һәм авиация берләшмәләре төзелә башлады, аларның ату куәте артты. 1943 ел җәенә Кызыл Армия составында биш танк армиясе бар иде. Зенит һәм реактив артиллерия шактый үсте. 1943 елда хәрәкәттәге армиядә зенит орудиеләр саны 1942 елга караганда ике тапкыр диярлек күбрәк булды. Самолетлар саны туктаусыз арта

барды. Бу вакытка совет авиациясе фронттагы самолетлар саны буенча дошманнан ике ярым тапкыр диярлек өстенлеккә иреште. Ул тиз очышлы ЯК-7, ЯК-9, ЛА-5 истребительләре, көчле ИЛ-5 штурмовиклары, пикировать итүче ПЕ-2 бомбардировщиклары алды.

Партия Үзәк Комитеты командирлар кадрларын хәзерләүгә һәм камилләштерүгә зур игътибар бирде. 1941 ел белән чагыштырганда, 1943 елда уку йортларының саны бер ярым тапкыр, ә курслар саны өч тапкыр артты. Һәр өченче офицер хәрби мәктәптә яки курсларда укыды. Гаскәрләр Бөек Ватан сугышы тәҗрибәсен ныклап өйрәнделәр.

Дошманга каршы көрәштә безнең гаскәрләрнең искиткеч нык торучанлыгына һәм активлыгына шактый дәрәҗәдә командирларның, политорганнарның һәм партия оешмаларының совет сугышчыларын тәрбияләү, сугыш хәрәкәтләрен политик яктан тәэмин итү буенча зур эш алып барулары аркасында ирешелде. Гаскәрләрдәге массовый-политик эш сугышларның барышына гаять зур йогынты ясады, армиядә югары мораль рухның көчәюен тәэмин итте. Политработниклар һәм агитаторлар Совинформбюро сводкаларын сугышчыларга җиткереп, аеруча батырлык күрсәткән солдат һәм командирларның уңышлары, бүләкләнгәннәрнең батырлыклары турында, фашистларның оккупацияләнгән районнардагы ерткычлыклары турында хәбәр итеп тордылар. Алар сүзенең йогынтысы совет сугышчылары үзләре һөҗүм итеп барганда күргәннәр белән: авыллар һәм шәһәрләр хәрабәләрен, фашистлар газаплап һәм атып үтергән гади кешеләрнең һәм плен төшкән кызылармеецларның мәетләрен күрү тәэсире астында көчәя барды. Сугышчыларның күңелләре дошманга изге нәфрәт хисе белән тулды. Бу хис аларны яңа батырлыкларга чакырды. Һөҗүм итеп килүчеләр сафларында туганнары фронтның теге ягында булган яки Германиягә куып алып кителгән сугышчылар күп иде. Алар үзләре дә сугышка атлыгып керергә тордылар, иптәшләрен дә үзләренә иярттеләр. Совет сугышчылары дошманның каршылык күрсәтүен сындырдылар, аның җанлы көчләрен һәм техникасын кырдылар. Бөек Ватан сугышы елъязмасында совет сугышчыларының йөз меңнәрчә гүзәл батырлыклары гәүдәләндерелгән. Гитлерчыларның һәлакәтле утын туктату өчен икеләнмичә үз тормышын корбан иткән, гәүдәсе белән дошман дзоты амбразурасын каплаган комсомолец солдат Александр Матросовның батырлыгы — туган илне явыз дошманнан азат итү хакына эшләнгән бик күп хәрби батырлык һәм үз-үзеңне корбан итү мисалларының берсе.

Коммунистлар һәрвакыт фронтның иң кыен һәм куркынычлы участокларында булды. Фронтовик коммунистка мораль-политик тотнаклылык, тиңсез йөрәклелек һәм батырлык, югары дәрәҗәдә хәрби осталык хас булды.

Масса арасында алып барылган эш буенча Кызыл Армия партоешмалары туплаган гаять бай тәҗрибә рота командирла-

рының политик эш буенча урынбасарлары институтын бетерергә һәм партия оешмаларының структурасын үзгәртергә, аларны массаларга якынайтырга мөмкинлек бирде. Элек партиянең башлангыч оешмалары полкларда гына иде, хәзер инде алар батальоннарда һәм шуңа тиң бүлекчәләрдә төзелде. 1943 ел язында үткәрелгән бу чара партия оешмаларының сугышчылар белән багланышын көчәйтте, партиянең гаскәрләрдә алып бара торган эшенең яңа, тагын да кулайрак формаларына нигез салды.

Сугышның барышында тамырдан борылышка ирешүдә партизаннар хәрәкәте зур роль уйнады. Бу хәрәкәт, яңадан-яңа районнарга җәелеп, көннән-көн үсә, киңәя барды. Совет кешеләре бөтен семьялары һәм хәтта бөтен авыллары белән партизаннар отрядларына кушылган очраклар да күп булды. Партия Үзәк Комитеты, союздаш республикалар компартияләре ҮКлары һәм партиянең подпольедагы өлкә комитетлары җитәкчелегендә партизаннар хәрәкәте дошман өчен дәһшәтле көчкә әйләнде. 1942 ел белән чагыштырганда, 1943 елда партизаннарның саны ике тапкыр артты.

Партизаннар дошманны гаять зур югалтуларга дучар итеп, Кызыл Армиянең уңышларга ирешүенә булышты. 1943 елда партизаннарның С. А. Ковпак һәм М. И. Наумов җитәкчелегендәге берләшмәләре, ике мең километрдан артык араны үтеп, Уңъяк Украинага тирән рейдлар ясадылар. Алар дошманның коммуникацияләрен һәм гаскәри складларын җимерделәр, күп меңнәрчә гитлерчыларны юк иттеләр, дошманның уннарча эшелоннарын яр астына җибәрделәр.

Партизаннар хәрәкәте бөтен халык хәрәкәте булды, анда илдәге барлык милләтләрнең хезмәт ияләре катнашты. Партизаннар хәрәкәте РСФСРның оккупацияләнгән территориясендә — Ленинград, Калинин, Смоленск һәм Орел өлкәләрендә, Украинада һәм Белоруссиядә гаять зур колач алды. Ул шулай ук Латвиядә, Литвада, Эстониядә һәм Молдавиядә дә үсте. 1943 ел азагына миллионнан артык коралл партизан немец-фашист оккупантларга каршы көрәш алып барды. Йөз меңнәрчә коммунист һәм комсомолец партизаннар сафында булды. Советлар илендәге партизаннар хәрәкәте тарихы да бу хәрәкәтнең шулчаклы киң колач алуын һәм шулчаклы массовый булуын белми иде әле.

Гитлерчылар өере вакытлыча оккупацияләнгән территориядә эшләгән ерткычлыклары һәм коточкыч терроры белән совет халкының рухын сындырырга, совет кешеләрен куркытырга исәпләгән иде. Ләкин моның киресе килеп чыкты. Гитлерчыларның ерткычлыклары халыкның ачуын, фашист варварларга карата нәфрәтен көчәйтте генә. Вакытлыча оккупацияләнгән районнарда яшәүче миллионнарча кешеләр немец-фашист илбасарларга каршы героик көрәш алып бардылар. Алар оккупация властьларының политик һәм экономик чараларына аяк чалдылар, материаль кыйммәтләкләрне гитлерчылар Германиясенә

алып китүгә комачауладылар, дошманның җанлы көчләрен һәм техникасын юк итүдә партизаннарга булышлык күрсәттеләр.

Урыннарда партизаннар хәрәкәтен оештыручылар, совет кешеләренең оккупантларга каршы көрәшенә җитәкчелек итүчеләр партиянең подпольедагы оешмалары булды. Бу оешмаларның эшенә партия өлкә комитетларының 26 секретаре, шәһәр һәм район комитетларының 539 секретаре җитәкчелек итте.

Партизаннар хәрәкәтенең үсешендә, совет кешеләренең фашист илбасарларга каршы көрәшендә партиянең подпольедагы матбугаты һәм партизаннар матбугаты гаять зур роль уйнады. Газета һәм листовкалар чыгару, аларны оккупацияләнгән районнар халкы арасында тарату халык көчләрен дошманны тар-мар итүгә мобилизацияләү эшендә партиянең иң мөһим бурычларыннан берсе булды. 1941/42 ел кышында подпольеда типография ысулы белән 20 дән артык, ә 1943—1944 елларда 270 ләп газета чыгарыла иде.

Бөтен партизаннар хәрәкәтенә турыдан-туры җитәкчелек итүне, партизаннар отрядларының сугыш хәрәкәтләрен Кызыл Армия хәрәкәтләре белән координацияләүне партия Үзәк Комитеты карары буенча 1942 елның 30 маенда Верховный башкомандование Ставкасы каршында төзелгән Партизаннар хәрәкәте үзәк штабы башкарды. Немецлар тарафыннан оккупацияләнгән союздаш республикаларда да һәм РСФСР өлкәләрендә дә, фронт алды районнарында да партизаннар хәрәкәте штаблары төзелде.

1942—1943 елларда ВКП(б) Үзәк Комитеты большевистик подпольега һәм партизаннар хәрәкәтенә җитәкчелекне көчәйтте. Украинада һәм Белоруссиядә подпольедагы партия оешмаларының, партизан отрядларының һәм берләшмәләренең эшенә оператив җитәкчелек итү өчен, аларның хәрәкәтләрен Кызыл Армия частьларының сугыш хәрәкәтләре белән координацияләү өчен партиянең легаль булмаган Үзәк Комитетлары төзелде.

Партизаннар хәрәкәтен оештыруда Коммунистлар партиясенә Ленин комсомолы зур ярдәм күрсәтте. Краснодон комсомолецларынвың эше — илбасарларга каршы фидакарь көрәшнең ачык үрнәге. Аларның эшенә подпольедагы большевистик оешма юнәлеш биреп торды. Подпольедагы Краснодон комсомол оешмасы «Яшь гвардия»нең башында Коммунистлар партиясе тәрбияләгән яшь комсомолец партизаннар Иван Туркенич, Виктор Третьякевич, Олег Кошевой, Иван Земнухов, Сергей Тюленин, Ульяна Громова һәм Любовь Шевцовалар торды. Алар барысы да батырлар үлеме белән һәлак булды. Николаев өлкәсендәге «Партизанская искра» комсомолецлары, Калуга өлкәсендәге Людиново подполье оешмасы, Литва ССРның Каунас шәһәрендәге подполье оешмасы комсомолецлары, шулай ук Витебск өлкәсенең Оболь станциясендәге, Буковинаның Хотин шәһәрендәге подпольедагы комсомол оешмаларының яшьләре һәм күп

кенә башка яшьләр фашист илбасарларга каршы батырларча көрәш алып бардылар.

Совет кешеләренең гитлерчыларга каршы аларның тылында алып барган көрәше фашистлар армиясенең көчен какшатты һәм совет гаскәрләренең уңышларына булышлык итте. Дошман тылында алып барган коралльт көрәштә күренекле батырлыклар күрсәткән өчен йөз меңнәрчә партизаннар һәм партизанкалар орденнар һәм медальләр белән бүләкләнде, күп кешеләргә Советлар Союзы Герое исеме бирелде.

1943 елда Бөек Ватан сугышы барышында булган тамырдан борылыш күп яктан совет тылының уңышларына бәйләнгән иде. Тиз үсеп бара торган хәрби хуҗалык Кызыл Армиягә сугыш алып бару көчләре һәм средстволары ягыннан өстенлек тәэмин итте. 1943 елда, аннан элекке ел белән чагыштырганда, төп җитештерү фондларының күләме шактый зурайды. Партиянең, Совет хөкүмәтенең, эшчеләр сыйныфының тырышлыгы белән авыр промышленность продукциясе 19 процентка артты. 1943 елда промышленностьның тулай продукция эшләп чыгаруы тулаем 17 процентка артты. Көнчыгыш районнарында хәрби продукция җитештерү аеруча нык күтәрелде.

СССР промышленносте Кызыл Армияне беренче класслы сугыш техникасы белән һаман күбрәк тәэмин итә килде. 1940 ел белән чагыштырганда эшчеләр саны өчтән бергә диярлек кимүгә карамастан, завод һәм фабрикалар фронтка сугыш техникасын Германия промышленносте фашистлар армиясенә биргәннән шактый күбрәк бирә алдылар. Совет танк төзү заводлары ике ел (1942—1943) эчендә 44,6 мең сугыш машинасы, ә Германия заводлары 18,2 мең машина эшләп чыгардылар. Шушы ук вакыт эчендә совет авиация промышленносте фронтка, Германия промышленностена караганда, 20 мең самолет күбрәк бирде.

Сугыш техникасының саны арту белән бергә аның сыйфаты да яхшыра барды. Әгәр сугышның беренче чорында әле башлыча сугышка кадәрге елларда ук тудырылган үрнәкләрдәге самолетлар, танклар, орудиеләр эшләп чыгарылган булса, 1943 ел башыннан алып сугыш техникасының һәм коралларның яңа, яхшырак төрләре уңышлы үзләштерелә. Гитлерчы генераллар совет танкларының немец танкларыннан өстенлеген танырга һәм шуннан фашистик Германия өчен күңелсез нәтиҗәләр ясарга мәҗбүр булдылар. Башка илләр практикасы сугыш техникасының яңа үрнәкләрен күпләп җитештерүне шулай тиз үзләштерү мисалларын белми.

Хәрби производствоның үсешен ягулык-энергетика һәм металлургия базасының артта калуы тоткарлап килде, чөнки Кривой Рог тимер рудникларын, Украинаның металлургия заводларын һәм электр станцияләрен, Донбасс күмер бассейнын югалту аркасында бу базаның ресурслары шактый кимеде. Илнең көнчыгыш районнарында металл һәм электр энергиясе

җитештерүне, ягулык, бигрәк тә күмер чыгаруны нык арттырырга кирәк булды.

Коммунистлар партиясе промышленностьның бу тармакларын күтәрүгә зур көч куйды. Урал, Көнбатыш Себер, Казахстан һәм башка районнарның металлургия заводлары кара һәм төсле металларның барлык төрләрен җитештерүне рекордлы кыска гына срок эчендә үзләштерделәр. Легирланган корыч кою уңышлы үзләштерелде һәм туктаусыз үсте, броня прокаты эшләп чыгару артты. Көнчыгышка эвакуацияләнгән заводлар хәрби продукцияне элекке урыннарында биргәннән ике-өч тапкыр күбрәк бирә башладылар. Магнитогорскилылар дүрт ай эчендә Европада иң зур домна миче төзеделәр. Чиләбедәге, Үзбәкстандагы металлургия заводлары, Түбән Тагилдагы яңа домналар металл бирә башлады.

Уралда, Себердә, Казахстанда яңа күмер шахталары эксплуатациягә бирелде, киң күләмдә утын хәзерләү оештырылды, ягулыкның җирле чыганаклары эзләп табылды. 1942 ел азагында Үзәк Комитет Кузнецк һәм Караганда күмер бассейны шахталарында партия эшен яхшырту турында карар кабул итте. Үзәк Комитет аларның производство куәтләреннән файдаланырга комачаулый торган җитди кимчелекләрне ачты һәм бөтен партия эшен күмер чыгаруны арттыру бурычына буйсындырырга директива бирде. Партиянең Казахстан һәм Новосибирск өлкәсе оешмалары хезмәт ияләрен шушы бурычны хәл итүгә мобилизацияләделәр. Меңнәрчә коммунистлар җир асты эшләренә җибәрелде. Төньякта тиз арада Печора күмер бассейны үзләштерелде. Мәскәү һәм Тула өлкәләренең партия оешмалары хезмәт ияләрен оккупантлардан азат ителгән Мәскәү яны күмер бассейнын торгызу эшенә күтәрделәр.

Партия һәм хөкүмәт тарафыннан илнең көнчыгыш районнарындагы промышленностьны электр энергиясе белән тәэмин итү буенча чаралар күрелде. Биредә яңа электр станцияләре салынды һәм искеләре киңәйтелде. 1943 елда сафка кертелгән электр станцияләренең егәрлеге миллион киловаттан артып китте.

Социалистик экономика промышленностьның төп тармакларында сугыш шартларында зур капиталь эшләр җәеп җибәрү өчен җитәрлек көчле булып чыкты. 1942 ел белән чагыштырганда, 1943 елда кара металлургиягә, күмер һәм электроэнергетика промышленностена капитал салулар икеләтә артты. Урал һәм Волга буе районнарында автотрактор һәм авыр машиналар төзү заводлары базасында Т-34 маркалы беренче класслы совет танкларын һәм КВ маркалы авыр танкларны күпләп җитештерү өчен куәтле комплекслы предприятиеләр булдырылды. Шушы ук районнарда, шулай ук Себердә сериялэп самолетлар — истребительләр һәм штурмовиклар, дивизион, полк һәм танкка каршы артиллерия орудиеләре җитештерү эше җайга салынды.

Коммунистлар партиясенең чын-чыннан искиткеч зур оештыру һәм идея-политик эше совет экономикасының бөтен ресурс-

ларын ачуга һәм производствога кертүгә юнәлгән иде. Партия рухландырган совет кешеләре производство резервларын мобилизацияләүдә гаять зур инициатива күрсәттеләр, корал, сугыш кирәк-яраклары һәм башка хәрби материаллар эшләп чыгаруны арттыру өчен үзләрен аямыйча көрәштеләр. Фронтта Ватан сакчылары тиңдәшсез батырлыклар күрсәтсә, тылда совет кешеләре хезмәт героизмы күрсәтте.

Фронт өчен продукция җитештерүне арттыру өчен җәелдерелгән *Бөтенсоюз социалистик ярышы* 1943 елда тагын да зуррак колач алды. Хезмәт күтәренкелеге бөтен эшчеләр сыйныфын үз эченә алды. 1942 ел апреленнән алып 1944 ел апреленә кадәр промышленностьта хезмәт җитештерүчәнлеге 40 процентка үсте. Бу үсеш башлыча алдынгы техника кертү, производство куәтләреннән яхшырак файдалану, производство циклын тизләтү юлы белән тәэмин ителде.

Авыл хуҗалыгы өлкәсендәге кыенлыклар уңышлы төстә бетерелә барды. Партиянең һәм хөкүмәтнең зур тырышлыклары, колхозчыларның һәм колхозчы хатын-кызларның, МТС һәм совхоз эшчеләренең һәм эшче хатын-кызларының фидакарь хезмәте аркасында 1943 елда чәчү мәйданы 1942 елгыдан 6,4 миллион гектарга артты. Бәрәңге, сөт һәм башка төрле авыл хуҗалыгы продукциясе җитештерүне арттыруга ирешелде. Фронтка һәм илгә мөмкин кадәр күбрәк ашлык, яшелчә һәм башка продуктлар бирергә омтылып, авыл хезмәтчелләре оборона фондына планнан тыш чәчүләр оештырдылар.

Сугыш шартларында эш көче җитешмәүчелекне кичергән игенчелеккә бөтен шәһәр халкы ярдәмгә килде. Промышленность предприятиеләре колхозларга шактый зур гына производство ярдәме күрсәттеләр. Алар, эчке резервларын мобилизацияләп, авыл хуҗалыгы машиналары өчен запас частьлар эшләп чыгаруны арттырдылар. Шулай да илнең көнчыгыш районнарында авыл хуҗалыгында ирешелгән уңыш кына иң әһәмиятле авыл хуҗалыгы районнарын дошман оккупацияләвеннән килгән гаять зур югалтуларны каплый алмады. Халык азык мәсьәләсендә зур гына кыенлыклар кичерде. Ләкин партиянең һәм хөкүмәтнең хезмәт ияләре ихтыяҗларын канәгатьләндерү турында туктаусыз кайгыртулары аркасында сугыш вакытының искиткеч кыен шартларында халыкны азык белән тәэмин итүне оештырып булды. Нормага салынган тәэминат системасы промышленностьның хәлиткеч тармакларындагы эшчеләрнең куллануын шактый югары дәрәҗәдә тотуны тәэмин итте. Партия һәм хөкүмәт норма буенча бирелә торган куллану әйберләренә сугышка кадәрге бәяләрне саклады. Сугыш расходларының гаять зур булуына карамастан, Совет хөкүмәте хезмәт ияләренең социаль-культура ихтыяҗларын канәгатьләндерү өчен дә средстволар тапты.

Азат ителгән районнарның хуҗалыгын торгызу буенча партия һәм хөкүмәт күргән чаралар халык бәхете турында кайгырту белән сугарылган иде. 1943 елның 21 августында СССР

Халык Комиссарлары Советы һәм ВКП(б) Үзәк Комитеты «Немец оккупациясеннән азат ителгән районнарда хуҗалыкны торгызу буенча ашыгыч чаралар турында» карар кабул иттеләр. Шушы карарны тормышка ашыру нәтиҗәсендә бу районнарның колхозлары 1944 елның 1 январена ук инде 1720 мең баш терлек, уҗым культуралары буенча 96 мең тонна орлык алдылар. Торак йорт, мәктәп һәм больницаларны, промышленность предприятиеләрен торгызу буенча зур эш башкарылды.

Транспорт үзенең бурычларын уңышлы үтәде. Паровозлар, товар вагоннары, елга һәм диңгез суднолары саны нык кимүгә карамастан, транспорт эшчеләре һәм хезмәткәрләре гаять зур күләмнәрдә гаскәр, корал, сугыш кирәк-яраклары һәм товар йөкләре ташу эшләрен башкардылар.

Совет галимнәре, культура работниклары да бөтен көчләре белән фронтка ярдәм иттеләр. СССР Фәннәр академиясе үзенең эзләнү эшләре белән Урал, Көнбатыш Казахстан ресурсларын сугыш ихтыяҗларына файдалануда гаять зур булышлык күрсәтте. Совет язучылары, сәнгать работниклары үзләренең иҗаты белән халыкны, армияне оккупантларга каршы көрәштә патриотик батырлыкларга рухландырдылар.

Фронт белән тыл арасында багланыш һаман күбрәк ныгый барды. Тамбовлылар һәм саратовлыларның башлап җибәрүе буенча 1942 ел көзендә *Кызыл Армияне кораллландыруга акча җыю өчен бөтенхалык патриотик хәрәкәте* башланды. 1943 елда Кызыл Армия һәм Флот өстәмә рәвештә танк колонналары, эскадрильялар һәм корабльләр алды. Дүрт ел эчендә халыкның үз теләге белән сугыш ихтыяҗларына керткән взнослары 94,5 миллиард сум булды. Эшчеләр, колхозчылар, интеллигенция фронтка Ватанны саклаучыларга бүләккә дип мең нәрчә эшелоннар озатты. Менә шуларның бөтенесендә яшәү көче бирә торган совет патриотизмы, эшчеләр сыйныфы һәм крестьяннар союзының какшамас ныклыгы, совет халкының бердәмлеге чагылды.

Тылда һәм фронтта тамырдан борылыш ясауга илнең бөтен көчләрен бик нык җигү нәтиҗәсендә ирешелде. Совет халкы дошманны җиңү хакына зур мәхрүмлекләргә барды. Бөтен милли доходның өчтән берсе диярлек турыдан-туры сугыш ихтыяҗларына юнәлдерелде. 1943 елда милли доходта куллану фондының тоткан урыны 60 процентка кадәр кимеде һәм ул сугыш барган бөтен еллардагыдан иң киме булды. Кирәкле товарлар өч тапкыр кимрәк сатылды. Бу бөтен сугыш дәвамында сугыш расходлары иң күп тотылган чор булды. Сугышның барышында тамырдан борылыш ясалуны тәэмин итү өчен совет халкы илнең бөтен ресурсларын мобилизацияләде, һәм аның тырышлыклары тулы уңышлык белән тәгәлләнде.

Совет халкының фронтта һәм тылда ирешкән бөек җиңүләре оккупацияләнгән илләр — Чехословакия, Польша, Югославия, Албания, Франция халыкларының милли азатлык хәрәкәте,

шулай ук Германиянең үзендә һәм аның вассаллары булган илләрдә Каршылык күрсәтү хәрәкәте күтәрелүгә бик зур йогынты ясадылар.

Югославиядә Коммунистлар партиясе җитәкчелегендәге көчле партизаннар хәрәкәте фашистик Германия һәм фашистик Италия көчләренең бер өлешен үзендә тоткарлады. Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә болгар халкы фашизм режимына каршы күтәрелде. Польшада Каршылык күрсәтү хәрәкәте киң колач алды. Анда гитлерчыларга каршы «Гвардия людова» партизаннары актив хәрәкәт итте. Совет халкы ярдәме белән поляк һәм чех патриотлары СССР территориясендә үзләренең гаскәри частьларын оештырды. Фашизмга каршы рухта булган румын хәрби пленныйлары гитлерчыларга каршы көрәшү өчен иреклеләр дивизиясе төзеде.

Көнбатыш Европаның немец фашизмы тарафыннан оккупацияләнгән илләрендә Каршылык күрсәтү хәрәкәте оеша башлаган беренче көннәрдән үк алып көрәшнең ике политик линиясе, бу хәрәкәттә ике стратегия һәм ике тактика барлыгы күренде.

Аларның берсе — коммунистлар партияләренең халыкларның төп милли интересларын чагылдыручы, фашизмны һәм аның үз илләре эчендәге булышчыларын тулысынча тар-мар итүгә юнәлгән политик линиясе, стратегиясе һәм тактикасы. Коммунистлар партияләре халыкның бөтен көчләрен, барлык сыйныфларын һәм катлауларын берләштерүгә һәм шулай итеп фашизмга һәм эчке реакциягә каршы көрәшнең бердәм милли фронтын булдыруга омтылдылар.

Икенче политик линия эмигрант буржуаз хөкүмәтләр һәм аларның ил эчендәге тарафдарлары тарафыннан билгеләнде. Алар үзләре алдына Германияне тулысынча тар-мар итү бурычын куймады, аны бары тик икенче дәрәҗәдәге держава рангысына гына төшерергә тырышты. Бу линия яклы кешеләр киң фронт белән азатлык көрәше җәелдерүгә каршы булдылар, пассив стратегия тотарга өндәделәр, ә вакыты-вакыты белән фашизмга каршы көрәшкән азатлык көчләрен тоткарлап, тыеп килделәр.

Европаның оккупацияләнгән илләрендә фашист илбасарларга каршы азатлык көрәше алып баручы төп һәм хәлиткеч көч коммунистлар һәм эшчеләр партияләре һәм алар артыннан баручы патриотик рухлы массалар булды. Коммунистик партияләр халык массаларын фашизм изүенә каршы, үз илләренең милли мөстәкыйльлеге өчен, азатлыгы өчен көрәшкә күтәрделәр. Һөҗүмгә дучар булган Франция, Чехословакия, Польша һәм башка илләр коммунистлары һәм аларны яклаучы хезмәт иясе массалар немец-фашист оккупантларга һәм аларның булышчыларына каршы алып барылган сугышта бик зур корбаннар бирделәр. Гитлерчылар меңнәрчә коммунистларны һәм алар яклы кешеләрне атып үтерделәр, аларның күп меңнәре төрмәләрдә һәм концентрацион лагерьларда һәлак булды.

Фашистлар коалициясенә кергән илләр — Германия, Италия, Румыния, Венгрия, Финляндия — коммунистик партияләре сугышта бу коалициянең җиңелүенә китерә торган политика, фашистик хөкүмәтләрне бәреп төшерү политикасы үткәрделәр. Фашизм блогына керә торган илләрдәге коммунистлар үз дәүләтләренең армияләре солдатлары арасында зур эш алып бардылар, аларга фашистик Германия һәм аның вассаллары алып барган сугышның талау сугышы икәнен һәм СССР ягыннан, Гитлерга каршы коалиция ягыннан алып барыла торган сугышның азатлык сугышы, гадел сугыш икәнен аңлаттылар. Алар солдатларны гитлерчылар һәм аларның булышчылары алып бара торган җинаятьле сугышны бетерергә, барлык чаралар белән фашист илбасарларның җиңелүенә булышлык итәргә чакырдылар. Коммунистик партияләрнең бу эше фашистик блок илләренең барлык армияләрендә уңышлы барды. Солдатларның Кызыл Армиягә һәм аның союзниклары армияләренә каршы актив көрәштән баш тарту, аларның бер өлешенең бик теләп пленга төшү, партизаннар отрядларына һәм Каршылык күрсәтү хәрәкәте оешмаларына керү очраклары күп булды. Словак һәм румын гаскәрләренең зур-зур бүлекчәләре, частьлары һәм хәтта берләшмәләре, итальян, венгр, австрияле, фин һәм немец солдатларының зур группалары антифашистик коалиция армияләре ягына чыктылар.

Кызыл Армиянең җимергеч ударлары һәм немец коммунистларының вермахттагы эше көчәю нәтиҗәсендә фашизмга каршы настроениеләр көчәйде. Армиядә хезмәт итәргә теләмәгән немец солдатларының саны үсте. Вермахт җинаять статистикасының ачыктан-ачык киметеп күрсәтелгән мәгълүматлары шул турыда сөйли. Сугыш вакытында коры җир гаскәрләрендә генә дә 27 мең чамасы кеше үлемгә хөкем ителгән, 110 меңләп кеше бер елдан артык срокка каторга төрмәләренә ябылган. Бу кадәр кешедән 11 дивизия оештырып булыр иде.

Аяусыз каты террор шартларында коммунистлар, куркуны һәм ару-талуны белмичә эшләп, Каршылык күрсәтү хәрәкәтендә катнашучыларны туплыдылар, аларны фашизм режимына каршы көрәшкә алып бардылар. Италиядә һәм Румыниядә коммунистик партияләр җитәкчелегендә партизаннар хәрәкәте барлыкка килде һәм җәелде. Немец-фашист оккупантларга каршы азатлык көрәшендә коммунистларның җитәкче роль уйнавы, аларның геройлыгы һәм халыкка чын күңелдән бирелгәнлеге коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең йогынтысы һәм авторитеты бик нык үсүгә, аларның киң халык массалары белән элемтәсе тагын да ныгуга китерде.

Гитлерга каршы коалициягә кергән капиталистик илләрнең коммунистик партияләре үз илләренең хәрби тырышлыкларын якладылар һәм, фашистик Германияне, аның иярченнәрен тиз һәм тулысынча тар-мар итү өчен, аларның Советлар Союзы белән сугышчан хезмәттәшлеген ныгытуга булышлык иттеләр.

Көрәш тәҗрибәсе прогрессив көчләрне берләштерү, массаларны фашизмга каршы һәм Гитлерга каршы коалициягә кергән капиталистик илләрдәге реакцион көчләргә каршы мобилизацияләү эшен һәр аерым илдәге коммунистик партияләрнең Коминтерн рамкаларыннан тыш тагын да яхшырак тормышка ашыра алачагын күрсәтте. Шулай ук буржуазиянең: коммунистик партияләр мөстәкыйль эш итмиләр, үз халыкларының интересларын күздә тотып түгел, бәлки тыштан бирелгән әмер буенча эш итәләр, дигән ялган ялаларын да тәмам фаш итәргә кирәк иде. Менә шуларның бөтенесеннән чыгып һәм Коминтернның үз өстенә төшкән тарихи бурычын үтәгәнен исәпкә алып, Коммунистик Интернационал Башкарма комитеты Президиумы 1943 елның маенда Коминтернны тарату турында карар кабул итте. Барлык коммунистик партияләр бу карарны яхшы дип тапты.

Коммунистик Интернационал зур тарихи роль уйнады. Аның хезмәтләре шунда булды: ул төрле илләр хезмәт ияләре арасында булган һәм беренче бөтендөнья сугышы чорында социал-шовинистлар тарафыннан өзелгән багланышны яңадан торгызды һәм ныгытты, марксизм-ленинизмны оппортунистларның әшәкеләндерүеннән һәм бозуыннан саклап калды, яшь коммунистик һәм эшчеләр партияләренең эчке тупланышына, аларның марксистик-ленинчыл чыныгуына булышлык итте, җитәкче революцион кадрларны булдыруга ярдәм итте. Шуның белән яшь коммунистик партияләрне марксизм-ленинизм платформасында торучы сугышчан массовый революцион эшчеләр партияләренә әверелдерү өчен шартлар тудырылды.

Бөек Ватан сугышы барышында Советлар Союзы катгый рәвештә фашизмга каршы көчләрне туплауга юнәлдерелгән тышкы политика үткәрде. Мондый политика халыкара мәйданда СССРның авторитетын тагын да югары күтәрде. Бу политика гитлерчыларга каршы коалицияне ныгытуга булышлык итте.

1943 ел азагында Таһранда СССР, АКШ һәм Англия хөкүмәтләре башлыклары конференциясе булды. Бу конференция декларация кабул итте, анда өч бөек державаның сугышта тоткан уртак линиясе билгеләнде һәм расланды, шулай ук сугыштан соңгы чорда аларның бергәләп хезмәттәшлек итәргә карарга килгәнлеге турында белдерелде. Декларация өч бөек державаның сугыштан соңгы чорда ныклы тынычлык тәэмин итәргә һәм тынычлык сөюче барлык илләрнең, зурларының да, кечкенәләренең дә, хезмәттәшлеген җайга салырга омтылуын басым ясап әйтте. Конференциядә, Черчилльнең каршылык күрсәтүенә карамастан, 1944 елның 1 маеннан да соңга калмыйча Европада икенче фронтны ачарга карар бирелде. Ләкин бу срок үтәлмәде. Совет кораллы көчләре гитлерчылар Германиясенә һәм аның вассалларына каршы сугышның төп авырлыгын ялгыз үз өсләрендә күтәрүдә дәвам иттеләр.

Таһран конференциясе Англия-Совет-Америка коалициясен ныгытуда мөһим роль уйнады. Бу конференция гитлерчылар дипломатиясенең әлеге коалициянең җимерелүенә исәп тотуларының нигезсезлеген күрсәтте.

1943 ел декабренда Мәскәүдә дуслык, ярдәмләшү һәм сугыштан соңгы хезмәттәшлек турында 20 елга Совет-Чехословакия договорына кул куелды. Договор чехларны һәм словакларны фашизм коллыгыннан азат итү эшендә Чехословакиягә Советлар Союзының хәрби ярдәмен гарантияләде. Совет-Чехословакия договорының һәр статьясы сугыштан соңгы чорда Европада ныклы тынычлык саклау идеясе белән сугарылган иде. Бу договор — һәр ике якның тулысынча тигез хокуклылыгы һәм берберсен аңлавы нигезенә корылган хезмәттәшлекнең ачык үрнәге, зур һәм кечкенә дәүләтләр арасындагы чын-чыннан туганнарча мөнәсәбәтләр мисалы.

Бөек Ватан сугышының икенче чорында Кызыл Армиянең фронтларда ирешкән күренекле уңышлары, совет кешеләренең тылдагы героик хезмәте, эзлекле совет тышкы политикасы Советлар Союзының фашистик Германияне хәлиткеч җиңүләрен тәэмин иттеләр.

### 3. Бөек Ватан сугышының җиңү белән төгәлләнүе

Советлар Союзы 1944 елга гитлерчылар Германиясе өстеннән күп кенә гүзәл җиңүләргә ирешеп керде. *Сугышны төгәлләү чоры башланды.* Ләкин аны бетерү җиңел эш түгел иде.

Зур ике армия капма-каршы тора иде. 1944 ел башына Кызыл Армия дошманнан кешеләр саны буенча 1,3 тапкыр, орудиеләр һәм минометлар буенча 1,7 тапкыр, танклар һәм үзйөрешле орудиеләр буенча 1,4 һәм самолетлар буенча 2,7 тапкыр өстен иде инде. Советлар Союзы сугышның ике ярым елы эчендә дошманның ярсулы һөҗүмен кире кайтарып кына калмады, бәлки аның сугыш көчләре һәм техникасы ягыннан булган өстенлеген тулысынча бетерүгә дә иреште. Советлар Союзының һәм аның кораллы көчләренең җимерелмәс куәте эштә күрсәтелде. Ләкин фашистик армия әле һаман көчле иде. Германиянең төп көчләре һаман совет-герман фронтында иде. Советлар Союзына каршы дошманның 236 дивизиясе һәм 18 бригадасы хәрәкәт итте. Көнбатыш союзникларга каршы исә нибары 102 дивизия генә куелды. Гитлерчылар Германиясе элеккечә бөтен Европаның диярлек ресурсларына хуҗа иде. Фашист ерткыч һаман әле үзе басып алган совет җиренең яртысын диярлек газаплый, җәфалый иде. Тәмам җиңеп чыгу өчен совет халкының барлык көчләрен бик нык җигәргә кирәк иде.

Коммунистлар партиясе Кызыл Армия алдына изге бурыч — бөтен совет җирен немец-фашист оккупантлардан чистарту, Европа халыкларын фашизмнан коткаруда ярдәм күрсәтү, гитлерчы юлбасарлар ордасын Германиянең үз территориясендә

тәмам тар-мар итеп сугышны бетерү бурычын куйды. Бу бурыч партиянең фронттагы һәм тылдагы бөтен политик эшен билгеләде. Сугышчыларны сугышчан бурычларны үтәүгә мобилизацияләүче матбугатка бик зур игътибар бирелде. Армиядә һәм флотта 4 үзәк газетасы, 19 фронт һәм флот, 90 нан артык армия һәм корпус газетасы чыгарылды. Аларның гомуми тиражы 3,5 миллион данә чамасы булды. Рустан башка милләтләр сугышчылары өчен 50 ләп фронт, округ һәм армия газетасы чыгарылды. Шуның өстенә һәр дивизиядә үзенең күп тиражлы газетасы булды.

Кызыл Армия 1943 елгы ударлардан соң немец гаскәрләренә тын алырга да бирмәде. 1944 елда ул аларга тагын да җимергечрәк ударлар ясады.

Январьда Ленинград һәм Волхов фронтлары гаскәрләренең Балтик флоты моряклары булышлыгында көчле һөҗүме башланды. Омтылып алга барган совет гаскәрләре бу районда немец армиясенең төп көчләрен тар-мар иттеләр. Ленинград дошман блокадасыннан тулысынча азат ителде. Февраль урталарында Кызыл Армия Ильмень күленнән көньяктарак һөҗүмгә күчте һәм немецлар армиясенә яңа зур удар ясады. Совет гаскәрләре Балтик буе чикләренә килеп чыктылар.

Төньяк-көнбатышта әле каты сугышлар барган чакта, көньякта Уңъяк Украина өчен гаять зур сугыш башланды. Февраль—мартта дүрт Украина фронты гаскәрләре Припять елгасыннан алып Днепр тамагына кадәр сузылган гаять зур фронтта һөҗүмгә күчтеләр. Кызыл Армия Корсунь-Шевченковский һәм Звенигородок-Умань районнарында дошманның ике зур группировкасын камап алып юкка чыгарды. Кызыл Армия Кривой Рог тимер рудасы бассейнын коткарды. Көнбатышка таба уңышлы алга китеп һәм Днестр елгасын кичеп чыгып, ул Совет Молдавиясенең шактый өлешен азат итте. 1944 елның 26 мартында данлы вакыйга булды — совет гаскәрләре Румыния чигенә барып җиттеләр. Советлар Союзының дәүләт чиген торгызу башланды. Апрель — май айларында 3 нче һәм 4 нче Украина фронтлары гаскәрләре, Кара диңгез флоты белән бергәләп хәрәкәт итеп, Кырымны һәм Одессаны азат иттеләр.

1944 елның җәенә Кызыл Армия дошман оккупацияләгән территориянең дүрттән өч өлеше чамасын дошманнан азат итте. Совет гаскәрләре Карпат таулары итәкләренә барып җиттеләр һәм шуның белән гитлерчылар фронтын икегә аердылар. Кызыл Армия Балкан илләренә бара торган юлларга чыкты, Көньяк-Көнчыгыш Европа халыкларына аларның фашизмга каршы көрәшендә турыдан-туры булышлык күрсәтергә мөмкинлек алды. Фашистик Германиянең сателлитлары арасында таркалу көчәйде, аларның эчке политик хәле кискенләште. Гитлерчылар Германиясе тулысынча политик изоляцияләнү чигенә килеп басты.

Советлар Союзының үз көчләре белән фашизмны тар-мар китерә һәм Европаны азат итә алырлык булуы бөтен дөньяга

ачыкланды. Бу хәл Америка һәм Англия хөкүмәтләрен ниһаять материкка бәреп керү турында карар чыгарырга мәҗбүр итте. Европада икенче фронт, ике ел кичегеп, 1944 ел июнендә ачылды. Ләкин совет-герман фронты, фашист гаскәрләренең өчтән ике өлешен үзенә тартып, моннан соң да хәлиткеч фронт булып калды.

Кызыл Армия 1944 елда үткәргән кышкы-язгы кампаниянең йомгаклары шундый. Җәйге-көзге кампания үзенең күләме һәм нәтиҗәләре буенча тагын да зуррак булды.

Июньдә Ленинград һәм Карелия фронтлары гаскәрләре Балтик флоты корабльләре булышлыгы белән Карелия муенында һәм Көньяк Карелиядә һөҗүмгә күчтеләр. Озак вакытка исәпләп корылган оборона ныгытмаларының өч линиясен үтеп, совет сугышчылары Выборг һәм Петрозаводск шәһәрләрен азат итте. Дошман Финляндиянең эченә үк алып ташланды. Августта Финляндия Советлар Союзыннан вакытлы килешү сорады һәм 4 сентябрьдә Германия белән арасын өзүе турында белдерде.

Июнь — июльдә 1 нче Балтик буе фронты һәм өч Белоруссия фронтлары гаскәрләре немец армиясенә каршы зур стратегик операция үткәрделәр. 23 июньдә Көнбатыш Двинадан алып Припятька кадәр сузылган бик зур фронтта совет гаскәрләре дошманга моңа кадәр күрелмәгән көчле ударлар ясадылар. Күп кенә юнәлешләрдә алар дошманның оборонасын өзеп бик эчкә үк кереп киттеләр һәм алты көннән инде Витебск һәм Бобруйск районнарында дошманның зур группировкасын камап алып юк иттеләр. Һөҗүмне омтылышлы рәвештә җәелдерә барып, алар немецларның үзәк группировкасын фланглардан урап алдылар һәм 3 июльдә Советлар Белоруссиясенең башкаласы Минскины, ә 13 июльдә Литва ССР башкаласы Вильнюсны азат иттеләр.

Белоруссия җирендә барган сугышта Кызыл Армия дошманның ярты миллионнан артык солдатын һәм офицерын юк итте һәм плен алды. Масаеп җиңү маршы белән Мәскәүгә килеп керергә әзерләнгән немец-фашист солдатлары, офицерлары һәм генераллары 1944 ел җәендә совет башкаласы урамнарыннан хәрби пленныйлар сыйфатында үттеләр.

Немец-фашист гаскәрләрен үзәктә тар-мар итү нәтиҗәсендә Кызыл Армия Белоруссияне тулысынча һәм Литва совет республикасының күп өлешен азат итте. 24 көн эчендә совет гаскәрләре көнбатышка таба 500 километрдан артык алга киттеләр. Неман елгасын уңышлы кичтеләр. Алар фашистик Германия чигенә якын ук барып җиттеләр. Кешелек дөньясына каршы эшләгән бөтен канлы җинаятьләре өчен гитлерчылар фашизмыннан үч алу сәгате якынлашты.

Совет гаскәрләренең Белоруссиядәге җиңүе Кызыл Армиягә Польшага һәм Балтик буена алга үтү өчен, Көнчыгыш Пруссиягә һөҗүм башлау өчен юл ачты.

Бер үк вакытта, июль — августта, Кызыл Армия көньякта җимергеч ударлар ясады. 1 нче Украина фронты гаскәрләре,

дошман оборонасын уңышлы үтеп, 27 июльдә Көнбатыш Украина үзәге Львовны азат итте. Чигенүче дошманны эзәрлекләп барып, алар Висла елгасын кичте һәм тиздән бөтен Көнбатыш Украинаны азат итте. Августта 2 нче һәм 3 нче Украина фронтлары гаскәрләре зур җиңүгә ирештеләр. Омтылышлы төстә алга барып, алар Кишинев районында немецларның 22 дивизиясен камап алып юк иттеләр. Советлар Молдавиясе тулысынча азат ителде.

Сентябрь — октябрьда Кызыл Армия Балтик буенда немец фашист гаскәрләрне җиңүгә иреште. Өч Балтик буе фронты гаскәрләре Рига юнәлешендә һөҗүмгә күчте, ә Ленинград фронты гаскәрләре Таллинга һөҗүм башлады. 22 сентябрьдә совет гаскәрләре совет Эстониясенең башкаласы Таллинны, ә 13 октябрьдә Латвия ССР башкаласы Риганы дошманнан чистартты. Советлар Эстониясе һәм совет Латвиясенең күп өлеше азат ителде. Гитлерчыларның 30 дивизиядән артык исәпләнгән Балтик буе группировкасы диңгезгә китереп терәлде һәм Көнчыгыш Пруссиядән киселде.

Октябрьда Карелия фронты гаскәрләре Төньяк флот белән бергәләп немецларның төньяк-көнбатыш группировкасын тар-мар итте, борын-борыннан рус өлкәсе булган Печенгадан дошманны бәреп чыгарды, Норвегия җиренә килеп керде һәм Норвегия халкына аны немец-фашистлар изүеннән азатлыкка чыгаруда ярдәм күрсәтте.

*Советлар Союзының Баренц диңгезеннән алып Кара диңгезгә кадәр сузылган бөтен дәүләт чиге тулысынча торгызылды.*

Туган илне немец-фашист илбасарлардан азат итү эшенә герой партизаннар зур өлеш кертте. Белоруссияне азат итү өчен каты сугыш башланыр алдыннан гына партизаннар бер атна буена дошман тылында тимер юл линияләрен шартлату буенча бик зур һәм кыю операция үткәрделәр. Фашистлар командованиесе сугышларның иң кискен моментында гаскәрләрен теләгән урынга тиз күчерә алмады, резервларын һәм сугыш техникасын китерә алмады.

Совет сугышчылары, дошман оборонасын җимерә, аның җанлы көчен һәм техникасын юк итә барып, героизм могҗизалары күрсәтте, гитлерчыларны Көнбатышка таба куды. Николаев шәһәре өчен барган сугышларда өлкән лейтенант К. Ф. Ольшанский командованиесендәге десантчы моряклар группасы мәңге онытылмаслык дан казанды. Төнлә белән шыпырт кына портка килеп төшкән бу группа гитлерчыларның орудиеләр, минометлар һәм танклар белән коралланган өч батальонына каршы каты сугышта бирешми. 67 кешедән 12 генә кеше исән кала. Батыр десантчыларга Советлар Союзы Герое исеме бирелде, шәһәрдә куелган һәйкәл аларның батырлыклары турында хәтерләтеп тора.

Польшаның Герасимовиче исемле авылын азат итү өчен барган сугышларда ефрейтор Г. П. Кунавин, пулемет амбразурасын

үз гәүдәсе белән каплап, Александр Матросов батырлыгын кабатлады. Данлы сугышчыга Советлар Союзы Герое исеме бирелде. Шушы авыл кешеләре үзләрен азат итүче совет сугышчысына тирән ихтирамнары билгесе итеп аның исемен мәңгегә почетный гражданнар исемлегенә керттеләр һәм укытучыларга һәр елны беренче класста беренче дәресне Кунавинның батырлыгы турында сөйләүдән башларга куштылар. «Аларның тормышны аңлавы поляк һәм рус халыкларының туганлыгы турындагы фикердән башлансын», — дип яздылар алар үзләренең карарларында.

Кызыл Армия көнбатышка азат итүче армия булып барды. Үзенең азатлыгы һәм бәйсезлеге өчен көрәшкән совет халкы фашизм изүе астында интеккән башка халыкларның язмышына игътибарсыз кала алмады. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе, пролетар интернационализм идеяләренә турылыклы булалрак, бөтен сугыш дәвамында совет сугышчыларының тарихи азат итүчелек миссиясен басым ясап күрсәтә килде. Шушы югары максат белән рухланган Кызыл Армия Европаның коллыкка төшерелгән халыкларын фашизм коллыгыннан азат итте.

Совет гаскәрләре 1944 елның март азагында ук Румыния территориясенә барып керделәр. Сугыш хәрәкәтләре СССР читеннән тышка күчерелде. Июльдә совет гаскәрләре Польша җиренә аяк бастылар. *Көнбатыш Европаның коллыкка төшерелгән халыклары өстендә азатлык кояшы балкыды.*

Кызыл Армия көнбатышка таба барган саен, көн тәртибенә Европа илләре халыкларының дәүләт, экономик һәм культура тормышының әһәмиятле мәсьәләләре килеп баса барды. Коммунистлар партиясе һәм Совет хөкүмәте үзләренең максаты итеп түбәндәгеләрне куйдылар:

1. Европа халыкларын фашист илбасарлардан азат итәргә һәм аларга үзләренең бәйсез милли дәүләтләрен яңадан торгызуда булышлык күрсәтергә.

2. Азат ителгән халыкларга үзләренең дәүләт төзелеше һәм социаль строе мәсьәләсен хәл итүдә тулы ирек бирергә.

3. Төп хәрби җинаятьчеләрне, сугыш өчен һәм халыкларның газап чигүләре өчен гаепле кешеләрне үзләре эшләгән явызлыклары өчен каты җәзага тарту чаралары күрергә.

4. Европада Германия ягыннан яңа агрессия булу мөмкинлеген бөтенләй бетерерлек тәртип урнаштырырга.

5. Фашистлар тарафыннан оккупациягә дучар ителгән, таланган илләрдә хуҗалыкны һәм культураны аякка бастыру максаты белән озак вакыт буена Европадагы барлык халыклар арасында үзара ышанычка һәм ярдәмләшүгә нигезләнгән экономик, политик хезмәттәшлек һәм культура хезмәттәшлеге урнаштырырга.

Кызыл Армиянең җиңүле һөҗүме Европа халыкларында гитлерчыларның «яңа тәртибенә» каршы милли азатлык көрәшенык күтәрелүгә китерде. Коммунистларның йогынтысы үсте.

Сугышка кадәр үк коммунистлар күтәреп чыккан халык фронты идеясе фашизм коллыгы дәһшәтен татыган күп илләрдәге халык массаларының күңелен биләде. Болгариядә Ватан фронты, Грециядә — Милли азатлык фронты, Румыниядә — Милли демократик блок, Венгриядә — Милли бәйсезлек фронты барлыкка килде, Польшада Крайова рада народова илдәге барлык демократик көчләрне гәүдәләндерүче һәм берләштерүче булды. Италия һәм Франция коммунистик партияләренең Үзәк Комитетлары үз илләре халыкларын немец-фашист оккупантларга каршы гомуми коралы восстание күтәрүгә чакырды.

Европа халыкларының фашистик оккупациягә каршы көрәшендә совет кешеләре дә турыдан-туры катнашты. Алар үзләре булган һәр җирдә фашизмга каршы кискен көрәш алып бардылар. Үлем лагерьларыннан качып ирекә чыгу белән, алар төрле илләрнең партизан отрядларына һәм подпольедагы оешмаларына керделәр. 1944 елның беренче яртысында Польшада совет партизаннарының 10 нан артык берләшмәсе хәрәкәт итте. Чехословакия, Румыния һәм Венгрия коммунистик партияләренең үтенече буенча, Украина Коммунистлар партиясе Үзәк Комитеты бу илләрнең халыкларына партизаннар хәрәкәтен үстерүдә ярдәм итте. Франциядә француз коммунистлары ярдәме белән совет хәрби пленныйлары Үзәк комитеты төзелде. 1944 елның язына инде Франциядә совет партизаннарының 30 лап отряды хәрәкәт итте.

*1944 ел урталарыннан алып Кызыл Армиянең бөек азат итүчелек походы башланды. Бу поход Европа халыкларына аларның фашистик тираниягә каршы көрәшендә турыдан-туры ярдәм күрсәтте.*

Кызыл Армия белән бергә поляклар гаскәре, чехословаклар корпусы, румыннар дивизиясе, югославлар бригадасы үз ватаннарын азат итү өчен көнбатышка таба юл тотты.

Җәй көне совет гаскәрләре Польша территориясенә аяк басты. Авыр сынаулар һәм газаплар кичергән, зур корбаннар биргән поляк халкы Кызыл Армияне мәхәббәт һәм ихтирам белән каршы алды. Кызыл Армия белән бергә үз ватанын азат итү өчен 1 нче Поляк армиясе дә сугышты. Польшаның оккупантлардан чистартылган территориясендә халык Эшчеләр партиясе (коммунистлар) җитәкчелегендә халык хөкүмәте — Польша милли азатлык комитеты төзеде.

Кызыл Армиянең җиңүләре румын халкын фашизм тираниясенә каршы көрәшкә рухландырды. Румыния халкының патриотик көчләре Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә 23 августта коралы восстание күтәрде һәм фашистик хөкүмәтне бәреп төшерде. Румыния армиясе үзенең коралын немец гаскәрләренә каршы борды һәм Кызыл Армиягә кушылды. Румыния армиясенең патриотик отрядлары һәм частьлары башкаланы явыз илбасарлардан чистартты һәм немец-фашист гаскәрләрне үз илләре җиреннән тулысынча куып чыгару өчен совет гаскәрләре

белән бергәләп кискен көрәш алып барды. 31 августта совет гаскәрләре Бухарестка килеп керде. Румын халкы аларны шатлык белән каршы алды. Румыния Германиянең союзнигы булудан туктады һәм аңа каршы сугыш игълан итте.

Кызыл Армиянең Балканга килеп чыгуы Болгариядәге хәлгә хәлиткеч йогынты ясады. Аның фашист идарәчеләре, болгар халкының совет халкына кайнар мәхәббәт белән каравын белгәнгә күрә, СССРга каршы сугышырга батырчылык итмәде, ләкин шулай да һәртөрле юллар белән гитлерчылар Германиясенә булышты. Шул уңай белән 1944 елның 5 сентябрендә Советлар Союзы Болгариянең фашистик хөкүмәтенә каршы сугыш игълан итте. Совет гаскәрләре Болгариягә килеп керде, болгар халкы аларны шатланып икмәк-тоз белән каршы алды. Гитлерчыларга һәм үз илләрендәге фашист идарәчеләргә каршы бөтенхалык катнашы белән, Болгария эшчеләр партиясе җитәкчелегендә алып барыла торган көрәш югары дәрәҗәдәге үсешкә иреште. 9 сентябрьдә Софияда кораллы восстание булды. Халык массалары дошман күргән монархо-фашистик режим җимерелде. Ватан фронты хөкүмәте төзелде. Болгария фашистик Германия белән арасын өзде һәм аңа каршы сугыш игълан итте.

Октябрьда совет гаскәрләре Урта Дунай иңкүлегенең киң тигезлегендә яңа зур һөҗүм башладылар. Аның максаты немецлар армияләренең өч группасының төп көчләрен тар-мар итү, Венгрияне сугыштан чыгару һәм аны Германиягә каршы бору, шулай ук Югославияне азат итүдә аның халкына ярдәм күрсәтү иде. Совет гаскәрләре, Югославия территориясенә аяк баскач, 20 октябрьда Югославия Халык азатлыгы армиясе белән бергәләп аның башкаласы Белградны азат иттеләр.

Румыниядә хәрәкәт иткән совет гаскәрләре Трансильванияне азат иткәннән соң Венгрия территориясенең эченә үк үтеп керделәр һәм декабрь азагына Будапешт районында дошманның зур группировкасын камап алдылар. Венгр халкына хыянәт иткән салашистлар белән берлектә, гитлерчылар Будапештны якын килә алмаслык крепостька әйләндерделәр һәм аны бик тырышып сакладылар. Будапешт өчен ай ярым чамасы каты көрәш барды. 1945 елның 13 февралендә немец-фашист һәм венгр гаскәрләре бирелергә мәҗбүр булдылар. Венгриянең башкаласы азат ителде. Совет гаскәрләре Венгриянең күп өлешен немец-фашист илбасарлардан чистартты. Венгриядә төзелгән демократик хөкүмәт 28 декабрьда Германиягә сугыш игълан итте.

Кызыл Армиянең Балканда омтылышлы алга баруы Коммунистлар партиясе җитәкчелегендәге Албания Халык азатлыгы армиясенең немец-фашист илбасарларга каршы уңышлы һөҗүме өчен хәлиткеч әһәмиятле булды. 1944 елның 29 ноябрендә Халык азатлыгы армиясе Албанияне тулысынча азат итте.

Кызыл Армиянең җиңүләре грек патриотларының көрәше өчен уңай шартлар тудырды. 1944 елның ноябрена грек халкы

Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә немец-фашист гаскәрләрне тар-мар итте һәм үз илен немец-фашист оккупантлардан коткарды. Бу хәл Грецияне Балкан халыкларына һәм Советлар Союзына каршы көрәштә трамплин итеп файдаланырга омтылган Англия-Америка империалистларын борчуга төшерде. Англия хөкүмәте, Грециягә үз гаскәрләрен кертеп, грек халкына үз җиңүенең җимешләреннән тулы файдаланырга комачаулады. Англия гаскәрләре Грециядә иске, реакцион тәртипләрне кире кайтарды.

Кызыл Армиянең җәйге-көзге кампаниясенең политик һәм хәрби йомгаклары гаять зур булды. Кызыл Армия совет җирен азат итүне тәгәлләде, Көньяк-Көнчыгыш һәм Үзәк Европа халыкларына гитлерчылар тираниясе изүен алып ташларга ярдәм итте. Азат ителгән халыклар үзләренең тормышын яңача кора башладылар, халык демократиясе строе төзеделәр. Фашистик дәүләтләр коалициясе җимерелде. Германия изоляцияләнгән хәлдә калды. Румыния, Болгария һәм Венгрия халыклары үзләренең коралларын фашистик Германиягә каршы борды.

Кызыл Армиянең 1944 елгы ике кампаниядә ирешкән җиңүләре аның гитлерчылар гаскәрләреннән бөтен яктан өстен булуын кире кага алмаслык итеп исбат итте. Сугышның ике ярым елы эчендә ул гаять бай сугыш тәҗрибәсе туплады, каты сугышларда чыныкты. Ватан үз сугышчыларын беренче класслы кораллар белән юмарт тәэмин итте, ә сугышчылар ул коралларны бик оста үзләштерделәр. Инициатива бөтенләй Кызыл Армия кулына күчте, һәм ул, үзенә уңайлы, җайлы очрак чыкты исә, дошманга һич көтмәгәндә ударлар ясап кына торды. Совет сугышчыларын изге совет җирен азат итү, гитлерчыларның «яңа тәртибе» изүе астында ыңгырашкан Европа халыкларына булышлык күрсәтү кебек бөек һәм изге максатлар рухландырды.

Кызыл Армиянең куәте үсү, аның кадрларының осталыгы һәм өлгергәнлеге сугышның соңгы этабында бик нык сизелде. Бу этапта совет гаскәрләре дошманны туган җирдән куып чыгарып кына калмадылар, бәлки аны камап алып юк итә бардылар. Сугышның өч ярым елы эчендә совет-герман фронтында кырылган фашистик дивизияләрнең өчтән икесеннән артыграгы бер 1944 елның үзенә генә туры килә. Андый зур югалтуларны тутырырлык яңа көчләр гитлерчылар Германиясендә юк иде.

Фронттагы гүзәл җиңүләр тылда хезмәт өлкәсендә берөзлексез арта барган уңышлар белән тәэмин ителде. Оборона промышленносте 1944 елда ай саен самолетларны һәм танкларны 1941 елга караганда биш тапкыр күбрәк җитештерде. Барлык төрләрдәге артиллериядән атылган һәр залпның куәте шул ук вакыт эчендә өчләтә артты. 1944 елда Кызыл Армия 29 мең танк һәм үзйөрешле орудие, 40 меңнән артык самолет, 120 меңнән артык орудие алды, кул пулеметлары һәм станоклы пулеметлар, винтовкалар һәм автоматлар белән бик мул тәэмин ителде. Советлар Союзы корычны Германиягә һәм ул оккупа-

цияләгән Европа илләренә караганда чама белән өч тапкыр кимрәк җитештерсә дә, ул танклар, самолетлар, артиллерия эшләп чыгаруда 1944 елда аны узып китте.

*Бу — совет хәрби экономикасының бик зур җиңүе булды* һәм аның куәтенең бик нык үсүен күрсәтте. Социалистик хуҗалык системасының өстенлекләре, совет халкының югары мораль сыйфатлары, Коммунистлар партиясенең оештыручылык таланты бөтен көче белән күренде.

Дошманны экономика ягыннан җиңүдә төп рольне герой эшчеләр сыйныфы уйнады. Ул промышленность продукциясе эшләп чыгаруны айдан-айга арттыра барды. Алдагы ел белән чагыштырганда 1944 елда кара металлар җитештерү бер чиреккә диярлек, корыч — 28 процентка, чуен — 31 процентка, ташкүмер чыгару 30 процентка артты. Милли доход сугыш елларындагы иң югары дәрәҗәгә җитте. Сугыш вакытында беренче буларак 1944 елда халык хуҗалыгында сугыш чыгымнарының тоткан урыны кими башлады. Капитал салулар күләме сугышка кадәрге 1940 ел дәрәҗәсенә җитте. 1942—1944 елларда көнчыгыш районнарда 2250 предприятие төзелде һәм эшли башлады. Халык куллана торган товарларны җитештерү артты. Партия менә шулай алдан күреп халык хуҗалыгын тиз аякка бастыру өчен һәм аны тыныч социалистик төзелеш юлына күчерү өчен ныклы нигезләр салды.

Фронттагы җиңүләр совет кешеләрен хезмәттә яңа батырлыкларга рухландырды. Бөтенсоюз күләмендәге социалистик ярыш тагын да киңрәк колач алды. Металлурглар, танк төзүчеләр һәм авиация төзүчеләр инициативасы буенча хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен 1943 ел азагында башланган хәрәкәт 1944 елда бөтен халык хәрәкәтенә әйләнде. Профессияләр буенча ярыш барлык эшчеләрне эченә алды. Илдә комсомол-яшьләр бригадалары ярышы көчәйде. Яшь эшчеләр күтәреп чыккан: «Аз гына эшчеләр белән фронтка күбрәк продукция бирик!» — дигән лозунг күп предприятиеләрнең коллективларын үзенә тартты, зур гына күләмдә эчке резервларны табарга ярдәм итте. 1944 ел азагына илдәге эшчеләрнең 85 проценттан артыгы ярышты.

Эшчеләр сыйныфы белән кулга-кул тотынышып эшләп, колхозчы крестьяннар да авыл хуҗалыгының уңышларын ишәйтте. Калинин өлкәсенең «Красный путиловец» колхозы барлык авыл хуҗалыгы работникларына: «Югары уңыш өчен Бөтенсоюз социалистик ярышы оештырыйк!» — дигән өндәү белән мөрәҗәгать итте. Украина колхозчылары игенчелек белән шөгыльләнүче барлык хезмәтчелләрне ашлык хәзерләү планын срогыннан элек үтәү өчен һәм Кызыл Армия фондына планнан тыш ашлык тапшыру өчен ярышка чакырды. 1944 елда илдәге чәчү мәйданнары 1943 ел белән чагыштырганда 16 миллион гектарга диярлек артты. Ашлык күбрәк җыеп алынды, терлекләр

саны артты. Ләкин авыл хуҗалыгының хәле әле шәптән түгел иде.

Совет интеллигенциясе, эшчеләр һәм крестьяннар белән бер сугышчан сафта барып, дошманны җиңү фондына үзеннән өлеш һаман күбрәк кертте. Фән һәм конструкторлык өлкәсендәге фикер уңышлы үсте. 1944 елда фронт яңа көчле кораллар — бик шәп авыр танклар, яңа ЯК-3 һәм ЛА-7 истребительләре, ИЛ-10 штурмовиклары, тиз очышлы ТУ-2 бомбардировщиклары алды. Совет медиклары яралыларны дәвалауда моңа кадәр күрелмәгән уңышларга ирештеләр. Яраланган солдат һәм офицерларның 75 проценты чамасы госпитальләрдә дәваланып сәламәтләнгәннән соң фронтка кайтты. Донорлар яраланган кешеләргә сугыш еллары эчендә 800 мең литрдан артык кан бирде, йөз меңнәрчә совет сугышчыларына стройга кайтырга ярдәм итте.

Фашист илбасарларны совет җиреннән куып чыгарганнан соң партиягә гаять зур көч куюны таләп иткән тагын бер бурычны хәл итәргә туры килде. Азат ителгән шәһәр һәм авыллар хәрабәләрдән гыйбарәт иде һәм аларны аякка бастыру эшен сузарга ярамады. Ләкин бу промышленность предприятиеләрен, колхоз һәм совхозларны яңадан эшләтә башлау дигән сүз генә түгел иде. Фашист вандаллар фабрика һәм заводларның күбесен җимергәннәр, электр станцияләрен шартлатканнар, станок һәм машиналарны алып яки бозып киткәннәр, авыл хуҗалыгына гаять зур зыян китергәннәр иде. Бу районнарда эшчеләрнең биштән бере чамасы гына калган иде.

Азат ителгән районнарның халык хуҗалыгын торгызу мәсьәләләре ҮК һәм хөкүмәтебез көн тәртибеннән төшмәде. Капитал салуларның 40 проценттан күбрәге шушы бурычны хәл итүгә юнәлдерелде. Совет җире азат ителү белән шунда ук аның авыр яраларын төзәтү эше башланды. Совет сугышчылары Кривой Рог тимер рудасы бассейнын азат итеп тә өлгермәделәр, шунда ук киң фронт белән көньяк металлургиясен торгызу эшләре башланып китте. Украинаны, Белоруссияне, Эстонияне азат итү өчен кызу сугышлар барган чакта ук инде бу республикаларның авыл хуҗалыгын аякка бастыру турында карарлар кабул ителде. Молдавияне азат итүне планлаштыру белән бер үк вакытта диярлек аның уңдырышлы кырларын тергезү чаралары да эшләнде. Һөҗүм итеп килүче гаскәрләр белән бергә партия Үзәк Комитеты күрсәтмәсе буенча төзелгән оператив группалар да килде. Бу группалар шунда ук партия һәм совет органнарын тергезүгә, хуҗалык һәм культура тормышын җанландыруга керештеләр. Һәр җирдә азат ителгән районнарның партия оешмалары хуҗалыкны һәм бөтен тормышны торгызу эшенә зур энергия белән тотындылар. Бу мәсьәләләр союздаш республикалар компартияләренең ҮК пленумнарында, партиянең өлкә, шәһәр һәм район комитетлары пленумнарында тикшерелде. Җитәкчелеккә немец-фашист илбасарларга кар-

шы алып барылган подполье һәм партизаннар көрәшендә чыныккан кадрлар килде.

Азат ителгән совет җиренең экономикасын аякка бастыру бөтен халык эшенә әйләнде. Фашистик оккупация изүен алып ташлаган совет кешеләренә барлык чаралар белән ярдәм оештыруны партия оешмалары һәр җирдә үзләренең изге бурычы дип санадылар. Комсомол Донбассны шефлыкка алды. Күмер промышленностен тергезүгә Мәскәү яны һәм Кузбасс шахтерлары, ә металлургияне тергезүгә Чиләбе өлкәсе хезмәт ияләре ярдәм итте. Магнитогорск һәм Кузнецк комбинатлары коллективлары Көньяктагы күп заводларга шефлык иттеләр. Колхозлар һәм совхозлар техниканы һәм терлекләрне Себердән, Казахстаннан, Урта Азиядән һәм Закавказьедан алдылар. Совет халыкларының фронтта түгелгән кан белән беркетелгән дуслыгы фашистик оккупациянең бөтен фаҗигасен татыган халыкка туганнарча ярдәм итүдә яңа көч белән чагылды.

Совет кешеләренең тырыш хезмәте халык хуҗалыгын тергезү өчен көрәш фронтында яңадан-яңа җиңүләргә китерде. Беренче чираттагы бурыч — көньяк күмер-металлургия базасын торгызу бурычы уңышлы хәл ителде. Донбасста 1945 ел башында күмер инде сугышка кадәр эшләгән һәр дүрт шахтаның өчесендә чыгарылды. Көньякның металлургия һәм машина төзү заводлары җанланды. Электр энергиясе җитештерү тиз үсте. Волховта совет энергетикасының беренче карлыгачы тулысынча торгызылды. Сталинград, Зуевка һәм Штеровка электр станцияләре ток бирде. Днепрогэс хәрабәдән күтәрелә башлады. Сугыш азагына төп тимер юл магистральләренең 51 мең километры чамасы торгызылды. Оккупациядән зыян күргән районнарда сугышка кадәрге чәчү мәйданнарының 72 проценты чәчелде.

Оккупациядән азат ителгән республикалар һәм өлкәләр хәрби экономикага һәм сугышта җиңүне оештыруга сизелерлек өлеш кертә башладылар. 1944 елда инде бу районнарның промышленносте ил биргән бөтен продукциянең биштән берсе чамасын бирде. Мәскәү күмер бассейны сугыш азагына, 1940 ел белән чагыштырганда, тәүлегенә икеләтә күбрәк күмер чыгара башлады. Ф. Э. Дзержинский исемендәге һәм Харьков трактор заводлары 1945 елда инде илдә эшләп чыгарылган бөтен тракторларның яртысын бирделәр.

Сугыштагы уңышларда һәм хезмәт казанышларында партиянең бер теләк белән рухланган совет кешеләренең тырышлыкларын берләштергән политик эше җитди урын тотты. Ул вакытта ике бурыч аерым әһәмият казанды.

Партия белән халыкның бердәмлеге көчәю аның сафлары тиз үсүдә дә ачык чагылды. 1944 елда 1 336 350 кеше партиягә кандидат булып һәм 1 124 853 кеше партиягә член булып керде, барлык коммунистларның өчтән ике өлеше диярлек партиягә сугыш елларында кергән кешеләрдән торды. Билгеле, яшь коммунистларга идея ягыннан тәрбия бирү, массалар арасында

политик эш алып бару партия тормышында көнүзәк мәсьәләләргә әйләнде. Хәлбуки, партия оешмалары идеологик эшкә игътибарны йомшарттылар. ҮКның күп кенә карарлары шушы җитешсезлекне бетерүгә юнәлдерелде. Партиянең идеологик эше сизелерлек көчәйде.

Фашизм коллыгыннан азат ителгән миллионнарча совет кешеләре арасында политик эш алып бару мәсьәләләре кискен торды. Гитлерчылар пропагандасы берничә ел буенча аларны үз агуы белән агулап килгән, алар арасында милли дошманлык уты кабызган иде. Үзе киткәндә дошман милләтче адәм актыкларыннан кораллы бандалар оештырып калдырды. Балтик буе, Украина һәм Белоруссиянең көнбатыш өлкәләре халыкларының совет халыклары семьясына сугыш алдыннан гына кушылуларын да исәпкә алырга кирәк.

Элек оккупацияләнгән районнар халкының күбесе Совет властена һәм Коммунистлар партиясе идеяләренә турылыклы булып калды. Ләкин фашистик оккупациянең мораль-политик калдыкларын мөмкин кадәр тизрәк бетерергә кирәк иде. ВКП(б) Үзәк Комитеты шуны эшләргә тырышты. Көнбатыш Украинада һәм Көнбатыш Белоруссиядә, Бессарабиядә һәм Балтик буенда фашистлар алпавытларга биргән җирләрне Совет власте, бу районнар азат ителү белән үк, крестьяннарга кайтарып бирде һәм аларга авыл хуҗалыгы кораллары һәм терлек белән ярдәм итте. Бу республикаларның коммунистик партияләре көн саен киң массаларны буржуаз милләтчелек идеологиясенә карата килешмәүчән булу рухында тәрбияләде, бүтән совет халыклары белән туганнарча дуслык багланышларын ныгытты. Бу үзенең җимешләрен китерде. Гитлерчылар һәм җирле милләтчеләр эшләгән явызлыкларның дәһшәтләрен башыннан кичергән халык буржуаз милләтчеләрнең корткычлык эшләрен туктатырга ярдәм итте. Киң массалар үз республикаларын төзү эшенә актив кушылды.

Партия күп милләтле Совет дәүләтен ныгытуга юнәлдерелгән мөһим карарлар кабул итте. ВКП(б) Үзәк Комитеты пленумының карары нигезендә 1944 елның январенда СССР Верховный Советы сессиясе тышкы мөнәсәбәтләр һәм ил оборонасы өлкәсендә союздаш республикаларның хокукларын киңәйтүче законны раслады. Тышкы эшләр һәм оборона халык комиссариатлары гомумсоюз комиссариатларыннан союз-республика комиссариатларына әйләндерелде. Союздаш республикалар чит дәүләтләр белән турыдан-туры мөнәсәбәтләргә керергә һәм алар белән килешүләр төзергә, хәрби частьлар булдырырга хокук алды.

Сугышның соңгы елы совет халкы башкарган бөек эшләр елына әйләнде. Күләме һәм киеренкелеге ягыннан тиңе булмаган сугышларда тулы җиңү хәзерләнде. Дошманнан азат ителгән гаять зур территориядә хәрабәләрдән шәһәрләр күтәрелеп чыкты, фабрика морҗаларыннан яңадан төтен чыга, басуларга яңа-

дан ашлык чәчелә башлады. Шуның белән бергә яңа завод һәм электр станцияләре төзелде, тимер юллар салынды, файдалы казылмалар чыга торган урыннар үзләштерелде. Совет халкы сугышты, хуҗалыгын торгызды, иҗат итте. Бу эшләрнең һәркайсы тарихка бик хаклы рәвештә батырлык үрнәге булып керде. Коммунистларның оештыручылык таланты һәм совет кешеләренең патриотик омтылышы бергә кушылды һәм шушы кушылмадан могҗизалар туды.

Сугыш бетүгә таба бара иде. Кызыл Армия төньяк-көнчыгыштан, көнчыгыштан һәм көньяк-көнчыгыштан Германиягә соңгы ударларны ясау өчен бик уңайлы чикләргә урнашты. Һөҗүм 1945 елның январь азагына планлаштырылган иде, ләкин аны элегрәк башларга туры килде. Немец-фашист гаскәрләр, көнбатышта (Арденныда) һөҗүмгә күчеп, Англия-Америка армиясен авыр хәлгә куйды, һәм Черчилль ярдәм сорап Советлар Союзына мөрәҗәгать итте. Кызыл Армия, үзенең союзниклык бурычына турылыклы буларак, Балтик диңгезеннән алып Карпат тауларына кадәр сузылган 1200 километр озынлыгындагы гаять зур фронтта 12 январьда үзенең соңгы, тәгәлләүче һөҗүмен башлады. Бу һөҗүм гаять зур колачлылык, киң маневрлылык белән, ударларының гаять көчле һәм тирән, алга баруының югары темплы булуы белән характерланды. Совет гаскәрләре бөтен Польшаны һәм Венгрияне оккупантлардан чистартты, Чехословакия белән Австриянең күп өлешен азат итте, Дания халкына немец-фашист тираниясе изүен алып ташларга ярдәм итте. Сугыш хәрәкәтләре Германиянең үз территориясенә күчерелде.

1944 елның көзендә Кызыл Армия Карпат арты Украинасын азат итте. Халык комитетлары делегатларының ноябрьда булган съезды Карпат арты Украинасының Советлар Украинасына кушылуы турында манифест кабул итте.

Сугышның соңгы, тәгәлләүче этабы алдыннан совет һәм Англия-Америка гаскәрләре Берлиннан чама белән бердәй ераклыкта тордылар. Көнбатышта немец-фашист гаскәрләр сугышсыз-нисез диярлек чигенделәр, көнчыгышта алар һәлакәткә дучар кешеләр ярсынуы белән оборона сугышлары алып бардылар. Ләкин совет гаскәрләренең һөҗүм көче һичкем җиңә алмаслык көч иде. Январьдагы һөҗүм нәтиҗәсендә Кызыл Армиягә Германия башкаласына барып җитәргә инде 60—70 километр гына калды, ә Англия-Америка гаскәрләре аңардан һаман әле кимендә 450 километр ераклыкта тордылар.

Кызыл Армиянең кышкы һөҗүме кызып барган бер вакытта, 1945 елның февралендә, Кырымда союздаш өч держава — Англия, АКШ һәм СССР хөкүмәтләре башлыкларының конференциясе булды. Гаять зур җиңүләре нәтиҗәсендә Советлар Союзының халыкара авторитеты бик нык үсү халыклар интересларына җавап бирә торган карарлар кабул ителүне тәэмин итте. Хөкүмәтләр башлыклары Германияне тәмам тар-мар итеп бетерү планнарын килештерделәр һәм дөньяның сугыштан соңгы төзе-

лешенә бәйләнешле төп принципларны билгеләделәр. Германиядән һичсүзсез капитуляция ясату, аны демилитаризацияләнгән, демократик һәм тынычлык сөюче дәүләткә әйләндерү шартлары эшләнде. Конференция халыкларның халыкара иминлек тәэмин итү омтылышына Берләшкән Милләтләр Оешмасы төзү турында карар кабул итү белән җавап бирде.

Кырым конференциясе төрле иҗтимагый стройдагы дәүләтләрнең хезмәттәшлек итү мөмкинлеген күрсәткән яңа дәлил булды. Аның карарлары гитлерчыларның һәм Англия белән Америкадагы аеруча реакцион даирәләрнең исәпләрен җимереп ташлады, ә алар союзникларның арасын бозарга һәм, Советлар Союзыннан яшерен, фашистик Германия белән сепарат солых төзергә омтылганнар иде.

Ләкин Англия хөкүмәтенең башлыгы Черчилль Советлар Союзына карата хыянәтчел политикасын дәвам иттерде. Ул Германияне тәмам тар-мар итүдән бигрәк, Англия-Америка гаскәрләренең Германия, Чехословакия һәм Австрия башкалаларына Кызыл Армиядән элегрәк барып керүләренә ирешергә омтылды. Сугыштан соң мәгълүм булганча, фашистик Германиянең якын арада тар-мар ителәчәген күргәч, Черчилль фельдмаршал Монтгомерига пленга бирелгән немец-фашист гаскәрләрнең коралларын җыя барырга һәм, Советлар Союзына каршы бергәләп көрәшү өчен, ул коралларны яңадан гитлерчыларга өләшергә әзер булырга боерык биргән.

Кызыл Армия ашкынулы һөҗүм җәелдерде. Кызыл Армия бәйрәме уңае белән Коммунистлар партиясе Үзәк Комитеты совет сугышчыларына түбәндәге өндәү сүзләре белән мөрәҗәгать итте: Дошманга тын алырга да ирек бирмәгез! Аны һич аямыйча, совет коралының бөтен көченә кыйнагыз! Алга, көнбатышка! Немец каторгасында интегүче миллионнарча совет кешеләре сезне азат итүчеләр буларак көтәләр. Ага-энеләребезне һәм апа-сеңелләребезне фашизм коллыгыннан коткарыйк! Герман империализмын җир йөзеннән себереп түгик! Бөтен дөнья халыклары арасында ныклы тынычлык тәэмин итик! Кызыл Армия шушы лозунглар астында соңгы, хәлиткеч сугышка керде.

16 апрельдә Берлин операциясе башланды. Һөҗүм алдыннан партия һәм комсомол җыелышларында, сугышчылар белән үткәрелгән беседаларда дошманга ясалачак соңгы ударның дөньякүләм-тарихи әһәмияте аңлатылды. Совет гаскәрләренең куәтле һөҗүменә гитлерчылар оборонасы каршы тора алмады. Сугыш Германиянең башкаласы янына ук килеп житте. 10 көн буена шәһәр урамнарында каты сугышлар барды.

Совет сугышчыларының массовый героизмы һәм югары хәрби осталыгы яңа көч белән күренде. Алар, дошманның каршылык күрсәтүен сындырып, рейхстагны камап алдылар. 30 апрельдә күп кенә совет сугышчылары бина эченә үтеп керделәр һәм аның колонналарына, фронтоннарына һәм тәрәзәләренә кызыл флаглар элделәр. 1 майның таңында инде рейхстаг өстендә

Җиңү Байрагы җилфердәде: аны ике батыр разведчик — М. А. Егоров, М. В. Кантария элде.

Берлинның бирелүе гитлерчылар рейхының бетүе дигән сүз иде. Кызыл Армиянең ударлары астында Германиянең фашистик дәүләте җимерелде. Совет халкы һәм аның кораллы көчләре Англия, АКШ, Франция, Польша, Чехословакия, Югославия, Албания гаскәрләре белән, румын, болгар һәм венгр армияләре частьлары белән, Каршылык күрсәтү хәрәкәтенең хәрби көчләре белән сугышчан хезмәттәшлектә дошманны җиңеп чыктылар. Антифашистик коалициядәге халыклар фашизмга каршы гомуми көрәш эшенә үз өлешләрен кертте. Бу көрәштә хәлиткеч рольне Советлар Союзы уйнады. Сугышның төп авырлыгын ул үз җилкәсендә күтәреп чыкты. 1945 елның 8 маенда Германия һичсүзсез капитуляция ясавы турындагы актка кул куйды. Икенче көнне, 9 майда, совет гаскәрләре үзләренең соңгы операциясен төгәлләделәр — немец-фашист армиясенең Чехословакия башкаласы Праганы камап алган группировкасын тар-мар иттеләр һәм инде баш күтәргән халык оккупантлардан азат иткән шәһәргә килеп керделәр.

Европада сугыш бетү белән халыклар тынычлыкны ныгыту турында кайгырттылар. Дөньяның сугыштан соңгы төзелеше Германиянең язмышы мәсьәләсенә бәйләнгән иде. Бөтен кешелек дөньясын борчыган бу проблеманы хәл итү мәсьәләсен СССР, АКШ һәм Англия хөкүмәтләре башлыкларының 1945 елның 17 июленнән 2 августына кадәр барган Потсдам конференциясе эшләде. Совет делегациясе җиңелгән Германиягә карата мөнәсәбәтләрнең гадел һәм демократик принципта булуын нык яклады, һәм шуның аркасында аны бүлгәләп бетерү буенча АКШ алга куйган план төшеп калды. Өч держава җитәкчеләре Германиянең моннан ары беркайчан да тынычлыкка куркыныч сала алмавына ирешергә тантаналы рәвештә үз өсләренә алдылар. Алар Германия милитаризмын мәңгегә бетерергә, гитлерчылар партиясен юк итәргә һәм аның яңадан тергезелүенә юл куймаска, немецларның монополистик берләшмәләрен бетерергә сүз куештылар. Конференция Тышкы эшләр министрлары советына Германия белән төзеләчәк солых договоры шартларын эшләргә директива бирде, бу шартлар Германия империализмының яңадан аякка басуына юл куймаска, халыкларга куркынычсызлык, ныклы һәм дәвамлы тынычлык тәэмин итәргә тиешләр иде. Карарларда күрсәтелгәнчә, оккупация чорында Германия союзниклар тарафыннан экономик бер бөтен итеп каралырга тиеш иде, һәм контроль органнары өстенә килешенгән бердәм линияне үткәрү йөкләтелде. Бу принциплар Германияне демократияләштерү юлларын билгеләде.

Конференция Кёнигсбергны һәм аңа терәлеп торган районны Советлар Союзына тапшыру турында карар кабул итте, шуның белән Германия агрессиясенең көнчыгыштагы плацдармын бетерде. Совет делегациясе, поляк халкы интересларын нык яклап,

борын-борыннан аныкы булган җирләрнең Польшага кайтарып бирелүенә һәм аның Одер һәм Нейсс буенча үтә торган яңа чикләре турында карар чыгартуга иреште. Совет делегациясенең каты таләбе буенча конференция төп фашист хәрби җинаятьчеләргә суд ясауны тизләтергә карар чыгарды.

Гитлерчылар Германиясе юк ителде, ләкин Тын океан бассейнында сугыш котырынуында дәвам итте. Милитаристик Япония әле һаман көчле дошман булып кала килде һәм бик нык көрәшергә җыена иде. Япония агрессиясенә дучар булган Азия халыкларының газап чигүләренә Советлар Союзы игътибарсыз кала алмады. Советлар иле Ерак Көнчыгышта үзенең куркынычсызлыгы турында кайгыртты. Япония империалистлары нейтралитет турында СССР белән төзелгән пактны бозды, Советлар иленә каршы сугышта барлык юллар белән Германиягә ярдәм итте, Советлар Союзы чигендә зур армия тотты, Советлар Союзы белән АКШ арасында сәүдә корабльләре йөрешенә комачаулады. Шунлыктан Совет хөкүмәте нейтралитет турындагы совет-япон договорын 1945 елның 5 апрелендә гамәлдән чыгаруын белдерде. Совет хөкүмәте Кырым конференциясендә, Англия һәм АКШның үтенечләре белән исәпләшеп, Германия белән сугыш беткәннән соң ике-өч айдан Япониягә каршы сугыш башлаячагы турында белдерде. Советлар Союзы, үзенең союзниклык йөкләмәсен төгәл үтәп, 8 августта Япониягә сугыш игълан итте. Монголия Халык Республикасы да империалистик Япониягә каршы сугыш ачты. Кытайның коммунистлар җитәкчелегендәге Халык-азатлык армиясе япон илбасарларга каршы һөҗүмгә күчте. Көньяк-Көнчыгыш Азия халыкларының азатлык көрәше ялкыны күтәрелде.

Ерак Көнчыгыштагы сугыш мәйданының искиткеч кыен шартларында Кызыл Армия Япониянең кораллы көчләренә җимергеч удар ясады. Миллионнан артык солдаты булган Квантун армиясе каршылык күрсәтүеннән туктады һәм пленга бирелде. Япония милитаристларының төп удар көченең яшен тизлеге белән тар-мар ителүе аларны аптырашта калдырды. 1945 елның 2 сентябрендә Япония һичсүзсез капитуляция турындагы актка кул куйды.

Сугыш бетеп килгәндә, Америка авиациясе 6 һәм 9 августта Япониянең Хиросима һәм Нагасаки шәһәрләренә ике атом бомбасы ташлады. Бу шәһәрләр күргән фаҗигане берни белән дә аклап булмый. АКШ хөкүмәтенең хәрәкәтләре хәрби зарурлыктан килеп чыкмады, бәлки Советлар Союзының Япониягә каршы сугышка керешүенең әһәмиятен йомшарту һәм сугыштан соңгы проблемаларны хәл иткәндә аңа басым ясау теләгеннән килеп чыкты. Кызыл Армиянең Маньчжуриядә япон кораллы көчләрен тар-мар итүе Тын океан бассейнында сугышның тиз бетүенә китерде, бу һич бәхәссез факт булып тора.

*Советлар Союзының Бөек Ватан сугышы, ә аның белән бергә икенче бөтендөнья сугышы да бетте.* Коммунистлар җитәкчеле-

гендә Советлар Союзы кешелек дөньясын фашизм чумасыннан коткарды. Бөтен дөнья халыклары өчен озак көткән тынычлык килде.

### 4. Советлар Союзының Бөек Ватан сугышында җиңүенең дөньякүләм-тарихи әһәмияте һәм аның чыганаклары

Бөек Ватан сугышында *совет халкы социалистик Ватанның дошманнарын хәрби, политик һәм экономик җиңүгә иреште.* Ул социалистик казанышларны, иң алдынгы җәмгыять һәм дәүләт строен, Советлар Союзы халыкларының азатлыгын һәм бәйсезлеген саклап алып калды. Шушы җиңү нәтиҗәсендә СССР чикләренең куркынычсызлыгы ныгытылды. Үзенең бөтен тарихында илнең беркайчан да бу чаклы гадел һәм яхшы җайланган дәүләт чикләре булганы юк иде.

Совет халкы үзенең героик көрәше белән үз Ватанын саклап кына калмады, бәлки *Европа халыкларын да фашизм коллыгыннан коткарды, Кытай һәм Азиянең башка илләре халыкларына япон империализмына каршы көрәшләрендә гаять зур ярдәм күрсәтте, бөтен дөнья халыкларын фашизм коллыгына төшү куркынычыннан коткарып калды.* Кызыл Армия үзенең азат итү миссиясен намус белән үтәде. Оккупацияләнгән илләр халыкларының булышлыгына таянып, ул чит җир илбасарларын Польшадан, Чехословакиядән, Югославиядән, Болгариядән, Румыниядән, Венгриядән, Австриядән, Төньяк Норвегиядән, Кытайның төньяк-көнчыгыш провинцияләреннән һәм Төньяк Кореядан куып чыгарды. Илбасарлар коллыгына төшкән илләр яңадан милли бәйсезлек алды. Япония империализмының җиңелүе Кытай революциясенең җиңүе өчен яхшы шартлар тудырды.

Совет коралы көчләре, Германияне һәм аның хәрби машинасын тар-мар итеп, Франция, Италия һәм башка илләр халыкларын фашизм коллыгыннан азат итүгә булышлык иттеләр. Немец фашизмын тар-мар итү герман халкының тынычлык, демократия һәм социализм юлы буенча үсеше өчен искиткеч уңай шартлар тудырды.

Икенче бөтендөнья сугышы капитализмның гомуми кризисын тирәнәйтте, аның икенче этабына нигез салды. Бөтендөнья капитализм системасы көчсезләнде. Европа һәм Азиядә күп кенә илләрнең халыклары капиталистлар һәм алпавытлар властен бәреп төшерде. Бу илләрдә урнашкан халык демократиясе строе аларга социализм төзү юлын ачты. Фашист илбасарларга каршы алып барылган азатлык көрәше пролетариатның сыйнфый аңын күтәрде һәм массалар арасында коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең йогынтысын ныгытты.

Империализмның бөтен колониаль системасында кризис кискенләште, милли азатлык көрәше моңа кадәр күрелмәгән колач алды.

Советлар Союзының фашист агрессорларны җиңүе — бик

законлы күренеш. Икенче бөтендөнья сугышында бөек җиңүгә ирешкән совет халкының һәм аның коралды көчләренең көч һәм куәт чыганаклары *алдынгы социалистик җәмгыять һәм дәүләт строеның табигатендә үк,* черегән һәм гомерен кичергән капиталистик строй алдындагы бөек өстенлекләрендә үк бар иде инде. Советлар Союзы нәкъ менә илдә власть эшчеләр һәм крестьяннар кулында булганга, социализм төзелгән, куәтле социалистик экономика булдырылган, совет җәмгыятенең бердәмлегенә ирешелгән булганга дошманыннан көчлерәк булып чыкты. Коммунистлар партиясе тарафыннан чын азатлык, совет патриотизмы һәм пролетар интернационализмның югары идеаллары нигезендә тәрбияләнгән совет халкы фронтта, тылда һәм дошман тарафыннан вакытлыча оккупацияләнгән территориядә тиңсез героизм күрсәтте.

Совет дәүләте куәтенең сыйнфый нигезе — *эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән какшамас союзы* Бөек Ватан сугышында тагын да күбрәк ныгыды. Бу — совет җәмгыятенең төп һәм хәлиткеч көче, тыныч вакытта да, шулай ук сугыш вакытында да аның яшәү сәләтенең ышанычлы гарантиясе, совет халкының бөтен җиңүләренең чыганагы.

СССРга каршы сугышта дошман *совет халыклары дуслыгының җимерелмәс көченә* килеп бәрелде. Дошманның күп милләтле илебез халыклары союзын таркатуга һәм аларны бер-берсе белән бәрелештерүгә исәп тотуы тәмам җимерелде. Фашист яулары килеп кергән беренче көннәрдән үк алып Советлар Союзы халыклары үзләренең Ватанын саклауга күтәрелде. Совет социалистик строе үзен милләтләр үсешенең иң яхшы формасы гына итеп түгел, бәлки гадел сугышны, азатлык сугышын җиңүле төстә алып бару өчен күп милләтле дәүләт халыклары хезмәттәшлеген оештыруның иң яхшы формасы да икәнен күрсәтте. СССР халыкларының дуслыгы фашист илбасарларны җиңүнең төп чыганакларыннан берсе булды. Бу дуслык авыр сугыш сынауларына бирешмәде генә түгел, бәлки тагын да чыныга төште.

Совет социалистик җәмгыять һәм дәүләт строе илнең экономик үсеше өчен, тыныч үсеш шартларында да, шулай ук сугыш вакытында да халыкның барлык көчләрен бик катлаулы экономик бурычларны хәл итүгә туплау өчен моңа кадәр күрелмәгән мөмкинлекләр ачты. Социализмның капитализмнан политик, мораль һәм материаль өстенлегенә таянып, Советлар иле, сугыш вакытының гаять зур кыенлыкларын җиңеп, *яхшы көйләнгән хәрби хуҗалык булдырды,* бу исә Кызыл Армия өчен хәзерге заман коралларын күпләп җитештерүне җайга салырга мөмкинлек бирде һәм гитлерчылар Германиясен җиңеп чыгарга бик нык булышлык итте. Сугыш Совет дәүләте экономикасының яшәүгә капиталистик дәүләтләр экономикасыннан чагыштыргысыз сәләтлерәк булуын күрсәтте. Бөек Ватан сугышында Советлар Союзы җиңүенең бик әһәмиятле чыганагы менә шунда булды.

Бөек Ватан сугышында җиңүне *совет кораллы көчләренең* җимерелмәс куәте тәэмин итте. Кызыл Армия халыктан аерылгысыз. Ул аның рухи куәтен үзләштерде, пролетар интернационализм рухында тәрбияләнде, үз алдында ачык максат — кешелек тарихында иң гадел җәмгыять төзүче дәүләтне саклау максаты күрде. Яңа типтагы армиянең бөтен сыйфатлары аның батырлыгында, гайрәтлелегендә, үзенең азат итүчелек максатларын тирән аңлавында, сугышчыларының Ватанның азатлыгы һәм бәйсезлеге хакына, социализм хакына үзләрен корбан итүгә барырга әзер булуларында, дошманнар армияләреннән тулысынча мораль-политик яктан өстен булуында ачык чагылды. Кызыл Армия сугышның бөтен авырлыкларын геройларча күтәрде, көчле һәм мәкерле дошманны тәмам тар-мар итте һәм сугыштан тагын да ныгыбрак, сугышчан сәләт белән чыкты.

Хәрби-техник яктан Кызыл Армия үзен хәзерге заманча коралланган, дошманны алдынгы хәрби фән таләп иткәнчә кыйный белүче тәҗрибәле командирлары булган иң беренче класслы армия итеп күрсәтте. Коммунистлар партиясе И. Х. Баграмян, С. С. Бирюзов, С. М. Буденный, А. М. Василевский, Н. Ф. Ватутин, Н. Н. Воронов, К. Е. Ворошилов, Л. А. Говоров, А. А. Гречко, А. И. Еременко, Г. К. Жуков, И. С. Конев, Р. Я. Малиновский, К. А. Мерецков, К. С. Москаленко, Ф. С. Октябрьский, И. Е. Петров, К. К. Рокоссовский, П. С. Рыбалко, В. Д. Соколовский, С. К. Тимошенко, Ф. И. Толбухин, И. Д. Черняховский, В. И. Чуйков, Б. М. Шапошников һәм башкалар кебек зур гаскәр башлыкларын тәрбияләде һәм Кызыл Армиядә җитәкче постларга күтәрде.

Бөек Ватан сугышы тәҗрибәсе хәрби фәннең состав өлеше булган совет хәрби сәнгатенең немец-фашист гаскәрләрнең стратегиясеннән һәм тактикасыннан бәхәссез өстенлеген бик ачык күрсәтә. Сугышның барышы һәм нәтиҗәсе социалистик җәмгыять һәм дәүләт строеның өстенлекләренә нигезләнүче хәрби оешманың капиталистик илләр хәрби оешмасыннан бөтен яктан өстен чыгуын ышанырлык исбат итте.

Какшамас нык тылга ышаныч белән таянып, Кызыл Армия үзенең Ватан алдындагы изге бурычын уңышлы үти алды; бөтен илебез, Советлар Союзының бөтен халыклары аңа фидакарь рәвештә булышлык күрсәтте. *Фронт һәм тылның, армия һәм халыкның бердәмлеге — җиңүнең хәлиткеч шарты.*

Сугыш елларында безнең халкыбыз һәм аның армиясе көченең *яшәү көче бирә торган совет патриотизмы* кебек куәтле чыганагы искиткеч тирән ачылды. Бөек Ватан сугышы — миллионнарча совет кешеләренең фронтта, тылда һәм дошман оккупацияләгән территориядә үзләренең социалистик Ватаны хакына күрсәткән тиңсез батырлыгы ул.

Совет халкы немец-фашист һәм япон агрессорларга каршы алып барган сугышның изге, бөек максатлары совет гаскәрләрендә Туган ил өчен үзләренең гомерләрен кызганмаган меңнәр-

чә геройлар тудырды. Н. Ф. Гастелло, В. В. Талалихин, Т. М. Фрунзе, А. М. Матросов, П. О. Болото, Ю. В. Смирнов, В. Г. Зайцев, А. В. Калюжный, А. И. Покрышкин, И. Н. Кожедуб, В. Г. Клочков, Н. Д. Фильченков кебек һәм күп кенә башка герой сугышчылар дошманга каршы үзләрен аямыйча көрәшүләре белән совет кешеләренең югары мораль тотнаклылыгын һәм патриотизмын гәүдәләндерде.

Бөтен совет кешеләре, дөньядагы азатлык сөюче барлык халыклар совет сугышчыларының гайрәтлелегенә, батырлыгына, массовой героизмына тиешле бәяне бирәләр. Сугыш вакыты эчендә җиде миллионнан артык солдат, матрос, офицер, генерал һәм адмирал Советлар Союзы орденнары һәм медальләре белән бүләкләнде. Унбер меңнән артык кеше Советлар Союзы Герое исеме алуга лаек булды.

*Бөтен халык катнашкан партизаннар хәрәкәте* совет кешеләренә яшәү көче бирә торган патриотизмның сугыштагы ачык чагылышы булды. Партизаннар хәрәкәте дошманга каршы көрәштә бик әһәмиятле көч булды. Бу хәрәкәт дошман сафларына паника һәм таркаулык кертте. Совет гаскәрләре белән үзара бәйләнештә хәрәкәт итеп, партизаннар дошманга зур ударлар ясадылар. Дошман оккупациясе вакытындагы авыр шартларда үзенең бәйсезлеге өчен көрәшкән халык арасыннан партизаннар хәрәкәтенең А. В. Герман, М. А. Гурьянов, К. С. Засланов, С. А. Ковпак, В. И. Козлов, И. А. Козлов, М. И. Наумов, П. К. Пономаренко, С. В. Руднев, А. Н. Сабуров, А. Ф. Федоров һәм башка бик күпләр кебек күренекле командирлары һәм оештыручылары күтәрелде.

Социалистик Ватанны саклауда совет яшьләре, аның алдынгы отряды — ленинчыл комсомол массовый героизм күрсәтте. Егетләр һәм кызлар Ватанның азатлыгы һәм бәйсезлеге өчен үзләрен аямыйча көрәштеләр, фронтларда, партизаннар отрядларында дошманга каршы сугыштылар, заводларда һәм фабрикаларда, колхозларда һәм совхозларда геройларча эшләделәр. Зоя Космодемьянская, Александр Чекалин, Лиза Чайкина, Олег Кошевой, Парфентий Гречаный, Даша Дьяченко, Владимир Моргуненко, Фрося Зенькова, Зинаида Портнова, Юозас Алексонис, Губертас Борис, Альфонсас Чепонис, Алексей Шумавцов кебекләрнең һәм аларның сугышчан иптәшләренең исемнәрен халык мәңгегә онытмас.

Сугыш елларында совет халкы үзенең рухи куәтен күрсәтте. *Социалистик идеология буржуаз-фашистик идеологияне җиңде.* Фашизм безнең коралллы көчләрнең хәрби техникасы һәм хәрби сәнгате чаралары белән генә түгел, марксизм-ленинизмның бөек көче, массаларның социалистик аңнары үсү белән дә тар-мар ителде.

Германия фашизмы белән Япония империализмы илбасарлык сугышы, гадел булмаган сугыш алып бардылар. Советлар Союзы социалистик Ватанын саклау сугышы, фашизмга каршы,

гадел сугыш алып барды. Шуны аңлау совет халкының көчләрен унлата арттырды.

Бөек Ватан сугышында совет халкының, аның армиясенең җиңүен рухландыручы, оештыручы *Коммунистлар партиясе — совет җәмгыятенең җитәкче һәм юнәлеш бирүче көче булды.* Партия совет халкын һәм аның сугышчыларын гадел Ватан сугышына күтәрде, аларны бөек батырлыкларга рухландырды, фронтта һәм тылда совет кешеләренең тырышлыкларын гомуми максатка — дошманны тар-мар итүгә берләштерде һәм юнәлдерде.

Совет халкының азатлыгы һәм бәйсезлеге өчен алып барган героик көрәш тәҗрибәсе шәхес культы чорында туган легенданы, имештер, фронтларда һәм тылда ирешелгән барлык иң әһәмиятле җиңүләрне иҗат итүче бердәнбер кеше И. В. Сталин булды, дигән легенданы чәлпәрәмә китереп ташлады. Чынлыкта Советлар Союзының Бөек Ватан сугышындагы җиңүенә *башында Үзәк Комитет торган Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә совет халкы* иреште, бу җиңү аларның гаять зур тырышлыклары һәм героизмы нәтиҗәсе булды.

Партия, аның урыннардагы оешмалары дошманны җиңү эшен тәэмин итү өчен илнең бөтен көчләрен мобилизацияләү өстендә бик тырышып, иҗади эшләделәр. Коммунистлар фронтта да, тылда да беренче сафларда булды, үзләренең шәхси үрнәге белән массаларны рухландырды, аларны батырлыкларга чакырды, үзләре артыннан алып барды. Партиянең массалар белән бәйләнешы көчәйде, халыкның барлык катлаулары алдында аның авторитеты ныгыды. Иң яхшы кешеләр партия сафларына керде. Сугыш чорында 5 миллионнан артык кеше партиягә кандидат итеп, ә 3,5 миллион чамасы кеше партиягә член итеп кабул ителде. Фронтта күп коммунистлар һәлак булуга карамастан, партия сугыш елларында шактый үсте. 1945 ел башында 3325 мең коммунист, яки бөтен партия составының 60 проценты диярлек, Кызыл Армиядә һәм Флотта иде. Авыр сугыш сынаулары партия сафларын тагын чыныктырды, аның сугышчан сәләтен һәм җитәкчелек ролен күтәрде.

Фашист оккупантлар изүенә эләккән Албания, Болгария, Польша, Чехословакия, Югославия һәм Европаның башка илләре халыклары гитлерчылар Германиясен җиңү эшенә, ә Кытай, Корея, Вьетнам һәм Азиянең башка илләре халыклары империалистик Японияне җиңү эшенә зур өлеш керттеләр. Авыр фашистик режим шартларында Венгрия, Румыния, Италиянең алдынгы көчләре гомуми дошманны тар-мар итү өчен күп нәрсәләр эшләде.

Совет халкы дөньядагы прогрессив көчләрнең фашизмга каршы гадел сугышта үзенә күрсәткән мораль булышлыгына югары бәя бирә. Ул сугыш вакытында АКШ һәм Англия тарафыннан күрсәтелгән ярдәмне дә тиешенчә бәяли.

Капиталистик илләрдәге кайбер эшлеклеләрнең фашистик Германияне һәм империалистик Японияне тар-мар итүдә Советлар Союзы һәм аның кораллы көчләре уйнаган рольне киметеп күрсәтергә һәм йомып калдырырга маташулары юкка гына.

«Кайберәүләр бу җиңү турында дәшми калырга яки аның әһәмиятен киметеп күрсәтергә теләрләр иде, — диде Н. С. Хрущев.— Ләкин совет халкының бөек батырлыгын беркем дә халыкларның хәтереннән, тарихтан сызып ташлый алмаячак! Безнең замандашларыбыз гына түгел, бәлки киләчәк буыннар да каты сугышларда фашист урдаларын тар-мар иткән батыр көрәшчеләрне һәрвакыт олылап искә алыр, кешелекнең якты киләчәген коткарып калган кешеләрне хөрмәтләп искә алыр» (Н. С. Хрущев. Бөек Октябрь социалистик революциясенә кырык ел. Таткнигоиздат, 1957 ел, 6 бит).

Үткән сугышта совет халкының дөньякүләм-тарихи җиңүгә ирешүе бөтендөнья реакциясенең: немец империалистлары көчләп таккан алҗыткыч сугыш нәтиҗәсендә СССР шул чаклы көчсезләнер ки, бөек держава буларак үзенең әһәмиятен озакка югалтыр һәм капиталистик илләргә бәйлелеккә эләгер, дип өметләнүләренең көлен күккә очырды.

Ватан сугышында бөек җиңүгә ирешкәч, Советлар Союзы сугыш җимергән хуҗалыкны торгызу, социалистик җәмгыятьне тагын да үстерү эшенә күчте.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Фашистик Германиянең Советлар Союзына һөҗүм итүе совет халкының тыныч тормышын бозды. Коммунистлар партиясе ил өстенә килгән дәһшәтле куркыныч турында халыкка бөтен дөреслекне әйтеп бирде һәм совет кешеләрен күкрәкләре белән сөекле Ватанны саклауга басарга, үзләренең бөтен көчләрен, әгәр кирәк булса гомерләрен дә фашист агрессорларга каршы изге көрәшкә бирергә чакырды. Партия җәмгыятьнең бөтен материаль һәм рухи көчләрен мобилизацияләде, совет кешеләрен дошманны тар-мар итүгә рухландырды һәм оештырды.

Бөек Ватан сугышының башында Коммунистлар партиясенең эшчәнлеге бөтен көчне мобилизацияләп дошманны туктатуга, аңа ударның кинәт ясалуыннан һәм гитлерчылар Германиясенең хәрби һөҗүм ясау куркынычына И. В. Сталинның бәя биреп җиткермәве нәтиҗәсендә килеп чыккан ялгышлардан файдаланырга мөмкинлек бирмәүгә юнәлдерелде. Бурыч дошманга отпор оештырудан, һәр җирдә аның гаскәрләрен кырудан һәм дошманның ил эченә таба үрмәләвен туктатудан, сугыш барышында СССР файдасына тамырдан борылыш ясау өчен шартлар хәзерләүдән гыйбарәт булды.

Дошманны туктатканнан соң барлык кеше көчләрен җыйгач, аларны кыска гына вакыт эчендә сугыш сәнгатенә өйрәткәч һәм

илнең гаять зур экономик ресурсларын мобилизациялэгэч, Коммунистлар партиясе халыкның бөтен тырышлыгын дошманны тар-мар итүгэ юнэлдерде, гитлерчы оккупантларны совет җиреннэн куып чыгару өчен совет гаскэрлэренең җиңүле һөҗүмен оештырды. Бөек Ватан сугышының характерлы билгесе шул булды: сугыш барышында Кызыл Армиянең көчлэре арта һэм дошманга ясаган ударлары туктаусыз көчэя барды, гитлерчылар армиясенең көчлэре, киресенчэ, көннэн-көн зэгыйфьлэнде. Хэрби төзелеш өлкэсендэ бу чорда Коммунистлар партиясе күргэн зур чаралар совет хэрби сэнгатенең тагын да үсүенэ, кораллы көчлэр составындагы кешелэрнең сугышчан осталыгы артуга булышлык итте.

Сугышта тамырдан борылыш ясалуны тээмин иткэч, Коммунистлар партиясе Кызыл Армия һэм Флот гаскэрлэрен сугышны җиңү белэн бетерүгэ, Советлар Союзы территориясен немец-фашист илбасарлардан тулысынча азат итүгэ, фашизм коллыгына элэккэн Европа халыкларына карата бөек азат итү миссиясен үтэүгэ, Япониянең милитаристик көчлэрен тар-мар итүгэ алып барды.

Коммунистлар партиясе, совет социалистик җэмгыять һэм дэүлэт строеның өстенлеклэренэ таянып, җайга салынган хэрби хуҗалык оештырды, илне бердэм сугышчан лагерьга эйлэндерде. Сугыш елларында партия эшчелэрнең һэм колхозчыларның фронт заказларын вакытында һэм югары сыйфатлы итеп үтэү өчен, фронтны азык һэм барлык кирэкле эйберлэр белэн тоткарсыз тээмин итү өчен җэелдерелгэн көчле патриотик хэрэкэтенэ җитэкчелек итте. Илдэ Бөтенсоюз социалистик ярышы җэелде, аңа миллионнарча эшчелэр һэм хезмэткэрлэр кушылды. Совет эшчелэр сыйныфының һэм колхозчы крестьяннарының, совет интеллигенциясенең героизмы аркасында фронт һэм тыл дошманны тар-мар итү өчен кирэкле бөтен нэрсэне алдылар.

Бөек Ватан сугышында җиңүгэ бару юлында совет халкына чиктэн тыш зур кыенлыкларны җиңеп үтэргэ туры килде. Лэкин ул алар алдында каушап калмады, дошманның каты һөҗүменэ бирешмэде, аны җиңеп чыкты. Шушы каты көрэштэ Коммунистлар партиясе үсте, ныгыды, совет кешелэренең чыдамлылыгы һэм батырлыгы артты. Совет халкы партиягэ зур ышаныч күрсэтте һэм аның политикасын актив яклады.

Бөек Ватан сугышының, бөтен икенче бөтендөнья сугышының сабаклары тарихи үсеш процессында халык массаларының гаять зур роль уйнавын бик ачык раслыйлар. Нэкъ менэ халык массаларының тырышлыклары, аларның авангарды булган коммунистлар һэм эшчелэр партиялэренең сугышчан эшчэнлеге аркасында башта сугышучы һэр ике яктан да империалистик сугыш булган икенче бөтендөнья сугышы гитлерчыларга каршы коалиция ягыннан гадел сугышка, азатлык сугышына эйлэнде.

Советлар Союзының фашист агрессорларны җиңүе — совет строеның, аның кораллы көчлэренең бөтен дөньяда хакимлек

дәгъва иткән илбасар империалистларны җиңүе ул. Империалистлар: икенче бөтендөнья сугышында социализм иле юк ителер яки бик нык көчсезләнер, дип исәпләгәннәр иде. Чынлыкта исә капиталистик система бик зур югалтуларга очрады. Европаның һәм Азиянең күп кенә илләре капиталистик системадан чыкты, бу илләрдә халык демократиясе строе урнашты.

Кызыл Армия Европа халыкларын фашизм коллыгыннан, ә Азия халыкларын япон империализмы изүеннән коткарды. Совет халкы, аларга булышлык итүе белән, эштә үзенең пролетар интернационализмын, барлык илләрнең хезмәт ияләре белән халыкара солидарлыгын күрсәтте. Бөтен прогрессив кешелек дөньясы Советлар Союзының халыкларының ирекле милли үсеше өчен нык көрәшүче, демократия, тынычлык һәм азатлык өчен көрәштә какшамас терәк икәненә үз күзе белән күреп ышанды.

Бөек Ватан сугышының сабаклары барлык һәм һәртөрле хәрби авантюра сөючеләргә каты кисәтү булып тора. Ул сабаклар Советлар иле территориясенә килеп кергән дошманның котылгысыз җиңелүгә очраячагын, социализм, прогресс көчләренең җиңелмәс булуын, бөтен дөньяда хакимлек урнаштырырга дәгъва итүче империалистларның планнары тормышка ашмас планнар икәнен ачык раслыйлар.

«Бу сугышта совет халкының җиңеп чыгуы, — диелгән КПСС Программасында, — дөньяда социалистик җәмгыятьнең алга үсешен туктата алырлык көчләрнең юклыгын раслады» («Советлар Союзы Коммунистлар партиясе Программасы». Татарстан китап нәшрияты, 1961 ел, 23—24 битләр).

## XVI БҮЛЕК

# ПАРТИЯНЕҢ СУГЫШТАН СОҢГЫ ЧОРДА СОЦИАЛИСТИК ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН АЯККА БАСТЫРУ ҺӘМ ҮСТЕРҮ ӨЧЕН КӨРӘШЕ

***(1945 — 1953 еллар)***

### 1. Икенче бөтендөнья сугышыннан соң халыкара шартларда тамырдан үзгәрешләр. Ике лагерьның барлыкка килүе

Бөек Ватан сугышы беткәннән соң совет халкының бөтен көче халык хуҗалыгын аякка бастыруга һәм тагын да үстерүгә, социализм төзүне төгәлләүгә һәм коммунизмга күчә баруга юнәлдерелде. Партиянең эчке һәм тышкы политикасы шушы бурычларны хәл итүгә буйсындырылды.

Партиянең тышкы политика өлкәсендәге эшенең төп максаты нык һәм дәвамлы тынычлык тәэмин итүдән, бөтендөнья мәйданында социализм позицияләрен ныгытудан, капитализм белән арасын өзгән халыкларга яңа тормыш төзергә булышлык итүдән гыйбарәт иде.

Халыкара шартларның бик әһәмиятле үзенчәлеге бөтендөнья мәйданында көчләр нисбәтенең капитализм зарарына һәм социализм файдасына тамырдан үзгәрүеннән гыйбарәт булды. Бу үзгәреш беренче чиратта икенче бөтендөнья сугышы елларында СССРның күренекле җиңүләре аркасында килеп чыкты. Гәрчә СССР материаль байлыкларны һәм кешеләрне бүтән дәүләтләргә караганда күбрәк югалтса да, ул сугыштан сугышка кергәндәгегә караганда политик яктан шактый көчлерәк булып чыкты: халыкның, партиянең һәм хөкүмәтнең бердәмлеге ныгыды, Совет дәүләтенең авторитеты һәм мораль-политик дәрәҗәсе күтәрелде, аның халыкара йогынтысы үсте. Хәзер инде халыкара политиканың бер генә зур мәсьәләсе дә СССР катнашыннан башка тулы хәл ителә алмый иде.

Совет дәүләтенең тышкы политика өлкәсендәге эшчәнлеге киңәйде. СССРның башка илләр белән элемтәләре активрак һәм күпьяклырак була барды. Партиянең эшендә тышкы политика мәсьәләләре шактый күбрәк урын алды.

Капиталистик дөньяда вакыйгалар башка юнәлештә үсте. Сугыш нәтиҗәсендә капитализм системасы зур югалтулар кичерде һәм сугышка кадәргегә караганда йомшара төште. *Капи-*

*рализмның гомуми кризисының икенче этабы җәелеп китте;* яңа революцияләр дулкыны моның бик әһәмиятле чагылышы булды. Европада Албания, Болгария, Көнчыгыш Германия, Венгрия, Чехословакия, Польша, Румыния һәм Югославия капитализм системасыннан чыкты. Бу илләрнең һәркайсында революциянең үсешендә гомуми закончалыклар эш итте һәм тарихи, социаль-экономик шартлар аермасыннан килеп чыга торган специфик үзенчәлекләр булды. Бу илләрдә барлыкка килгән халык власте күп кенә бик әһәмиятле демократик үзгәртеп коруларны тормышка ашырды. Халыклар киң демократик хокуклар һәм ирекләр алды. Авылда аграр реформа үткәрелде. Җиргә алпавыт милке (андый милек булган урыннарда) бетерелде; крестьяннар җир алды.

Халык демократиясе илләрендә эшчеләр сыйныфы, демократик бурычлар хәл ителә бару белән, политик һәм экономик тормышны социалистик нигездә үзгәртеп коруларга күчә барды. Яңа власть, халык власте, һәр җирдә немец һәм итальян империалистларының һәм дошман белән хезмәттәшлек иткән барлык кешеләрнең милкен конфискацияләде. Киеренке сыйнфый көрәштә буржуаз элементлар тар-мар ителде. Бу исә власть мәсьәләсенең тәмам хәл ителүе дигән сүз иде. Үзәк һәм Көньяк-Көнчыгыш Европа илләрендә пролетариат диктатурасының халык демократиясе республикасы формасы тантана итте. Промышленность, банклар, транспорт национализацияләнде. Экономика социалистик юл белән үсә башлады.

Бу илләрдә халык массаларының буржуазияне тиз җиңүенә коммунистлар партияләренең дөрес политика үткәрүе, эшчеләр сыйныфының җитәкче роле аркасында ирешелде. Ул илләр халыкларының азатлык өчен көрәшендә Советлар Союзы күрсәткән ярдәмнең әһәмияте зур булды.

Коммунистлар партиясе һәм Совет хөкүмәте халык демократиясе илләре белән мөнәсәбәтләрендә аларның эчке эшләренә катнашмау принцибын нык үткәреп килделәр. СССР бу дәүләтләрнең халык хөкүмәтләрен таныды, аларга политик яктан булышлык итте. Үзенең интернациональ бурычына турылыклы буларак, СССР сугыш вакытында бик нык кимегән запасларыннан халык демократиясе илләренә ашлык, чәчү орлыгы, чимал бирде. Бу исә аларның халкын азык белән тәэмин итәргә, шулай ук күп кенә промышленность предприятиеләрен тизрәк эшләтә башларга ярдәм итте. Халык демократиясе илләрендә СССР Кораллы Көчләренең торуы чит ил империалистларына һәм эчке контрреволюциягә гражданнар сугышы башлап җибәрергә мөмкинлек бирмәде, интервенцияне булдырмый калды. Советлар Союзы чит ил империалистларының демократик дәүләтләрнең эчке эшләренә катнашырга маташуларын параличлады.

Азиядә дә империализм чылбырында зур өзеклекләр килеп чыкты. Алпавытларга һәм компрадор буржуазиягә каршы, чит ил империалистларына каршы күпьеллык коралы көрәш нәти-

җәсендә Кытай халкы, эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә, Коммунистлар партиясе юлбашчылыгында, гоминданчылар хөкүмәтен бәреп төшерде һәм властьны үз кулына алды. 1949 елның октябрендә Кытай Халык Республикасы төзелде; аның нигезен эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендәге эшче һәм крестьяннар союзы тәшкил итә. Биредә буржуаз-демократик революция үсеп социалистик революциягә әверелде. Пролетариат диктатурасы урнаштырылу Кытай алдында социалистик үсеш юлын ачты.

Кытай халкының җиңүе — сугыштан соңгы чорның бик әһәмиятле вакыйгасы. Кытай революциясе үзенең әһәмияте һәм кешелек дөньясының язмышына ясаган йогынтысы буенча бөтендөнья азатлык хәрәкәте тарихында Октябрь революциясеннән кала икенче урынны алып тора. Кытай революциясе капитализмга, бигрәк тә аның колониаль системасына яңа куәтле удар ясады һәм халыкара мәйданда көчләр урнашуын һәм нисбәтен тагын да күбрәк социализм файдасына үзгәртте.

Азиядә озак дәвам иткән көрәштән соң Корея Халык Демократиясе Республикасы (КХДР) белән Вьетнам Демократик Республикасы (ВДР) да социалистик үсеш юлына бастылар.

Икенче бөтендөнья сугышыннан соң бөтенесе 700 миллионнан артык халкы булган унбер дәүләт капиталистик системадан чыкты. Бу инде Советлар Союзының халыкара хәлен тамырдан үзгәртте. СССРның күп еллар буена дөньяда бердәнбер социалистик ил булып яшәү чоры бетте. Халыкара социализмның үсешендә яңа этап башланды.

Икенче бөтендөнья сугышына чаклы социалистик система өлешенә җир шарындагы территориянең 17 проценты һәм халыкның 9 проценты чамасы туры килә иде, сугыштан соң аның өлешенә җир шарындагы территориянең 26 проценты һәм халыкның 35 проценты чамасы туры килә. Дөньяда капиталистик эксплуатация өлкәсе шактый тарайды.

Капитализмның гомуми кризисының икенче этабындагы тагын бер бик әһәмиятле күренеш милли азатлык хәрәкәтенең киң колач алуы, империалистларның колониаль хакимлегенең җимерелүенең көчәюе булды. Октябрь революциясе колониаль системаның иң тирән кризисын башлап җибәрде. Фашист агрессорларны тар-мар иткәннән соң, бу система җимерелә башлады. Капитализм системасыннан чыккан һәм социализм төзү эшенә керешкән Кытай Халык Республикасыннан, Вьетнам Демократик Республикасыннан, Корея Халык Демократиясе Республикасыннан тыш, гасырлар буена колониаль изү астында яшәп килгән Һиндстан, Бирма, Индонезия, Цейлон һәм башка күп кенә илләр мөстәкыйль үсеш юлына бастылар. Африка илләрендә азатлык көрәше кабынып китте. Империалистларның халыкларны колониаль эксплуатацияләү мөмкинлекләре кимеде.

Милли азатлык хәрәкәтенең киң җәелүе империалистик көчләрне йомшартты, халыкларның азатлык көрәше фронтын ныгытты, тынычлык һәм демократия тарафдарларының позиция-

ләрен, шулай ук социализм позицияләрен көчәйтте. Колониаль системаның җимерелүе иң элек бөтендөнья күләмендә Советлар Союзының авторитеты һәм йогынтысы үсү, социализм позицияләренең ныгуы аркасында тизләште. Һәрбер халыкның үз язмышын үзе хәл итү хокукын эзлекле рәвештә яклап килгән СССР, башка социалистик илләр белән бергә, колонизаторларның агрессив хәрәкәтләрен чикләде һәм байтак кына очракларда азатлык хәрәкәтен корал көче белән бастырырга мөмкинлек бирмәде. Советлар Союзы барлык илләрдәге милли азатлык хәрәкәтенә мораль һәм политик булышлык күрсәтте, колониаль изүне алып ташлаган халыклар белән дуслыкны тырышып ныгытты.

Капиталистик илләрнең экономик һәм политик үсешендәге тигезсезлекнең тагын да көчәюе дә шулай ук капитализмның гомуми кризисының икенче этабының бер күренеше булды. Аларның хуҗалык тормышы тагын да каршылыклырак һәм сырхаурак характер алды, черү һәм паразитизм билгеләре көчәйде. Италия, Япония һәм Көнбатыш Германиянең экономикасы озак вакытлар таркау хәлдә торды. Франция элекке ролен югалтты. Британия империясе таркала башлады. Англия империализмы куәтенең кояшы байый башлады. Англиядә һәм Франциядә промышленностьның җитештерүе озак вакытлар торгынлык хәлендә булды. Моңа капма-каршы буларак, АКШның экономик һәм хәрби потенциалы бик нык көчәйде. АКШ фактта капиталистик дөньяның экономик, финанс һәм политик үзәгенә әйләнде.

Сугыштан соң капиталистик илләрдә массовый эшсезлек башланды. 1949 елда эшсезләр саны 40 миллионнан артып китте, ягъни кризислы 1932 елга караганда да күбрәк булды. Авыр экономик тетрәүләр удары астында капиталистик дөнья дер тетрәп торды.

АКШ алга киткән башка капиталистик илләрнең хуҗалык һәм политик кыенлыкларыннан файдаланырга һәм аларны үзенә буйсындырырга булды. Ярдәм сылтавы белән АКШ бу илләрнең экономикасына үтеп керә, аларның эчке эшләренә катнаша башлады. Зур капиталистик илләр — Япония, Көнбатыш Германия, Италия, Франция, Англия — берәүләре күбрәк, икенчеләре кимрәк дәрәҗәдә АКШка бәйлелеккә эләкте. Көнбатыш Европа илләре халыклары алдына үзенең милли суверенитетын Америка империализмының кул сузуыннан саклау бурычы килеп басты.

Икенче бөтендөнья сугышы беткәннән соң биш-алты ел үткәч, капиталистик илләр экономик кыенлыкларның бер өлешен җиңеп чыга алдылар. Җитештерүнең сугышка кадәрге дәрәҗәсе узып кителде, эшсезләр саны кимеде. Ләкин капиталистлар бик кискен экономик каршылыкларны хәл итә һәм стабилизациягә ирешә алмадылар. Промышленностьның җитештерүе сырхау һәм тотрыксыз нигездә күтәрелде. Капиталистик

илләрнең экономик үсешендәге тигезсезлекнең көчәюе базарлар проблемасын тагын да ныграк кискенләштерде. Капиталистик державалар арасында йогынты сфералары һәм чимал чыганаклары өчен көрәш елдан-ел кискенләшә барды. Империалистик дәүләтләр арасындагы каршылыклар көчәйде.

Капитализмның гомуми кризисының икенче этабы, ниһаять, бер яктан, монополистик буржуазия белән, икенче яктан, эшчеләр сыйныфы, барлык хезмәт ияләре арасындагы каршылыкларның тагын да кискенләшүе белән характерлана. Бу исә монополистик буржуазия хакимлегенең социаль базасының тараюына, буржуаз демократизмның тагын да таркалуына китерде. Барлык империалистик илләрдә монополистик буржуазиянең реакционлыгы көчәйде. Ул хәтта элекке буржуаз-демократик ирекләр белән дә килешмәде һәм бөтен көче белән үзенең ачык диктатурасын урнаштырырга тырыша башлады.

Халык белән монополистик буржуазия арасындагы каршылыкларның кискенләшүе шулай ук сыйнфый көрәшнең көчәюендә, эшчеләр сыйныфының аңлылыгы һәм оешканлыгы артуда да гәүдәләнде. Коммунистлар партияләренең авторитеты һәм йогынтысы көчәйде. Сугышка чаклы капиталистик илләрнең коммунистлар партияләрендә 1 миллион 724 мең чамасы коммунист булган булса, 1946 елда, гәрчә ул илләрнең саны кимесә дә, 5 миллион чамасы булды.

Электә членнар саны аз булган кайбер коммунистик партияләр массовый партияләргә әверелделәр. Италиядә һәм Франциядә коммунистлар партияләре халык массаларына йогынты ясау ягыннан бүтән партияләр арасында беренче урынны алдылар. Пролетар булмаган киң катлау хезмәт ияләре эшчеләр сыйныфы тирәсенә туплана башладылар. Капитализм системасында яңа зәгыйфь буыннар күренде. Италиядә, Франциядә, Грециядә, Малайяда, Индонезиядә, Бирмада, Филиппинда һәм башка илләрдә хезмәт ияләренең реакциягә каршы, чын азатлык өчен, халык власте өчен актив көрәше җәелеп китте.

Күпчелек капиталистик илләрнең монополистик буржуазиясе халык массаларының революцион басымын үз көчләре белән генә туктатырга сәләтсез булып чыкты. Бу илләрнең идарәче даирәләре эшчеләр сыйныфына һәм барлык хезмәт ияләренә бергәләп һөҗүм итү өчен, азатлык хәрәкәтен бастыру өчен, демократиягә һәм социализмга каршы көрәшү өчен берләшә һәм халыкара реакцион союзлар төзи башладылар.

Башында АКШ торган капиталистик дөнья үзенең бөтен куәтен йомшаган буыннарын ныгытуга һәм аларны империализм системасында саклап калуга юнәлдерде. Революцион хәрәкәтне бастыру өчен кораллы көч тә, экономик басым да, башка илләрнең эчке эшләренә турыдан-туры катнашу да кулланылды. 1947—1949 елларда халыкара реакциянең берләшкән көчләре Грециядә халык хәрәкәтен бастырдылар, Италия, Франция һәм башка күп кенә илләр хезмәт ияләренең азатлык өчен көрәшенә

каты ударлар ясадылар. АКШ, Франция, Италия һәм Англиянең монополистик буржуазиясе политик өлкәдә киң һөҗүм җәелдерергә маташып карады. Ул үз илләрендә демократияне бетерүне, эшчеләр хәрәкәтен бастыруны максат итеп куйды. Демократия көчләренә каршы поход башланды, политик тормышны фашистлаштыру тенденциясе көчәйде, коммунистларны каты эзәрлекләүләр башланды. Ләкин фашист һәм ярым фашист көчләрнең атакалары нигездә кире кайтарылды, пролетариат үзенең иң әһәмиятле позицияләрен саклап калды. Халык массалары арасында коммунистларның йогынтысы бер илләрдә сакланды, башкаларында хәтта киңәйде дә. Забастовка хәрәкәте тагын да массовыйрак һәм активрак төс алды. Пролетариатның оешканлыгы һәм аңлылыгы үсте.

Икенче бөтендөнья сугышыннан соң килеп чыккан тамырдан үзгәрешләр нәтиҗәсендә, дөньяның политик картинасы бик нык үзгәрде. *Бөтендөнья күләмендә* төп *ике* социаль-политик лагерь: *социалистик*, демократик *лагерь* һәм *империалистик*, антидемократик *лагерь* барлыкка килде.

Социалистик лагерьга СССР, Европадагы һәм Азиядәге халык демократиясе илләре керде. Аңа бөтен халыкара эшчеләр хәрәкәте, барлык марксистик-ленинчыл партияләр актив булышлык күрсәтте.

КПСС башка илләрнең коммунистик партияләре белән элемтәләрен киңәйтте. Коммунистик партияләр тәҗрибә уртаклаштылар, политик һәм идеологик көрәшнең бик әһәмиятле мәсьәләләрен бергәләп тикшерделәр, уртак карашлар эшләделәр. Шартларга карап, бу элемтәләрнең формалары үзгәрә килде. 1947 елда СССР, күп кенә халык демократиясе илләре, Франция һәм Италия коммунистик партияләре Информацион бюро төзеделәр. Аңа тәҗрибә уртаклашуны оештыру һәм, кирәк булганда, үзара ризалык нигезендә, коммунистик партияләрнең эшчәнлеген координацияләү бурычлары йөкләнде. Информбюро каршында матбугат органы — «Ныклы тынычлык өчен, халык демократиясе өчен!» исемле газета чыга башлады. СССР Коммунистлар партиясе башка тугандаш партияләр белән контактка керде.

Капиталистик илләрдә халыкларның милли бәйсезлеге һәм демократик ирекләр өчен актив көрәш алып баручы иҗтимагый катлаулар һәм группалар социализм лагерена тартыла башладылар.

Бу лагерьның көчләре тынычлык өчен, яңа сугышлар куркынычына каршы эзлекле көрәш алып баралар, демократияне һәм халыкларның милли бәйсезлеген яклыйлар.

Реакцион империалистик лагерьның нигезен башында АКШ торган алдынгы империалистик дәүләтләр блогы тәшкил итте. Башка капиталистик илләрдәге барлык реакцион сыйныфлар, демократиягә каршы булган бөтен көчләр шул блокка кушылды. Империалистик лагерьның максаты — капитализм позицияләрен ныгыту һәм коммунистик хәрәкәтне бастыру, халыкларның

милли бәйсезлеккә булган ихтыярын сындыру, Кытайда, башка халык демократиясе илләрендә һәм Советлар Союзында капиталистик тәртипләрне кире кайтару.

АКШның бөтен дөньяда үзләренең хакимлеген урнаштырмакчы идарәче даирәләре ачыктан-ачык: без максатыбызга «көч позициясе»ннән генә ирешә алабыз, дип белдерделәр. Америка империалистлары «салкын сугыш» дигән нәрсәне башлап җибәрделәр. Алар өченче бөтендөнья сугышы янгынын кабызып җибәрергә теләделәр. 1949 елда АКШ «Төньяк Атлантика союзы» (НАТО) дигән исем белән мәгълүм булган агрессив хәрби блок төзеде. 1946 елда ук инде көнбатыш дәүләтләр Германияне икегә аеру политикасы үткәрә башлаганнар иде, һәм бу аеру 1949 елда Көнбатыш Германия дәүләте төзелү белән нигездә төгәлләнде. Аннары алар бу дәүләтне милитаризацияләүгә курс тоттылар, бу исә Германиянең икегә аерылуын тагын да тирәнәйтте һәм аны яңадан кушу эшен гадәттән тыш кыенлаштырды. Европада куркынычлы сугыш учагы укмаша башлады. Ерак көнчыгышта АКШ Японияне сугыш учагына әйләндерергә омтылды. Аның территориясендә Американың кораллы көчләре һәм хәрби базалары урнаштырылды.

1950 елда АКШ Ерак Көнчыгышта турыдан-туры агрессиягә күчте. Ул Кытайның Тайвань утравын оккупацияләде, Корея Халык Демократиясе Республикасы белән Көньяк Корея арасында кораллы бәрелеш провокацияләде һәм Корея халкына каршы агрессив сугыш башлады. Кореядагы сугыш Кытай Халык Республикасына куркыныч тудырды. Кытай ирекледәре Корея халкына ярдәмгә килде.

АКШның Кореядагы сугыш авантюрасы халыкара мөнәсәбәтләрдәге киеренкелекне бик нык көчәйтте. АКШ котырынып коралланa башлады, халыкны күпләп кыра торган атом, атомтөш кораллары, бактериологик һәм башка төрле кораллар җитештерү темпын көчәйтте. Капиталистик дөньяның төрле пунктларында зур тизлек белән Америка хәрби базалары төзелде, бу базалар иң элек СССРга, Кытайга һәм башка социалистик илләргә каршы юнәлдерелделәр. Империалистлар, бик тырышып, яңа хәрби блоклар укмаштырдылар. Өченче бөтендөнья сугышы һәм кешеләрне күпләп кыру коралларыннан файдалану куркынычы бик нык үсте.

Мондый шартларда тынычлык мәсьәләсе беренче дәрәҗәле әһәмият казанды. Тынычлыкны саклау һәр илдә бик әһәмиятле бөтен халык бурычы, гомуммилли бурыч, кешелек дөньясының прогрессив үсеше өчен көрәштә үзәк пункт итеп куелды. Барлык илләрдә тынычлыкны яклаучыларның гомумдемократик хәрәкәте җәелде. Бу хәрәкәттә төрле сыйныфлар һәм партияләр вәкилләре, төрле политик караштагы һәм төрле диндәге кешеләр катнашты. Тынычлыкны яклаучылар хәрәкәте — кешелек тарихында иң массовый иҗтимагый-политик хәрәкәт. Ул дәүләтләрнең социаль-экономик төзелешенә аз гына да кагылмый.

Ләкин тынычлык өчен көрәш барышында иң агрессив империалистик даирәләр фаш ителә, изоляцияләнә, бу исә бөтен реакциянең позицияләрен какшата һәм йомшата.

Тынычлык өчен көрәш Коммунистлар партиясенең һәм Совет дәүләтенең тышкы политика өлкәсендәге бөтен эшчәнлегендә төп буын булды. Иҗтимагый системалары төрле-төрле булган илләрнең янәшә тыныч яшәүләре политикасын эзлекле рәвештә үткәреп, Советлар Союзы бәхәсле халыкара мәсьәләләрне сөйләшүләр юлы белән җайга салырга, гадәттәге коралларны һәм коралы көчләрне киметергә, атом коралын тыярга, коралсызлану буенча үткәрелә торган барлык чараларның үтәлүенә каты контроль куярга тәкъдим итте. СССР барлык илләр арасында сәүдә мөнәсәбәтләрен һәм культура элемтәләрен һәрьяклап үстерүнең инициаторы булды.

Совет хөкүмәте демократик нигездә һәм немецларның үзләрен катнаштыру юлы белән Германиянең бердәмлеген кайтару һәм бердәм демократик Германия белән солых төзү турында күп тапкырлар тәкъдим кертте. Ерак Көнчыгышта СССР Япониянең бәйсезлеген яклады һәм аның белән гадел солых төзергә, яхшы күршелек мөнәсәбәтләре урнаштырырга омтылды. Ул Корея мәсьәләсенең тыныч юл белән хәл ителүенә һәм Вьетнамда АКШның турыдан-туры булышлыгы белән француз колонизаторлары алып барган сугышның туктатылуына ирешергә тырышты.

Партиянең эзлекле рәвештә алып барыла торган тынычлык сөю политикасы күп кенә практик чараларда күренде. Сугыш беткәннән соң, СССР Кытайдан, Кореядан, Норвегиядән, Чехословакиядән һәм Болгариядән үзенең гаскәрләрен чыгарды; ул гаскәрләр анда немец һәм япон агрессорларын эзәрлекләп барганда кергәннәр иде. Армиянең күп өлеше демобилизацияләнде. Озакламый СССРның Кораллы Көчләре сугышка кадәрге 1939 ел дәрәҗәсенә төшерелде. Совет кешеләре, тынычлыкны яклаучылар хәрәкәтендә актив катнашып, атом коралын тыю турында Стокгольм өндәмәсенә бердәм рәвештә кул куйдылар. 1951 елда СССР Верховный Советы сугыш пропагандасын бик зур җинаять дип белдергән закон кабул итте.

Тынычлык өчен, халыкара мәсьәләләрне гадел юл белән хәл итү өчен көрәштә СССР Берләшкән Милләтләр Оешмасына (БМО) билгеле бер урын бирә, аның эшендә актив катнаша. АКШка ияреп баручы кечкенә дәүләтләрнең, башлыча Латин Америкасы дәүләтләренең, зур группасын АКШның үз тирәсенә туплавыннан килеп чыга торган бөтен җитешсезлекләргә һәм кимчелекләргә карамастан, Совет хөкүмәте Берләшкән Милләтләр Оешмасы эшчәнлегенә халыкара хезмәттәшлекнең һәм тынычлык өчен көрәшнең билгеле бер факторы итеп карады.

Коммунистлар партиясенең һәм Совет дәүләтенең эзлекле рәвештә алып барыла торган тынычлык сөю политикасы җир шарындагы барлык халыкларның, җәмгыятьтәге барлык

прогрессив катлауларның интересларына туры килә. Тынычлык өчен көрәшендә СССР капиталистик илләрдә бик күп союзниклар тапты. Коммунистлар партиясе җитәкчелегендәге совет халкы тынычлыкны яклаучыларның бөтенесе белән тыгыз элемтә урнаштырды һәм, алар белән бергәләп, агрессорларның яңа бөтендөнья сугышын башлап җибәрергә маташуларына каршы актив көрәш алып барды. Коммунизмга тизрәк бару өчен, совет халкына тынычлык кирәк иде.

## 2. Халык хуҗалыгын аякка бастыру һәм тагын да үстерү буенча партиянең эше. Дүртенче бишьеллык планның срогыннан элек үтәлүе

Сугыштан соңгы елларда тулаем бөтен партиянең, аның түбәннән алып югарыга кадәр булган барлык буыннарының эшчәнлеге, партиянең массалар арасындагы оештыру эше бик катлаулы шартларда барды. Бер яктан, партиянең үзгәртеп кору эшчәнлеге, массаларның тарихи иҗаты, икенче яктан, Сталинның шәхес культы арасындагы каршылык нәкъ менә шул елларда кискен төстә күренде.

Сугыш һәм совет территориясенең бер өлешенең гитлерчы гаскәрләр тарафыннан вакытлыча оккупацияләнүе Советлар Союзы халыкларына гаять зур зыян китерде. Гитлерчылар миллионнарча тыныч совет гражданнарын кырдылар. Миллионнарча сугышчылар фронтларда һәлак булды. Вакытлыча басып алынган районнарда фашистлар күп кыйммәтле әйберләрне юк иттеләр һәм урладылар. Алар 1710 шәһәрне җимерделәр һәм таладылар. 70 меңнән артык авыл хәрабә хәленә китерелде яки яндырылды. 32 мең чамасы промышленность предприятиесе, 65 мең километр тимер юл тулысынча яки өлешчә юк ителде, 98 мең колхоз, 1876 совхоз һәм 2890 машина-трактор станциясе таланды, ун меңнәрчә больницалар, мәктәпләр, техникумнар, югары уку йортлары һәм китапханәләр җимерелде. Урланган һәм юк ителгән барлык материаль кыйммәтләр сугышка кадәрге бәяләр белән 679 миллиард сумлык булды. Бу — чама белән СССРда дүрт бишьеллык эчендә яңа фабрикалар, заводлар, тимер юллар, шахталар, электр станцияләре, совхозлар, МТСлар һәм башка предприятиеләр салуга тотылган акча кадәр үк. Ләкин күрелгән зарар моның белән генә бетми әле. Советлар Союзы сугыш алып баруга бик күп акча тотарга мәҗбүр булды. Хуҗалыкны хәрби җайга үзгәртеп кору зур расходлар таләп итте. Дошман тарафыннан басып алынган районнардан продукция алуның тукталуыннан илебез бик зур зыян күрде (ә бу районнарда сугышка чаклы СССРдагы бөтен промышленность продукциясенең өчтән бер өлеше җитештерелә иде). Бу зарарның бөтенесе сугышка кадәрге бәяләр белән 1900 миллиард сум чамасы булды.

Совет халкына килгән бөтен материаль югалтулар 2600 миллиард сум чамасы булды. Мондый югалтуларның һәм җимерелүләрнең бер генә сугышта да, бер генә илдә дә булганы юк иде. Сугыш Советлар иленең коммунизмга баруын ун елдан артыграк вакытка тоткарлады.

Мондый югалтулардан соң теләсә кайсы капиталистик дәүләт бик еракка артка алып ташланган һәм көчлерәк державаларга бәйлелеккә эләккән булыр иде. Ләкин Советлар иле болай булмады. Социалистик строй, совет кешеләренең героик хезмәте, Коммунистлар партиясенең җитәкчелеге халык хуҗалыгын бик тиз аякка бастыруны һәм тагын да үстерүне тәэмин иттеләр.

Партия һәм Совет дәүләте алдында бик әһәмиятле бурыч — илнең экономикасын хәрби рельслардан тыныч рельсларга күчерү бурычы тора иде. Капиталистик илләрдә мондый күчеш стихияле рәвештә һәм бик авырлык белән барды. Күп кенә завод һәм фабрикалар ябылды. Миллионнарча эшчеләр урамга чыгарып ташланды. Үзгәртеп коруның бөтен авырлыгы хезмәт ияләре өстенә төште. Социализм шартларында хәрби экономикадан тыныч экономикага күчү шулай ук бик кыен эш булды, вакыт һәм корбаннар таләп итте. Ләкин социалистик строй экономиканы тетрәүләрсез, планлы тәртиптә үзгәртеп корырга мөмкинлек бирде.

Завод-фабрикалар, барлык предприятиеләр тыныч вакыт продукцияне эшләп чыгару буенча план заданиеләре алдылар. Эшче көче, чимал һәм материаллар шуңа туры китереп яңадан бүленде. Үзгәртеп кору барышында хуҗалыкның төрле тармаклары арасында яңа пропорцияләр барлыкка килде. Хәрби расходларны кыскарту юлы белән халык хуҗалыгына капитал салулар шактый арттырылды. Хәрби промышленностьның күп өлеше тыныч максатлар өчен файдаланылды. Партия халык хуҗалыгына финанс бирүне, иң элек, предприятиеләрнең табыш китерүен арттыру юлы белән көчәйтте.

Тыныч шартларда хуҗалык итү һәм эшне оештыру методлары үзгәрде. Предприятиеләрдә нормаль эш режимы кертелде. Мәҗбүри тәртиптә эш сәгатьләреннән тыш эшләтүләр бетерелде, эшчеләр һәм хезмәткәрләр өчен регуляр ял билгеләнде. Хуҗалыкны тыныч максатларга үзгәртеп кору нигездә 1946 елда төгәлләнде. Бу исә хуҗалыкны аякка бастыру эшләре фронтын киңәйтергә мөмкинлек бирде.

Массаларны халык хуҗалыгын аякка бастыру һәм тагын да үстерү эшләрен үтәүгә оештырганда партия көрәшнең бөек максаты коммунизм төзүдән гыйбарәт икәнлеген ачык күрсәтте.

Шул чордагы байтак кына партия һәм дәүләт документларында якындагы елларга һәм озаграк тарихи вакытка партиянең политика, экономика һәм идеология өлкәсендәге бурычлары конкретлаштырылды.

Совет җәмгыяте үсешенең конкрет перспективаларын билгеләгәндә партия СССРда коммунистик җәмгыятьнең беренче фазасы һәм аңа характерлы билгеләрнең нигездә инде тормышка ашырылган булуыннан чыгып эш итте. Шул ук вакытта социализмның кайбер билгеләре тулысынча ачылып җитмәгән иде әле. Җитештерүче көчләрнең үсеше халык өчен кирәкле товарларны җитәрлек күләмнәрдә булдырырга, кешеләрнең торакка булган ихтыяҗын канәгатьләндерергә мөмкинлек бирерлек дәрәҗәгә җитмәгән иде әле. Бүлүнең социалистик принцибын эзлекле рәвештә тормышка ашыруда зур кыенлыклар булды. Бу хәл бигрәк тә сугыштан соңгы беренче елларда сизелде: карточка системасын берничә ел буена сакларга туры килде, паекка бирелә торган әйберләргә куелган түбән бәяләр белән коммерция сәүдәсе дип аталган сәүдә бәяләре арасында аерма бар иде, колхоз базарында бәяләр тагын да югарырак иде. Хуҗалык аякка бастырыла һәм җитештерүче көчләр үсә барган саен, киң куллану товарлары җитештерү арта барды. Ләкин кайбер продуктлар җитешми иде әле, һәм дәүләт-кооперация сәүдәсендәге бәяләр белән колхоз базарындагы бәяләр арасында аерма калды.

Партия беренче чиратта коммунизмның беренче фазасының хәл ителмәгән бурычлары үтәлергә, социализм тагын да ныгытылырга тиеш дип санады.

*Җитештерү өлкәсендә* иң элек халык хуҗалыгын бик кыска срокта аякка бастырырга һәм аның сугышка кадәрге дәрәҗәсен шактый күләмнәрдә узып китәргә, җитештерүне арттырырга, илебезнең куәтен тагын да ныгытырга, аны һәртөрле очраклы хәлләрдән гарантияләргә кирәк иде. Тагын да озаграк срокка бөек максат — төп экономик бурычны — халыкның җан башына карата төп продуктларны җитештерү буенча иң алга киткән капиталистик илләрне куып җитү һәм узып китү, хезмәт җитештерүчәнлегенең капитализм шартларындагыга караганда югары булуына ирешү һәм шуның белән коммунизмның экономика ягыннан капитализмны тулысынча җиңүен тәэмин итү бурычын хәл итү максаты куелды.

*Экономик мөнәсәбәтләр өлкәсендә* бурыч җитештерүче көчләр үскән саен социалистик җитештерү мөнәсәбәтләрен үстерүдән һәм камилләштерүдән: бөтенхалык милкенең ролен тагын да күтәрүдән, җитештерү средстволарына коллектив милекне шактый ныгытудан, куелган хезмәтнең санына һәм сыйфатына карап бүлүдән торган социалистик принциптан барлык тайпылуларны кыска срокта һәм тулысынча бетерүдән, хезмәткә түләүдәге тигезләүчелекне һәм башка нормальсезлекләрне бетерүдән, реаль эш хакын күтәрүдән, продуктларны һәртөрле нормалап бирүләрне бетерүдән гыйбарәт иде.

*Идеология һәм культура өлкәсендә* буржуаз карашлар һәм гореф-гадәтләр калдыкларына каршы кискен көрәш җәелдерү, империалистик Көнбатыш реакцион культурасының череткеч

йогынтысын тәмам бетерү, барлык совет гражданнарын аңлы патриотлар итү, хезмәт ияләренең культура дәрәҗәсен тагын да югарырак күтәрү, китаплар, газеталар, журналлар һәм кинофильмнар чыгаруны арттыру бурычлары куелды.

1946 елда СССР Верховный Советы тарафыннан кабул ителгән дүртенче бишьеллык планда барлык шушы бурычлар үзләренең конкрет гәүдәләнешен таптылар.

Дүртенче бишьеллыкның төп хуҗалык-политик бурычы *«илебезнең зарарланган районнарын торгызудан, промышленностьның һәм авыл хуҗалыгының сугышка кадәрге дәрәҗәсен кайтарудан һәм аннары бу дәрәҗәне шактый күләмнәрдә узып китүдән»* гыйбарәт иде.

Беренче чиратта авыр промышленностьны һәм тимер юл транспортын аякка бастыру һәм тагын да үстерү билгеләнде, чөнки алардан башка СССРның бөтен халык хуҗалыгын тиз һәм уңышлы рәвештә аякка бастыру мөмкин түгел. Шул нигездә авыл хуҗалыгын һәм халык өчен куллану әйберләре житештерүче промышленностьны үстерү; куллану буенча сугышка кадәрге дәрәҗәгә ирешү һәм аны узып китү; сәүдәне киң җәелдерү һәм товар бәяләрен системалы рәвештә төшерә бару; мәктәпләр, югары уку йортлары челтәрен аякка бастыру һәм киңәйтү; торак төзелешен җәелдерү; халыкның сәламәтлеген саклауны яхшырту эшләре билгеләнде.

1946 елда партия ҮК бишьеллык план кабул ителү уңае белән агитация-пропаганда эше турында карар чыгарды. Бу карарда сугыштан соңгы бишьеллык бурычларын хезмәт ияләренә аңлату, социалистик ярыш оештыру һәм совет кешеләрен дүртенче бишьеллык планны үтәүгә һәм арттырып үтәүгә мобилизацияләү буенча партоешмаларның бурычлары билгеләнде.

Партия завод һәм фабрикаларда производство киңәшмәләренең җанлануына иреште; бу исә массаларның активлыгын һәм үзешчәнлеген күтәрүгә булышлык итте. 1946 елда илебездә 4 миллион чамасы производство киңәшмәсе, ә 1950 елда инде 6 миллионнан артык киңәшмә уздырылды. Аларда катнашучылар предприятиеләрнең эшен яхшырту буенча уннарча миллион тәкъдим керттеләр, һәм бу тәкъдимнәрнең күбесе производствода кулланылды.

Халыкны дүртенче бишьеллык планны үтәүгә мобилизацияләгәндә, партия оешмалары массовый социалистик ярыш җәелдерүгә гаять зур игътибар бирделәр. Партия ҮК кайбер предприятиеләрдә ярышның торышын тикшерде. Җитди кимчелекләр: формализм һәм бюрократизм элементлары барлыгы, масса-политик эшкә бәя биреп җиткермәү ачылды.

Шушы кимчелекләрне бетерү барышында социалистик ярыш яңа баскычка күтәрелде. Ул массаларның активлыгы үсү белән, бай эчтәлекле һәм формалары төрле булу белән характерланды.

1946 елда Макеевка металлургларының, Мәскәүдәге күп кенә заводлар һәм илебездәге башка предприятиеләр эшчеләре-

нең инициативасы белән дүртенче бишьеллык планны үтәү һәм арттырып үтәү өчен *Бөтенсоюз социалистик ярышы* башланып китте. Ярышка партия оешмалары җитәкчелек итте. Ярышучыларның беренче сафларында коммунистлар барды. Алардан үрнәк алып, йөз меңнәрчә эшчеләр еллык планнарны һәм тулаем бишьеллыкны срогыннан элек үтәү буенча шәхси йөкләмәләр алдылар. Партия оешмалары аерым эшчеләрнең югары казанышларыннан бригадаларның, цехларның һәм бөтен-бөтен заводларның югары дәрәҗәдә җитештерүчән эшләүләренә күчүне оештыручылар булдылар. 1946 елда тизләтелгән эш методлары куллану өчен хәрәкәт башланды. Новатор токарьлар кисү тизлеген минутына 70—80 метрдан 1000—1500 метрга җиткерделәр. Тизләтелгән эш методлары коммунистлар инициативасы белән металлургиядә, нефть скважиналарын бораулауда, тау эшендә киң таралды. Тизләтелгән методлар белән эшләүчеләрне халык, вакыттан алда баручы кешеләр, дип атады. Ленинградлылар фән һәм производство работникларының якын хезмәттәшлегенә нигез салдылар. Бу хәрәкәт башка шәһәрләрдә дә тиз таралды. Купавинодагы юка сукно фабрикасында (Мәскәү өлкәсе) чималга экономия ясау өчен ярыш башланып китте. Партия оешмалары чималга экономия ясау өчен ярышка башка предприятиеләрнең йөз меңнәрчә алдынгы эшчеләренең кушылуына ирештеләр. Мәскәүлеләр тәкъдиме буенча илдә предприятиеләрнең рентабельле эшләве һәм планнан тыш тупланышларны арттыру, оборот средстволарының әйләнешен тизләтү өчен көрәш җәелеп китте. Бу исә СССР промышленностена тик 1949 елда гына да өстәмә рәвештә 20 миллиард сумнан артыграк продукция эшләп чыгарырга мөмкинлек бирде. Мәскәүдәге Краснохолм камволь комбинаты коллективы бары тик бик яхшы сыйфатлы продукция генә эшләп чыгару өчен поход башлап җибәрде.

*Халык инициативасы* ташкыны бик нык үсә барды. Партия оешмаларының зур оештыру эшләре нәтиҗәсендә эшчеләрнең яңадан-яңа отрядлары ярышка кушылды. 1946 елда эшчеләрнең 80 проценттан артыграгы, ә 1950 елда инде 90 проценты ярышты. Цехлар белән цехлар, заводлар белән заводлар, Донбасс күмерчеләре Кузбасс күмерчеләре белән, Баку нефтьчеләре Башкортстан нефтьчеләре белән ярышты. Рационализаторлар һәм уйлап табучылар хәрәкәте киң җәелде. Эшчеләр йөз меңнәрчә кыйммәтле тәкъдимнәр кертте. Һәр елны уртача 400 меңнән артык уйлап табу, техник камилләштерү һәм рационализаторлык тәкъдимнәре кертелде; болар җитештерү процессларын тизләтте һәм зур экономия бирде.

Партия оешмалары хезмәт ияләрен батыр хезмәт үрнәкләрендә тәрбияләде, алдынгылар тәҗрибәсен бик тырышып җыйды, гомумиләштерде һәм аны массалар арасында пропагандалады. Алдынгы эш методларын өйрәнү һәм производствога кертү буенча партия-техник конференцияләр үткәрү киң таралды.

тәҗрибә уртаклашу өчен төрле завод һәм шәһәрләрдәге алдынгы эшчеләрнең очрашулары оештырылды.

Партия хезмәт ияләренең бөтен энергиясен сугыш вакытында зарарланган районнарның хуҗалыгын аякка бастыруга юнәлдерде. Сугыш яраларын төзәтүдә комсомолецлар партиянең актив ярдәмчеләре булды. Комсомол Россиянең борынгы 15 шәһәрен: Воронеж, Псков, Новгород, Орел һәм башка шәһәрләрен торгызу эшенә шефлык итте. Донбассны, Днепрогэсны, «Запорожсталь»не аякка бастыру эшендә ун меңнәрчә комсомолец эшләде. Совет кешеләренең героик хезмәте белән хәрабәләр арасыннан завод һәм фабрикалар, шәһәрләр һәм авыллар күтәрелде. Кривой Рог рудниклары һәм Донбасс шахталары, Көньякның металлургия предприятиеләре, Харьков һәм Волгоградның машина төзү заводлары, Майкоп һәм Грозныйның нефть скважиналары, барлык электр станцияләре, шул исәптән Днепрогэс һәм гитлерчылар тарафыннан җимерелгән меңнәрчә башка предприятиеләр яңадан эшләүче предприятиеләр сафына бастылар. Сугыштан соңгы аякка бастыру эшләренең бик әһәмиятле үзенчәлеге шунда — тергезелә торган предприятиеләр иң яңа техника белән коралландырылды.

Хезмәт героизмы могҗизалары сугыш елларындагы батырлыкларны хәтерләтте. Йөз меңнәрчә кешеләр үз теләкләре белән төзелешләргә килде. Эшчеләр һәм инженерлар бик күп зирәклек һәм тапкырлык күрсәтте. Мәсәлән, «Азовсталь» заводында гитлерчылар тарафыннан шартлатылган 4 нче домна формасын бик нык үзгәрткән, иңгән һәм кыйшайган булган. Аны сүтеп, яңаны салырга кирәк дип исәпләгәннәр. Ләкин инженерлар һәм эшчеләр, партоешма инициативасы белән, домнаны торгызырга булдылар. 1300 тонна авырлыгындагы мичне төзәтеп, турайттылар һәм үз урынына күчереп куйдылар. Бу эшкә нибары ай ярым вакыт китте, домнаны ходка җибәрү дүрт айга тизләтелде. Днепрогэс коллективы буа төбендәге тишекләрне томалауда моңа чаклы практикада күрелмәгән ысул кулланды һәм буаны торгызу эшләрен шактый тизләтте. Донбасс тау промышленносте эшчеләре су баскан шахталардан бик кыска гына вакыт эчендә 650 миллион кубометр су суыртып чыгардылар. Бу эш үзенең күләме буенча мәйданы 70 квадрат километр һәм тирәнлеге 10 метр булган күлне киптерү белән бер иде. Донбасста тау промышленносте эшчеләре 2500 километрдан артык ишелгән шахталарны чистарттылар. Бу эш, чама белән, Мәскәүдән Парижга кадәр 200—700 метр тирәнлектә тоннель казу һәм аны ныгыту белән бер иде. Донбасс яңадан илебезнең бик зур күмер бассейны булып китте.

Зарарланган республикаларның һәм өлкәләрнең халык хуҗалыгын аякка бастырганда партия һәм халык Урал, Себер, Казахстан һәм Урта Азия промышленностена таянды. Сугыш еллары эчендә бу районнарның промышленность куәте шактый үсте. Азат ителгән өлкәләргә илебезнең көнчыгышыннан күп

санда иң җитештерүчән машиналар һәм механизмнар җибәрелде. Үз вакытында РСФСР, Украина, Белоруссия хезмәт ияләре булышлыгында үзләренең артталыкларын бетергән Казахстан, Урта Азия республикалары хәзер инде зарарланган районнарга кадрлар һәм техника белән гаять зур ярдәм күрсәтәләр. Бу — совет строе куәтенең чыганагы булган бөек халыклар дуслыгы көченең ачык гәүдәләнеше.

1948 елда СССРда промышленность җитештерүенең күләме сугышка кадәрге дәрәҗәгә җитеп кенә калмады, бәлки *аны узып та китте.* Промышленность искиткеч кыска срокта аякка бастырылды. Гражданнар сугышыннан соң хуҗалыкны аякка бастыру өчен илебезгә алты ел вакыт кирәк булган иде. Бөек Ватан сугышындагы гаять зур югалтуларны һичнәрсә белән чагыштырып булмый. Шулай да промышленностьны аякка бастыру өчен нибары ике ел ярым чамасы вакыт кирәк булды.

Азат ителгән районнарда хуҗалыкны аякка бастыру эшен оештыру белән бергә, партия үзенең тырышлыгын СССРдагы барлык республика һәм өлкәләрнең промышленностен үстерүгә дә юнәлдерде, илдә җитештерүче көчләрне урнаштыру эшен яхшырта барды. Дүртенче бишьеллык эчендә Урал һәм Себер металлургиясенең җитештерү куәтләре шактый үсте. Урта Азиядә һәм Закавказьеда кара металлар җитештерүче яңа үзәкләр барлыкка китерелде. СССРның Европа өлешенең төньягында металлургия базасы тудырыла башлады. Кузбасста, Карагандада, Уралда күмер чыгару елдан-ел көчәя барды. Урал-Волга бассейнында нефть чыгару бик тиз артты. Яңа җылылык электр станцияләре һәм гидроэлектростанцияләр (Горький, Кама станцияләре һ. б.) төзү эшләре киң җәелде. Волгада ике бик зур гидроэлектростанция салына башлады. Машина төзү һәм химия промышленносте бик нык алга китте.

Партия оешмалары халык хуҗалыгын хәзерге заман техникасы белән коралландыру турында бик нык кайгырттылар. Социализмның капитализм белән экономика өлкәсендәге ярышы техниканы бик тиз үстерүне таләп итә. Тик шушы юл белән генә хезмәт җитештерүчәнлегенең капитализм шартларындагыга караганда югарырак булуына ирешергә мөмкин. Техника прогрессы проблемалары беренче дәрәҗәдә политик әһәмият казандылар.

Совет белгечләре фән һәм техниканы үстерүдә, шул исәптән атомдагы энергияне үзләштерүдә җитди уңышларга ирештеләр; җитештерүдә атом энергиясен куллану кешелек тарихында иң тирән техника революциясенең башлануы, кешенең табигать көчләрен үзенә буйсындыруда яңа эраның башлануы дигән сүз.

Дүртенче бишьеллык елларында халык хуҗалыгын электрлаштыру дәвам итте, электрон техникасы кертелә башлады. кара металлургиядә, күмер чыгаруда авыр эшләрне механикалаштыру киң күләмнәрдә үткәрелде, нефть скважиналарын бораулауның дөньяда иң яхшы техникасы (турбобурлар) үзләш-

терелде. Машиналар төзүдә агым линияләре шактый киң таралды. Автомат линияләр булдырылды, автомобиль моторлары өчен пешкәкләр эшләп чыгаручы автомат завод салынды. Машина төзүчеләр меңнән артык югары житештерүчән яңа станоклар, автоматлар һәм башка машиналар конструкцияләделәр һәм аларны житештерүне җайга салдылар.

Ләкин техника прогрессы өлкәсендәге байтак кына бурычлар хәл ителмәгән иде әле. Промышленностьның һәм авыл хуҗалыгының күп кенә тармакларында фән һәм техниканың иң яңа казанышлары производствога акрын кертелде. Югары дәрәҗәдә житештерүчән машиналарны проектлаштыруга житәрлек игътибар бирелмәде. Кайбер завод-фабрикаларда искергән җиһазлар, житештерүчәнлеге аз булган технология кулланылды, конструкцияләре искергән станоклар һәм механизмнар эшләп чыгарылды. Урман һәм күмер промышленностенда иң яңа машиналар һәм механизмнар канәгатьләнерлек файдаланылмады. Күп кенә предприятиеләрдә үз-үзеңнән канәгатьләнү, хәтта катып калганлык һәм искелек хөкем сөрде. Мондый предприятиеләрнең житәкчеләре, яңа техниканы үзләштерүдә уңышларга ирешкәч, техника прогрессы өчен көрәшми башладылар. Бу хәл, ахыр чиктә, промышленностьның кайбер тармакларының техник яктан бөтендөнья фәне һәм техникасы дәрәҗәсеннән шактый артта калуына китерде. Техника прогрессы өчен көрәш бурычы партиянең һәм халыкның иң әһәмиятле бурычы булып калды.

Эшчеләрнең героик хезмәте һәм партия оешмаларының армый-талмый оештыру эше алып барулары промышленность өлкәсендә дүртенче бишьеллык планның дүрт ел да өч ай эчендә үтәлүен тәэмин итте. Бу елларда 6 меңнән артык промышленность предприятиесе (вакларын исәпләмәгәндә), ягъни беренче һәм икенче бишьеллыкларда сафка кертелгән барлык предприятиеләр кадәр диярлек предприятие аякка бастырылды, төзелде һәм сафка кертелде. Уртача алганда, һәр көнне өчтән артык предприятие сафка кертелә барды. 1950 елда промышленностьның тулай продукциясе сугышка кадәрге дәрәҗәне 73 процентка узып китте, план буенча исә 48 процентка узып китәргә билгеләнгән иде. 19 миллион тоннадан артык (1940 елдагыга караганда 29 процент күбрәк) чуен коелды, 27 миллион тоннадан артык (сугышка кадәргедән 49 процент күбрәк) корыч коелды, 261 миллион тоннадан артык (57 процент күбрәк) күмер, 38 миллион тонна чамасы (22 процент күбрәк) нефть чыгарылды, 91 миллиард киловатт-сәгатьтән артыграк электр энергиясе эшләп чыгарылды. Промышленностьта эшчеләрнең хезмәт житештерүчәнлеге, 1940 ел белән чагыштырганда, 37 процентка артты.

Авыл хуҗалыгы өлкәсендә партия һәм халык алдында катлаулы бурычлар торды; ә авыл хуҗалыгына сугыш, шулай ук 1946 елгы корылык гаять зур зыян китергән иде. Партия

илебезнең азат ителгән районнарында колхозларны, совхозларны һәм МТСларны яңадан тергезү эшләрен оештырды, колхоз милкен ныгытуны тәэмин итте.

Коллектив хезмәтнең өстенлекләренә үз тәҗрибәләрендә ышанган совет крестьяннары, фашистларны куып чыгару белән үк, партия оешмалары җитәкчелегендә колхозларны яңадан тергезә башладылар. Совет хөкүмәте тергезелә торган колхозларга машиналар, терлек һәм чәчү орлыклары белән дәүләт ярдәме оештырды. Социалистик ярдәмләшү киң җәелде: илебезнең көнчыгыш районнарындагы колхозлар тергезелә торган колхозларга бик күп терлек, чәчү орлыклары, авыл хуҗалыгы инвентаре җибәрделәр.

Үзәк Комитетның күп кенә карарларында, шулай ук партия ҮКның (1947 елгы) февраль пленумында авыл хуҗалыгын аякка бастыру буенча конкрет чаралар һәм аны тагын да үстерү турында кайбер тәкъдимнәр эшләнде. Совет хөкүмәтенең һәм ВКП(б) ҮКның «Колхозларда Авыл хуҗалыгы артеле уставын бозуларны бетерү чаралары турында» 1946 елның көзендә кабул иткән карарында һәм партия ҮКның 1947 елгы февраль пленумы карарларында колхозлар тормышындагы кайбер кимчелекләр (колхозларның җәмәгать җирләрен һәм җәмәгать байлыгын әрәм-шәрәм итү һәм урлау, хезмәт көннәрен дөрес тотмау) тәнкыйтьләнде һәм аларны бетерү юллары билгеләнде.

Төрле оешмалар һәм учреждениеләр файдалануында булган яки колхозчыларга һәм башка кешеләргә законсыз бирелгән җәмәгать җирләре, колхоз терлекләре һәм башка материаль кыйммәтләр колхозларга кайтарып бирелде, колхозларның идарә аппараты кыскартылды, бу чара күп кенә хезмәт көннәренә экономия ясарга мөмкинлек бирде. Ләкин колхозларга җитәкчелек итү һәм колхоз производствосын оештыру өлкәсендә булган күп кенә бик зур кимчелекләр ачылмыйча калды. Аннан да бигрәк, ул кимчелекләр тагын да ямьсезрәк төс алды, бу исә социалистик авыл хуҗалыгының үсешенә комачаулады.

1949 елда колхозлар, МТС һәм совхозлар тракторларны һәм авыл хуҗалыгы машиналарын 1940 елга караганда ике ярым — дүрт тапкыр күбрәк алдылар. Авыл хуҗалыгында тракторлар сугышка кадәргедән күбәйде. Колхозларны, совхоз һәм МТСларны электрлаштыру эше җәелеп китте. Колхозларның материаль-техник базасын ныгыту, МТСларны иң яңа авыл хуҗалыгы техникасы белән коралландыру колхозларның җәмәгать производствосын камилләштерү кирәклеген көн тәртибенә куйды. Илдә җир мәйданы бик кечкенә булган һәм 10—30 ар хуҗалыкны гына берләштерә торган вак колхозлар күп иде. Аларда техника начар файдаланыла, административ-идарә расходлары бик зур иде. Мондый колхозлар авыл хуҗалыгының продуктлылыгын үстерүгә тоткарлык ясыйлар иде. Колхозларны эреләндерү турында бик күп урыннардан тәкъдимнәр керә башлады.

Коммунистлар инициативасы буенча 1950 елда колхозчыларның *вак колхозларны эре колхозларга берләштерү өчен* киң хәрәкәте башланды. Эреләндерү берләшә торган колхозларның үз ирекләре һәм үзара ризалыгы нигезендә генә үткәрелде. Берләштергәнгә кадәр илдә 254 мең вак колхоз булса, берләштергәннән соң, 1953 ел азагына, 93 мең эре колхоз булды.

Колхозларны эреләндерүнең авыл хуҗалыгы производствосын үстерү өчен әһәмияте бик зур булды. Эре колхозларда югары җитештерүчән техника тулырак файдаланыла, аларда югары уңыш алу һәм терлекчелекнең продуктлылыгын күтәрү өчен мөмкинлекләр күбрәк.

Сугыш беткәннән соң Украина, Белоруссия һәм Молдавиянең көнбатыш районнарында, Эстониядә, Латвиядә һәм Литвада коллективлаштыру тормышка ашырылды. Советлар Союзы составына сугыш алдыннан кергән бу өлкәләрдә һәм республикаларда авыл хуҗалыгы вак товарлыклы ялгыз хуҗалыклардан тора иде. Бу республика һәм өлкәләрнең партия оешмалары ялгыз хуҗалыкчы крестьяннар арасында зур эш алып бардылар, крестьяннарга эре колхоз производствосының өстенлекләрен аңлатып бирделәр һәм аларга шушы юлга күчәргә ярдәм иттеләр. Бу районнарда авыл хуҗалыгын коллективлаштыру 1949—1950 елларда нигездә тәгалләнде.

Сугыштан соңгы чорда авыл партоешмалары шактый ныгытылды. Авылга армиядән демобилизацияләнгән бик күп коммунистлар кайтты. Авылда коммунистлар катлавы үсте, һәм партоешмалар челтәре киңәйде. 1947 елны авылда 110 800 башлангыч партоешма булса, 1950 елда алар 148 меңнән артып китте. Алар 1 миллион 500 мең коммунистны берләштерде.

Колхозчылар, МТС һәм совхоз эшчеләре, партия оешмалары җитәкчелегендә һәм бөтен совет халкының булышлыгына таянып, сугыш нәтиҗәсендә авыл хуҗалыгына килгән гаять зур зыянны нигездә бетерделәр. Ләкин авыл хуҗалыгы продукциясен җитештерүне арттыру өчен колхоз строе эчендә булган мөмкинлекләр тулы файдаланылмады. Авыл хуҗалыгы халыкның туклану продуктларына, җиңел һәм азык промышленностеның чималга булган үсә баручы ихтыяҗларын канәгатьләндерә алмады. Бөртекле ашлык проблемасы хәл ителмәгән килеш кала килде. Бөртекле ашлык чәчелгән мәйдан, гәрчә биш ел эчендә 20 процентка киңәйгән булса да, сугышка кадәрге дәрәҗәгә җитмәде. Уңыш һаман түбән иде әле. Терлекчелекне үстерүдә зур кимчелекләр бар иде. Сыерлар һәм дуңгызлар саны сугышка кадәр булганнан ким иде. Терлекләрнең продукт бирүе түбән килеш кала килде. Күп колхозларда техника канәгатьләнерлек файдаланылмады. Илдә артта баручы колхозлар һәм районнар күп иде.

Мондый хәл шактый дәрәҗәдә авыл хуҗалыгына җитәкчелектә җитди кимчелекләр булудан, урыннардагы работникларның инициативасын чикләүдән, колхозларны һәм

колхозчыларны хезмәт нәтиҗәләре белән материаль кызыксындыру принцибының бозылуыннан килде.

Промышленностьның тиз үсүе һәм авыл хуҗалыгын үстерүдә ирешелгән мәгълүм уңышлар нигезендә партия совет халкының материаль тормыш хәле яхшыруга иреште. 1947 ел азагында продуктларны нормалап бүлү киң җәелдерелгән совет һәм кооперация сәүдәсе белән алыштырылды. Шул ук вакытта акча реформасы үткәрелде, киң куллану әйберләренең бәяләре төшерелде. 1947—1950 елларда күп кулланыла торган товарларның бәяләре өч тапкыр төшерелде. 1950 елда эшчеләрнең, хезмәткәрләрнең һәм крестьяннарның доходлары, 1940 ел белән чагыштырганда, бик нык артты.

СССР хезмәт ияләренең куллану дәрәҗәсе күтәрелде. Ләкин аның тагын да үсүе беренче чиратта авыл хуҗалыгының артта калуы белән тоткарланды.

Гитлерчылар тарафыннан җимерелгән торакларны торгызу һәм яңа тораклар салу эше бик зур күләмнәрдә җәелде. Бишьеллык эчендә шәһәрләрдә һәм эшчеләр поселокларында гомуми мәйданы 100 миллион квадрат метр булган торак йортлар, авыл җирләрендә 2 миллион 700 мең торак йорт торгызылды һәм яңадан салынды. Ләкин әле торакка ихтыяҗ бик зур иде. Дәвалау учреждениеләре, санаторийлар саны шактый артты, ял йортлары, клублар, театрлар, китапханәләр челтәре киңәйде.

Дүртенче бишьеллык планны үтәү өчен көрәштә зур кыенлыклар булды. Бу кыенлыкларның барысын да җиңеп бетереп булмады. Тулаем алганда исә дүртенче бишьеллык СССРның экономик куәтен ныгытуда зур уңышлар белән билгеләнде. Ул социализмның материаль-техник базасын үстерүдә алга таба бик әһәмиятле адым булды.

### 3. Партиянең оештыру һәм идеология эше. КПССның XIX съезды

Сугыш беткәннән соң тыныч төзелешкә күчү партиянең оештыру эшен көчәйтүне, партия сафларын оста һәм тиз үзгәртеп коруны, җәмәгать, культура эшенең һәм фәнни эшнең идеология дәрәҗәсен күтәрүне таләп итте.

Партия ҮК җирле партоешмаларны ныгыту, аларның авторитетын һәм җитәкчелек ролен күтәрү бурычын куйды. Партия урыннарда партоешмаларның дәүләт һәм хуҗалык органнарының эшенә чын контрольне тормышка ашыруларына, массалар арасында үзләренең политик һәм оештыру рольләрен уңышлы үтәүләренә ирешергә тырышты.

Партия оешмаларының сугышчан сәләтен күтәрүдә партия эчендәге демократияне чикләүләрне, сугыш вакыты шартларында кертелгән чикләүләрне бетерүнең әһәмияте зур булды. Партия эчендәге демократия рамкалары тарайтылган мондый практиканы тыныч шартларда дәвам иттерү коммунистларның актив-

лыгын һәм үзешчәнлеген түбәнәйтүгә китерер, партия органнарының массалардан аерылу куркынычын тудырыр иде.

Сугыштан соң партия эчендәге демократияне яңартуда беренче адым партия җыелышларын һәм урыннардагы партия комитетларының пленумнарын регуляр үткәрүдән, партия органнарының отчетларын һәм аларга сайлауларны партия Уставында билгеләнгән срокларда үткәрүдән гыйбарәт булды. **1945—1947** елларда партиянең район һәм шәһәр конференцияләре булды; 1947 елда һәм 1948 ел башында партиянең өлкә конференцияләре булып үтте. 1948 ел азагында һәм 1949 елда союздаш республикалар компартияләренең съездлары булды.

Партия бер үк вакытта партия-политик эш белән хуҗалык эшен дөрес итеп бергә бәйләп алып барырга тырышты. ҮК карарларында һәм партия конференцияләре карарларында партияоештыру һәм идея-политик эшне йомшарткан яки ташлаган район, шәһәр һәм өлкә комитетлары тәнкыйть ителде. Партиянең мондый комитетлары үзләренә хас булмаган функцияләр алдылар: совет һәм хуҗалык органнарын бер читтә калдырып, агымдагы, хәтта вак-төяк хуҗалык мәсьәләләрен үзләре хәл иттеләр. Алар колхоз, совхоз, МТС һәм предприятиеләр җитәкчеләрен барлык хуҗалык мәсьәләләре белән тик партия органнарына гына мөрәҗәгать итәргә һәм тик алардан гына күрсәтмәләр алырга өйрәттеләр. Җирле Советларның роле түбәнәйтелде. Күп кенә район һәм шәһәр комитетлары, өлкә комитетларының бүлекләре хуҗалык эшләрен юллаучыларга әйләнеп киттеләр. Бу шуңа китерде ки, партия работникларының бер өлеше, үзләре дә сизмәстән, политик җитәкчеләрдән ведомство тибындагы кешеләргә, ә кайбер парторганнар сугышчан, үзешчән политик оешмалардан үзенә бертөрле административ-боерык бирүче учреждениеләргә әверелә башладылар. Мондый партоешмалар кайчакларда җирдәшлек, тар ведомствочылык интересларына каршы тора алмадылар. Агымдагы эшләр белән мавыгып, бу оешмалар хуҗалыкны үстерүнең зур, перспектив мәсьәләләрен абайламый калдылар, массалар арасындагы оештыру эшенә һәм политик эшкә бәя биреп җиткермәделәр. Үзәк Комитет шулай ук партия работникларының мөстәкыйльлекләрен югалтып, хуҗалык органнарына бәйлелеккә элагүләрен күрсәткән фактларны да ачты.

Бу дөрес булмаган, большевистик булмаган эш методлары бетерелә башлады. Зарарлы опека һәм администраторлык практикасы бер-бер артлы бетерелә барды. Район, шәһәр һәм өлкә комитетлары совет һәм хуҗалык органнары работникларына карата таләпчәнлекне күтәрделәр. Аларның эшенә партия контроле көчәйтелде. Эш методлары яхшырган саен, партия оешмаларының политик җитәкчелек роле күтәрелә барды. Партия оешмалары үзләренең игътибарын хуҗалык һәм культураны үстерүнең төп мәсьәләләренә юнәлтергә мөмкинлек алдылар,

массаларны сугыштан соңгы бишьеллыкны үтәү өчен көрәшкә туплауны көчәйттеләр.

ҮК карарларында, партия конференцияләрендә һәм партия комитетлары пленумнарында партия эшенең эчтәлеге һәм нәтиҗәлелеге турында онытып, аның тышкы, күзгә ташлана торган ягы белән генә мавыгучы партоешмалар җитди тәнкыйтькә алынды. Мондый оешмаларда кабул ителгән карарлар декларатив була, конкрет булмый, аларның үтәлеше оештырылмый һәм тикшерелми иде. Бу кимчелекләрне бетерү барышында партия членнарының активлыгы һәм инициативасы күтәрелде, партия оешмаларының сугышчан сәләте артты. Дәүләт, хуҗалык һәм культура төзелешендә, массаларны политик тәрбияләүдә партия оешмаларының оештыру һәм юнәлеш бирү роле бик нык үсте.

Ләкин бу чорда партия эшендәге җитди кимчелекләр бетереп җиткерелмәде. Партия эчендәге демократия тиешенчә җәелдерелмәде. Партия эшендә администраторлык итү элементлары калды, коллектив җитәкчелек принцибы бозылды. Партия-политик эшнең дәрәҗәсе массаларның үсә баручы таләпләреннән артка калды. Боларның бөтенесе партия оешмаларының эшенә тискәре йогынты ясады, коммунистларның активлыгын киметте.

Сугыштан соңгы чорда партия эшендә тәрбия, идеология эшләре әһәмиятле урын алды. В. И. Ленин, коммунизм массаларның аңлы тарихи иҗаты нәтиҗәсе ул, дип өйрәтте. Массаларның аңлы, иҗади активлыгының өзлексез үсә баруы җәмгыятьнең прогрессив үсешенең закончалыгы, социализмнан коммунизмга күчүнең мәҗбүри шарты ул. Социалистик төзелеш барышында партиянең тәрбия эше йогынтысы белән совет кешеләренең рухи йөзендә тамырдан үзгәрешләр килеп чыкты. Югары идеялелек, коммунизм эшенә иксез-чиксез ышану, хезмәткә намус эше һәм батырлык эше итеп карау, социалистик милекне күбәйтү турында кайгырту, совет патриотизмы һәм җәмәгать интересларын югары интереслар итеп аңлау — совет җәмгыяте кешеләренең рухи йөзенең характерлы билгеләре менә шулар. Ләкин совет кешеләренең бер өлешенең аңында капитализм калдыклары: хосусый милекчелек психологиясе һәм буржуаз мораль калдыклары, Көнбатышның реакцион культурасы алдында баш ию, милләтчелек күренешләре һәм башкалар саклана әле.

Социализм төзүне тәгәлләү закончалыклы рәвештә партиянең идеология эшен иске строй, эксплуататорлар строе калдыкларына һәм традицияләренә каршы көрәшнең *төп* формасы итеп алга куйды. Шундый тарихи полоса башланды ки, капитализмны аның соңгы оясыннан — идеология мөнәсәбәтләре өлкәсеннән куып чыгарырга кирәк булды. Хосусый милекчелек мөнәсәбәтләре белән гасырлар буе сеңдерелеп килгән традицияләрнең һәм гадәтләрнең калдыклары тулысынча бетерелгәннән соң гына, «без күмә торган капиталистик җәмгыятьнең гробына соңгы кадак» кагылды, дип әйтергә мөмкин булачак (В. И. Ленин, Әсәрләр, 27 т., 413 бит). Алга таба атланган һәр адым саен

коммунистик тәрбия мәсьәләләре тормышның үзе тарафыннан беренче дәрәҗәдәге мәсьәләләр итеп алга куела һәм һаман зуррак әһәмият казана бара.

Тәрбия, идеология эшен көчәйтү кирәклеген таләп иткән кайбер бүтән сәбәпләр дә булды. Сугыш чорында ун миллионнарча кешеләр дошман тарафыннан вакытлыча басып алынган территориядә яшәде. Миллионнарча кешеләрне гитлерчылар Германиягә куып алып киткәннәр иде. Байтак кына совет хәрби хезмәткәрләре пленда булды. Шушы кешеләрнең һәммәсен гитлерчылар идеологик яктан бик нык эшкәрттеләр. Совет гаскәрләренең көнбатышка азатлык походы, фашистларга каршы походы вакытында кораллы көчләрнең бер өлеше капиталистик дәүләтләр территориясендә булды, һәм реакция төрле юллар белән совет сугышчыларына йогынты ясарга маташты. Украинаның һәм Белоруссиянең көнбатыш өлкәләрендә, Балтик буенда гитлерчылар тарафыннан калдырылган буржуаз милләтчеләр группалары халык арасында советка каршы эш алып бардылар. Менә шушы һәм бүтән каналларның бөтенесе аша совет кешеләренә зарарлы идеологик йогынты үтеп керә иде. Киң массалар үзләренә көчләп тагыла торган реакцион буржуаз карашларны җирәнеп кире кактылар. Ләкин гражданнарның бер өлеше идеология ягыннан тотрыксызлык күрсәтте.

Тагын шуны да күздә тотарга кирәк: күп кенә партоешмаларда идеология эшенә бәя биреп җиткерелмәде, пропаганда һәм агитация эшләре йомшарган иде. Партиянең җитәкче кадрларының бер өлеше озак вакытлар буена үзенең марксизм-ленинизм өлкәсендәге белемнәрен арттыру белән шөгыльләнмәде. Менә шушыларның бөтенесе тулаем идеология эшенең партия хәл итә торган бурычлардан, социалистик төзелеш колачыннан артта калуына китерде.

Сугыштан соңгы вакытта социалистик төзелешнең гомуми ихтыяҗларын исәпкә алып, партия идеология фронтында эшчәнлеген көчәйтте.

Тәрбия эшенең уңышы иң элек коммунистларның идея дәрәҗәсенә бәйләнгән иде. Бөек Ватан сугышы елларында партиянең составы шактый яңарды. Сугыштан соңгы беренче елларда партия сафлары бик тиз үсүендә дәвам итте. 1946 елда партиядә 6 миллион чамасы кеше исәпләнә иде. Шуларның яртысыннан күбрәге партиягә сугыш елларында кергән кешеләр. Коммунистларның шактый өлеше кирәкле теоретик хәзерлек алып өлгермәгән иде. Партиянең сан ягыннан үсеше белән коммунистларның политик белем дәрәҗәсе арасында ярашып бетмәү килеп чыкты. Бу ярашып бетмәүне бетерү өчен, ҮК партия сафларының үсешен кызулатмаска һәм коммунистлар арасында партия мәгарифен киң җәелдерергә карар бирде.

Партия оешмалары партиягә керергә теләүчеләрне җентекләбрәк сайлап ала башладылар, коммунистларны политик тәрбияләү эшен көчәйттеләр. Күп тармаклы партия мәгарифе

системасы: политик белем мәктәпләре, партия тарихын өйрәнү, политик экономияне өйрәнү, философияне өйрәнү түгәрәкләре, район партия мәктәпләре, марксизм-ленинизм университетлары яңадан оештырылды. Күп коммунистлар теорияне үзлекләреннән укып өйрәнде. 1946—1952 еллар эчендә партия һәм совет кадрларының күпчелек өлеше яңадан хәзерләнде.

Коммунистларның идея дәрәҗәсен күтәрү массалар арасында тәрбия эшен киңәйтергә мөмкинлек бирде.

Партия ҮК агитацияне яхшырту буенча күп кенә чаралар үткәрде, чөнки агитация эшендә җитди кимчелекләр бар иде. Агитациянең гомуми колачы һәм аның идея дәрәҗәсе халык алдында, партия алдында торган бурычларга туры килми иде. Массовый агитация еш кына хәлләрдә сугышчан характерда түгел иде һәм хезмәт ияләренең политик аңлылыгын күтәрү өчен, массаларны халык хуҗалыгының үсеш темпларын тизләтүгә мобилизацияләү өчен аз файдаланыла иде. Күп кенә партоешмалар политик агитациянең ролен кечерәйтәләр иде. Җирле партоешмалар, ҮК карарын үтәп, массалар арасында агитацияне шактый яхшырттылар, политик тәрбия белән халыкның барлык катлауларын колачларга омтылдылар.

Партия идеология фронтында төп ударны буржуаз карашлар калдыкларына каршы, Көнбатышның реакцион буржуаз культурасына тәнкыйть күзлегеннән карамыйча бәя бирүгә каршы, фән, әдәбият һәм сәнгатьтә марксизм-ленинизмнан читенүгә каршы юнәлдерелде. Партиянең идеология эшендәге бик әһәмиятле бурычы Көнбатышның реакцион буржуаз культурасы алдында совет интеллигенциясенең бер өлешендә булган һәртөрле баш ию күренешләрен фаш итүдән һәм тәмам бетерүдән гыйбарәт иде.

Партия оешмалары СССРдагы һәр гражданның аңлы совет патриоты, коммунизм өчен актив көрәшче булуына ирешергә тырыштылар. СССРның социализм төзүдәге уңышларының бөтен дөньякүләм-тарихи әһәмиятен, социализмның капитализмнан өстенлекләрен ачып биреп, партия совет кешеләренең социалистик Ватанга булган изге мәхәббәт хисен, патриотик социалистик горурлык хисен ныгытты, аларда үз көчләренә ышаныч, коммунизм эшенә бирелгәнлек тәрбияләде. Партия яшь буынны тәрбияләү турында, аның идея ягыннан чыныккан, рухи яктан шат һәм көр күңелле, иҗади энергия белән тулы һәм коммунизм эше өчен үз-үзен аямыйча көрәшергә әзер торучы булып үсүе турында аеруча кайгыртучанлык күрсәтте.

Совет патриотизмын пропагандалау Советлар Союзы хезмәт ияләренең рухи үсешендә күренекле роль уйнады. Совет кешеләренең идея дәрәҗәсе күтәрелде. Аларның активлыгы үсте. Шуның белән бергә, совет патриотизмын пропагандалауда кайбер ялгышлар да киткәләде. Еш кына хәлләрдә матбугатта капитализм дөньясындагы бөтен тормыш тоташтан таркалу итеп сурәтләнде. Прогрессив көчләрнең эшчәнлегенә бәя биреп җиткерелмәде, чит илләр фәне һәм техникасының казанышлары санга санал-

мады. Бу хәл чит илләрдәге бик зур фәнни һәм техник ачышлардан тизрәк файдануга комачаулады, совет һәм чит ил галимнәренең һәм техника белгечләренең иҗади аралашуын чикләде, капиталистик илләрдәге демократик, прогрессив катлаулар белән элемтәләрне ныгытуны кыенлаштырды.

Идеология эшенең якындагы бурычларын дөрес билгеләү өчен Үзәк Комитет күп кенә бик әһәмиятле карарлар: 1946 елда — ««Звезда» һәм «Ленинград» журналлары турында», «Драма театрларының репертуары һәм аны яхшырту чаралары турында», ««Зур тормыш» кинофильмы турында», 1948 елда—«В. Мураделиның «Бөек дуслык» операсы турында» карарлар кабул итте.

ҮК карарларында һәм партия матбугаты чыгышларында совет культурасының казанышлары күрсәтеп үтелде һәм бер үк вакытта әдәбиятны һәм сәнгатьне үстерүдәге җитди кимчелекләр ачып бирелде. Кайбер язучылар һәм художниклар сәнгать иҗатының идеясезлеген һәм политикадан читтә торуын пропагандалый башладылар. Тормыштагы дөреслекне бозу, реалистик традицияләрдән читкә китү фактлары беленде. Кайбер журналларның битләрендә сәнгать ягыннан түбән, идеология ягыннан зарарлы әсәрләр, кайчакта сагыш һәм өметсезлек белән, киләчәккә ышанмау белән сугарылган әсәрләр басылды. Театрларның репертуарына чит ил буржуаз драматургларының түбән сыйфатлы, сәнгать кагыйдәләре белән сыешмый торган, әшәке пьесалары кертелгән иде. Музыкада формализм ягына авышулар барлыгы ачылды. Шушыларның бөтенесе кайбер сәнгать эшчеләре иҗатының халыкның тормыш интересларыннан, Коммунистлар партиясе политикасыннан билгеле бер дәрәҗәдә аерылу куркынычы барлыгын күрсәтте.

Үзәк Комитет бу кимчелекләрне бетерү буенча җитди чаралар күрде, сәнгатьне политикадан аерырга һәртөрле маташуларны кискен рәвештә гаепләде. Аның карарларында совет культурасының ленинчыл төп принциплары: халыкка хезмәт итү, сәнгатьнең югары иҗтимагый ролен тану, аның хәзерге заманның политик бурычлары белән, халык тормышы белән бәйләнеше, сәнгать реализмы кебек принциплар тагын да үстерелде. Партия ҮК сәнгать иҗаты өчен ленинчыл партиялелек принцибының әһәмиятен, социалистик чынбарлыкны дөрес чагылдыруда дөньяга марксистик-ленинчыл карашның ролен бөтен тулылыгы белән ачып бирде. ҮК карарларында югары идеялелекне камил сәнгать формасы белән бергә куша торган әсәрләр тудыру өчен көрәш программасы эшләнде.

Үзәк Комитетның әдәбият һәм сәнгать мәсьәләләре буенча карарлары барлык иҗат оешмаларында тикшерелде. Күп кенә өлкә һәм шәһәр комитетлары әдәбият һәм сәнгать эшчеләре белән махсус киңәшмәләр үткәрделәр. Әдәбият һәм сәнгать мәсьәләләрен тикшерүдә йөз меңнәрчә кешеләр катнашты. Халыкта сәнгать эшчеләренә карата тирән таләпчәнлек, идеология

өлкәсендәге аумакайлыкларга карата килешмәүчәнлек атмосферасы туды.

Шуның белән бергә, КПСС Үзәк Комитетының (1958 ел 28 май) карарында күрсәтелгәнчә, ҮКның «Бөек дуслык» операсы турындагы карарында күп кенә талантлы совет сәнгате эшчеләренең иҗатына кайбер гадел булмаган һәм нигезсез кискен бәяләр дә бирелде; бу исә шәхес культы чорына хас булган тискәре сыйфатларның чагылышы иде. Партиянең шушы карарларын тормышка үткәргәндә кайчакта матбугатта һәм иҗат оешмаларында ялгышларга һәм бозуларга юл куелды: сәнгать проблемаларын иҗади төстә тикшерү кайчакта администраторлык итүләр белән алыштырылды, әдәбият, музыка һәм кино әсәрләренә бәя биргәндә күп кенә хәлләрдә әсәрләрнең кайберләре нигезсез тәнкыйтьләнде, ә икенчеләре нигезсез макталды.

Бу чорда партия фән үсешендә дә кайбер җитди кимчелекләрне ачты. Күп кенә теоретик хезмәтләр тормыштан, социалистик төзелеш практикасыннан, миллионнарча кешеләрнең тәҗрибәсеннән аерылган иде. Бу исә догматизмга һәм хәреф ятлаучылыкка азык бирде. Объективизм рухында язылган әсәрләр килеп чыкты, бу исә буржуаз идеологиягә ташлама ясау иде. Марксистик булмаган концепцияләр табигать фәннәренә дә үтеп керде.

ҮК инициативасы белән философия мәсьәләләре (1947 ел), биология (1948 ел), физиология (1950 ел), тел гыйлеме (1950 ел), политик экономия (1951 ел) мәсьәләләре буенча дискуссияләр үткәрелде.

Философия дискуссиясендә марксизм-ленинизм философиясен эшләүдә булган җитди кимчелекләр: партиялелек принцибын оныту, марксизм-ленинизм белән аңа дошман философик юнәлешләр арасындагы каршылыкларны йомып калдырырга маташулар, хәзерге заманның сугышчан проблемаларыннан аерылганлык, схоластика күренешләре ачылды һәм тәнкыйть ителде. Дискуссия философия фәне фронтын үзгәртеп кору юлларын билгеләде.

Экономик дискуссия барышында хәзерге капитализмның экономик үсешенең үзенчәлекләре, җәмгыятьне социалистик нигезләрдә үзгәртеп коруның төп закончалыклары, социализмнан коммунизмга күчә бару юллары тикшерелде. Һәртөрле субъектив-волюнтаристик карашлар гаепләнде. Бу карашларның тарафдарлары экономик законнарның объектив характерын инкарь иттеләр һәм, социализм вакытында экономик законнар кешеләрнең ихтыяры белән тудырыла, үзгәртелә яки юкка чыгарыла алалар, дип исәпләделәр. Дискуссия экономик фәннең социалистик җәмгыять үсешенең реаль процессларыннан озак вакытлар аерылып торуының зарарлы нәтиҗәләрен ачып бирде.

Дискуссияләр идеология өлкәсендәге байтак кына бозуларны бетерүгә булыштылар, фәндә партиялелек принцибын ныгыттылар, фәнни тикшеренүләр дәрәҗәсенең күтәрелүенә ярдәм

иттеләр. Ләкин Сталинның шәхес культы йогынтысы астында бу дискуссияләрнең тискәре нәтиҗәләре дә булды. Аерым хәлләрдә фикерләр көрәше тарайтылды, гыйльми көчләрне аергалау фактлары булды. Иҗтимагый фәннәрдә догматизм һәм хәреф ятлаучылык кертелде.

Идеология мәсьәләләре буенча партия ҮКның карарлары һәм чаралары, шәхес культының тискәре йогынтысына карамастан, партия һәм халыкның идея тормышында, совет культурасының үсешендә күренекле роль уйнады. Совет фәнен, әдәбиятын һәм сәнгатен үстерү мәсьәләләре бөтен дәүләт эше, бөтен халык эше итеп каралды. Идеология мәсьәләләрен тикшерү барышында фән һәм сәнгать эшчеләре белән хезмәт иясе массалар тагын да ныграк якынлашты, халыкның культура һәм фән мәсьәләләре белән кызыксынуы артты, аның сәнгать иҗаты процессына йогынтысы көчәйде. Идеология өлкәсендәге һөҗүм барышында идеясезлеккә, объективизмга һәм буржуаз идеологиянең башка күренешләренә җимергеч ударлар ясалды. Совет культурасының идеялелеге шактый күтәрелде, бу исә совет халкының аңлылыгын һәм культура дәрәҗәсен яңа баскычка күтәрергә мөмкинлек бирде.

Хуҗалык, дәүләт һәм культура төзелеше өлкәсендә партиянең һәм совет халкының уңышлары шактый иде. Ләкин, шуның белән бергә, шәхес культы нәтиҗәсендә ленинчыл принциплардан тайпылулар, ялгышлар һәм хаталар булды, алар исә социалистик стройның гаять зур мөмкинлекләреннән тулы күләмдә файдаланырга комачаулады. Совет җәмгыяте тормышының бөтен якларына шәхес культының зарарлы йогынтысы сугыштан соңгы елларда аеруча көчле булды. Сталин тормыштан, массалардан тагын да ныграк аерылды, илдәге чын хәлне начар белде. Ул җитди кыенлыкларны һәм кимчелекләрне күрмәде, илнең экономикасындагы хәлне бизәп күрсәтте.

Шәхес культы, барыннан да элек, партиянең үзәк органнары эшендә үзен сиздерде. Партия съезды ундүрт ел диярлек чакырылмады. Сугыштан соң ҮК фактта партиянең коллектив органы булып эш итүдән туктады: шул вакыт эчендә бары бер пленум чакырылды. Политиканың күп кенә принципиаль мәсьәләләрен Сталин, тирәнтен өйрәнмичә, тикшерүсез-нисез, бер ялгызы хәл итә иде.

Совет демократиясенең бозылуы шуннан гыйбарәт булды: Советларның роле киметелде, республика, өлкә һәм башка җирле власть органнарының хокуклары чикләнде. Урыннарда хәл ителергә тиешле мәсьәләләр күбрәк үзәктә хәл ителде. Сталин властьтан явыз файдаланды, социалистик законлылыкны тупас бозды. Бу «Ленинград эше» дип аталган нәрсәдә аеруча ачык күренде, шуның нәтиҗәсендә күп кенә намуслы кешеләр, зур партия работниклары, шул исәптән ҮК Политбюросы члены, СССР Госпланы председателе Н. А. Вознесенский, КПСС ҮК секретаре

А. А. Кузнецов, РСФСР Министрлар Советы председателе М. И. Родионов һәлак булды.

Хуҗалыкка җитәкчелектә һәм аны планлаштыруда ленинчыл демократик централизм принцибы бозылды, бюрократик методлар урнаштырылды. Авыл хуҗалыгында Сталин күрсәтмәсе белән экономик яктан нигезләнмәгән чаралар уткәрелде. Колхоз продукциясенең кайбер төп төрләренә хәзерләү һәм сатып алу бәяләре шундый түбән итеп куелды ки, ул бәяләр продукцияләрнең үзләрен җитештерүгә тотылган расходларны да капламады. Колхозларның һәм колхозчыларның җитештерүне киңәйтү белән материаль кызыксынуы принцибы бозылды. Яшәп килгән авыл хуҗалыгы налогы системасы колхозчыларның шәхси ярдәмче хуҗалыгын какшата иде. Болар бөтенесе колхоз производствосының үсешенә үтә тискәре йогынты ясады.

Шәхес культы техника прогрессының һәм фәннең күп кенә әһәмиятле проблемаларын хәл итүне тоткарлады. Капиталистик илләр галимнәре һәм белгечләре белән фәнни контактларны һәм тәҗрибә уртаклашуны нигезсез хурлау ялгыш һәм зарарлы иде.

Бу чорда идеология тормышында шәхес культы теорияне практикадан аеруның тирәнәюендә, теорияне иҗади үстерүдә партиянең коллектив фикерен игътибарсыз калдыруда күренде. Сталин теориянең барлык мәсьәләләре буенча хәлиткеч фикер әйтергә үзен генә хаклы дип санады. Бу иҗтимагый фәннәрнең үсешенә, партиянең бөтен идеология эшенә тискәре йогынты ясады. Сталин үзенең хезмәтләрендә җитди ялгышлар җибәрде. «СССРда социализмның экономик проблемалары» дигән брошюрасында ул халык хуҗалыгында товар-акча мөнәсәбәтләренең әһәмиятенә бәя биреп җиткермәде, техниканы колхозларга сату мөмкинлеген инкарь итте, ул мондый сату, товар әйләнеше сферасын киңәйтеп, милекнең колхоз-кооператив формасын бөтен халык формасыннан ераклаштырыр, диде. Ул, колхоз милке инде үзенең мөмкинлекләрен файдаланып бетерде һәм җитештерүче көчләрнең үсешен тоткарлаучы тормозга әйләнде, дип ялгыш нәтиҗә ясады. Болай раслау Ленинның кооператив планына каршы килә, фактта колхоз производствосының үсешенә игътибар итмәү дигән сүз һәм эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын йомшартуга алып бара иде. Сталин социализмнан коммунизмга күчә бару юллары турындагы төп мәсьәләләрне дөрес яктыртмады.

Экономик һәм башка әдәбиятта озак еллар буена Сталин тарафыннан алга сөрелгән ялгыш, марксизм-ленинизм тәгълиматына каршы килә торган тезис — социализм вакытында халыкның сатып алуга сәләтле ихтыяҗы җитештерүдән һәрвакыт алда барырга тиеш, дигән тезис пропагандаланып килде. Мондый тезис асылда илдә беренче дәрәҗәдә кирәкле әйберләрнең җитмәвен аклады, партия, дәүләт һәм хуҗалык оешмаларына ялгыш юнәлеш бирде.

Тел белеме мәсьәләләре буенча дискуссия вакытында Сталин марксистик философия мирасына карата, базис белән өскормә арасындагы мөнәсәбәтләр мәсьәләсендә ялгышлар җибәрде. Бу чорда партия һәм совет җәмгыяте тормышы вакыйгаларына һәм фактларына шәхес культы рухында бәя бирүдә субъективизм көчәйде.

1952 елның октябрендә партиянең XIX съезды булды. Анда партиянең 6 013 259 členыннан һәм партия членлыгына 868 886 кандидаттан вәкилләр катнашты. Съезд совет халкының 13 елдан артыграк вакыт эчендәге көрәшенә һәм җиңүләренә йомгаклар ясады.

Бөек Ватан сугышында тарихи җиңүгә ирешү, СССР халык хуҗалыгын тиз аякка бастыру һәм югары темплар белән үстерә бару, совет халкының материаль тормыш һәм культура дәрәҗәсен күтәрү, совет җәмгыять һәм дәүләт строеның ныгый баруы, бөтен тынычлык һәм демократия лагере көчләренең Советлар Союзы тирәсендә туплануы — Коммунистлар партиясе политикасының дөреслеген раслаган төп йомгаклар менә шулар. Съезд партия ҮКның политик линиясен һәм практик эшен яхшы дип тапты.

XIX съезд партиянең хуҗалык һәм культура төзелешендәге яңа бурычларын билгеләде. Ул 1951—1955 елларга СССРны үстерүнең бишьеллык планы буенча директиваларны раслады. Яңа бишьеллык планда авыр промышленностьны өстенлекле үстерү нигезендә социалистик экономиканы тагын да күтәрү, халыкның материаль тормыш һәм культура дәрәҗәсен яхшырту каралды. Планда металлургия, күмер һәм нефть промышленностен, электрлаштыруны һәм халык хуҗалыгының барлык тармакларында куәтле техника прогрессының нигезе булган машиналар төзүне югары темплар белән үстерү билгеләнде. Биш ел эчендә промышленностьта җитештерүне тулаем алганда 70 процентка, шул исәптән җитештерү средстволары җитештерүне 80 процентка һәм куллану әйберләре җитештерүне 65 процентка арттыру билгеләнде. Машиналар төзү һәм металл эшкәртү продукциясен бишьеллык эчендә чама белән ике тапкыр, электр станцияләренең куәтен чама белән ике тапкыр, ә гидроэлектростанцияләрнең куәтен өч тапкыр арттыру күздә тотылган иде.

Авыл хуҗалыгында барлык авыл хуҗалыгы культураларының уңышын күтәрү, җәмәгать терлекләренең санын үстерү, бер үк вакытта аларның продукт бирүен шактый арттыру, игенчелекнең һәм терлекчелекнең тулай һәм товарлыклы продукциясен арттыру бурычы куелды. Ләкин, планда билгеләнгән бу саннар экономик яктан һәм оештыру ягыннан тиешле чаралар белән ныгытылмаганлыктан, авыл хуҗалыгы производствосы озак вакытлар бер урында таптанып торды.

Директиваларда хезмәт җитештерүчәнлеген промышленностьта чама белән 50 процент, төзелештә 55 процент үстерергә билгеләнгән иде. Милли доход 60 процентка артырга тиеш

булды. Хезмәт ияләре тормышының материаль һәм культура дәрәҗәсен бик нык күтәрү билгеләнде.

XIX съезд партиянең исемен үзгәртү турында карар кабул итте. Ул Бөтенсоюз Коммунистлар (большевиклар) партиясен — ВКП(б)ны — моннан соң Советлар Союзы Коммунистлар партиясе — КПСС дип исемләргә карар бирде. Партиябезнең ике катлы исеме («коммунистлар», «большевиклар» партиясе) меньшевикларга каршы көрәш нәтиҗәсендә тарихи рәвештә килеп чыккан һәм меньшевизм белән араны өзү максатын күздә тоткан иде. СССРда меньшевиклар партиясе инде сәхнәдән күптән төшкәнлектән, партиянең ике катлы исеме үзенең мәгънәсен югалтты һәм өстәвенә «коммунистлар» партиясе төшенчәсе партиянең төп бурычы — коммунистик җәмгыять төзү бурычы эчтәлеген аеруча төгәл гәүдәләндерә.

XIX съезд партия Уставында үзгәрешләр турында Н. С. Хрущев докладын тикшерде һәм Уставка үзгәрешләр кертте. Яңа Уставта партия төзелешендә партия тарафыннан XVIII съездан соң тупланган гаять зур тәҗрибә гомумиләштерелгән. Уставта КПССка кыскача билгеләмә бирелгән, социализм төзүне төгәлләү шартларында партиянең төп бурычлары, партия оешмаларының һәм барлык коммунистларның бурычлары аеруча тулы күрсәтелгән.

Яңа шартларда совет җәмгыятендә коммунистларның җитәкче роле турындагы мәсьәлә аеруча зур әһәмият казанды. Бу хәл Уставның коммунистның партия карарларын үтәү өчен актив көрәшче булу роле турындагы, партия членнарының аеруча тулы һәм конкрет итеп билгеләнгән бурычлары һәм хокуклары турындагы положениеләрендә чагылган. Уставта коммунистның «партия көченең һәм куәтенең төп шарты сыйфатында партиянең бердәмлеген барлык чаралар белән саклау» бурычы басым ясап әйтелгән. Коммунистлар алдына Устав куя торган таләпләрнең гаять зур политик һәм тәрбияви әһәмияте булды. Бу таләпләр коммунизм эше өчен актив, аңлы һәм үз-үзен аямыйча көрәшүче буларак, һәрбер партия членының ролен тагын да югарырак күтәрделәр. Алар партия членнарының активлыгы үсә баруын чагылдырдылар.

Съезд партиянең үзәк органнары структурасына күп кенә үзгәрешләр кертте. Киләчәктә партиянең Бөтенсоюз конференцияләрен чакырмау максатка ярашлы дип табылды, чөнки партия политикасының һәм тактикасының төп мәсьәләләре партия съездлары тарафыннан вакытында каралырга тиешләр. ҮК Политбюросы ҮК Президиумы итеп үзгәртеп корылды; Президиум Үзәк Комитет пленумнары арасында эшкә җитәкчелек итү өчен оештырыла. Болай үзгәртеп кору фактта Политбюро үтәгән функцияләргә туры килә иде. Практика күрсәткәнчә, ҮКның башкару характерындагы оештыру эшен бер органда — ҮК Секретариатында туплау максатка туры килә, шул уңай белән ҮКның Оештыру бюросының кирәге калмады. Коммунистлар тарафын-

нан партия һәм дәүләт дисциплинасының бозылуына каршы көрәштә партия контроле органнарының ролен күтәрү өчен Партия контроле комиссиясе КПСС ҮК каршындагы Партия контроле комитеты итеп үзгәртеп оештырылды.

Съездда кунак булып 44 тугандаш коммунистик һәм эшчеләр партиясеннән делегатлар катнашты. Күп кенә капиталистик илләрнең коммунистик һәм эшчеләр партияләреннән съезд исеменә котлаулар алынды, хөкүмәтләре эзәрлекләү аркасында аларның вәкилләре СССРга килә алмаган иде.

Партия оешмалары, съезд карарлары белән рухланып, бишенче бишьеллык планны үтәү өчен, халык хуҗалыгын һәм культураны тагын да үстерү өчен актив эш җәелдереп җибәрделәр.

Съездан соң озак та үтмәде, 1953 елның 5 мартында, Иосиф Виссарионович Сталин үлде. Социализм дошманнары, партия сафларында, аның җитәкчелегендә, эчке һәм тышкы политиканы үткәрүдә икеләнүләр килеп чыгар, дип исәп иткәннәр иде. Ләкин алар ялгыштылар. Коммунистлар партиясе үзенең Үзәк Комитеты тирәсенә тагын да тыгызрак тупланды, бөтен нәрсәне җиңүчән марксизм-ленинизм байрагын тагын да югарырак күтәрде. Ленинчыл Үзәк Комитет партияне һәм бөтен халыкны уңышлы рәвештә коммунизм юлыннан алга алып китте.

### 4. Социалистик илләрнең үзара дуслыгын ныгытуда КПСС-ның роле. Бөтендөнья социализм системасының барлыкка килүе

Социализмның бер ил рамкаларыннан чыгуы Советлар Союзы Коммунистлар партиясе һәм социалистик илләрнең коммунистлар партияләре алдына бик мөһим яңа бурыч—*яңа типтагы халыкара мөнәсәбәтләр, социалистик илләрнең үзара дуслыгын урнаштыру* бурычын куйды. Моңа кадәр андый бурычның куелганы һәм тарихта беркем тарафыннан да хәл ителгәне юк иде. Элек СССРга үзенең тышкы политикасында тик капиталистик илләр белән генә эш йөртергә туры килә иде. Хәзер инде социалистик илләр белән дә дәүләтара мөнәсәбәтләр урнаштырырга кирәк булды.

Капиталистик илләр белән мөнәсәбәтләрдә социалистик тышкы политиканың эчтәлеген билгели торган гомуми принциплар— илләрнең тулы тигез хокуклылыгы, бер-берсенең эчке эшләренә катнашмау, бер-берсенең территория ягыннан бөтенлеген ихтирам итү, тынычлыкны яклау — Советлар Союзының бүтән социалистик дәүләтләр белән булган мөнәсәбәтләренең дә нигезенә эверелделәр. Ләкин социалистик державалар арасында мондый мөнәсәбәтләр белән генә чикләнергә ярамый иде, чөнки яшь халык демократиясе республикалары политик, экономик ярдәмгә, социалистик төзелеш тәҗрибәсен уртаклашуга мохтаҗ иделәр.

СССР белән Европадагы һәм Азиядәге халык демократиясе илләре арасында *яңа типтагы* халыкара мөнәсәбәтләр туды. Со-

вет дәүләтенең тышкы политика өлкәсендәге эшчәнлегенең әчтәлеге киңәйде һәм баеды. Пролетариат диктатурасының интернациональ характерыннан социалистик дәүләтнең әлегә кадәр булмаган принципиаль яңа функциясе — *социализм төзүдә башка илләргә ярдәм итү* һәм халыкара социалистик мөнәсәбәтләрне җайга салу *функциясе* үсеп чыкты.

Капитализмны бәреп төшергән халыклар арасында яңа, социалистик мөнәсәбәтләр урнаштыру өчен объектив экономик, политик һәм идеологик нигезләр бар иде. Барлык социалистик илләрдә власть башында эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендәге халык тора; эшчеләр сыйныфына аның алдынгы өлеше — Коммунистлар партиясе җитәкчелек итә. Җитештерү средстволарының җәмәгать милкендә булуы бу илләрнең экономик интересларының уртаклыгын билгеләде. Бу исә бөтен социалистик лагерьның һәм аның аерым членнарының хуҗалыгын күтәрү белән һәр илнең кызыксынуын тудырды. Халыклары капитализмны бәреп төшергән барлык илләрнең социализм һәм коммунизм ягына таба социаль-экономик үсеш юнәлеше бер, революция казанышларын һәм милли бәйсезлекне саклау интереслары бер. Алар бер идеология — марксизм-ленинизм белән эш итәләр. Капитализм коллыгын алып ташлаган халыклар арасында бөтенләй яңа, социалистик мөнәсәбәтләр әнә шул нигездә барлыкка килде. Бу мөнәсәбәтләрнең характерлы үзенчәлекләре — туганнарча хезмәттәшлек, үзара ярдәмләшү, коммунизм өчен көрәштә пролетар интернационализм принциплары нигезендә бер-береңә әчкерсез булышлык итү.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе социалистик илләрнең үзара дуслыгын булдыруда һәм ныгытуда актив катнашты. Социализм төзегән беренче илнең җитәкче көче булганлыктан, ул үзенең яңа тормыш төзү тәҗрибәсен тигез хокуклылык нигезләрендә тугандаш партияләр белән уртаклашты һәм уртаклаша.

Социализм төзүнең үз илләре өчен максатка аеруча туры килә торган формаларын һәм методларын табу өчен, тугандаш коммунистик һәм эшчеләр партияләре социализм төзүдә КПСС тарафыннан тупланган тәҗрибәне, аның властька килгәннән соңгы эшчәнлегенең бөтен якларын игътибар белән өйрәнделәр. «Без башкарачак эш кыен, — диде Мао-Цзэ-дун, — безнең тәҗрибәбез дә җитәрлек түгел. Шуңа күрә без Советлар Союзының алдынгы тәҗрибәсен өйрәнергә тиешбез». КПССның XIX съездында ясаган чыгышында К. Готвальд болай диде: «...без сезгә социализм төзергә өйрәнү өчен киләбез».

Социалистик илләрнең коммунистик һәм эшчеләр партияләре, шулай ук дәүләт органнары совет тәҗрибәсен өйрәнү өчен партия һәм дәүләт работникларын, профсоюз эшлеклеләрен, хуҗалыкчыларын, инженер һәм техникларын, галимнәрен, эшче һәм крестьяннарын Советлар Союзына җибәрделәр. КПСС ҮК, Совет хөкүмәте, урыннардагы партия һәм совет оешмалары СССРда социализм төзү тәҗрибәсен өйрәнүдә чит ил туганнарыбызга бар-

лык чаралар белән булышлык иттеләр. Алар ул делегацияләрне бик теләп каршы алдылар, аларга барлык ишекләрне киң итеп ачтылар. Дус илләрнең вәкилләре шәһәрләрдә һәм авылларда, фабрика һәм заводларда, колхозларда, МТС һәм совхозларда, фән учреждениеләрендә һәм уку йортларында, партия оешмаларында һәм дәүләт учреждениеләрендә булдылар. Тугандаш партияләр совет тәҗрибәсен өйрәнгәндә аны үз тәҗрибәләре һәм бүтән социалистик илләр тәҗрибәсе белән чагыштырдылар, аны иҗади рәвештә үзләрендә кулландылар, социализм төзүнең үз илләренең конкрет-тарихи шартларына аеруча туры килә торган формаларын һәм методларын сайлап алдылар.

КПСС һәм халык демократиясе илләрендәге тугандаш коммунистлар һәм эшчеләр партияләре бергәләп алып барган зур теоретик һәм практик эш нәтиҗәсендә, СССРда социализм төзү тәҗрибәсенең — җәмгыятьне социалистик нигезләрдә үзгәртеп кору буенча гомуми закончалыкларны гәүдәләндерә торган тәҗрибәсенең әһәмиятенә бердәнбер дөрес, фәнни караш булдырылды.

Совет халкы тарафыннан үтелгән юл барлык илләрнең хезмәт ияләре өчен социалистик үсешнең олы юлы ул. СССРдагы социалистик революциянең һәм социализм төзелешенең төп сыйфатлары һәм закончалыклары җирле, аерым милли әһәмияткә генә түгел, бәлки халыкара әһәмияткә дә ия булып торалар.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе СССР белән башка социалистик илләр арасында нык, чын күңелдән политик хезмәттәшлек урнаштырды. Ике арада дуслык һәм ярдәмләшү турында договорлар төзелде, бу исә халык демократиясе илләренең милли бәйсезлеген ныгытты. СССР һәм халык демократиясе илләре тынычлык өчен көрәштә хезмәттәшлек итте. Яңа дәүләт аппараты төзүдә СССР социалистик илләргә дусларча ярдәм итте. Бу илләр хөкүмәтләренең үтенече буенча СССР ул илләргә төрле мәсьәләләр буенча киңәшчеләр җибәрде.

КПСС һәм тугандаш коммунистлар партияләренең гомуми тырышлыгы белән тулы тигез хокуклылык, үзара файда итешү һәм иптәшләрчә ярдәмләшү нигезендә СССР белән халык демократиясе илләре арасында яңа типтагы экономик хезмәттәшлек тудырылды, бу хезмәттәшлекнең формалары эшләнде. Социалистик илләрнең үзара мөнәсәбәтләре үсә һәм ныгый барган саен, бу мөнәсәбәтләр экономик тормышның яңадан-яңа якларын иңләп ала бардылар.

Башта экономик хезмәттәшлекнең төп формасы тышкы сәүдә иде. Бу сәүдә, капитализм шартларында эшләнгәнчә, конкуренция һәм көчсезләрне рәхимсез бастыру нигезендә түгел, бәлки тулы тигез хокуклылык нигезендә, һичбер төрле комсызлык максатларыннан башка, үзара файдалы нигезләрдә алып барылды. Товар әйләнеше елдан-ел үсә барды. Бөтендөнья социалистик базары барлыкка килде.

Аннары экономик хезмәттәшлек һаман күпьяклырак була барды. Кредит белән ярдәм итү зур әһәмият казанды. Сугыштан

соңгы елларда (1952 елны кертеп) СССР халык демократиясе илләренә барлыгы 15 миллиард сум чамасы озак сроклы кредит бирде. Кредит шартлары максималь дәрәҗәдә яхшы иде.

Җитештерү-техника ягыннан ярдәмләшү елдан-ел көчәя барды. Советлар Союзы халык демократиясе илләренә яңа промышленность предприятиеләрен проектлаштырырга, салырга һәм үзләштерергә ярдәм итте. Фән-техника өлкәсендә хезмәттәшлек урнаша башлады. СССР социалистик илләргә күп кенә предприятиеләр салуда булышты, промышленность һәм культура учреждениеләре салу өчен күп санда проектлар, яңа машина һәм җиһазларга сызым комплектлары, технология буенча аңлатмалар һәм расчетлар бирде. Кадрлар хәзерләүдә һәм техниканы үзләштерүдә зур ярдәм күрсәтелде. Халык демократиясе илләренең меңнәрчә кешеләре совет югары мәктәпләрендә укыды. Байтак кына тугандаш илләрнең бик күп эшчеләре иң яңа техниканы совет заводларында үзләштерде. Үз чиратында Советлар Союзы халык демократиясе илләреннән җитештерү-техника ярдәме алды.

Экономик хезмәттәшлек үсә барган саен, хуҗалык мөнәсәбәтләрен координацияләүче махсус органның кирәклеге һаман ныграк сизелә башлады. 1949 ел башында СССР һәм Европадагы халык демократиясе илләре Экономик Ярдәмләшү Советы оештырдылар. Аның бурычлары хуҗалык эше тәҗрибәсен уртаклашуны оештырудан, чимал, азык-төлек, машиналар һәм башкалар белән үзара ярдәмләшүдән гыйбарәт иде.

Экономик хезмәттәшлекнең һәм үзара ярдәмләшүнең әһәмиятле формасы хуҗалык планнарын килештерүдән гыйбарәт булды. Беренче елларда ул очраклы рәвештә генә эшләнә иде. Бишенче бишьеллыкта халык хуҗалыгы планнарын координацияләү буенча беренче адымнар ясалды. Социалистик илләрнең җитештерүен дәүләтара специаллаштыру һәм кооперативлаштыру эшләре җайга салына башлады. Шушыларның бөтенесе җитештерүче көчләрнең үсеше өчен бик уңай шартлар тудырды, җитештерү һәм чимал ресурсларын файдалануда иң яхшы мөмкинлекләр булдырды, социалистик төзелеш темпларын тизләтте һәм халык демократиясе илләренең экономик мөстәкыйльлеген ныгытты.

Социалистик илләрнең үзара мөнәсәбәтләре үсә һәм халык демократиясе илләрендә социалистик җитештерү ысулы ныгый бару белән бергә, *бөтендөнья социалистик хуҗалык системасы* барлыкка килде. Бөтендөнья социализм системасы бәйсез һәм суверен дәүләтләрнең милли социалистик хуҗалыклары җыелмасыннан гыйбарәт булып, ул социализмга хас экономик законнар нигезендә үсә. Ул социалистик илләрдә акрынлап барлыкка килә барган халыкара хезмәт бүленешен эченә ала, аңа җитештерүне специаллаштыру һәм кооперативлаштыру хас. Бөтендөнья социалистик хуҗалык системасының бик әһәмиятле характерлы билгесе — интәшләрчә хезмәттәшлек һәм үзара яр-

дәмләшү. Шушыларның бөтенесе белән һәр ил экономикасының һәм социализмның тулаем бөтендөнья хуҗалык системасының тиз һәм планлы үсеше тәэмин ителә.

Социалистик илләрнең үзара дуслыгын тудыру һәм үстерү барышында аерым кыенлыклар очрады, кайбер ялгышлар җибәрелде. Үзәк Комитетта Югославия Коммунистлар партиясе белән мөнәсәбәтләр, СССР һәм Югославия дәүләтләре арасындагы мөнәсәбәтләр зур борчылу тудырды. КПСС һәм халык демократиясе илләре коммунистлар партияләре үзара мөнәсәбәтләрен марксизм-ленинизм рухында җайга салган бервакытта, Югославия Коммунистлар партиясе җитәкчеләре күп кенә принципиаль мәсьәләләр буенча марксизм-ленинизм карашларына каршы килә торган позициядә тордылар. Алар, пролетар интернационализм принципларыннан бер-бер артлы читкә китеп, милләтчелек позицияләренә тәгәрәделәр. 1948 елда коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең Информацион бюросы — Югославия Коммунистлар партиясе дә аның члены иде — бу мәсьәләне тикшерде һәм «Югославия Коммунистлар партиясендәге хәл турында» резолюция кабул итте. Бу резолюциянең барлык төп положениеләре дөрес. Анда Югославия Коммунистлар партиясе җитәкчеләренең ялгышларына марксистик-ленинчыл, принципиаль тәнкыйть бирелгән. Бу карарны барлык марксистик-ленинчыл партияләр яхшы дип тапты. Югославия Коммунистлар партиясе җитәкчеләре Информбюроның эшендә катнашудан баш тартты, тәнкыйть фикерләренең бөтенесен кире какты, аларның эчтәлеген тикшереп торырга да теләмәде. Фикер башкалыклары кискен характер алды.

Бу фикер башкалыкларын бетерү өчен көрәш барышында И. В. Сталин җитди ялгыш җибәрде. Югославия Коммунистлар партиясе җитәкчеләренең карашлары һәм эшләре ялгыш булуын принципиаль рәвештә иптәшләрчә тәнкыйть итү, аларның марксизм-ленинизм нигезләре белән бергә сыеша алмавын күрсәтү урынына, ул СССР белән Югославия арасында нормаль дәүләт-дипломатия мөнәсәбәтләрен бозу юлына басты. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе белән Югославия Коммунистлар партиясе арасында барлык багланышлар өзелде. Бериянең һәм аның булышчыларының дошманлык эше йогынтысында Югославия Коммунистлар партиясе җитәкчеләренә каршы кайбер нигезсез гаепләр ташланды. Соңыннан Советлар Союзы Коммунистлар партиясе үз инициативасы буенча СССР белән Югославия арасында яңадан нормаль мөнәсәбәтләр урнаштыру өчен адымнар ясады.

КПСС үткәреп килгән дуслык һәм үзара ярдәмләшү политикасы тулы җиңүгә иреште. Тугандаш илләр белән үзара мөнәсәбәтләрдә җибәрелгән аерым ялгышлар икенче дәрәҗәдәге, очраклы характердагы ялгышлар иде. Бу үзара мөнәсәбәтләрнең эчтәлеге чын-чыннан социалистик булып, ул пролетар интернационализм принципларына тулысынча туры килде. КПССның

бөтен тырышлыгы Кытай Халык республикасы белән һәм башка халык демократиясе илләре белән дуслыкны ныгытуга юнәлдерелде, һәм бу политика тулы җиңүгә ирешә. КПССның һәм власть башында торучы башка коммунистик партияләрнең бергәләп эш итүләре нәтиҗәсендә социалистик илләрнең шундый туганнарча үзара дуслыгы булдырылды ки, аларның бу солидарлыгын һәм бердәмлеген дошманнарның һичнинди явыз тырышлыклары да какшата алмады һәм какшата алмаячак. Социалистик лагерьның көч чыганагы шушы дуслыкта, бердәмлектә.

Бөтендөнья социализм системасын, яңа типтагы халыкара мөнәсәбәтләрне барлыкка китерү халыкларның гаять зур тарихи казанышы булды. Экономика һәм культура үсешендә, социализм өчен көрәштә социалистик илләр тарафыннан ирешелгән шундый зур уңышлар иптәшләрчә хезмәттәшлектән һәм үзара ярдәмләшүдән башка мөмкин булмас иде.

Социалистик илләр арасында барлыкка килгән дуслык һәм үзара ярдәмләшү мөнәсәбәтләре һәр илнең интересларын бөтен социалистик дуслык илләренең интереслары белән уңышлы рәвештә бергә бәйләп алып бара. Социалистик илләр арасындагы мөнәсәбәтләр проблемасы, үтә катлаулы һәм яңа булуына карамастан, бу илләрнең һәркайсысы һәм бөтен социалистик лагерь файдасына уңышлы хәл ителде.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

Фашист агрессорларга каршы Бөек Ватан сугышының җиңү белән бетүе партиягә һәм совет халкына тыныч, иҗади эшкә, социализм төзүне төгәлләү һәм коммунизмга күчә бару эшенә яңадан керешергә мөмкинлек бирде.

Шәхес культының тискәре нәтиҗәләре совет җәмгыятенең үсешенә җитди тоткарлык ясадылар. Ләкин партиянең, совет халкының үсеп баручы тормыш көчләре, социализмның өстенлекләре, соңгы исәптә, ил алдында торган бик әһәмиятле бурычларны хәл итүне тәэмин иттеләр.

Сугыш беткәннән соң партиянең һәм совет халкының төп бурычы халык хуҗалыгын иң кыска срокларда аякка бастырудан, киләчәктә дә аның өзлексез үсешен тәэмин итүдән гыйбарәт иде. Партия илнең хезмәт ияләрен шушы бурычны хәл итүгә күтәрде, республикалар һәм өлкәләр арасында үзара ярдәмләшү оештырды. Ул азат ителгән районнардагы аякка бастыру эшләрен кызу темплар белән алып баруга һәм бер үк вакытта илнең көнчыгышындагы промышленностьны тагын да үстерүгә, хуҗалыкны яңа техника белән коралландыруга, завод-фабрикаларның рентабельлелеген күтәрүгә ирешә.

Сугыштан соңгы шартларда партия-политик эш һәм идеология эше шактый яхшырды, партия эчендәге демократия өлкәсендә сугыш шартларында булган чикләүләр уңышлы рәвештә бетерелә барды, ләкин әле алар ахырынача үк бетерелеп җиткерел-

мәде. Тәнкыйть һәм үзара тәнкыйть шактый үсте. Партия-политик эшне хуҗалык эше белән дөрес итеп бергә бәйләп алып бару аркасында, партия оешмаларының политик җитәкче булу роле күтәрелде. Идеологик һөҗүм барышында партия идеясезлеккә, космополитизмга, объективизмга һәм буржуаз идеологиянең бүтән күренешләренә җимергеч ударлар ясады.

Фашист агрессорларны җиңү Советлар Союзының хәлен ныгытты, аның халыкара йогынтысын һәм авторитетын көчәйтте. Бөтендөнья мәйданында көчләр нисбәте капитализмга зарарга, социализм файдасына тамырдан үзгәрде.

Партия бөтендөнья мәйданында сугыштан соң булган үзгәрешләрне коммунизм төзү өчен уңайлы халыкара шартлар тудыру максатларында файдаланды.

Халык демократиясе илләре килеп чыгу белән, социализмның үсешендә яңа этап башланды. Бөтендөнья социализм системасы барлыкка килде. СССР капиталистик дәүләтләр чолганышындагы бердәнбер социалистик ил булудан туктады. Ул социалистик дөньяның җитәкче иле булды. КПССның яңа эш өлкәсе — халык демократиясе илләрендәге тугандаш партияләргә социализм төзүдә булышлык күрсәтү, алар белән үзара дуслыкны һәм ярдәмләшүне ныгыту эшләре өлкәсе барлыкка килде. Бу ярдәмләшү Советлар Союзы өчен, социалистик илләрнең һәркайсы өчен һәм бөтен социалистик лагерь өчен файдалы.

Партия Советлар Союзының гаять зур авторитетын тынычлыкны саклау һәм ныгыту өчен, Америка-Англия сугыш уты кабызучыларына каршы көрәшү өчен файдалана. Иҗтимагый системалары төрле-төрле булган илләрнең янәшә тыныч яшәү мөмкинлеге турындагы ленинчыл политиканы эзлекле рәвештә үткәреп, партия СССРның капиталистик илләр белән экономик ярышын җәелдерүне дәвам иттерә һәм бу ярышта коммунизмның бөтендөнья күләмендә хәлиткеч тарихи җиңүгә ирешәчәгенә нык ышана.

XVII БҮЛЕК

# ПАРТИЯНЕҢ ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН КУӘТЛЕ КҮТӘРҮ ӨЧЕН, СОЦИАЛИЗМ ТӨЗҮНЕ ТӨГӘЛЛӘҮ ӨЧЕН КӨРӘШЕ

*(1953—1958 еллар)*

## 1. 1953—1958 елларда халыкара хәл. Партиянең һәм Совет дәүләтенең халыкара киеренкелекне йомшарту өчен көрәше

1953—1958 елларда Советлар Союзы тормышында, партиянең эшчәнлегендә, аның СССРда коммунизм җәмгыяте төзү һәм тынычлыкны саклау өчен көрәшендә зур вакыйгалар булды.

Бу вакытка иң киеренке халыкара обстановка туды. Җитәкче империалистик державаларның, барыннан да бигрәк АКШның, агрессивлыгы артты, Төньяк Атлантика хәрби блогы төзелгәннән соң һәм Америка империалистлары Кореяда сугыш башлап җибәргәннән соң бу агрессивлык бигрәк тә көчәйде. Кешелек дөньясына өченче бөтендөнья сугышы яный башлады.

Дөньяны һәлакәтле атом-төш сугышыннан коткарып калу өчен, СССРга һәм башка социалистик илләргә тагын да зуррак көч куярга, үзләренең тынычлык политикасын тагын да активлаштырырга, тынычлык сөюче барлык көчләрне тупларга, капиталистик илләрнең дәүләт эшлеклеләре белән элемтәне һәм контактларны киңәйтергә кирәк булды. Янәшә тыныч яшәү турындагы ленинчыл принципка турылыклы булган Совет дәүләте, КПСС җитәкчелегендә, *халыкара киеренкелекне йомшарту* өчен энергияле *көрәш* җәеп җибәрде. СССР, үзенең туктаусыз үсә барган куәтенә, социалистик дәүләтләрнең һәм халыкара эшчеләр сыйныфының туганнарча булышлыгына таянып, тынычлыкны ныгыту юлында күп кенә әһәмиятле адымнар ясады.

Халыкара киеренкелекне бетерүгә ирешү өчен, иң элек Кореяда һәм Һинд-Кытайда кан коюны туктатырга кирәк иде.

Советлар Союзы Корея Халык-Демократик Республикасының һәм Кытай халык Республикасының Кореяда сугышны туктату юлындагы тырышлыкларына актив булышлык күрсәтте. Америка агрессорлары килешү турындагы сөйләшүләрне ике ел буена өзеп килделәр. 1953 елда, ниһаять, килешү төзелде. Җитди халыкара кыенлыклар тудыруы мөмкин булган Корея сугышы Америка агрессиясе башланган чикләрдә бетте. Америка импе-

риализмының бу районлагы илбасарлык планнары җимерелүгә дучар булды. Бер сугыш учагы сүндерелде.

1954 елда Советлар Союзының һәм Кытай Халык Республикасының актив булышлыгы белән Вьетнам Демократик Республикасы, Камбоджа һәм Лаосның демократик көчләре, Америка империалистларының бик нык каршылык күрсәтүенә карамастан, Һинд-Кытайда сугыш хәрәкәтләрен туктату турында Франция белән килешү төзи алдылар. Тынычлык сөюче көчләрнең бу җиңүе Вьетнам, Лаос һәм Камбоджа халыкларының да, шулай ук француз халкының да интересларына туры килә иде. Икенче сугыш учагы да сүндерелде.

Советлар Союзы Европадагы киеренкелекне йомшарту чараларын да күрде. 1955 елда аның инициативасы белән, ниһаять, Австриянең даими битарафлыгы нигезендә Австрия мәсьәләсе дә хәл ителде. Совет ягының инициативасы белән СССР һәм Германия Федератив Республикасы арасында дипломатик мөнәсәбәтләр урнаштырылды.

КПСС Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте СССР белән Югославия арасындагы конфликтны бетерүдә инициатива күрсәттеләр. 1955 елда ике ил арасындагы мөнәсәбәтләрне яхшыртуга ирешелде.

Партия нык һәм дәвамлы тынычлыкны *коллектив куркынычсызлык* системасы төзү юлы белән тәэмин итәргә мөмкин дип санады. Бу система җир шарының теге яки бу районындагы барлык дәүләтләрнең көчләрен тынычлыкны саклау өчен берләштерүгә нигезләнә, һәм ул дәүләтләрне бер-берсенә каршы торучы, үз эченә бикләнгән дошман группировкаларга бүлә торган империалистик хәрби блоклар системасына бөтенләй капма-каршы система.

1954 елда Совет хөкүмәте Европа дәүләтләренә, шулай ук Америка Кушма Штатларына «Европада коллектив куркынычсызлык булдыру турында гомуми Европа договоры» проекты тәкъдим итте. СССРның бу инициативасына киң халык массалары актив булышлык күрсәтте. Ләкин көнбатыш державалар совет тәкъдимнәрен кабул итүдән баш тарттылар. Аларның ниятләре бөтенләй башка иде. 1954 елның октябрендә алар Көнбатыш Германияне ремилитаризацияләүне һәм аны Төньяк Атлантика хәрби блогына тартуны күздә тоткан килешүләргә кул куйдылар.

СССР да, шулай ук башка социалистик илләр дә гомуми тынычлык өчен бик куркынычлы булган бу фактларны читләтеп үтә алмадылар. Европада туган бу яңа обстановкада Совет хөкүмәте, халык демократиясе илләре хөкүмәтләре белән бергәләп, тынычлыкны һәм куркынычсызлыкны тәэмин итү өчен яңа чаралар эшләде. 1955 елның маенда Варшавада СССР һәм Европадагы халык демократиясе дәүләтләре арасында дуслык, хезмәттәшлек һәм үзара ярдәмләшү договорына кул куелды. Варшава договорында катнашучылар, бу договорга кул куйган илләрнең кайсына

булса да кораллы һөҗүм була калса, аңа һәр яктан ашыгыч ярдәм күрсәтергә дигән йөкләмә алдылар. Кытай Халык Республикасы хөкүмәте бу карарлар белән тулысынча килешүен һәм аларны яклавын белдерде.

Варшава договоры Европада стабилизация өчен әһәмиятле фактор булды. Ул, тынычлык сөюче илләрнең оборона чарасы булып, Европа халыкларының куркынычсызлыгына һәм бөтен дөньяда тынычлыкны саклауга хезмәт итә. Империалистик державаларның хәрби блоклар турындагы договорларына һич тә охшамый торган Варшава договоры, иҗтимагый стройлары нинди булуга карамастан, башка дәүләтләрнең дә аңа кушылуына мөмкинлек калдыра. Европада коллектив куркынычсызлык системасы булдырылса, Варшава договоры үзенең көчен югалтачак.

Шул ук вакытта Көнбатыш Германиядә барлык чаралар белән милитаризмны торгызу эшләре алып барылды. Бонн хөкүмәтенең кораллы көчләре башына элекке гитлерчы генераллар куелды. Реванш пропагандасы һаман киңәйтелде. Болар бөтенесе Германия мәсьәләсен хәл итүдә зур кыенлыклар тудырды. Ләкин Советлар Союзы, элеккечә, бу мәсьәләне тизрәк хәл итәргә тырышты. СССР Германия белән солых договоры төзергә һәм аның территориясеннән барлык чит ил гаскәрләрен чыгарырга тәкъдим итте. Ул Германия халкының тынычлык һәм демократия нигезләрендә илнең ике өлешен яңадан милли берләштерүгә омтылуын яклады. Германия территориясендә иҗтимагый төзелешләре бөтенләй үзгә булган ике мөстәкыйль немец дәүләте яшәгән шартларда, бу яңадан берләштерүне Германиянең бер өлешен икенчесенә механик кушу юлы белән тормышка ашырып булмый. Аны, Германия Демократик Республикасы белән Германия Федератив Республикасы арасында сөйләшүләр юлы белән, немец халкы үзе генә эшли алачак. Совет хөкүмәте Германиянең милли бердәмлеген торгызу юлында беренче адым итеп Германиядәге ике дәүләтнең конфедерациясен төзү турындагы ГДР хөкүмәтенең тәкъдимен яклады.

АКШ, Англия һәм Франция хөкүмәтләре, шулай ук ГФР хөкүмәте Көнбатыш Германиядә милитаризмны торгызулары һәм Германиянең ике өлешендәге немецлар арасында сөйләшүләр алып бару турындагы тәкъдимнәрне кире кагулары белән Германия мәсьәләсен хәл итү юлларын кистеләр. Алар Германиянең бүленгән хәлдә яшәвен артыграк күрделәр.

Тынычлык өчен һәм халыкара киеренкелекне йомшарту өчен көрәштә КПСС һәм Совет хөкүмәте коралсызлануга зур әһәмият биреп килделәр. Алар коралларны һәм кораллы көчләрне кыскарту, атом һәм водород коралын һәм аны сынауны тыю, барлык бу чараларның үтәлүенә ныклы халыкара контроль урнаштыру өчен көрәшне тагын да киңрәк җәелдерделәр. Совет хөкүмәте, коралсызлану мәсьәләсендә радикальрәк карарлар кабул итүне артыграк санаса да, бу мәсьәләдә халыкара килешү юлын җиңеләйтергә омтылып, көнбатыш державаларның күп кенә тәкъ-

димнәре белән килеште. Элек СССР бөек державаларның кораллы көчләрен өчтән бер өлешкә кыскартырга тәкъдим иткән булса, 1955 елда көнбатыш державаларның тәкъдимен кабул итте — алар АКШ, СССР һәм Кытай үз коралл көчләрен 1—1,5 миллионга кадәр, Англия белән Франция 650 меңгә кадәр кыскартсын дигән тәкъдим керткәннәр иде.

Ләкин Советлар Союзы көнбатыш державаларның теге яки бу тәкъдимнәрен кабул итү белән үк, алар я, артка чигенеп, үз тәкъдимнәреннән ваз кичә башлыйлар, я булмаса ул тәкъдимнәрен төрле искәртмәләр белән катлауландыралар. Шулай итеп, көнбатыш державалар коралсызлану эшен өзәргә омтылуларын фаш иттеләр. Алар, коралсызлану турында сөйләнгән булып, халыкларны алдап килделәр һәм ашкынып кораллануларын дәвам иттерделәр.

АКШ, Англия һәм Франциянең коралсызлану проблемасын хәл итәргә уйламаулары ачык күренде. Совет хөкүмәте, сөйләшүләрне тупиктан чыгаруда бер генә мөмкинлекне дә кулдан ычкындырмас өчен, бу мәсьәләне өлешләп хәл итү турында күп кенә тәкъдимнәр кертте. Ләкин монда да Советлар Союзы Көнбатыш державалар хөкүмәтләренең коралсызлану идеясенә үк саботаж ясауларын очратты.

Халыклар бары Советлар Союзының һәм социалистик лагерьдагы башка дәүләтләрнең генә коралсызлану өчен чын күңелдән көрәшүчеләр булуына, аларның гына бөтен илләрдәге хезмәт ияләрен кораллану йөгеннән, атом-төш сугышы куркынычыннан коткарырга теләүләренә һаман күбрәк ышандылар.

Империализмга каршы үзләренең бәйсезлеге өчен көрәшүче Азия һәм Африка халыклары белән СССРның элемтәләре киңәю тынычлык сөюче совет тышкы политикасының зур казанышы булды. Бу халыклар белән элемтәләрнең киңәюенә СССРның җитәкче эшлеклеләренең көнчыгыш илләргә барулары, шулай ук ул илләрнең политик җитәкчеләренең Советлар Союзына күп тапкырлар визит белән килүләре шактый булышлык итте. Латин Америкасы халыклары белән дә контактлар киңәйде.

1953—1958 елларда милли азатлык хәрәкәтенең удардары белән империализм колониаль системасының таркалу процессы кискен көчәйде. Азиядә һәм Африкада күп санда яңа, бәйсез милли дәүләтләр барлыкка килде. Сугыштан соңгы елларда дәүләт бәйсезлеге яулап алган Сирия, Ливан, Һиндстан, Бирма, Индонезиядән соң элек Англия империализмына бәйле булган Мисыр, Гыйрак, элекке колонияләр — Судан, Гана, шулай ук күп кенә башка илләр азатлыкка иреште. Бәйсезлек яулап алган халыклар үз бәйсезлекләрен элекке колонизаторлардан — Англиядән һәм Франциядән дә сакларга, шулай ук, һаман ешрак империализм колониаль системасының төп терәге, колониаль һәм раса изүенең төп чыганагы булган АКШ колониализмыннан да сакларга мәҗбүр булдылар.

Көнчыгыш илләренең халыклары колонизаторларга каршы

көрәшләрендә СССРдан зур булышлык алып килделәр. СССР белән Азия һәм Африканың тынычлык позициясендә торучы дәүләтләре арасында дуслык һәм хезмәттәшлек багланышлары өзлексез ныгыды. Советлар Союзының империализмга һәм агрессиягә каршы туктаусыз көрәше изелгән һәм бәйле халыкларга политик азатлык яулап алуда, ә аннары үзләре яулап алган дәүләт бәйсезлеген колонизаторларның күп санлы һөҗүмнәреннән саклауда да гаять зур ярдәм күрсәтте.

Политик бәйсезлек яулап алган илләрнең экономик мөстәкыйльлеккә ирешү өчен көрәшләрендә дә Советлар Союзы аларга һәртөрле булышлык күрсәтте. СССР аларга тулы тигез хокуклылык, аларның эчке эшләренә катышмау нигезендә, һичбер төрле политик һәм хәрби шартлар куймыйча ярдәм итте. Бу ярдәмнең характеры АКШның һәм башка колонизаторларның ярдәм дип атала торган нәрсәләренең кабалалы характерына бөтенләй капма-каршы. Советлар Союзының булышлыгы экономик яктан артта калган илләрнең империалистик изүчеләргә каршы көрәш позицияләрен ныгытты, колонизаторларның бу илләргә көчләп кабалалы шартлар тагу мөмкинлекләрен чикләде. Болар тынычлык позициясендә торучы Азия һәм Африка дәүләтләренең халыкара роле үсүгә булышлык итте.

СССР белән Европаның хәрби блокларга кермәүче битараф дәүләтләре арасындагы мөнәсәбәтләр дә шулай ук үсте һәм ныгыды.

Совет дәүләте АКШ, Англия, Франция, Италия һәм башка капиталистик дәүләтләр белән мөнәсәбәтләрне яхшыртуда күп тапкыр инициатива күрсәтте. СССР халыклар арасында ышанычны ныгытырга, тышкы сәүдәне үстерергә, һәртөрле дискриминацияне бетерергә, культура һәм фән өлкәсендә контактларны һәм хезмәттәшлекне киңәйтергә тырышты. Н. С. Хрущев әйткәнчә, «...безнең илебез сугышка каршы булган, янәшә тыныч яшәү позициясендә торучы барлык дәүләтләр белән яхшы мөнәсәбәтләрдә булырга тели, һәм без шундый мөнәсәбәтләр урнаштыру өчен бөтенесен эшлибез» (Н. С. Хрущев. Бөек Октябрь социалистик революциясенең кырык еллыгы, 64 бит).

Коммунистлар партиясенең һәм Совет хөкүмәтенең тынычлыкны ныгыту юлында күргән чаралары халыкара обстановкага уңай йогынты ясады. Халыкара мөнәсәбәтләрдә киеренкелекнең беркадәр йомшаруына ирешелде. 1955 елның җәендә Женевада СССР, АКШ, Англия һәм Франция хөкүмәтләре башлыкларының киңәшмәсен чакырырга мөмкин булды. Фикер алышулар нәтиҗәсендә дүрт державаның хөкүмәт башлыклары халыкара киеренкелекне йомшартуга өлеш кертергә теләк белдерде. Ләкин Совет хөкүмәте генә үзенең бу теләген эш белән — тынычлыкны ныгытуга юнәлдерелгән практик чаралар белән беркетте.

Женева киңәшмәсеннән соң Совет хөкүмәте халыкара киеренкелекне йомшарту өчен, дәүләтләр арасында хезмәттәшлекне

киңәйтү өчен көрәшүен тагын да активлаштырды һәм мөнәсәбәтләрне изге ниятләргә корырга кирәклеген яңадан ышандырырлык итеп исбатлады. Ул АКШ, шулай ук Англия һәм Франция белән мөнәсәбәтләрне тамырдан яхшыртуда әһәмиятле генә адымнар ясады. Совет хөкүмәтенең бу тырышлыклары көнбатыш державаларның реакцион идарәче даирәсендә булышлык тапмады. Шуңа да карамастан, Совет хөкүмәте, алар куйган тоткарлыкларны җиңеп, халыкара экономик һәм культура элемтәләрен шактый киңәйтүгә иреште. Япония белән дипломатик мөнәсәбәтләр яңадан юлга салынды. Советлар Союзының 1955 елдан алып үзенең кораллы көчләрен ике миллион кешедән күбрәккә кыскартуы аның коралларны киметү буенча үз теләген тайпылышсыз үткәрүенең ачык дәлиле булды.

Советлар Союзының тынычлык инициативасы — бөтендөнья политикасының бик әһәмиятле факторы. Ул халыкара мөнәсәбәтләрнең бөтен барышына һаман күбрәк йогынты ясады. Тынычлык көчләре үсте һәм туплана барды. Агрессив империалистик даирәләрне изоляцияләү көчәйде. Халыкларның сугышны булдырмый калу мөмкинлегенә ышанычы ныгыды. Советлар Союзының авторитеты һәм йогынтысы гаять дәрәҗәдә үсте.

Ләкин империалистик дәүләтләрнең идарәче даирәләре халыкара киеренкелекне йомшартуга һәрвакыт каршы тордылар. Женева киңәшмәсе чорында алар «салкын сугыш»ны көчәйтүгә һәм агрессия хәзерләүгә курс тотуларын пәрдәләргә тырыштылар. Тиздән алар тынычлык сөю битлекләрен салып ташладылар һәм яңадан ачыктан-ачык «көч позициясе» политикасы үткәрә башладылар. Алар социализм төзү юлына баскан илләрдә корал көче белән капитализмны тергезү, халыклары колонизаторлар властен бәреп төшергән илләрдә колониаль изүне кире кайтару ниятеннән ваз кичмәделәр.

Халыкара киеренкелекне йомшарту һәм тынычлыкны ныгыту өчен көрәшкәндә, КПСС беркайчан да шуны онытмады: реакцион империалистик көчләр корал ташламаганнар һәм теләсә нинди авантюраларга бара алалар, шунлыктан һәрвакыт уяу торырга кирәк.

1956 елның көзендә Англия, Франция һәм Израиль Мисырга яңадан колониаль режим тагар өчен кораллы һөҗүм башладылар. Бер үк вакытта диярлек реакцион империалистик даирәләр, башлыча Америка Кушма Штатларының реакцион даирәләре, Венгриядә контрреволюцион фетнә оештырдылар. Шул ук вакытта империалистлар бүтән социалистик илләргә каршы да корткычлык эшләрен көчәйттеләр. Империалистлар социалистик илләрне бер-берсеннән аеру өчен бар көчләре белән тырыштылар. Алар, Советлар Союзы политикасына бик каты һөҗүм итеп, бөтен чаралар белән аңа яла ягарга маташтылар. Алар социализм идеяләрен бозып күрсәтү өчен бернинди чарадан да чирканмадылар. Сугыш куркынычы яңадан көчәйде. Шул ук вакытта капиталистик илләрдә реакцион көчләрнең коммунистик партияләргә

каршы көрәше кискенләште. Шуның белән бергә империалистлар ревизионист элементларны көчәйтү юлы белән бу партияләрне эчтән җимерүгә бик зур өмет багладылар.

Сугыш куркынычы үскән шартларда Советлар Союзы, үзенең экономик һәм хәрби куәтенә, социалистик илләрнең булышлыгына һәм тынычлык сөюче барлык халыкларның кайнар теләктәшлегенә таянып, тынычлыкны яклап көрәшүен көчәйтте. Ул Мисырга каршы агрессияне туктатуны бик каты таләп итте. Бу таләпне искә алып, шулай ук Мисыр халкының геройларча каршылык күрсәтүе, бөтендөнья демократик җәмәгатьчелегенең ярсулы ачуы аркасында, Англия, Франция һәм Израиль хөкүмәтләре агрессияне туктатырга һәм үз гаскәрләрен Мисырдан чыгарырга мәҗбүр булдылар. Алгы сафында СССР торган тынычлык көчләре Мисыр халкына үзенең бәйсезлеген саклап калуда ярдәм иттеләр.

Советлар Союзы Венгрия хөкүмәтенең үтенече буенча, үзенең интернациональ бурычын үтәп, тугандаш венгр халкына контрреволюцион фетнәне бетерүдә нәтиҗәле ярдәм күрсәтте. Шуның белән Советлар Союзы Венгриядә капитализмның һәм фашизмның кире кайтарылуы һәм бу илнең Европа үзәгендә империалистик агрессия плацдармына әверелдерелүе куркынычын бетерде.

СССР агрессорларның планнарын өзде, һәм алар чигенергә мәҗбүр булды. Бу зур тарихи җиңү иде. Ул тынычлык тарафдарлары белән сугыш тарафдарлары арасындагы көчләр чагыштырмасының беренчеләр файдасына шактый үзгәргәнлеген күрсәтте, агрессияне булдырмый калу өчен яңа перспективалар ачты.

Империалистик даирәләрнең социалистик илләрне бер-берсеннән аеруга юнәлдерелгән барлык мәкерле планнары бөтенләе белән җимерелде. Совет хөкүмәте, пролетариат интернационализмы принципларын нык саклап, 1956 елның 30 октябрендагы декларациясендә тулы тигез хокуклылык, территория бөтенлеген, дәүләт бәйсезлеген һәм суверенитетын хөрмәт итү, эчке эшләргә катышмау, туганнарча хезмәттәшлек һәм үзара ярдәмләшү нигезендә барлык халык демократиясе илләре белән дуслык элемтәләрен тагын да ныгыту программасын алга куйды. Реакция басымына каршы бердәм көрәштә Советлар Союзы белән Кытай һәм барлык башка халык демократиясе илләре арасында тагын да тыгызрак, җылырак дуслык мөнәсәбәтләре урнашты. Социалистик илләрнең туганнарча хезмәттәшлеге, экономика, политика һәм культура өлкәләрендә үзара ярдәмләшүе уңышлы үсте. Социалистик лагерьның бердәмлеге — һәр социалистик илнең милли бәйсезлегенә һәм суверенитетына ышанычлы гарантия.

СССР, империалистларның Мисырдагы һәм Венгриядәге агрессиясенә каршы көрәштә җиңүгә ирешкәч, тынычлык эшен яклавын дәвам итте. Советлар Союзы Якын һәм Урта Көнчыгышта

яңа агрессия куркынычына кискен рәвештә каршы чыкты. АКШ, Сириянең бәйсезлегенә каршы заговор оештырып, Төркияне һәм башка илләрне аңа каршы котырткан чакта, Советлар Союзы Сириягә бу куркынычтан котылырга ярдәм итте. СССР 1958 елда Америка һәм Англия агрессиясенең Гыйракка һәм бу райондагы башка илләргә таралуына комачаулады, Ливан һәм Иордания халыкларына аларның җирләренә басып кергән Америка һәм Англия гаскәрләреннән котылырга ярдәм итте. Халыклар СССРга үзләренең бәйсезлеген саклауда иң ышанычлы терәк дип карыйлар.

1958 елның икенче яртысында Кытай Халык Республикасына каршы АКШның агрессив хәрәкәтләре нәтиҗәсендә Ерак Көнчыгышта — Тайвань утравы һәм Тайвань бугазы районында куркынычлы хәл туды. Сугыш башлану куркынычы килеп чыкты. Кытай халкы агрессорларга тиешле отпор бирергә әзер иде. Үз бурычына турылыклы Советлар Союзы, үзенең бөек дусы, союзнигы һәм күршесе булган Кытай Халык Республикасына һөҗүм итү — СССРга һөҗүм итү була дип һәм, әгәр АКШ Кытай Халык Республикасына каршы агрессия башласа, Советлар Союзы КХРга ярдәмгә киләчәк, дип белдерде. Бу хәл Американың бәйдән ычкынган агрессорларын айнытты. Кытай Халык Республикасының тынычлык сөю политикасы Тайвань районында обстановканың тагын да катлауланауына юл куймады.

Империалистик агрессорларның уңышсызлыкка очравы социалистик лагерьның куәте артуын, шулай ук тынычлык сөюче башка көчләрнең үсүен күрсәтте. Сугышны булдырмый калу, империалистик агрессорларга халыкларны яңа сугыш авантюраларына тартуга юл куймау өчен реаль мөмкинлек туды һәм ул һаман ныгый бара. Ләкин тынычлык өчен бөек көрәштә уңышка ирешү өчен сугышка каршы чыгучы барлык көчләрнең уяу һәм тупланган булуы, аларның бердәм фронт булып эш итүләре, тырышлыкларын йомшартмаулары кирәк.

Тынычлык өчен, халыкара киеренкелекне бетерү өчен, халыклар арасында дуслыкны ныгыту өчен көрәш СССРның һәм барлык социалистик дәүләтләрнең тышкы политикасының нигезе булды һәм шулай булып кала. Совет хөкүмәтенең төрле халыкара мәсьәләләр буенча ясаган чыгышларының мәгънәсе менә шунда.

1958 елның мартында СССР Верховный Советы коралсызлану эшендә яңа инициатива күрсәтте. Ул атом һәм водород коралын сынауны Советлар Союзының бер яклы туктатуы турында карар кабул итте. Советлар Союзы андый коралы булган дәүләтләргә шундый чаралар үткәрергә чакырып мөрәҗәгать итте һәм, шуның белән бергә, әгәр атом-төш коралы булган башка илләр аны сынауны туктатмасалар, Советлар Союзы бу эшне яңадан башларга мәҗбүр булачак, дип кисәтте.

Германия белән солых договоры һәм Көнбатыш Берлинга ирекле шәһәр статусы бирү турында Совет хөкүмәте тәкъдим

иткән проектлар, шулай ук искәртмәстән һөҗүм итүне булдырмау турындагы тәкъдимнәр тынычлыкны ныгытуга һәм халыкара киеренкелекне йомшартуга юнәлдерелгән. Совет хөкүмәте халыкара бәхәсле мәсьәләләрнең сөйләшү юлы белән хәл ителүенә барлык чаралар белән омтылып килде. Ул, халыкара киеренкелекне йомшартуның иң яхшы ысулы — хөкүмәт башлыклары киңәшмәсе чакыру, дип исәпләде.

СССРның гуманизм һәм тынычлык сөю белән сугарылган барлык адымнарын бөтен дөнья җәмәгатьчелегенең киң даирәләре яхшы дип тапты. Ләкин, барлык тынычлык сөюче көчләрнең чакыруына карамастан, АКШ, Англия һәм Франция хөкүмәтләре халыкара киеренкелекне йомшарту юлына басудан баш тарттылар.

Партиянең һәм Совет хөкүмәтенең 1953—1958 елларда тышкы политика өлкәсендәге эшчәнлегенең иң әһәмиятле нәтиҗәләреннән берсе — Советлар Союзының халыкара элемтәләре үсү булды. Советлар иленә капиталистик илләрдәге халыкның барлык катлауларыннан бик күп вәкилләр килеп китте. Алар совет халкының тынычлык сөюенә һәм аның яхшы теләкләренә үзләре күреп ышандылар, Совет иленең бөек тарихи казанышларын үз күзләре белән күрделәр. Күп кенә совет гражданнары да чит илләрдә булып кайтты. Болар барысы да империалистик реакциянең Советка каршы яла ягу пропагандасын какшатты, чит илләрдәге киң даирәләрне совет халкының чын күңелдән тынычлыкка омтылуына ышандырды, дошман пропагандасының, «совет агрессиясе» турында уйдырма таратып, яла ягуларын фаш итте. Империалистик реакциянең СССРдагы хәлне дөнья җәмәгатьчелегенә бозып күрсәтергә маташулары уңышсыз чыкты. Коммунистлар партиясе беренче социализм иле — СССР турында дөрес мәгълүматлар тарату өчен бик күп эшләде. Нәтиҗәдә бөтен дөньяда социалистик стройның капиталистик стройдан өстенлеген аңлаучы кешеләр саны шактый артты. Советлар Союзының дуслары артты, аның политикасын яклаучы иҗтимагый көчләр үсте. СССР үзен капиталистик дөньядан, янәсе, «тимер пәрдә» белән пәрдәләргә тели, дигән ялган әкият юкка чыгарылды.

1953—1958 елларда Коммунистлар партиясе һәм Совет дәүләте тынычлык өчен, агрессияне булдырмау өчен һәм СССРның халыкара позицияләрен тагын да ныгыту өчен көрәштә гаять зур активлык күрсәттеләр. Тышкы политикада Ленин билгеләгән төп линияне эзлекле үткәрү белән, партия халыкара обстановкада килеп чыккан һәр яңалыкны исәпкә алды һәм үзенең тынычлык сөю политикасын үзгәргән шартларга туры китереп тормышка ашыру методларын һәм ысулларын тапты. Бу чор тышкы политика өлкәсендә партиянең иҗади инициативасының гаять киң колач алуы белән характерлана. Партиянең зирәк эшчәнлеге нәтиҗәсендә СССРның халыкара авторитеты тагын

да күбрәк үсте, агрессиягә отпор бирү мөмкинлекләре артты. Агрессив даирәләрне изоляцияләү көчәйде.

Коммунистлар партиясе һәм Совет хөкүмәте тынычлык политикасын эзлекле үткәрүне СССРның оборона куәтен тагын да ныгыту белән бергә бәйләп алып бардылар. СССРның куәте үсү — сугыш куркынычына каршы иң ышанычлы гарантия, бөтен дөньяда тынычлыкның көчле факторы.

## 2. Партия тормышының ленинчыл нормалары нигезендә партия эшен үзгәртеп кору. Шәхес культы тудырган ялгышларны һәм кимчелекләрне төзәтү. Авыл хуҗалыгын текә күтәрү өчен һәм промышленностьта техник прогресс өчен көрәш

1953—1958 елларда партия җитәкчелегендә халкыбыз совет җәмгыять һәм дәүләт строен тагын да ныгыту, промышленностьны, бигрәк тә авыр индустрияне куәтле үстерү, авыл хуҗалыгын текә күтәрү, хезмәт ияләренең тормыш шартларын яхшырту юлында бик зур политик һәм хуҗалык чаралары үткәрде. Бу елларда партия Сталинның шәхес культына каршы чыкты, совет җәмгыяте тормышының барлык өлкәләрендә аның калдыкларын бетерү өчен көрәш алып барды. Ул, яңа тарихи бурычларга тулысынча туры китереп, партия, дәүләт һәм җәмәгать оешмаларының эшен сыналган ленинчыл традицияләр нигезендә үзгәртеп коруны оештырды һәм үзенең җитәкчелек ролен күтәрүне тәэмин итте.

Партия совет җәмгыятенең алга баруына комачаулаучы һәм ленинчыл традицияләр белән сыешмый торган бөтен нәрсәне тамырыннан йолкып ташлады. Ул ленинчыл принципларны яңадан урнаштыру белән генә чикләнмәде, бәлки аларны яңа тарихи шартларда иҗади кулланды, җитәкчелекнең яңа формаларын эшләде; бу формалар, ленинизм рухына тулысынча туры килү белән бергә, яңа обстановка таләпләрен чагылдырды, тупланган бай тәҗрибәне исәпкә алды. 1953—1958 елларда совет җәмгыяте тормышындагы яңа тарихи чорның иң әһәмиятле билгеләре һәм партия эшенең характерлы үзенчәлекләре шулар.

Партия, массаларны коммунизм төзү бурычларын хәл итүгә туплап, партия, дәүләт һәм хуҗалык эшендәге җитди кимчелекләрне кыю рәвештә ачты, авыл хуҗалыгындагы һәм промышленностьтагы хәлне тәнкыйть күзлегеннән бәяләде, бу кимчелекләрне бетерү өчен, социалистик экономиканың тагын да гөрләп үсүе өчен көрәш җәелдерде.

Партия тормышында нормаль булмаган хәл, иң элек, шәхес культы аркасында партия тормышының ленинчыл нормаларының һәм большевистик җитәкчелек принципларының бозылуында иде. Илебез Бөек Ватан сугышын һәм халык хуҗалыгын торгызуның авыр елларын кичерүгә карамастан, XVIII съездан соң озак вакыт партия съезды чакырылмады. ҮКның пленумнары да

бөтенләй диярлек чакырылмады. Үзәк Комитет, ҮКның Политбюросы эшендә озак вакыт буена коллективлык тәэмин ителмәде, тәнкыйть һәм үзара тәнкыйть булмады.

Халык хуҗалыгына, аеруча авыл хуҗалыгына җитәкчелек итүдә дә зур ялгышлар җибәрелде, авыл хуҗалыгында колхозчыларны үз хезмәтләренең нәтиҗәләре белән материаль кызыксындыру принципларын бозу аркасында бик авыр хәл туды. Илдә кирәкле авыл хуҗалыгы продуктлары җитмәде. Производствоны идарә итүдә хуҗалык итүнең ленинчыл принциплары бозылды. Халык хуҗалыгына җитәкчелек итүнең һәм аны планлаштыруның чиктән тыш үзәкләшкән булуы, экономик стимулларга бәя биреп җиткермәү шуңа китерде ки, производствоны үстерүнең реаль мөмкинлекләре һәм аның резервлары тиешенчә исәпкә алынмады, массаның иҗади инициативасы өчен җитәрлек иркенлек булмады. Предприятиеләрнең техниканы үстерү белән кызыксынуына тиешле стимул булмады. Шуның аркасында, техника белән коралланy ягыннан промышленностьның күп кенә тармаклары алгарак киткән капиталистик илләрдәге шул тармаклардан артта калды.

Дәүләт төзелешендә союздаш республикаларның хокукларын чикләү тенденциясе күренде. Республикалар күләмендәге һәм җирле мәсьәләләрнең күбесен хәл итү эше һаман күбрәк үзәктә туплана барды, союз органнары чиктән тыш күпертелде.

Социалистик законлылыкны һәм совет гражданнарының демократик хокукларын тупас бозулар булды.

Сталинның теориядә һәм практикада киң таралган һәм марксизм-ленинизм рухына чит булган шәхес культы белән бәйләнгән башка ялгышлар һәм бозулар да булды. Партия бу тискәре күренешләр белән килешә алмады, чөнки алар партия тормышының һәм эшчәнлегенең бөтен рухына ят нәрсә иде.

Партия һәм дәүләт эшчәнлегенең барлык өлкәләрендә шәхес культы калдыкларын бетерү бик әһәмиятле политик бурыч, партиянең җитәкчелек ролен күтәрүнең, совет җәмгыять һәм дәүләт строен тагын да ныгытуның, социализм төзүне тизләтүнең төп шарты булды.

Партия, аның ленинчыл Үзәк Комитеты, Н. С. Хрущев инициативасы белән, И. В. Сталин шәхес культының һәм аның белән бәйләнешле ялгышларның һәм кимчелекләрнең зарарын ачты, аларга каршы энергияле көрәш алып барды. Совет строен ныгытуда, социалистик демократияне үстерүдә, шәхес культының зарарлы калдыкларын бетерүдә партиянең һәм халыкның явыз дошманы, политик авантюрист Берияне фаш итүнең зур әһәмияте булды. Дәүләт куркынычсызлыгы органнарының башына менеп утырган Берия бу органнарны партиядән һәм хөкүмәттән өстен куярга, партиягә һәм аның җитәкчелегенә каршы, СССР хөкүмәтенә каршы файдаланырга маташкан. Дошманлык максаты белән ул намуслы работникларга каршы ялган гаепләүләр әвәләгән, совет законнарын тупас бозган иде.

Партия Үзәк Комитеты, Н. С. Хрущевның белдерүен тыңлап, аның тәкъдимен кабул итте, Бериянең һәм аның булышчыларының җинаятьле эшләренә чик куйды. Бу хәтәр дошманнардан арынгач, партия үз сафларын шактый ныгытты һәм Совет дәүләтен тагын да көчәйтте.

Партия ҮКның 1953 елгы июль пленумы Бериянең һәм аның иярченнәренең җинаятьле эшләрен бетерүгә юнәлдерелгән кискен чараларны яхшы дип тапты. Пленум дәүләт аппаратының барлык буыннарына партия җитәкчелеген көчәйтү, барлык органнар һәм ведомстволар, шул исәптән дәүләт куркынычсызлыгы органнарының эшенә нәтиҗәле контроль булдыру чараларын күрде.

Үзәк Комитет партия тормышының В. И. Ленин эшләгән һәм тәҗрибәдә сыналган нормаларын, бигрәк тә коллективлык принцибын яңадан кертүгә һәм үстерүгә ныклы курс алды. Бөтен партиянең коллектив политик тәҗрибәсе генә, диелә июль пленумы карарында, эшчәнлегендә марксизм-ленинизм теориясенә, җитәкче кадрларның һәм партияле массаның инициативасына һәм активлыгына таянучы ҮКның коллектив зирәклеге генә партиягә һәм илгә дөрес җитәкчелекне, партия сафларының какшамас бердәмлеген һәм тупланганлыгын, уңышлы рәвештә коммунизм төзүне тәэмин итә.

Үзәк Комитет демократик централизм принцибын эзлекле үткәрү нигезендә партия эчендәге демократияне сизелерлек киңәйтте. Партия, дәүләт һәм җәмәгать оешмаларының эшчәнлегендә җитәкчелекнең ленинчыл методлары һәм стиле — тормышны тирән һәм конкрет белүгә, массалар белән тыгыз бәйланышка, аларның тәҗрибәсен игътибар белән исәпкә алуга һәм файдалануга, хезмәт ияләренең иҗади активлыгын һәм инициативасын яклауга нигезләнгән методлар һәм стиль торгызылды.

Партиянең үзәк органнары эшен үзгәртеп кору беренче дәрәҗәдә әһәмиятле булды. Озак вакытлар үткәрелми торганнан соң ҮК эшчәнлегендә коллективлык принцибы яңадан торгызылды. ҮКның пленумнары, партия Уставы кушканча, регуляр чакырыла башлады. Партиянең съездлар арасындагы иң югары җитәкче органы, идея-политик һәм организацион җитәкчелек үзәге булган КПСС Үзәк Комитетының роле күтәрелде. Үзәк Комитет яңадан даими эш итүче коллектив орган булды.

Яңа шартларга туры китереп, КПСС Үзәк Комитетының җитәкче органнары структурасы да үзгәртелде. Ике орган — Президиум һәм Президиум Бюросы — урынына, партия Уставында билгеләнгәнчә, бер орган — КПСС Үзәк Комитеты Президиумын калдырырга карар бирелде. Үзәк Комитетның Беренче секретаре постын булдыру максатка ярашлы дип табылды. 1953 елның сентябрендә КПСС Үзәк Комитетының Беренче секретаре итеп Н. С. Хрущев сайланды.

Урыннардагы партия оешмаларында да коллектив җитәкчелек принцибы эзлекле үткәрелә башланды. Партия эшендә административлык методлары төбе-тамыры белән йолкып ташланды.

Партия активының составы киңәйде һәм аның роле күтәрелде. Партия һәм халык тормышының төп мәсьәләләрен партия активында һәм коммунистлар җыелышларында киң тикшерү регуляр төс алды. Үзәк Комитет предприятиеләрдә һәм ҮК парторглары булган башка оешмаларда бу хезмәтне бетерде, тимер юл транспортындагы, елга һәм диңгез флотындагы, балык промышленностендагы политбүлекләрне бетерде. Урыннардагы партия органнарының бу предприятиеләр, учреждениеләр һәм оешмалар эше өчен җаваплылыгы күтәрелде. Партия аппаратында кыскарту үткәрелде. Үзәк Комитет коммунизм төзүнең төп проблемаларын партия оешмаларында тикшерү юлы белән рядовой коммунистларны партия политикасын эшләүгә системалы һәм киң тарта башлады.

Партия урыннардагы партия һәм совет органнарының үзешчәнлеген һәм инициативасын барлык чаралар белән җәелдерде, хезмәт ияләре массаларының иҗади активлыгын күтәрде. КПСС Үзәк Комитеты союздаш республикаларның хокукларын киңәйтүгә нык курс алды. Күп мәсьәләләрне хәл итү алар карамагына тапшырылды. Россия Федерациясенең совет һәм хуҗалык органнарына зур хокуклар бирелү уңае белән, бу бик зур республиканың хуҗалык һәм культура төзелешенә конкретрак җитәкчелек итү өчен, КПСС Үзәк Комитетының РСФСР бюросы төзелде.

Социалистик законлылыкны тупас бозуларны фаш итү һәм аларны төзәтү юлында Үзәк Комитет «Ленинград эше» дигән нәрсәне тикшерде һәм бу эшне, Ленинград партия оешмасын көчсезләндерү, аның җитәкче кадрларының абруен төшерү максаты белән, дошманнар һәм карьеристлар әвәләгән булуын ачты. 1937—1938 һәм башка елларда әвәләнгән барлык шикле эшләр тикшерелде. Партия, совет, хуҗалык, комсомол эшендә, хәрби һәм башка эшләрдә намус белән эшләп тә, гаепсезгә халык дошманнары дип хөкем ителгән меңнәрчә кешеләр акланды. Бу акт партиянең политик кыюлыгын, аның марксизм-ленинизмга турылыклы булуын, халык интересларына бирелгәнлеген ачык күрсәтте.

Бөек Ватан сугышы чорында ленинчыл милли политиканы бозу очраклары булган иде, ул бозулар да төзәтелде. Балкарларның, калмыкларның, чәчәннәрнең, ингушларның, карачайларның милли автономиясе торгызылды, һәм шуның белән СССР халыкларының туганлык семьясында аларның һәрьяклап үсүләре өчен шартлар тудырылды. Бу — совет халыкларының дуслыгын һәм социалистик интернационализмын ныгытуга яхшы тәэсир итте.

Партия һәм Совет хөкүмәте Совет дәүләте тормышының һәм эшчәнлегенең барлык өлкәләрендә социалистик законлылык нормаларының тайпылышсыз үтәлүен тәэмин итү өчен катгый чаралар күрде. Дәүләт куркынычсызлыгы, суд һәм прокуратура органнары сыналган кадрлар белән ныгытылды; бу органнарның эше яңадан партия контроле астына куелды. Партия совет граж-

даннарының Конституциядә билгеләнгән хокукларын һәртөрле бозуларга чик куйды. Совет кешеләренә тыныч тормыш, совет социалистик демократиясенең бөтен уңайлыкларыннан файдалану мөмкинлеге булдыру өчен кирәкле нәрсәләрнең бөтенесе эшләнде.

Партия тормышының ленинчыл нормаларын яңадан урнаштыру һәм үстерү, шул нигездә партия һәм дәүләт эшен үзгәртеп кору партиягә үз сафларының сугышчан сәләтен көчәйтергә, массалар белән багланышын арттырырга, үзенең җитәкчелек ролен күтәрергә мөмкинлек бирде.

Партия экономика өлкәсендә шәхес культының начар нәтиҗәләрен бетерүдә зур эш башкарды.

Партия төп тырышлыгын авыл хуҗалыгының артта калуын бетерүгә юнәлдерде. Аның артта калуы нәтиҗәсендә социалистик экономикада промышленность белән авыл хуҗалыгы арасында диспропорция килеп чыккан иде, һәм аның ил үсешенә житди комачаулык итүе, халык хуҗалыгын тагын да күтәрүне, хезмәт ияләренең тормыш хәлен яхшыртуны, совет җәмгыятенең коммунизмга баруын тоткарлавы мөмкин иде.

1953 елның сентябрендә КПСС Үзәк Комитеты пленумы авыл хуҗалыгындагы хәлне һәрьяклап тикшерде һәм аны күтәрү чараларын билгеләде. Үзәк Комитет пленумы, хәзерге этапта халык хуҗалыгында иң әһәмиятле бурыч — авыр индустрияне барлык чаралар белән үстерә бару белән бергә, авыл хуҗалыгының барлык тармакларын *текә* күтәрүгә ирешү, дип күрсәтте. Пленум авыл хуҗалыгы үсешендә *борылыш* пункты булды. Авыл хуҗалыгы мәсьәләләре КПСС Үзәк Комитетының февраль—март, июнь (1954 ел) һәм январь (1955 ел) пленумнарында каралды. Пленумнарда авыл хуҗалыгы мәсьәләләре буенча докладларны Н. С. Хрущев ясады. Партия Үзәк Комитеты илнең төрле зоналары буенча республика, край һәм өлкә җитәкчеләре, авыл хуҗалыгы алдынгылары катнашы белән күп кенә киңәшмәләр үткәрде, аларда шул районнарның авыл хуҗалыгын текә күтәрү буенча конкрет чаралар эшләнде.

ҮК пленумнары карарларында авыл хуҗалыгының торышына тәнкыйть күзлегеннән карап бәя бирелде, аның артта калуының объектив, субъектив сәбәпләре ачылды.

Объектив сәбәпләр социалистик экономика нигезләренең нигезе булган авыр индустрияне дә, авыл хуҗалыгын да, җиңел промышленностьны да бер үк вакытта югары темплар белән үстерергә элек мөмкинлек булмауда иде. Авыл хуҗалыгына сугыш китергән шактый зур зыянның да тәэсире булды.

Авыл хуҗалыгының артта калуына субъектив сәбәпләр җитәкчелектәге кимчелекләргә бәйләнгән иде. Күп еллар буена авыл хуҗалыгының торышы начар өйрәнелде. Аның кайбер тармакларындагы чын хәл бизәп күрсәтелде. Куәтле техника канәгатьләнерлек файдаланылмады. Күп колхозлар, МТС һәм совхозлар квалификацияле җитәкчеләр һәм белгечләр белән

кирәгенчә тәэмин ителмәгән иде. Планлаштыруның артык үзәкләшкән булуы урыннардагы работникларның инициативасын тоткарлап килде, авыл хуҗалыгы производствосының үсешен кыенлаштырды. Авыл хуҗалыгы производствосын үстерү белән колхозларны һәм колхозчыларны материаль кызыксындыру дигән ленинчыл принципны бозу авыл хуҗалыгына гаять зур зыян китерде. Күп кенә авыл хуҗалыгы продуктларын хәзерләү һәм сатып алу бәяләре кайчакларда хезмәт чыгымнарына туры килми иде һәм шунлыктан ул продуктларны җитештерүгә тиешенчә стимул бирми иде. Күп кенә колхозларда хезмәт көннәренә түләү түбән булды. Хәзерләүләр күләмен гектар саныннан исәпләү принцибы бозылды. Артта калучы колхозлар дәүләт каршындагы йөкләмәләрен үтәп бетерә алмаганда, аның калган өлеше яхшы эшләүче, алдынгы колхозларга йөкләнә иде.

Үзәк Комитет авыл хуҗалыгын күтәрү буенча күп кенә чаралар системасын билгеләде һәм тормышка ашырды. Бу чаралар коммунизм төзүгә зур йогынты ясадылар һәм тагын күп еллар буена йогынты ясарлар әле.

Иң элек партия һәм хөкүмәт колхозларның һәм колхозчыларның авыл хуҗалыгы продукциясе җитештерүне арттыру белән кызыксынуын көчәйттеләр. Бу чараны үткәргәндә, алар В. И. Ленинның: социалистик бурычларны «турыдан-туры энтузиазм нигезендә түгел, бәлки бөек революция тудырган энтузиазм ярдәме белән, шәхси интерес нигезендә, шәхси кызыксыну нигезендә...» (Әсәрләр, 33 т., 36 бит) генә уңышлы үтәргә мөмкин, дигән мәгълүм күрсәтмәсенә таяндылар.

Авыл хуҗалыгының әһәмиятле продуктларын хәзерләү һәм сатып алу бәяләре шактый күтәрелде. Колхозларның бөртекле ашлык, яшелчә, бәрәңгене, май культуралары орлыгын һәм колхозчыларның терлекчелек продуктларын мәҗбүри тапшыруларының күләме кимetelде. Дәүләткә продуктлар тапшыруның бөтен авырлыгын диярлек яхшы эшләүче колхозларга йөкләү кебек түзеп тормаслык практикага чик куелды. Хезмәткә материаль стимул бирүнең яңа, прогрессив формалары кертелде. Колхозчыларга ай саен һәм квартал саен аванс бирү киң таралды, ул хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрүгә һәм дисциплинаны ныгытуга булышлык итте. 1956 елда инде шулай аванс түләүне илдәге колхозларның өчтән ике өлеше кулланды.

Хөкүмәт авыл хуҗалыгының кичектергесез ихтыяҗларына ассигнование бирүне шактый арттырды. 1954—1955 елларда авыл хуҗалыгына дәүләтнең капитал салуы бөтен дүртенче бишьеллыкта салынганнан 38 процентка артык булды. Авыл хуҗалыгының техник базасы ныгытылды. Колхозлар, МТСлар һәм совхозлар 404 мең трактор (15 ат көчлегә күчереп исәпләгәндә). 227 мең йөк машинасы, 83 мең бөртекле ашлык комбайны һәм бик күп башка техника алдылар. Авыл хуҗалыгы производствосына җир эшкәртүнең һәм чәчүлекләрне тәрбияләп үстерүнең яңа, прогрессив ысуллары: бәрәңгене квадратлап-оялап утырту

һәм кукурузны квадратлап-оялап чәчү, яшелчә культураларын квадратлап чәчү кертелде.

Бу елларда үткәрелгән әһәмиятле чараларга колхозларны, МТСларны, совхозларны белгечләр һәм җитәкче работниклар белән ныгыту да керә. 1954—1955 елларда партия чакыруы буенча 20 меңнән артык коммунист шәһәрдән авылга җибәрелде һәм колхоз председательлегенә тәкъдим ителде.

Үзәк Комитет авыл хуҗалыгы белгечләрен файдалану эшен тәртипкә салды. Ул чакта авыл хуҗалыгы органнарындагы урта һәм югары белемле 350 мең белгечнең бары 18,5 меңе генә колхозларда эшли иде. Партия һәм хөкүмәт карары белән шәһәрләрдән һәм район үзәкләреннән колхозларда эшләргә 120 меңнән артык белгеч җибәрелде.

Партия Үзәк Комитеты һәм Совет хөкүмәте, җирле шартларны һәм мөмкинлекләрне файдалануда колхоз массаларының үзешчәнлеген һәрьяклап үстерүгә юнәлдерелгән курсны дәвам итеп, авыл хуҗалыгын планлаштыру тәртибен үзгәртте. Колхозларга чәчү мәйданнарының күләмен һәм аерым авыл хуҗалыгы культураларының уңышын, терлекләр санын һәм терлекчелектән продукт алуны үзләре планлаштыру хокукы бирелде. Колхозларның дәүләткә продукция тапшыруы һәм сатуы күләмнәрен билгеләү дәүләт органнары карамагында калды. Төп продуктларның шәһәрләрне һәм промышленность үзәкләрен тәэмин итәрлек, тышкы сәүдә ихтыяҗларына һәм резервлар булдырырлык итеп җитештерелүенә контроль ясау дәүләт кулында калды. Планлаштыруның яңа системасы авыл хуҗалыгына җитәкчелек итүдәге бюрократик бозуларны бетерүгә булышлык итте һәм колхозларның иҗади инициативасына юл ачты.

Партия бөтен авыл хуҗалыгы производствосының нигезе булган бөртекле ашлык хуҗалыгын күтәрүгә аеруча игътибар бирде. Бөртекле ашлык җитештерүне бик күпкә арттыру һич кичектергесез, беренче чираттагы бурыч иде.

Ашлык җитештерүне арттыруда төп буын булып ул чорда чирәм һәм яткын җирләрне үзләштерү бурычы торды, моның файдасы да зур һәм өстәвенә ул тиз булачак иде. Башта Казахстанда, Себердә, Идел буенда, Төньяк Кавказда һәм илнең башка районнарында 13 миллион гектар чирәм җирләрне күтәрү күздә тотылды. Ә аннары, халыкның хезмәт активлыгы һәм инициативасының гаять күтәрелүенә таянып, партия һәм хөкүмәт, 1956 елга кимендә 28—30 миллион гектар яңа җир үзләштерергә мөмкин, дигән карарга килделәр.

Коммунистлар партиясе бик зур политик һәм оештыру эше җәеп җибәрде. Үзәк Комитет, чирәм җирләргә поход башларга чакырып, яшьләргә мөрәҗәгать итте. Партия чакыруы буенча Казахстандагы һәм Себердәге чирәм җирләргә йөз меңнәрчә кеше, шул исәптән 350 мең егет һәм кыз күчеп килде. Алар коммунизм төзүчеләргә лаеклы хезмәт батырлыклары күрсәттеләр. Чирәм җирләр үзләштерү районнарына 1954—1955 елларда

200 меңнән артык трактор (15 ат көчлегә күчереп исәпләгәндә), меңнәрчә башка машиналар һәм кораллар җибәрелде. Анда 425 яңа совхоз, күп санда МТС, дәүләт складлары һәм элеваторлар төзелде, меңнәрчә километр шоссе һәм тимер юллар салынды. Өч ел эчендә 36 миллион гектарга якын чирәм һәм яткын җирләр үзләштерелде. Чирәм җирләрне үзләштерү совет халкының зур батырлыгы булды. Шуның аркасында илебез йөзләрчә миллион пот өстәмә ашлык алды, Көнчыгыштагы бик зур районнарның күренеше бөтенләй үзгәрде. Андагы җир коммунистлар җитәкчелегендә чын-чыннан яңартылды!

Күп еллар буена артта калып килгән терлекчелекне күтәрү юлында зур кыенлыклар тора иде. Терлекчелекнең үсүе нигездә азык базасының җитәрлек булмавы аркасында тоткарланды. Партия азык базасын киңәйтүдә күп кенә чаралар үткәрде; кукуруз чәчү шактый арттырылды. Бу кыска гына срок эчендә терлекчелектәге хәлне җитди төзәтергә мөмкинлек бирде.

Игенчелектә һәм терлекчелектә хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү өчен, партия оешмалары авыл хуҗалыгы фәне һәм алдынгы практика казанышларын пропагандалауны көчәйттеләр.

Авыл хуҗалыгына җитәкчелек итү тамырыннан яхшырды. Авыл белән бәйләнешле партия һәм совет органнары, бигрәк тә партия райкомнары һәм райбашкармалар эшендә җитди үзгәрешләр булды. Алар тәҗрибәле, хәзерлекле кадрлар белән ныгытылды. Партия работниклары сафына яңа көчләр килде. Колхозларга, МТС һәм совхозларга җитәкчелек итүдә бюрократик-канцелярия методларын бетерү чаралары күрелде. Партия кадрлары авыл хуҗалыгы производствосының экономикасын һәм техникасын өйрәнүгә керештеләр, колхозларга, МТС һәм совхозларга, эшне белеп, конкрет җитәкчелек итә башладылар.

Авыл тормышында колхоз партия һәм комсомол оешмаларының роле күтәрелде. 1941 елның башында партия оешмалары колхозларның сигездән бер өлешендә генә булса, 1956 елда инде колхозларның бөтенесендә диярлек партоешмалар бар иде. 1954 елдан 1958 елга кадәр колхозларда коммунистлар саны 230 меңнән күбрәккә артты.

Авыл коммунистлары, партиянең авыл хуҗалыгын күтәрү турындагы карарларын үтәү өчен көрәшеп, колхозларда һәм совхозларда бөртекле ашлык, сөт, май, ит һәм башка продуктлар җитештерүне арттыру өчен массовый социалистик ярышның башында тордылар. Авыл хуҗалыгы производствосын үстерүнең конкрет чараларын эшләүгә һәм аларны үткәрүгә колхозчыларның, МТС һәм совхоз эшчеләренең киң массалары тартылды.

Партиянең һәм хөкүмәтнең авыл хуҗалыгын күтәрүдә үткәргән чаралары, социалистик шәһәрнең авылга күрсәткән зур ярдәме, колхозчыларның, МТС һәм совхоз эшчеләренең үзләрен аямыйча эшләүләре тиздән уңай нәтиҗәләр бирде. Элек артта калып килгән меңнәрчә колхозлар кыска вакыт эчендә алдынгыларга әйләнделәр. 1954—1955 елларда ук инде, бөртекле аш-

лыкның тулай җыемы шактый артты. Ашлык хәзерләү планнары срогыннан алда үтәлде. Шулай итеп, авыл хуҗалыгының барлык тармакларын тиз күтәрү өчен, совет экономикасында диспропорцияне бетерү өчен шартлар тудырылды.

Халыкның материаль тормышын өзлексез күтәрү өчен партия хезмәт ияләрен азык товарлары белән генә түгел, ә промышленность товарлары белән дә яхшырак тәэмин итү бурычын куйды. Үзәк Комитет һәм хөкүмәт халык куллана торган товарлар җитештерүне арттыру һәм совет сәүдәсен яхшырту турында карарлар кабул итте. Халык куллана торган товарлар эшләп чыгару өзлексез арта барды.

Партия, халык хуҗалыгының барлык тармакларын гармонияле үстерүгә омтылып, Ленин күрсәткәнчә, авыр промышленностьны өстенлекле үстерү курсын тайпылышсыз үткәреп килде. Партия металлургия, күмер, энергетика, машиналар төзүнең һәм промышленностьның җитештерү средстволары җитештерүче башка тармакларының куәтләрен үстерү турында зур кайгыртучанлык күрсәтте.

Промышленностьның, иң элек авыр промышленностьның эшен яхшыртуда КПСС ҮКның июль (1955 ел) пленумы карарлары зур роль уйнады. Бу пленумда һәм промышленность предприятиеләренең җитәкче работниклары, производство новаторлары, инженерлары һәм техниклары катнашы белән үткәрелгән киңәшмәләрдә производствоны оештыру эшләрен яхшырту, фән һәм техниканың иң яңа казанышларын кертү нигезендә промышленностьның куәтле үсүен тәэмин итәрлек чаралар билгеләнде.

ҮКның июль пленумы түбәндәгеләрне күрсәтеп үтте: Совет иле фәнне һәм техниканы үстерүдә зур уңышларга иреште. Халык хуҗалыгына яңа техника кертелде. Энергетикада, кара металлургиядә һәм машиналар төзүдә производствоны автоматлаштыру көчәйде. Советлар Союзы атом энергиясен тыныч максатлар өчен куллана башлаган беренче ил булды. Дөньяда беренче буларак, СССРда атом энергиясе белән эшли торган электростанция төзелү фән-техника һәм промышленность өлкәсендә тарихта иң зур яңа революция башлануын хәбәр итте, бу хәл коммунизм төзү эпохасы ихтыяҗларына җавап бирә. Ләкин Үзәк Комитет пленумы промышленностьның кайбер тармакларының техник яктан артта калуын күрсәтеп үтте. Күп кенә хуҗалык җитәкчеләре яңа техниканы кертү эше белән начар шөгыльләнделәр, перспективаларын, техник политикада ориентацияләрен югалттылар, техниканың өзлексез үсеп торырга, иске техниканың — яңа белән, яңаның иң яңа белән алышынып торырга тиешлеген хәтердән чыгардылар. Еш кына Ватаныбызның фән казанышлары файдаланылмады, томалап яткырылды, ә чит илләрдәге фән һәм техника казанышлары игътибарсыз калдырылды. Бу хәлләр техник прогресска тискәре йогынты ясады.

Пленум социалистик промышленность работниклары

алдына: тынычлану һәм масаю настроениесеннән ваз кичәргә, фән һәм техника, шул исәптән чит илләрдәге фән һәм техника казанышларын системалы рәвештә һәм тирәнтен өйрәнергә, техниканы тайпылышсыз алга этәрергә, дигән таләп куйды. *Өзлексез техник прогресс, иң югары техникага курс тоту,* шул нигездә хезмәт җитештерүчәнлеген тагын да күтәрү — промышленностьны үстерүдә төп линия шундый.

ҮК пленумы промышленность производствосын камилләштерүнең башка өлгергән мәсьәләләрен дә хәл итте. Пленум промышленностьта специаллаштыруны һәм кооперативлаштыруны барлык чаралар белән үстерү бурычын куйды, хезмәтне оештыруны һәм аңа түләү системасын камилләштерү чараларын билгеләде, продукциянең сыйфатын яхшырту һәм аның үзкыйммәтен киметү юлларын билгеләде.

Промышленностька җитәкчелек итүне яхшырту өчен, Үзәк Комитет һәм хөкүмәт, дәүләт һәм хуҗалык аппаратын производство ихтыяҗларына якынайту максаты белән, аппаратның структурасына үзгәрешләр керттеләр. Параллель яшәп килә торган күп кенә кирәксез хуҗалык ведомстволары һәм учреждениеләре бетерелде. 1954—1955 елларда производствода катнашмаучы администрация-идарә персоналының, хәзерләүчеләрнең һәм башкаларның саны 750 мең кешегә диярлек кимetелде.

Партия оешмалары предприятиеләрдә масса-политик эшне көчәйттеләр, социалистик ярышта формализмны бетерү чаралары күрделәр. Бишенче бишьеллык планны срогыннан элек төгәлләү өчен Мәскәүнең һәм Ленинградның алдынгы предприятиеләре эшчеләре инициативасы белән 1954 елда башланган хәрәкәт хезмәт җитештерүчәнлеген арттыру өчен көрәшне тагын да югарырак дәрәҗәгә күтәрде. Техник прогресс һәм эчке резервларны: җитештерү мәйданнарын, җиһазларны, чималны һ. б. тулырак файдалану өчен ярыш киңәйде. Предприятиеләрдә техник белемнәрне һәм алдынгылар тәҗрибәсен пропагандалау яхшырды.

Үзәк Комитетның бу кыю башлангычларына партия һәм совет халкы чын күңелдән булышлык итте, нәтиҗәдә промышленностьта һәм авыл хуҗалыгында шактый зур уңышларга ирешелде. Партия консерватив карашлы работникларның каршылык күрсәтүен, аларның, тормыш куйган яңа таләпләрне аңламыйча, коммунизм төзү бурычларына искергән, догматик караштa торуын, хуҗалыкны үзгәртеп коруга комачаулавын, үз гомерен кичергән, иске методларга ябышып ятуын җиңеп үтте.

Партия, аның Үзәк Комитеты алга барырга комачаулаган һәрнәрсәгә каршы Ленинча принципиальлек белән көрәштеләр. Яңаны эзләүдә зур эш алып барылды, коммунизм төзүдә тормыш куйган бурычлар алга сөрелде һәм ышаныч белән хәл ителде. Яңа бурычларны куюда, СССРның эчке һәм тышкы политикасының төп проблемаларын иҗади эшләүдә КПССның XX съезды күренекле роль уйнады.

### 3. Партиянең XX съезды һәм аның тарихи әһәмияте

1956 елның февралендә партиянең XX съезды булды. Съезд делегатлары партиянең 6 795 896 членыннан һәм 419 609 кандидатыннан вәкил булып килде. Съездга кунак булып 55 илнең коммунистлар һәм эшчеләр партияләреннән делегацияләр килде.

Съезд партиянең җитәкче органнарының отчет докладларын һәм СССР халык хуҗалыгын үстерүнең алтынчы бишьеллык (1956—1960 еллар) планы турындагы директиваларны тикшерде.

КПСС Үзәк Комитетының иптәш Н. С. Хрущев ясаган отчет докладында СССРның халыкара һәм эчке хәле һәрьяклап анализланды, партиянең XIX съезддан соңгы чордагы эшенә йомгак ясалды, коммунизм төзүнең перспективалары анықланды.

Съезд үзенең киң резолюциясендә Үзәк Комитетның политик линиясен һәм практик эшен бертавыштан яхшы дип тапты, якындагы елларга партиянең бурычларын билгеләде.

Съезд хәзерге эпоханың төп билгесе — социализмның бер ил чикләреннән чыгып, бөтендөнья системасына әйләнүе дип басым ясап күрсәтте. Бу күп кенә эчке һәм халыкара проблемаларны яңача хәл итү өчен уңайлы шартлар тудырды.

ҮКның отчет докладында бөтен дөньядагы ике капма-каршы иҗтимагый системаның: социалистик һәм капиталистик системаларның үсеш йомгакларына тулы характеристика бирелде. Ике съезд арасындагы чор СССРның, барлык социалистик илләрнең экономик куәтенең тагын да үсүе белән күренекле булды. Аларның экономикасы үсешенә һәрьяклап үсү һәм бу үсешнең тынычлык юнәлешендә булуы хас. Социалистик илләрдә промышленность җитештерүенең үсү темплары капиталистик дәүләтләрдәге темпларны бик күп узып китте. Бу — капитализм белән экономик ярышта социализмның яңа уңышларга ирешүенең реаль нигезе. Социализмның индустриаль базасы һаман куәтләнә барды. Бөтендөнья промышленность җитештерүенең гомуми күләмендә социализм илләре промышленносте продукциясе өлешенең туктаусыз арта баруы прогрессив тарихи процессның — капиталистик эксплуатация сферасы тараю, социализмның халыкара позицияләре киңәю процессының материаль гәүдәләнеше булып тора. Социалистик илләр үсешенең иң әһәмиятле йомгагы — алар арасында экономик элемтәләрнең киңәюендә һәм дуслыкның ныгуында. Болар бөтенесе дә социализмның зур җиңүләр белән алга баруын күрсәтәләр.

Капиталистик илләрдә үсеш капма-каршы юнәлештә барды. Бөтендөнья капитализмы экономикасы тагын да тотрыксызланды, аның үсешендәге тигезсезлек артты, капиталистик системаның черүе көчәйде. Базарлар проблемасы кискенләшә барды, империалистик илләр арасындагы каршылыклар артты. Эшчеләрнең һәм барлык хезмәт ияләренең империалистик изүгә каршы көрәше активлаша һәм көчәя барды. Капиталистик илләрдә

көчләр реакцион, агрессив даирәләрне тагын да күбрәк изоляцияләү юнәлешендә төркемләнде. Бөтендөнья капитализмының позицияләре өзлексез какшый барды.

КПССның XX съезды, бөтендөнья аренасында туган яңа иҗтимагый күренешләрне тирәнтен анализлауга һәм аларны фәнни гомумиләштерүгә нигезләп, халыкара үсешнең төп проблемалары буенча күп кенә яңа положениеләрне алга куйды, һәм болар марксизм-ленинизм теориясен баеттылар.

Съезд иҗтимагый системалары төрле булган илләрнең янәшә тыныч яшәве турындагы ленинчыл принципны хәзерге эпохага карата үстерде. Дөнья ике төрле социаль системага бүленгән шартларда бу принцип халыкара мөнәсәбәтләрдә бердәнбер дөрес һәм акылга сыешлы принцип булып тора. Социаль системалары төрле булган илләрнең янәшә тыныч яшәве яки җимергеч сугыш — хәзер мәсьәлә шулай тора. Коммунистлар бәтен чаралар белән янәшә тыныч яшәү политикасын яклыйлар.

Янәшә тыныч яшәү социаль системалары төрле булган илләрнең экономика һәм культура өлкәсендә ярышы ул. Бу политиканы тормышка ашыру сыйнфый көрәштән баш тартуга, социалистик һәм буржуаз идеологияләрне килештерүгә алып бармый. Ул эшчеләр сыйныфының социалистик идеяләр тантанасы өчен көрәшүен күздә тота. Ләкин дәүләтләр арасында идеологик һәм политик бәхәсләр сугыш белән хәл ителергә тиеш түгел.

Марксизм болай дип өйрәтә: социализм әлбәттә барлык илләрдә җиңәчәк, ләкин бу җиңү революцияне экспортлау нәтиҗәсендә түгел, — бу нәрсә мөмкин түгел һәм тарихи процессны марксистларча аңлауга ят нәрсә, — бәлки һәрбер капиталистик илдә эчке каршылыкларның һәм сыйнфый антагонизмның үсүе нәтиҗәсендә киләчәк. Социалистик җитештерү ысулының капиталистик җитештерү ысулы белән ярышта җиңеп чыгачагына коммунистларның ышануы социалистик системаның капиталистик системага караганда хәлиткеч өстенлекләренә нигезләнә.

КПССның XX съезды хәзерге халыкара шартларда агрессив сугышларны *булдырмый калуның реаль мөмкинлеге* турында нәтиҗә ясады. В. И. Ленин империализм эпохасында андый сугышларның котылгысызлыгы турындагы тезисына формулировка биргән чакта, беренчедән, капитализм бөтен дөньяны иңләүче бердәм система иде, һәм, икенчедән, сугыш теләмәүче һәм аңа каршы торучы иҗтимагый һәм политик көчләр зәгыйфь иде, алар җитәрлек оешмаганнар һәм шунлыктан империалистларны сугыштан баш тартырга мәҗбүр итә алмыйлар иде.

Империализм яшәгәндә, билгеле, агрессив сугышлар килеп чыгу өчен җирлек, экономик нигез дә саклана, һәм бу барлык тынычлык сөюче көчләрдән бик уяу булуны таләп итә. Ләкин яңа шартларда, куәтле социализм лагере оешкач, барлык илләрдә тынычлык өчен бөтенхалык көрәше көчәйгән бервакытта, социалистик илләр белән беррәттән тынычлык сөюче башка дәүләтләр дә яшәп килгәндә, империалистларның яңа бөтендөнья

сугышы башлап җибәрүенә юл куймау өчен реаль мөмкинлекләр бар. Әгәр инде алар сугышны башлап җибәрсәләр, куәтле иҗтимагый һәм политик көчләрдә агрессорларга җимергеч отпор бирерлек, аларның авантюристик планнарын өзәрлек, аларны җиңәрлек куәт бар. Ә бу бөтен капитализм системасына хәлиткеч удар булачак. Халыклар үзләрен шулкадәр авыр газаплар чигәргә һәм корбаннар бирергә мәҗбүр иткән стройга түзеп тормаячаклар.

КПССның XX съезды, бөтендөнья эшчеләр хәрәкәте һәм коммунистик хәрәкәт тәҗрибәсен, СССРның һәм халык демократиясе илләренең тәҗрибәсен гомумиләштереп, Ленинның төрле илләрдә социализмга күчү формаларының күп төрле булуы турындагы һәм социалистик революциянең тыныч юл белән үсү мөмкинлеге турындагы положениесен үстерде. Дөньяда тирән үзгәрешләр булу, куәтле социалистик лагерьның яшәве һәм ныгуы, аның үзенә тарту көченең үсүе, эшчеләр хәрәкәтенең һәм милли азатлык хәрәкәтенең күтәрелүе, капиталистик системаның көчсезләнүе элегә капитализм хөкем сөргән илләрнең социализмга күчүе өчен яңа, уңайлырак обстановка тудырды. Әгәр В. И. Ленин революциянең тыныч юл белән үсү мөмкинлеге турында сөйләгәндә аны гадәттән тыш сирәк чыгарма дигән булса, хәзерге шартларда андый үсеш мөмкинлеге *киңәя.* Киләчәктә аерым илләрнең социализмга күчүенең конкрет формалары тагын да күбрәк төрле булачак.

Күп кенә капиталистик илләрдә эшчеләр сыйныфының, үзенең алдынгы өлеше — Коммунистлар партиясе юлбашчылыгында, хезмәт иясе крестьяннарны, интеллигенциянең киң даирәләрен, барлык патриотик . көчләрне үз җитәкчелегендә берләштерергә реаль мөмкинлеге бар. Халык күпчелегенең булышлыгына таянганда, капиталистлар һәм алпавытлар белән килешү политикасыннан ваз кичәргә сәләтсез оппортунистик элементларга кискен отпор биргәндә, эшчеләр сыйныфы халыкка каршы булган реакцион көчләрне җиңә ала, парламентта ныклы күпчелек казана һәм аны буржуазиянең сыйнфый интересларына хезмәт итүче коралдан чын халык ихтыяры коралына, ягъни хезмәтчел халыкка хезмәт күрсәтүче коралга әйләндерә ала. Шул рәвешчә тыныч юл белән тамырдан политик һәм экономик үзгәртеп корулар өчен шартлар тудырылырга мөмкин.

Буржуазиянең куәтле хәрби-полиция машинасы булган капиталистик илләрдә эксплуататор сыйныфлар, хәрби көчләргә һәм реакцион бюрократик аппаратка таянып, хезмәт ияләренең ихтыярына каршылык күрсәтсәләр һәм аларга каршы кораллы көрәш башлауга барып җитсәләр, эшчеләр сыйныфы һәм барлык хезмәт ияләре буржуазия властен корал куллану юлы белән алып ташларга мәҗбүр булачаклар. Сыйнфый көрәшнең кискенлек дәрәҗәсе, социализмга күчкәндә көчләү куллану яки кулланмау пролетариатка бәйле булудан бигрәк, халыкның бик зур күпчелеге ихтыярына реакцион даирәләрнең каршылык

күрсәтү көченә, хезмәт иялэренең социализм өчен көрәшенең теге яки бу этабында шул даирәләрнең көчләү куллануына бәйле булачак.

Социализмга күчүдә конкрет формалар никадәр генә төрле булмасын, пролетариатның, хезмәт иясе кресьяннар белән союзда, революция юлы белән политик властьны яулап алуы, эшчеләр сыйныфы диктатурасы урнаштыруы, Коммунистлар партиясе юлбашчылыгында эшчеләр сыйныфының социализм төзү эшенә политик җитәкчелек итүе бу күчештә мәҗбүри һәм хәлиткеч шарт булып тора.

КПССның XX съезды күрсәткәнчә, коммунистларның социализмга тыныч юл белән, шул исәптән парламент учреждениеләрен пролетариатның яулап алуы юлы белән күчү мөмкинлеген тануын реформистлар карашы белән буташтырырга ярамый, алар пролетариат диктатурасын инкарь итә, җәмгыятьне революцион үзгәртеп коруны вак реформалар белән алыштыра һәм фактта капиталистик стройны бетерүдән, эшчеләр сыйныфының политик власть яулап алуыннан ваз кичә. Капиталистик стройны яклаучыларга — реформистларга каршы кискен көрәш алып барырга кирәк.

Хәзерге халыкара хәлнең принципиаль проблемалары буенча партиянең XX съезды эшләгән төп положениеләрнең теоретик һәм практик әһәмияте бик зур. Алар, марксизм-ленинизмны иҗади үстерү булып, массаларны дулкынландырган тормыш мәсьәләләренә җавап бирәләр, коммунистик партияләр алдында тынычлыкны саклау һәм ныгыту өчен көрәштә яңа юллар һәм чаралар, капитализмны социализмга революцион юл белән үзгәртеп коруда яңа перспективалар ачалар. Алар эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә барлык прогрессив көчләрнең туплану мөмкинлекләрен, коммунистик партияләр белән социалистик партияләр, шулай ук тынычлыкны сакларга, империалистик изүгә каршы көрәшергә, үз халыкларының милли интересларын, бәйсезлеген һәм демократияне якларга теләүләрен эштә күрсәткән башка партияләр арасында бердәм эш итү һәм эшлекле контактлар урнаштыру мөмкинлекләрен киңәйтәләр.

Үзәк Комитетның отчет докладында КПССның XIX съездыннан соң үткән вакыт эчендә СССРда социализм төзү эшенә йомгак ясалды. Бишенче бишьеллык план (1951—1955 еллар) промышленность җитештерүенең гомуми күләме буенча 4 ел да 4 ай эчендә үтәлде. Совет халкы СССРның экономик һәм оборона куәтен ныгыту, илебезнең коммунизмга таба баруы өчен көрәштә яңа зур җиңүгә ирешге.

1955 елда бөтен промышленностьның тулай продукциясе 1950 елгы тулай продукция белән чагыштырганда 85 процентка (җитештерү средстволары җитештерү 91 процентка) артты. Халык куллануы әйберләре эшләп чыгаруның бишьеллык планы арттырып үтәлде, аның сугышка кадәрге дәрәҗәсе ике тапкырдан күбрәккә узып кителде. Авыл хуҗалыгы уңышлы үсте.

Эшчеләрнең һәм хезмәткәрләрнең реаль эш хаклары, колхозчыларның доходлары артты. Шәһәрләрдә һәм эшчеләр поселокларында бишьеллык эчендә төзелгән торак йортларның гомуми мәйданы 150 миллион квадрат метрдан артык булды. Бишьеллыкның ахырына илнең югары уку йортларында ике миллионга якын — Европаның барлык капиталистик илләрендәгегә караганда ике тапкырдан да артык студент бар иде.

Съезд тыныч экономик ярышта *СССРның төп экономик бурычын — җан башына продукция җитештерүдә* иң алга киткән капиталистик илләрне *тарихи кыска срокта куып җитү һәм узып китү* бурычын хәл итү өчен көрәшне ныклык белән дәвам иттерергә директива бирде. Социалистик хуҗалык системасының өстенлекләре, СССРда җәмгыять үсешенең ирешелгән дәрәҗәсе бу тарихи бурычны уңышлы хәл итү өчен реаль мөмкинлек тудырды.

Партиянең XX съезды төп экономик бурычны тизрәк хәл итүнең төп юнәлешләрен күрсәтте:

киләчәктә дә беренче чиратта авыр индустрияне — кара һәм төсле металлургияне, нефть, күмер, химия промышленностен һәм машиналар төзүне үстерергә;

Ленинның илне электрлаштыру турындагы васыятен эзлекле рәвештә тормышка ашырырга, энергетика куәтләренең алга узып үсүен һәм промышленностьта электр энергиясе кертүне дәвам иттерүне тәэмин итәргә, транспортны һәм авыл хуҗалыгын тагын да киңрәк электрлаштырырга;

промышленностьта капиталь төзелеш, торак төзелеше һәм культура-көнкүреш өчен кирәкле биналар кору ихтыяҗларын тулысынча тәэмин итәрлек төзү индустриясен барлык чаралар белән үстерергә һәм камилләштерергә;

илнең бай табигый ресурсларын күбрәк эффект белән файдаланырга, җитештерүгә чимал, ягулык, электр энергиясенең яңа чыганакларын тартырга, якындагы 10—15 ел эчендә илнең көнчыгыш районнарында күмер чыгару һәм электр энергиясе җитештерү буенча зур база, елга 15—20 миллион тонна чуен җитештерерлек өченче куәтле металлургия базасы, шулай ук машиналар төзүнең яңа үзәкләрен булдырырга;

техник прогрессны тизләтү курсын ныклык белән үткәрергә: фәннең һәм техниканың иң яңа казанышларын, күп җитештерүчән җиһазларны һәм алдынгы технологияне производствога кертергә, эшләрне механикалаштыру темпларын күтәрергә, җитештерү процессларын автоматлаштыруны киң кулланырга, атом энергиясен тынычлык максатларында тулырак файдаланырга, җитештерүнең яңа тармакларын һәм төрләрен барлык чаралар белән үстерергә, тимер юл транспортын техника ягыннан яңадан коралландыруны тормышка ашырырга;

промышленностьта специаллаштыруны һәм кооперативлаштыруны киңәйтү нигезендә җитештерүне оештыру эшләрен камилләштерергә;

халык куллана торган әйберләр житештерүне үстерү темпларын тизләтергә, өс киеме, аяк киеме, көнкүреш әйберләре эшләү өчен ясалма һәм синтетик сүсләр, пластик массалар һәм башка синтетик материаллар житештерүне барлык чаралар белән арттырырга;

авыл хужалыгын күтәрү эшләрен көчне йомшартмыйча дәвам иттерергә, бөтен авыл хужалыгы производствосын кыска срокта комплекслап механикалаштырырга, агрономия фәненең казанышларын һәм алдынгы тәжрибәне киң кулланырга, авыл хужалыгы продуктлары берәмлеген житештерүгә хезмәт һәм материаль средстволар тотуны киметергә, барлык культураларның уңышын һәм терлекчелекнең продукт бирүен кискен күтәрергә;

хезмәт ияләренең материаль тормыш дәрәҗәсен тагын да күтәрүгә ирешергә: эшчеләрнең һәм хезмәткәрләрнең, беренче чиратта аз эш хакы алучыларның, реаль эш хакларын күтәрергә, колхозчыларның доходларын арттырырга, эшчеләрне һәм хезмәткәрләрне, эш хакларын киметмичә, кыскартылган эш көненә күчерә барырга, пенсияләрне арттырырга, башка социаль чаралар үткәрергә;

хезмәт житештерүчәнлеген арттыру өчен көрәштә хезмәт ияләренең иҗади активлыгын һәм инициативасын барлык чаралар белән үстерергә, эшчеләр сыйныфының һәм колхозчы крестьяннарның культура-техник дәрәҗәсен өзлексез күтәрә барырга, укытуны производствода эшләү белән тыгыз бәйләү нигезендә белгечләр хәзерләүнең сыйфатын яхшыртырга, мәктәпләрдә укытуны тормышка якынайтырга;

совет, профсоюз, комсомол оешмаларының эшләрен яхшыртырга һәм илнең хужалык тормышында аларның ролен күтәрергә.

Партиянең XX съезды хужалык бурычларын уңышлы үтәү өчен партиянең бөтен оештыру эшен яхшыртырга кирәклеген күрсәтте.

> «Партия оешмалары хужалык төзелешенә конкрет житәкчелек мәсьәләләренә кискен борылыш ясарга, промышленность предприятиеләре, колхозлар, МТСлар һәм совхозлар эшенә тирәнтен белеп житәкчелек итү өчен, аларның техникасын һәм экономикасын өйрәнүне көчәйтергә тиешләр» («Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең XX съезды резолюцияләре». Татарстан китап нәшрияты, 22 бит).

Съезд 1956—1960 елларга СССРның халык хужалыгын үстерүнең алтынчы бишьеллык планы турында директивалар кабул итте.

КПССның XX съезды эшендә Сталинның марксизм-ленинизмга чит булган шәхес культын һәм аның калдыкларын бетерү мәсьәләсе әһәмиятле урын алды.

Үзәк Комитет, партия һәм халык алдындагы җаваплылыкны

тирәнтен аңлаганлыктан, Сталинның шәхес культы тудырган ялгышларны һәм бозуларны яшерү яки сылап калдыру юлына баса алмады. ҮК, Ленинның ялгышларны ачыктан-ачык тәнкыйтьләү һәм төзәтү принцибын кулланып, съездда дөресен сөйләргә, шәхес культы заманында властьтан явыз ният белән файдалану хәлләре булганлыгын әйтергә карар бирде.

КПССның XX съезды шәхес культы белән бәйләнешле ялгышларны һәм бозуларны принципиаль тәнкыйтьләде. Съезд кабул иткән резолюциядә Үзәк Комитетның партия тормышында Ленин билгеләгән нормаларны торгызуда, партия эчендә демократияне үстерүдә үткәргән зур эше яхшы дип табылды. Съезд Үзәк Комитетка шәхес культын тулысынча бетерерлек, аның партия, дәүләт һәм идеология эшенең барлык өлкәләрендәге нәтиҗәләрен бетерерлек, партия тормышында Ленин билгеләгән нормаларны һәм коллектив җитәкчелек принципларын нык саклауны тәэмин итәрлек чаралар үткәрергә тәкъдим итте.

Шәхес культын тәнкыйть иткәндә партия марксизм-ленинизмның тарихта халык массаларының, партиянең һәм шәхеснең роле турындагы, политик җитәкченең хезмәтләре никадәр генә зур булмасын, аңа карата шәхес культына юл куярга ярамавы турындагы мәгълүм положениеләрен кулланып эш итте.

Партия шәхес культы белән бәйләнешле ялгышларны һәм бозуларны фаш итү партия сафларында һәм халыкта ачыну хисе, хәтта ризасызлык та тудырырга мөмкин икәнен аңлый иде. Ул шәхес культы белән бәйләнгән ялгышларны ачыктан-ачык тәнкыйть итүне дошманнарның советка каршы максатлар өчен файдаланачагын да белә иде. Ләкин партия, югары, принципиаль карашларны, коммунизм өчен көрәш интересларын күздә тотып, бу адымны атларга булды. Сүз социализм өчен зарарлы, марксизм-ленинизмга чит булган бозык идеологияне һәм практиканы бетерү турында, демократияне бозарга, властьтан явыз ният белән файдаланырга һәм безнең җәмгыятькә ят булган бүтән законсызлыклар эшләргә мөмкинлек бирә торган шартларны бетерү турында бара иде. Партия бу тәнкыйтьнең, кайбер вакытлы кыенлыклар тудырса да, эшчеләр сыйныфының интереслары һәм ахыргы максатлары күзлегеннән караганда, уңай нәтиҗә бирәчәгеннән чыгып эш итте. Моның белән партия халыкның иҗат көчләренә киң мәйдан ачты.

Шәхес культына бик кискен каршы чыгу *киләчәктә партиядә һәм илдә һичкайчан мондый күренешләр булмасын өчен,* партия җитәкчелегенең коллективлык принцибы нигезендә, дөрес, марксистик-ленинчыл политика нигезендә, миллионнарча хезмәт ияләренең актив иҗади катнашы белән тормышка ашырылуына ныклы гарантияләр булдыру өчен кирәк иде. Шәхес культын тәнкыйть итү партияне тагын да ныгыту, марксизм-ленинизмны иҗади үстерү, социалистик демократизмны тирәнәйтү өчен, бөтен халыкара коммунистик хәрәкәт өчен гаять әһәмиятле булды.

Съезд карарларында һәм КПСС Үзәк Комитетының «Шәхес культын һәм аның калдыкларын бетерү турында» 1956 елның 30 июнь карарында партия шәхес культының килеп чыгу сәбәпләренә, аның күренешләренә, аның нәтиҗәләре турындагы сорауларга ачык җавап бирде.

Сталинның шәхес культы билгеле бер конкрет тарихи шартларда килеп чыкты. Чагыштырмача артта калган аграр илдә, империалистик һәм гражданнар сугышларында бөлгенлеккә төшкән һәм һәр ягыннан дошман капиталистик дәүләтләр чолгап алган илдә, тыштан һөҗүм булу куркынычы шартларында социализм төзү әйтеп бетергесез кыенлыклар белән бәйләнгән иде. Халыкара һәм эчке хәлнең катлаулы булуы тимердәй нык дисциплина, уяулыкны өзлексез арттыруны, җитәкчелекне бик нык үзәкләштерүне таләп итте. Империалистик дәүләтләрнең котырынган атакалары шартларында совет җәмгыятенә демократияне вакытлыча беркадәр чикләп торырга туры килде. Совет дәүләте ныгыган саен һәм бөтен дөньяда демократия һәм социализм көчләре үскән саен бу чикләүләр бетерелә барды. СССРда социализмның җиңүе — Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә совет халкының бөтен дөнья күләмендә тарихи җиңүе булды.

Бу елларда партия Үзәк Комитетының генеральный секретаре постында торган И. В. Сталин, партиянең һәм Совет дәүләтенең бүтән җитәкчеләре белән бергә, СССРны социалистик үзгәртеп кору өчен актив көрәште. Ул троцкийчыларга, уң оппортунистларга, буржуаз милләтчеләргә каршы, капиталистик чолганышның мәкерле казынуларына каршы көрәшкә җитәкчелек итте. И. В. Сталин СССРда социализмның җиңүен тәэмин итүдә генә түгел, бөтен дөньяда коммунистик һәм азатлык хәрәкәтен үстерүдә дә зур хезмәт күрсәтте. Бу хәл, әлбәттә, аңа зур авторитет һәм популярлык тудырды. Ләкин тора-бара партия җитәкчелегендә Совет иле ирешкән бөтен җиңүләрне аның хезмәте итеп күрсәтә башладылар. Акрынлап И. В. Сталинның шәхес культы барлыкка килде.

Владимир Ильич Ленин И. В. Сталинның шәхси кимчелекләренә игътибар иткән иде, аның менә шул кимчелекләре шәхес культының үсүенә күп дәрәҗәдә булышлык итте. Коммунистлар партиясе һәм совет халкы ирешкән уңышлар, И. В. Сталин адресына карата чиктән тыш мактаулар аның башын әйләндерде. Ул, үзенең роленә һәм хезмәтләренә чиксез зур бәя биреп, үзен ялгышмый торган кешегә санады, үзен мактаганны хуплый башлады. Аның сүзләре эштән һаман күбрәк аерыла барды. Сталинның шәхес культы бигрәк тә гомеренең соңгы елларында партия һәм дәүләт җитәкчелеге эшенә җитди зыян китерде.

Шәхес культы тудырган ялгышлар һәм закон бозулар совет җәмгыятенең үсешен тоткарлады, аңа зур зыян китерде, массаларның иҗади инициативасы үсүгә комачаулады, ләкин, социализм дошманнарының ялган уйдырмаларына карамастан,

совет строеның тирәнтен демократик, чын халыкчан характерын үзгәртә алмады һәм үзгәртмәде. Аның хәлиткеч хәрәкәтләндерүче көче һәрвакыт күп миллионлы хезмәт иясе массалар булды, хәзер дә шулай һәм киләчәктә дә шулай булачак. Шәхес культы бөек Ленин төзегән һәм революцион рухта тәрбияләп үстергән партиянең организацион, политик һәм теоретик нигезләрен какшата алмады. Партия шәхес культы обстановкасында да җанлы организм кебек эш итте, аның җирле оешмалары иҗади эшләделәр. Партия үткәреп килгән политика дөрес иде, ул халык интересларын чагылдырды.

Шәхес культын партиянең тәнкыйтьләвенең асылы аның зарарлы калдыкларын бетерүдә һәм шуның белән социализм позицияләрен ныгытуда иде.

> «... Без иптәш Сталинның эшчәнлегендә, — диде Н. С. Хрущев, — ике якны күрәбез: аның уңай ягын без яклыйбыз һәм аңа югары бәя бирәбез, ә тискәре ягын тәнкыйтьлибез, гаеплибез һәм кире кагабыз...
>
> Безнең партия, без барыбыз да партия эшенә, халык эшенә җитди зыян китергән тупас ялгышлары һәм бозулары өчен Сталинны кискен гаеплибез» (Н. С. Хрущев. Әдәбиятның һәм сәнгатьнең халык тормышы белән тыгыз бәйләнеше өчен. Татарстан китап нәшрияты, 17—18 битләр).

Партия, шәхес культы калдыкларын бетереп, массаларның актив эшчәнлеге һәм иҗади инициативасы өчен киң мәйдан ачты, кыска срокта Советлар Союзының халык хуҗалыгын һәм культурасын үстерүдә зур уңышларга иреште, бөтендөнья аренасында социализм позицияләрен ныгыта алды. Монда партиянең Ленинча чыныккан булуы тагын бер тапкыр тулы көч белән күренде.

КПССның XX съезды совет иҗтимагый һәм дәүләт строеның, совет җәмгыятенең социаль-политик һәм идея бердәмлегенең, халыклар дуслыгының шактый ныгуын күрсәтте һәм, өлгереп җиткән ихтыяҗларга туры китереп, социалистик демократизмны тагын да үстерү юлларын билгеләде.

> «Коммунистик төзелешнең бөек бурычлары, — диелә ҮКның отчет докладыы буенча съезд карарында, — хезмәт ияләренең иҗади активлыгын һәм инициативасын тагын да күтәрүне, дәүләтне идарә итүдә, аның бөтен оештыру-хуҗалык эшендә массаларның тагын да киңрәк катнашуын таләп итә. Моның өчен совет демократизмын бөтен чаралар белән үстерергә, үзәктә дә һәм урыннарда да барлык совет органнарының эшен бик нык яхшыртырга, аларның массалар белән элемтәсен ныгытырга кирәк» («Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең XX съезды резолюцияләре». Татарстан китап нәшрияты, 20 бит).

Съезд карарларында милли политика мәсьәләләре буенча принципиаль күрсәтмәләр бирелде. Союздаш республикаларның

хокукларын киңәйтү буенча Үзәк Комитет кабул иткән чараларны яхшы дип табып, съезд бу юнәлештә яңа адымнар атларга тәкъдим итте. Республикаларның экономикасы үскән һәм ныгыган, күп санлы милли кадрлар үскән шартларда дәүләтнең хуҗалыкны идарә итүендә үзәктән җитәкчелекне республикаларның үзешчәнлеге белән дөрес итеп бергә бәйли торган, халыкларның коммунизм төзүдәге уртак интересларын һәм милли аермаларны һәм үзенчәлекләрне исәпкә ала торган, халыклар дуслыгын тагын да ныгытуга булышлык итә торган формалар эшләү кирәклеге һаман ачыграк күренә барды.

Съезд культура төзелешенең, хезмәт иәләрен коммунистик тәрбияләүнең киң программасын билгеләде, үсеп килүче буынны тәрбияләү һәм укытуның бөтен системасын җитди яхшырту, моның өчен укытуны җитештерүчән хезмәткә күбрәк якынайту кирәклеге мәсьәләсен куйды.

Партия сафларын тагын да ныгыту, Совет дәүләтендә аның җитәкчелек ролен көчәйтү, партиянең оештыру эшен яхшырту өчен җитди чаралар билгеләнде.

КПССның XX съездында идеология эшендәге кимчелекләр тәнкыйть ителде, анда, иң элек, бу эшнең коммунизм төзүдәге практик бурычлардан аерылган булуы, догматизм һәм хәреф ятлаучылык каты тәнкыйтьләнде. Съезд бу кимчелекләрне бетерү, бөтен идеологик эшне тамырыннан яхшырту, теория өлкәсендәге эшчәнлекне, пропаганданы һәм агитацияне коммунизм өчен көрәшнең иң кирәкле ихтыяҗлары белән тыгыз бәйләү бурычын куйды.

Съезд карарларында идеология фронты эшчеләренең, партия оешмаларының бурычы — марксизм-ленинизм теориясенең сафлыгын күз алмасыдай саклау, буржуаз идеологиянең һәртөрле күренешләренә каршы килешмәүчән көрәш, кадрларны марксизм-ленинизм белән коралландыруны көчәйтү икәнлегә басым ясап күрсәтелә.

XX съезд КПСС Үзәк Комитетына, партиябезнең тарихи тәҗрибәсе, социалистик илләрдәге тугандаш партияләр һәм бөтен халыкара коммунистик хәрәкәт тәҗрибәсе нигезендә иҗади үсә торган марксистик-ленинчыл теориянең төп положениеләреннән чыгып, СССРның коммунизм төзү, экономиканы һәм культураны үстерү буенча хәзерләнә торган перспектив планын исәпкә алып, Коммунистлар партиясе Программасы проектын хәзерләүне тапшырды.

Съезд КПСС Уставына партия төзелеше практикасы таләп иткән кайбер үзгәрешләр кертте.

КПССның XX съезды партия тормышында, Совет иле үсешендә, халыкара коммунистик һәм эшчеләр хәрәкәтендә әһәмиятле яңа этап ачкан зур тарихи вакыйга булды. Ул СССРда коммунизм төзүнең конкрет бурычларын билгеләде, совет строен үстерү һәм ныгыту юлларын сызды. Съезд хәзерге халыкара үсешнең агымдагы вакыйгаларны да, шулай ук киләчәктәге

перспективаларны да билгели торган күп кенә төп, принципиаль мәсьәләләрен яңача куйды һәм хәл итте.

Съезд хәзерге тарихи обстановканың яңа күренешләрен фәнни нигездә гомумиләштерде һәм, марксизм-ленинизмны иҗади үстерүнең үрнәкләрен биреп, революцион теорияне партиянең эчке һәм халыкара политикасы мәсьәләләре буенча яңа нәтиҗәләр һәм положениеләр белән баетты. Съезд партиянең һәм аның Үзәк Комитетының коллектив политик үзәк һәм оештыру үзәге генә түгел, бәлки марксистик теоретик фикерне үстерүнең дә коллектив үзәге икәнен күрсәтте.

Съездның карарлары партиянең бөтен тормышына, совет социалистик җәмгыятенең коммунизм юлы белән үсешенә гаять зур йогынты ясадылар.

### 4. Социалистик демократияне үстерү. Партиянең җитәкчелек роле күтәрелү һәм партия сафларының бердәмлеге ныгу. Промышленностьны һәм төзелешне идарә итүне үзгәртеп кору

КПССның XX съездының тарихи карарларын бөтен партия яхшы дип тапты, һәм совет халкы аларны бик җылы каршылады. Бу карарларда халык социалистик экономиканы һәм культураны үстерүдә, халыкның көнкүрешен яхшыртуда яңа уңышлар өчен көрәшнең рухландыргыч программасын күрде. Съезд карарларын тизрәк тормышка ашыру өчен массаларның героик хәрәкәте башланды.

Халыкның активлыгы үсү социалистик ярышның тагын да киңәюендә чагылды. Мәскәү һәм Мәскәү өлкәсенең күп кенә предприятие коллективларының промышленностьның 1956 ел планын срогыннан алда үтәү өчен башлап җибәргән ярышы бөтен илгә җәелде. Авылда ашлык һәм башка продуктлар җитештерүне арттыру өчен киеренке көрәш барды. 1957 ел башында якындагы елларда җан башына сөт, май һәм ит җитештерүдә АКШны куып җитү һәм узып китү өчен киң хәрәкәт башланды.

Халык массаларының активлыгы тиз үсү, коммунистик төзелеш масштабларының киңәюе социалистик демократияне тагын да үстерүне, партия җитәкчелегенең дәрәҗәсен күтәрүне, дәүләт, хуҗалык, профсоюз һәм комсомол оешмаларының бөтен эшчәнлеген яхшыртуны таләп итте. Партия үзенең бурычын массаларны оештыру һәм тәрбияләү эшләрен, җәмгыятьнең ихтыяҗларына туры китереп, киң җәелдерүдә, массаларны дәүләтнең хуҗалык-оештыру һәм культура-тәрбия эшендә турыдан-туры катнаштыруның иске формаларын камилләштерүдә һәм яңа формалар табуда күрде.

Бу бурычларны хәл итүне партия коммунистларның активлыгын, партия оешмаларының сугышчан сәләтен күтәрүдән, җитәкчелекне, партия оешмаларының бөтен эш стилен яхшыртудан башлады. Партия оешмалары тормышында иң характерлы

яңалык — аларның үз эшчәнлекләрен экономиканы тирәнтен һәм конкрет белүгә, алдынгы тәҗрибәне, фән һәм техника казанышларын оста файдалануга нигезләвендә булды. Партия кадрлары экономик процессларны аңлап эш иттеләр, промышленность предприятиеләренең, колхоз, совхоз, район, өлкә һәм республикаларның хуҗалык үсешендә алдынгы тенденцияләрне билгеләделәр. Бу аларга җитештерүдә яңа резервлар эзләп табарга һәм аларны ходка җибәрергә ярдәм итте.

ҮК район партия оешмаларына аеруча игътибар бирде, чөнки промышленностьны һәм авыл хуҗалыгын күтәрү өчен барган көрәшнең уңышы күп яктан аларның эш дәрәҗәсенә бәйләнгән иде. Җитәкчелекнең район буыны хуҗалыкны яхшы белүче, массаларны оештыруда инициативалы, тәҗрибәле, сәләтле работниклар белән ныгытылды. Үзәк Комитет партиянең район комитетлары эшен шактый яхшыртуга иреште.

Партия, XX съезд карарларын үтәп, коммунистларны идея-политик тәрбияләүне яхшыртты һәм партия мәгарифен үзгәртеп корды. Пропаганданың коммунизм төзү практикасыннан аерылган булуы кебек зарарлы күренеш кискенлек белән бетерелә барды. Партиянең теоретик эшчәнлеге сизелерлек җанланды. Яңа шартларда кадрларны дөрес тәрбияләүдә, партия политикасын фәнни нигезләүдә догматизм шактый куркынычлы иде, ул мәңге үсеп торучы, җанлы марксизм-ленинизм тәгълиматын катып калган схемага әйләндерә, теорияне практикадан аера, теориянең иҗади үсешенә комачаулый, коммунизм төзүнең бик әһәмиятле мәсьәләләрен фәнни эшләүне һәм практик хәл итүне тоткарлый иде. Партия теориядә һәм практикада догматизмга каршы, аерым коммунистларда күренгән ревизионистлык карашларына каршы эзлекле көрәш җәелдерде. Партия марксизм-ленинизм теориясенең тормыш белән аерылгысыз бәйләнештә иҗади үсешен тәэмин итте.

Партия кайбер культура работникларының идеология өлкәсенә буталчыклык кертергә омтылуын кискен, ләкин тактлы рәвештә бетерә барды. Кайбер язучылар, партиянең шәхес культын тәнкыйть итүенең асылына төшенмичә, социализм төзелешендә бары ялгышларны һәм күләгәле якларны гына эзли башладылар, идеология өлкәсендә партиянең җитәкчелек роле кирәклеген инкарь иттеләр. Фәндә, әдәбиятта һәм сәнгатьтә партиялелеккә һәм идеялелеккә каршы, аларның коммунизм төзүдәге өлгереп җиткән бурычлар белән бәйләнешенә каршы тавышлар ишетелә башлады, совет әдәбиятының һәм сәнгатенең төп методы булган социалистик реализмга шикләнеп карау омтылышлары булды.

Партия, аның Үзәк Комитеты фән, әдәбият, сәнгать эшлеклеләре арасында зур эш үткәрде, аларга марксизм-ленинизм идеологиясенең асылын аңлатты. Партия совет культурасының чыннан да чәчәк атуы өчен бердәнбер чара — аның тормыш белән

бәйләнеше, халык эшенә, коммунизм төзүгә хезмәт итүе икәнен тагын бер тапкыр бик ышандырырлык итеп күрсәтте.

Әдәбиятның һәм сәнгатьнең партиялелеген һәм идеялелеген ныгытуда партия һәм хөкүмәт җитәкчеләренең 1957 елның маенда һәм июлендә әдәбият һәм сәнгать эшлеклеләре белән очрашулары зур әһәмиятле булды. Партиянең шуннан соң игълан ителгән документында — «Әдәбиятның һәм сәнгатьнең халык тормышы белән тыгыз бәйләнеше» дигән документта: совет матур әдәбияты һәм сәнгате үсешендә төп нәрсә — халык белән тыгыз бәйләнеш, партия политикасын тормышка ашыруда актив катнашу, социалистик чынбарлыкны дөрес чагылдыру, халыкның күркәм омтылышларын, аның югары мораль сыйфатларын күрсәтү, дип аеруча басым ясап әйтелгән иде.

Партия оешмалары, КПССның XX съезды таләпләре нигезендә, масса арасында тәрбия, агитация эшен үзгәртеп кордылар, бу эшне коммунизм төзү бурычлары белән ныграк бәйләделәр. Партия эшчеләр сыйныфы белән, колхозчы крестьяннар белән, совет интеллигенциясе белән элемтәләрен тагын да ныгытты, аларның тәҗрибәсен тулырак, тирәнтенрәк өйрәнә һәм гомумиләштерә башлады. Шул нигездә партия, аның Үзәк Комитеты социализмның коммунизмга үсә бару юлларын билгели торган, программ әһәмиятле күп кенә зур политик һәм экономик чараларны теоретик яктан нигезләде һәм тормышка ашырды.

Партия совет органнарының эшен яхшырту чараларын күрде. «Хезмәт ияләре депутатлары Советларының эшен яхшырту һәм аларның массалар белән элемтәсен көчәйтү турында»гы карарында (1957 ел, январь) КПСС ҮК яңа шартларда Советларның төп бурычларын — хуҗалык һәм культура төзелешендә җирле Советларның ролен көчәйтү, аларның эшен активлаштыру, массалар белән элемтәләрен ныгыту, хезмәт ияләрен Советлардагы комиссияләр һәм башка массовый үзешчән органнар эшенә барлык чаралар белән тарту бурычларын билгеләде. КПСС Үзәк Комитеты союздаш республикаларның партия һәм совет органнарына җирле Советларның хокукларын киңәйтү, бигрәк тә халык хуҗалыгын, җирле һәм кооперация промышленносте предприятиеләренең продукция җитештерүен һәм аны бүлүне планлаштыру, торак, культура-көнкүреш һәм юллар төзүне оештыру, төзү материаллары һәм ягулык җитештерүне үстерү, финанс-бюджет мәсьәләләрен хәл итү хокукларын киңәйтү өчен практик чаралар күрергә киңәш бирде.

Хуҗалык һәм культура төзелешендә хезмәт ияләре депутатлары Советларының активлыгы күтәрелде. Советларның сайлана торган органнарының роле шактый артты, аларның хуҗалык, культура һәм башка совет оешмалары эшчәнлегенә контроле көчәйде. Советларның депутатлары активрак эшли башладылар. Советларның политик һәм хуҗалык эшчәнлеге баерак

һәм күп төрлерәк була барды, массаларны оештыручы булу ягыннан аларның әһәмияте артты.

Партиянең зур хуҗалык-политик чараларының берсе — промышленностьны һәм төзелешне идарә итү эшен үзгәртеп кору, хуҗалык итүнең социалистик принципларын камилләштерү булды.

Партия, хуҗалык төзелешендәге политикасы һәм тиешле чаралар күрүе белән, җитештерүнең барлык өлкәләрендә социализмның экономик законнарының эш итүенә зур иркенлек булдырырга тырышты. Үзәк Комитет, хуҗалык итүне оештыру формаларын өйрәнеп, халык хуҗалыгын специаллашкан үзәк министрлыклар һәм ведомстволар аша идарә итү системасы үзенең гомерен кичерде һәм җитештерүнең ирешкән дәрәҗәсенә һәм масштабларына туры килми, дигән нәтиҗәгә килде. Ул вакытта илдә 200 меңнән артык промышленность предприятиесе һәм 100 меңнән артык төзелеш бар иде. Берничә Бөтенсоюз министрлыгыннан һәм ведомстводан шулкадәр күп санлы һәм өстәвенә гаять зур территориядә урнашкан предприятиеләргә һәм төзелешләргә конкрет һәм оператив җитәкчелек итү мөмкин булмый башлады. Бер үзәктән торып районнарның, предприятиеләрнең, төзелешләрнең барлык үзенчәлекләрен тулысынча исәпкә алырга һәм аларның барысына да җитәкчелек итәргә мөмкин түгел иде.

Промышленностьны һәм төзелешне идарә итү эшен илнең җитештерүче көчләрен үстерү ихтыяҗларына күбрәк туры килерлек итеп, социалистик җитештерү резервларын тулырак файдаланырлык итеп оештыру кирәклеге туды.

Өлгереп җиткән ихтыяҗларны исәпкә алып, партия промышленностьны һәм төзелешне идарә итү формаларын һәм методларын тамырыннан үзгәртү мәсьәләсен куйды. КПСС ҮКның февраль (1957 ел) пленумы шул мәсьәләгә багышланып, «Промышленностьны һәм төзелешне идарә итүне оештыруны тагын да камилләштерү турында» карар кабул итте.

Үзәк Комитет, идарә итүнең яңа системасы үзәкләштерелгән дәүләт җитәкчелеген республикалардагы һәм урыннардагы совет һәм хуҗалык органнарының хокукларын киңәйтү белән, хезмәт ияләренең киң массаларының җитештерүне идарә итүдә тагын да активрак катнашуы белән бергә кушуга нигезләнергә тиеш, дип күрсәтте. Халык хуҗалыгының үсеше элеккечә үк бердәм дәүләт планы белән билгеләнә, ләкин оператив җитәкчелекнең авырлык үзәге *урыннарга* — илнең төп экономик административ районнарында төзелгән *халык хуҗалыгы советларына* күчерелде. Урыннарда квалификацияле һәм тәҗрибәле кадрларның күп санлы армиясе булу моның өчен кирәкле шартларны тудырды.

Промышленностьны һәм төзелешне идарә итүне үзгәртеп кору мәсьәләсе, дәүләт өчен зур әһәмиятле мәсьәлә булганлыктан, бөтен халык тикшерүенә куелды. Җыелышларда һәм матбугатта аны тикшерүдә 40 миллионнан артык кеше катнашты.

КПСС Үзәк Комитеты эшләгән һәм бөтен халык яхшы дип тапкан чаралар СССР Верховный Советының 1957 ел маенда булган сессиясе кабул иткән законның нигезе булдылар.

Промышленностьта һәм төзелештә идарә итүне үзгәртеп кору тиз һәм оешкан рәвештә үткәрелде. Кыска срок эчендә экономик-административ районнар төзелде, халык хуҗалыгы советлары төзелеп, квалификацияле кадрлар белән комплектланды һәм промышленностька турыдан-туры җитәкчелек итүне алар үз кулларына алдылар.

Промышленностьта һәм төзелештә идарә итүне үзгәртеп кору әһәмиятле революцион чара булды. Ул *җитәкчелекне* производствога *якынайтты*, аны конкретрак, оперативрак, җитезрәк итте, урындагы работникларның *инициативасына* максималь *иркенлек бирде,* хуҗалык төзелешен идарә итүгә хезмәт ияләрен киңрәк тарту мөмкинлеге тудырды. Ул промышленность предприятиеләренә җитәкчелек итүдә союздаш республикаларның, урыннардагы партия, совет органнарының ролен тагын да күтәрде, экономик районнарның комплекслы үсеше өчен, халык хуҗалыгын специаллаштыруны һәм кооперативлаштыруны яхшырту өчен зур мөмкинлекләр ачты.

Промышленностьта һәм төзелештә идарә итүне үзгәртеп оештыру — хуҗалык төзелешендә ленинчыл демократик централизм принцибын иҗади үстерү булды. Идарә итүнең яңа формасы хәзерге конкрет-тарихи шартларда үзәктән планлаштыруны җитәкчелекнең демократик методлары белән бик яхшы итеп бергә кушты, социалистик хуҗалык системасының өстенлекләрен тулырак файдалану һәм производствоны идарә итүдә хезмәт ияләренең катнашуларын киңәйтү нигезендә халык хуҗалыгын идарә итүдә максималь уңышка ирешергә мөмкинлек бирде.

Үзәк Комитетның һәм СССР Министрлар Советының Авыл хуҗалыгы артеле уставы турындагы һәм колхоз производствосын оештыруда һәм артель эшләрен идарә итүдә колхозчыларның инициативасын тагын да үстерү турындагы карарының политик һәм экономик әһәмияте зур булды. Бу карарда авылда куәтле материаль-техник база булдырылганлыгы, коллектив хуҗалыкны оештыру һәм алып баруда бай тәҗрибә тупланганлыгы әйтелде. Колхозчы крестьяннарның политик аңлылыгы үсте. Колхозларның җәмәгать хуҗалыгын дөрес алып барырга сәләтле, тәҗрибәле, политик өлгергән кадрлары бар. Моның белән эчке тормыш мәсьәләләрен хәл итүдә, гомуми халык интереслары белән колхозлар интересларын дөрес итеп бергә кушу нигезендә, колхозларның һәм колхозчыларның мөстәкыйльлеген тагын да үстерү өчен бөтен шартлар тудырылды. Партия һәм хөкүмәт колхозчыларның үзләренә, төп бурычтан — игенчелекне һәм терлекчелекне текә күтәрүне тәэмин итүдән чыгып, җирле шартларны исәпкә алу нигезендә, колхоз Уставының аерым положениеләрен тулыландырырга һәм үзгәртергә киңәш бирделәр.

Бу чараны тормышка ашыру колхоз демократиясен үстерүдә, социалистик демократизмны киңәйтүдә һәм тирәнәйтүдә әһәмиятле адым иде. Аның житди экономик һәм политик әһәмияте булды, ул хуҗалыкны дөрес, экономияле, житештерүчән итеп алып баруда колхозчыларның инициативасын һәм кызыксынуын арттырды, авыл хуҗалыгы производствосын үстерү өчен яңа мөмкинлекләр тудырды.

Производствоны һәм дәүләтне идарә итүгә массаларны тарту буенча XX съезд алган курсны дәвам иттереп, партия профсоюзларның эшен яхшырту өчен әһәмиятле чаралар күрде. Партиянең күп кенә документларында, бигрәк тә КПСС ҮКның декабрь (1957 ел) пленумы карарында коммунизм төзүдә профсоюзларның роле өзлексез үсә баруы нигезләп бирелде, политик, экономик, культура һәм тәрбия бурычларын хәл итүдә аларның катнашу формалары билгеләнде, яңа шартларда профсоюзларның эшен үзгәртеп кору юллары күрсәтелде.

Үзәк Комитет производствоны идарә итүгә массаларны тарту, социалистик ярышны тагын да яхшырту, эшчеләрне һәм хезмәткәрләрне дәүләт планнарын үтәүгә һәм арттырып үтәүгә туплау, хезмәт житештерүчәнлеген күтәрү, предприятиеләрне һәм төзелешләрне идарә итү методларын камилләштерү буенча профессиональ союзларга зур бурычлар йөкләнүен күрсәтте. Тәҗрибә производство киңәшмәләренең хезмәт ияләрен производствоны идарә итүгә киң тартуда максатка иң ярашлы форма икәнлеген исбат итте. Производство киңәшмәләрен даими эшләүче киңәшмәләргә әйләндерү, аларга эшчеләр, хезмәткәрләр, администрация, партия һәм комсомол оешмалары, фәнни-техник җәмгыять вәкилләрен кертү, аларның эшен эшчеләрнең, инженер-техник работникларның һәм хезмәткәрләрнең актив катнашы белән үткәрү максатка ярашлы дип табылды.

Коммунизм төзүдә профсоюзларның ролен көчәйтү өчен аларның фабрика-завод комитетларының һәм җирле комитетларының функцияләре киңәйтелде. Аларга предприятиенең промфинпланын эшләүдә, хезмәтне нормалаштыру һәм эш хакын оештыру мәсьәләләрен хәл итүдә катнашу, хезмәт законнарының үтәлүенә контроль алып бару хокукы бирелде. Алар хезмәт турындагы законнарны системалы бозучы, коллектив договорлардагы йөкләмәләрне үтәүдән баш тартучы хуҗалык работникларын постларыннан алу мәсьәләсен куя алалар, җитәкче эшләргә күтәрелә торган кандидатуралар турында фикер әйтә алалар. Эшчеләрне һәм хезмәткәрләрне эштән чыгару фабрика-завод комитетлары һәм месткомнар ризалыгы белән генә эшләнергә мөмкин.

Партия карарлары нигезендә совет профсоюзлары үз эшләрен яхшырттылар. Аларның хуҗалык төзелешендәге роле күтәрелде, оештыру һәм политик-тәрбия эшләренең дәрәҗәсе күтәрелде, профсоюз демократиясе киңәйде, профсоюз членнарының активлыгы артты.

Партия җитәкчелегендә комсомолның һәм аның бөтен оешмаларының эшендә зур үзгәрешләр булды. Аларның эше шактый җанланды, яңа эчтәлек белән тулыланды, аның максатка омтылучанлыгы артты. XX съездның карарлары яшьләрне рухландырды, алар алдында кыю эшләр өчен, иҗади энергия өчен киң мәйданнар ачты. Комсомол оешмалары партия башлап җибәргән бөтен эшләрне үтәүдә, аның карарларын тормышка ашыруда партиягә актив ярдәм иттеләр. Алар коммунизм төзелешләреннән иң әһәмиятле һәм кыеннарын шефка алдылар. Партия чакыруы буенча комсомол оешмаларыннан йөз меңнәрчә яшьләр чирәм һәм яткын җирләрне үзләштерүгә, күмер шахталары, домна һәм мартен мичләре, электр станцияләре, химия заводлары төзүгә үзләре теләп киттеләр. Авыл комсомолецлары колхоз производствосында активрак катнаша башладылар. Партия комсомолга яшьләрнең инициативасын һәм үзешчәнлеген үстерүдә, формализмны, парадчылыкны, шау-шуны бетерүдә, тәрбия эшен яхшыртуда ярдәм итте.

Социалистик демократияне киң җәелдерү, партия, совет, хуҗалык, профсоюз һәм башка җәмәгать оешмаларының эшен яхшырту нигезендә массаларның хезмәт күтәрелеше халык хуҗалыгы планнарын уңышлы үтәүне тәэмин итте. 1956—1957 еллар эчендә 1600 дән артык зур промышленность предприятиесе, шул исәптән дөньядагы иң зур гидроэлектростанция — Волгада Ленин исемендәге ГЭС сафка керде. Промышленность продукциясе эшләп чыгару шактый үсте. Җитештерү средстволары җитештерүче тармакларның продукциясе 24 процентка артты. Авыл хуҗалыгы хезмәт ияләре зур уңышларга иреште. 1956 елда бөртекле ашлыкның тулай җыемы бөтен элекке еллардагыга караганда күбрәк булды. Бу — дәүләткә 3 303 миллион пот ашлык хәзерләргә мөмкинлек бирде.

Партиянең XX съездыннан соң совет кешеләренең тормыш хәлен һәм культура дәрәҗәсен күтәрү өчен әһәмиятле чаралар үткәрелде. Ял алды һәм бәйрәм алды көннәрендә эш көне ике сәгатькә кыскартылды, йөкле һәм бала тудырган хатыннарга бирелә торган отпусклар озайтылды, яшүсмерләр өчен эш көне ике сәгатькә кыскартылды, промышленностьның күп кенә тармакларында җиде һәм алты сәгатьлек эш көненә күчелде. Урта мәктәпләрнең өлкән классларында, махсус урта һәм югары уку йортларында уку өчен түләү бетерелде. Картларга һәм инвалидларга түләнә торган пенсияләр шактый артты.

Партия, КПССның XX съезды карарларын тормышка ашырып, халык хуҗалыгын үстерүдә, хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсен күтәрүдә җитди уңышларга ирешкән бервакытта, съезд билгеләгән политик линиягә каршы чыгучы кешеләр дә табылды. Бу ҮК Президиумы эчендә партиягә каршы оешкан группа булды. Аңа Молотов, Каганович, Маленков, Булганин, Первухин, Сабуров, Шепилов керделәр. Ворошилов та, алар белән бергәләп, Ленин курсына каршы чыкты.

Молотов, Каганович, Маленков, Ворошилов КПССның XX съездына кадәр үк әле шәхес культын бетерү, партиянең эчке демократиясен үстерү, властьтан явыз ният белән файдалануның бөтен күренешләрен гаепләү һәм аларны төзәтү, намуслы коммунистларга каршы репрессияләр куллануда конкрет гаепле кешеләрне ачыклау буенча партия алып барган линиягә кискен каршылык күрсәткәннәр иде. Бу очраклы хәл түгел иде. Алар, партиядә һәм илдә югары постларда торып, шәхес культы белән бәйләнешле ялгышларны эшләүдә һәм закон бозуларда үзләре дә катнашканлыктан, шулар өчен җавап бирергә тиешләр иде. Алар партиянең XX съездында ачыктан-ачык чыгып сөйләмәделәр. Съездда азчылык булып калачакларын үзләре үк белгәнлектән, алар, партиянең линиясен яңадан карап үзгәртү максаты белән, үзләре өчен уңайлы вакытта чыгыш ясарга исәпләп, көтеп тору тактикасы кулландылар.

XX съездан соң бу фракцион группа партиягә каршы таркату эшен активлаштырды, Үзәк Комитет Президиумы эчендә үзенә фикердәшләр туплый башлады. Бу группага Булганин, Первухин, Сабуров керде, Шепилов та аларга иярде. Партиягә каршы группада катнашучылар эчке һәм тышкы политика мәсьәләләрендә партиянең XX съезды билгеләгән линиясенә ачыктан-ачык атака ясауга күчтеләр.

Фракционерлар, яшерен җыелышларында сүз куешып, Үзәк Комитет Президиумында арифметик күпчелек укмаштырырга һәм, Үзәк Комитетны читләтеп, партиягә каршы ниятләрен тормышка ашырырга булганнар, алар, партиянең политикасын үзгәртү өчен, партияне XX съездда гаепләнгән бозык методлар белән җитәкчелек итүгә кайтарыр өчен партиягә һәм илгә җитәкчелек итүне үз кулларына алырга теләгәннәр. Ләкин эш аларча барып чыкмады. Үзәк Комитет членнары, партиягә каршы группаның Президиум эчендәге фракцион эшләре турында белеп, шундук Үзәк Комитет пленумын чакыруны таләп иттеләр.

КПСС Үзәк Комитетының 1957 ел июнендә булган пленумы партиягә каршы группа турындагы мәсьәләне карады. Пленум партиягә каршы группаның үзенә бурыч итеп партиянең политик линиясен үзгәртүне, XX съезд карарларын тормышка үткәрү эшен өзүне куйганлыгын күрсәтте.

Партиягә каршы группада катнашучылар шәхес культының нәтиҗәләрен бетерүгә, хуҗалык һәм культура төзелешендә союздаш республикаларның хокукларын киңәйтүгә, дәүләт аппаратын кыскартуга, бюрократизм белән көрәшүгә каршы тордылар, промышленностьны һәм төзелешне идарә итү эшен үзгәртеп коруны өзәргә маташтылар. Алар авыл хуҗалыгын күтәрүдәге бик әһәмиятле чараларны үткәрүгә каршы чыктылар, авыл хуҗалыгы производствосын киңәйтүдә колхозчы крестьяннарның материаль кызыксынуларын көчәйтү кирәклеген танымадылар, авыл хуҗалыгында эшне планлаштыруның иске тәртибен яңа

тәртип белән алыштыруга каршы булдылар. Партиягә каршы группа колхозларда килеп чыккан һәм партия хуплап каршылаган хәрәкәткә — якын елларда җан башына сөт, май һәм ит җитештерүдә Америка Кушма Штатларын куып җитеп, узып китү хәрәкәтенә кире караште булды. Фракционерлар чирәм һәм яткын җирләрне үзләштерүгә — илнең экономикасын күтәрүдә гаять әһәмиятле булган бу чарага каршылык күрсәтте.

Партиягә каршы группа партиянең халыкара хәлдәге киеренкелекне йомшартуга, тынычлык эшен ныгытуга, халыкларның бер-берсе белән хезмәттәшлеген арттыруга һәм дуслыгын ныгытуга юнәлдерелгән тышкы политикасы курсына каршы чыкты.

КПСС Үзәк Комитетының июнь пленумы партиянең һәм илебезнең тормышында гадәттән тыш әһәмиятле булды. Анда: партия киләчәктә дә XX съезд эшләгән Ленинча линияне үткәрерме яки шәхес культы заманында кулланылган бозык методлар кайтарылырмы, дигән мәсьәлә хәл ителде. Партиягә каршы фракцион группа белән көрәш кискен һәм принципиаль булды. Бу көрәш барышында Президиумда да, Үзәк Комитет пленумында да Н. С. Хрущев һәм шулай ук Президиум членнары һәм членлыкка кандидатлар, ҮК членнары Л. И. Брежнев, А. П. Кириленко, Ф. Р. Козлов, А. Н. Косыгин, О. В. Куусинен, К. Т. Мазуров, В. П. Мжаванадзе, А. И. Микоян, Н. В. Подгорный, Д. С. Полянский, М. А. Суслов, Н. М. Шверник һәм партиянең бүтән җитәкче эшлеклеләре партиягә каршы группаны бик каты гаепләп чыктылар, бу группаның партия һәм аның Үзәк Комитеты үткәрә торган ленинчыл линияне бозарга тырышуына каршы җимергеч отпор бирделәр. Пленум Үзәк Комитетның Ленинча нык принципиаль булуын һәм бик тыгыз тупланганлыгын күрсәтте. ҮК пленумының партиягә каршы группа турындагы карары бертавыштан кабул ителде. Үзәк Комитет расколчыларның һәм фракционерларның үзләрен шулай тотуын кискен гаепләде, Ленин курсын бик нык яклап чыкты.

Пленум бу группаның партия Уставын һәм, В. И. Ленин тарафыннан эшләнеп, X съездда кабул ителгән «Партиянең бердәмлеге турында»гы карарны бозганлыгын, группада катнашучыларның иске карашлардан һәм гомерен кичергән эш методларыннан котылмаганлыкларын күрсәтте. Алар партия һәм ил тормышыннан аерылганнар, яңа шартларны, яңа обстановканы күрмәгәннәр, консерватизмга бирелгәннәр, коммунизм төзү мәсьәләләрендә догматик караштан чыгып эш иткәннәр, гомерен кичергән һәм коммунизмга бару интересларына җавап бирми торган эш формаларына һәм методларына ябышып ятканнар. Менә шул аларның партиягә каршы позициясенең нигезе булган. Алар, партияне артка өстерәргә теләп, тормышта туган һәм совет җәмгыятенең үсеше интересларыннан, бөтен социалистик лагерь интересларыннан килеп чыккан нәрсәләрне кире какты.

«Эчке политика мәсьәләләрендә дә, шулай ук тышкы политика мәсьәләләрендә, — диелә ҮК пленумы карарында, — алар — сектантлар һәм догматиклар, марксизм-ленинизмны тормыштан аерып, аңа хәреф ятлаучыларча карыйлар. Алар хәзерге шартларда җанлы марксизм-ленинизмның эшкә ашуы, коммунизм өчен көрәш — партиянең XX съезды карарларын тормышка ашыруда, янәшә тыныч яшәү, халыклар арасында дуслык өчен көрәш политикасын, социалистик лагерьны барлык чаралар белән ныгыту политикасын ныклык белән үткәрүдә, промышленностька җитәкчелек итүне яхшыртуда, авыл хуҗалыгын һәрьяклап күтәрү өчен, продуктлар муллыгы өчен, киң күләмдә торак төзү өчен, союздаш республикаларның хокукларын киңәйтү өчен, милли культураларны чәчәк аттыру өчен, халык массалары инициативасын барлык чаралар белән үстерү өчен көрәштә гәүдәләнүен аңлый алмыйлар» («К П С С резолюцияләрдә», IV к., 275 бит).

ҮКның июнь пленумы, партиягә каршы группаның эше Коммунистлар партиясенең ленинчыл принциплары белән сыеша алмый, дип таныды. ҮК пленумында ачылган бәхәссез фактлар алдында партиягә каршы группада катнашучылар партиягә каршы, фракцион эшләренең зарарлы икәнен таныдылар һәм партия карарларына буйсынырга сүз бирделәр.

Пленум Молотовны, Маленковны, Кагановичны һәм Шепиловны ҮК һәм ҮК Президиумы составыннан чыгарды.

Первухин ҮК Президиумы членлыгыннан Президиум членлыгына кандидат итеп күчерелде, ә Сабуров ҮК Президиумы членлыгыннан чыгарылды.

Н. А. Булганинга кисәтү белән каты шелтә бирелде. Булганин үзенең тупас хаталарын төзәтергә һәм партия линиясен яклап актив көрәшергә сүз бирде, ләкин вәгъдәсен үтәмәде, ҮК Президиумы члены буларак үзенә күрсәтелгән ышанычны акламады. Шунлыктан соңыннан Үзәк Комитет Булганинны КПСС ҮК Президиумы членлыгыннан чыгарды. Элегрәк ул СССР Министрлар Советы Председателе хезмәтеннән азат ителгән иде.

Фракционерлар белән каты көрәш барганда, Ворошилов Үзәк Комитетның июнь пленумында үз ялгышларын таныды, партиягә каршы группаның эшен гаепләде һәм шуның белән бу группаны фаш итүгә беркадәр булышты. Шунлыктан ҮК Ворошиловның ялгышларын каты тәнкыйтьләү белән чикләнде.

Партиягә каршы группаның фракцион эшен Үзәк Комитетның фаш итүе һәм гаепләве партиянең ленинчыл бердәмлеген тагын да күбрәк ныгытты, партиянең төп линиясенең яңа җиңүе, иҗади марксизм-ленинизмның җиңүе булды. ҮК пленумы карарын партия һәм бөтен совет халкы бердәм рәвештә яхшы дип таптылар. Партиягә каршы группада катнашучыларны коммунистлар һәм партиясезләр кискен гаепләде, алар партиядән һәм массадан аерылган ялгызаклар хәлендә калды. Коммунистлар, бөтен совет

кешеләре, КПССның XX съездының тарихи карарларын уңышлы үтәү өчен, ленинчыл Үзәк Комитет тирәсенә тагын да тыгызрак тупланды.

Шулай итеп, партиягә каршы элементлар белән кискен көрәштә Ленинча юнәлеш, Үзәк Комитетның Ленинча җитәкчелек итүе җиңде. Моның партиябез һәм илебез өчен, бөтен халыкара коммунистик хәрәкәт өчен әһәмияте бик зур булды.

Партия, марксизм-ленинизмнан читенүләргә каршы, җитәкчелектә ленинчыл принципларны һәртөрле бозуларга каршы көрәшеп, Совет Армиясендә һәм Флотта партия-политик эш алып барудагы җитди кимчелекләрне ачты. Г. К. Жуковның, оборона министры булганда, СССРның Кораллы Көчләренә җитәкчелек итүдә ленинчыл принципларны бозганлыгы ачылды. Ул партия оешмаларының, политорганнарның, хәрби советларның эшләрен тарайту, Кораллы Көчләр өстеннән партиянең, аның Үзәк Комитетының һәм Совет хөкүмәтенең җитәкчелеген һәм контролен бетерү линиясе үткәргән. Совет Армиясендә Жуков үзенең шәхес культын үстерә башлаган, аның Бөек Ватан сугышындагы роле чамадан тыш күпертелгән. Шуның белән сугышның чын тарихы бозып күрсәтелгән: совет халкының тырышлыгы, Кораллы Көчләрнең героизмы, коммунистларның һәм политработникларның роле, совет полководецларының хәрби осталыгы киметеп күрсәтелгән, Коммунистлар партиясенең җитәкчелек һәм рухландыручылык роле киметеп күрсәтелгән.

КПСС Үзәк Комитетының 1957 елның октябрендә булган пленумы «Совет Армиясендә һәм Флотта партия-политик эшне яхшырту турында»гы карарында Кораллы Көчләргә җитәкчелек итүдә ленинчыл принципларның тупас бозылуын гаепләде, Жуковны партиянең җитәкче органнарыннан чыгарды. СССР Министрлар Советы оборона министры итеп Р. Я. Малиновскийны билгеләде.

Пленум илнең Кораллы Көчләрен төзүдә Коммунистлар партиясе җитәкчелегенең хәлиткеч әһәмияте булуын басым ясап күрсәтте. Совет Армиясе һәм Флоты куәтенең төп чыганагы, диелә пленум карарында, аларның оештыручысы, җитәкчесе һәм тәрбиячесе Коммунистлар партиясе булуда. Кораллы Көчләрне ныгытуда ялгыз җаваплы командирлар белән беррәттән хәрби советлар, армиядәге һәм флоттагы политик органнар һәм партия оешмалары зур роль уйный, алар Коммунистлар партиясенең политикасын нык һәм эзлекле үткәрергә тиеш. Пленум Совет Армиясендә һәм Флотта партия-политик эшне көчәйтү чараларын билгеләде.

Ленинның партия турындагы тәгълиматы нигезендә партиянең бердәмлеген тагын да ныгыту һәм партия, дәүләт эшен үзгәртеп кору юлында Үзәк Комитет үткәргән чаралар совет җәмгыятендә җитәкче һәм юнәлеш бирүче көч булу ягыннан партиянең ролен өзлексез үстерү таләпләренә җавап бирәләр иде.

## 5. Октябрь революциясенең кырык еллыгын бәйрәм итү. Коммунистик партияләр арасында бердәмлек һәм элементләрнең ныгуы

1957 елның ноябрендә совет халкы, барлык илләрнең хезмәт ияләре, бөтен прогрессив кешелек зур тантана белән Бөек Октябрь социалистик революциясенең 40 еллыгын бәйрәм итте. СССР Верховный Советының юбилей сессиясендә депутатлар һәм совет җәмәгатьчелеге вәкилләре белән бергә чит илләрдән килгән кунаклар — барлык социалистик илләрнең партия-хөкүмәт делегацияләре, 64 тугандаш коммунистик һәм эшчеләр партиясенең вәкилләре, төрле дәүләтләрнең җәмәгать, культура, фәнни оешмаларыннан күп санлы делегацияләр, профсоюзларның, яшьләрнең һәм хатын-кызларның зур халыкара оешмаларының вәкилләре дә катнашты.

Н. С. Хрущев юбилей сессиясендә ясаган докладында Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә Совет властеның кырык елы эчендә СССР хезмәт ияләренең социаль-экономик һәм культура өлкәсендә үткәргән үзгәртеп кору эшләренә бөтен дөнья күләмендә әһәмиятле тарихи йомгак ясады.

Партия, Ленинның социализм төзү турындагы зирәк планын кулланып, илне индустрияләштерүгә, авыл хуҗалыгын коллективлаштыруга, культура революциясен тормышка ашыруга юнәлдерелгән генеральный линиясен үткәреп килде, бу исә социализмның җиңүен тәэмин итте.

СССРның бөтен промышленностеның тулай продукциясе 1957 елда 1913 ел белән чагыштырганда 33 тапкыр, шул исәптән житештерү средстволары житештерү 74 тапкыр артты. Корыч кою 1913 елгы 4,2 миллион тоннадан 1957 елда 51 миллион тоннага кадәр артты. Әгәр 1913 елда безнең илебез чуенны Франциядән кимрәк, ә Англиядән 2,5 тапкыр ким җитештергән булса, 1957 елда ул Англия, Франция һәм Бельгия бөтенесе бергә койганнан шактый артыграк җитештерде. СССР 1957 елда күмер чыгаруда Европада беренче урынны, бөтен дөньяда икенче урынны, ә нефть чыгаруда өченче урынны алды.

Электр энергиясе җитештерү 1913 елгы 1,9 миллиард киловатт-сәгать урынына 1957 елда 210 миллиард киловатт-сәгатькә кадәр артты. Октябрьның кырык еллыгына срогыннан алда бөтен куәтенә җибәрелгән бер электр станциясе—В. И. Ленин исемендәге Волга ГЭСы гына да һәр елны 1913 елда Россиянең барлык электр станцияләре эшләп чыгарганнан биш тапкыр артык электр энергиясе эшләп чыгарды. Машиналар төзү һәм металл эшкәртү продукциясенең кырык ел эчендә 200 тапкырдан күбрәккә артуы техника прогрессының нигезе булган машиналар төзүнең никадәр үсүен күрсәтә.

Авыл хуҗалыгында колхоз строеның җиңүе СССРны дөньяда иң эре игенчелек иленә әверелдерде. 1957 елда СССРда чәчү мәйданы 193,7 миллион гектар, яки 1913 елдагыга караганда 75

миллион гектарга артык булды. Колхоз һәм совхоз кырларында 1 миллион 635 мең трактор (15 ат көчлегә күчергәндә), бөртекле ашлыкларны урып-җыюда 483 мең комбайн, миллионнарча бүтән катлаулы авыл хуҗалыгы машиналары эшләде.

Культура революциясе нәтиҗәсендә СССР фәннең һәм техниканың үсүе ягыннан дөньяда иң алдынгы урыннарның берсен алды. Хезмәт ияләренең иҗтимагый казанышлары бик зур.

Социаль-экономик һәм культура өлкәсендә үзгәртеп корулар нәтиҗәсендә СССРда социализм төзелде, ул беренче тапкыр хыялдан һәм фәнни алдан күрүдән реаль чынбарлыкка әйләнде. Советлар иле асылда 22 ел эчендә (чөнки 40 елның 18 елы сугышларга, җимерелгән хуҗалыкны торгызуга китте) артта калган илдән промышленность һәм культура прогрессына бик зур сикереш ясады. Ул аграр илдән индустриаль-аграр илгә, алдынгы илгә әверелде. Илнең крестьяннары, күп сандагы милләтләре политика, экономика һәм культура өлкәсендә киң үсеш юлына чыктылар. Совет дәүләте чын халык власте, халыклар арасында тигезлек һәм туганлык иле булып әверелде.

СССРда социализм төзүнең 40 еллык тәҗрибәсе социализм юлының бөтен кешелек дөньясы өчен дөрес юл булуын күрсәтте. Совет халкының социализм төзүдәге казанышлары дөнья тарихының бөтен барышына зур йогынты ясады һәм ясый. Социализм бер ил рамкасыннан чыгып бөтендөнья системасына әверелде. Бу — халыкара коммунистик һәм эшчеләр хәрәкәтенең бөек җиңүе. Бу — эшчеләр сыйныфының һәм хезмәт иясе крестьяннарның геройларча көрәше нәтиҗәсе, шул көрәшкә коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең җитәкчелек итүләре нәтиҗәсе, аларның марксизм-ленинизм тәгълиматын үз илләренең конкрет шартларына карата иҗади куллана белүләре нәтиҗәсе. Халыкара социализм лагере тайпылышсыз үсә торган көч ул.

Иҗат итүче халык, герой халык дигән исемгә лаеклы совет халкының социализм төзүдә ирешкән уңышларының бик әһәмиятле шарты, көч чыганагы — аның азатлык һәм бәхет өчен, коммунизм өчен көрәшенә бөек Ленин төзегән, сугышларда чыныккан Коммунистлар партиясе җитәкчелек итүдә. Совет халкының бөтен дөнья күләмендә әһәмиятле тарихи җиңүләренә партиянең дөрес политикасы аркасында, аның революцион энергиясе һәм оештыру эшчәнлеге аркасында ирешелде.

«Совет дәүләтенең бөтен кырык еллык тәҗрибәсе шуңа өйрәтә: бердәм һәм кыя таштай монолит партиядән башка, җәмгыять үсеше законнарын белү белән коралланган партиядән башка, марксизм-ленинизмның бөек принципларына турылыклы партиядән башка эшчеләр сыйныфы, хезмәтчел крестьяннар, безнең бөтен халкыбыз властьны яулап алырга, үзләренең дошманнарын тар-мар итәргә, социалистик җәмгыять төзергә һәм коммунизмга күчә баруны уңышлы рәвештә тормышка ашырырга булдыра алмаслар иде»

(Н. С. Хрущев. Бөек Октябрь социалистик революциясенең кырык еллыгы, 36 бит).

Совет кешеләренең үз язмышларын партия белән бәйләргә, аның байрагы астында көрәшергә омтылуы халык арасында партиянең авторитеты үсүнең, аның массалар белән элемтәсе ныгуның ачык күрсәткече булып тора. Бөек Октябрь социалистик революциясен хәзерләү чорында партия сафларында 240 мең член бар иде. Кырык ел үтте, һәм Советлар Союзы Коммунистлар партиясе күп миллионлы партия булып үсте. 1958 елда аның сафларында 7 миллион 800 меңнән артык кеше булды. Халык массалары белән бәйләнешне киңәйтү һәм ныгыту өчен, партия бөтенесен эшли.

Бөек Октябрь социалистик революциясенең кырык еллыгын бәйрәм итү совет халкының Коммунистлар партиясе тирәсенә тупланганлыгын, аңа халык интересларын яклаучы, үзенең танылган һәм сыналган юлбашчысы һәм житәкчесе итеп каравын күрсәткән гүзәл демонстрациягә әйләнде. Ул социалистик илләрнең, барлык коммунистик һәм эшчеләр партияләренең бөек бердәмлеген һәм тупланганлыгын зур көч белән күрсәтте. Чит илләрдәге коммунистик һәм эшчеләр партияләре һәм халыкара җәмәгать оешмалары делегацияләре житәкчеләренең юбилей сессиясендәге чыгышлары бөтен дөнья хезмәт ияләренең солидарлыгы үсүен күрсәтте. Кытай Халык Республикасының партия-хөкүмәт делегациясе житәкчесе Мао Цзэ-дун үзенең чыгышында болай диде: «Советлар Союзы Коммунистлар партиясе марксизм-ленинизм теориясен практик бурычларны хәл итүдә ижади кулланып, совет халкының яңа тормыш төзүдә өзлексез җиңүен тәэмин итте...

Дөньядагы бөтен илләрнең халыклары совет кешеләренең уңышларында үзләренең киләчәген көннән-көн ачыграк күрәләр. Советлар Союзының, Октябрь революциясенең юлы — нигездә бөтен кешелек дөньясы үсеше өчен уртак, олы, якты юл ул» («Правда», 1957 ел, 7 ноябрь).

Бөек Октябрь социалистик революциясенең кырык еллыгын бәйрәм итүдә катнашкан коммунистик һәм эшчеләр партияләренең делегацияләре, Мәскәүгә килүләреннән файдаланып, бергә очрашырга һәм тугандаш коммунистик һәм эшчеләр партияләренең бөтенесен кызыксындырган мәсьәләләрне тикшерергә булдылар. 1957 елның 14—16 ноябрендә социалистик илләрдәге коммунистик һәм эшчеләр партияләренең вәкилләре киңәшмәсе, 16—19 ноябрьдә 64 илнең коммунистик һәм эшчеләр партияләре вәкилләре киңәшмәсе булды. 1957 елда коммунистик хәрәкәт сафларында 33 миллионнан артык коммунист санала иде. Коммунистик һәм эшчеләр партияләре вәкилләре киңәшмәсендә катнашучылар, халыкара хәлнең һәм бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең актуаль мәсьәләләре буенча фикер алышканнан соң, Декларация кабул иттеләр. Декларация халыкара үсешнең барлык принципиаль мәсьәләләре буенча КПССның XX съезды

чыгарган нәтиҗәләрне һәм положениеләрне тулысы белән яклады. Декларациядә социализм һәм тынычлык өчен көрәшнең гаять зур тәҗрибәсе теоретик гомумиләштерелде һәм шуның белән марксизм-ленинизмны иҗади үстерүгә зур коллектив өлеш кертелде. Аңарда халыкара хәлгә, соңгы вакытта халыкара аренада көчләрнең торышында булган төп үзгәрешләргә марксистик нигезләнгән анализ ясала, тынычлыкны яклау өчен, империалистларның яңа бөтендөнья сугышы хәзерләүләренә каршы көрәшнең хәзерге вакытта иң әһәмиятле халыкара бурыч икәнлегене басым ясап әйтелә. Декларациядә тынычлык эшен хәзерге заманның куәтле көчләре яклаганлыгы, аларның сугышны булдырмый кала алулары күрсәтелә.

Декларация социалистик революциянең һәм социализм төзүнең төп мәсьәләләре буенча коммунистик һәм эшчеләр партияләренең бердәм караштa торуларын раслады. Һәр илдәге конкрет-тарихи шартларның үзгәлеге социализм төзү формаларының һәм методларының күп төрле булуына китерүне күрсәтү белән бергә, Декларация социализм өчен көрәшнең нигезендә ята торган төп билгеләрне һәм закончалыкларны гомумиләштерә. Мондый уртак билгеләр һәм закончалыклар түбәндәгеләр: хезмәт иясе массаларга эшчеләр сыйныфының һәм аның авангардында баручы марксистик-ленинчыл партиянең җитәкчелек итүе, теге яки бу формада пролетариат революциясе үткәрү һәм теге яки бу формада пролетариат диктатурасы урнаштыру, крестьяннарның төп массасы һәм хезмәт ияләренең башка катлаулары белән эшчеләр сыйныфының союзы, төп җитештерү средстволарының капиталистик милектә булуын бетерү һәм җәмәгать милке урнаштыру, авыл хуҗалыгын әзлекле рәвештә социалистик үзгәртеп кору, социализм һәм коммунизм төзү юнәлешендә, хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсен яхшырту юнәлешендә халык хуҗалыгын планлы үстерү, идеология һәм культура өлкәләрендә социалистик революцияне тормышка ашыру һәм социализм эшенә бирелгән күп санлы интеллигенция булдыру, милли изүне бетерү һәм халыклар арасында тигез хокуклылык һәм туганнарча дуслык урнаштыру, социализм казанышларын тышкы һәм эчке дошманнарның һөҗүменнән саклау, бер илдәге эшчеләр сыйныфының башка илләрдәге эшчеләр сыйныфы белән солидарлыгы — пролетариат интернационализмы.

Декларациядә бу төп билгеләрнең һәм закончалыкларның социализм юлына аяк баскан барлык илләр үсешенә хас икәнлеге, коммунизмның бу төп принципларын, теге яки бу илнең тарихи шартларына һәм милли үзенчәлекләренә туры китереп, дөрес кулланырга кирәклеге күрсәтелә.

Декларация оппортунистларга җимергеч удар ясады. Коммунистик һәм эшчеләр партияләре сафларындагы ревизионизмны һәм догматизмны кискенлек белән бетерергә кирәклеген күрсәтеп, Декларация хәзерге шартларда төп куркыныч ревизионизм икәнен, аның эшчеләр сыйныфының революцион энергиясен

параличлый торган һәм капитализмны саклауны яки торгызуны таләп итә торган буржуаз идеология күренеше булуын әйтте.

Коммунистик һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең Киңәшмәсе барлык илләрдәге эшчеләргә һәм крестьяннарга, бөтен дөньядагы ирләргә һәм хатын-кызларга, яхшы ниятле барлык кешеләргә Тынычлык манифесты белән мөрәҗәгать итте. Ул халыкларны тынычлык өчен көрәшүләрен көчәйтергә чакырды. Манифестта болай әйтелгән иде:

«Тынычлыкның кадерен белүче барлык кешеләр тырышлыкларын берләштергәндә, сугыш уты кабызучыларның казынуларына каршы уяулыкларын арттырганда, куркыныч астында булган тынычлыкны яклау өчен көрәшне көчәйтү үзләренең изге бурычы икәнен ахырынача аңлаганда гына тынычлыкны сакларга мөмкин» («КПСС резолюцияләрдә», IV кисәк, 633 бит).

Коммунистик һәм эшчеләр партияләренең Декларацияне һәм Тынычлык манифестын шундый бердәмлек белән кабул итүе бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең бик зур идея һәм политик җиңүен күрсәтә. Халыкара реакциянең коммунистик хәрәкәткә раскол кертергә күп тырышканын исәпкә алганда, бу бердәмлекнең әһәмияте аеруча зур. Коммунистик һәм эшчеләр партияләренең ноябрь киңәшмәләре реакциянең планнарын бөтен дөнья алдында фаш иттеләр.

Дөньядагы коммунистик һәм эшчеләр партияләренең барысы да киңәшмәләрдә эшләнгән программ документларны — Декларацияне һәм Тынычлык манифестын — якладылар һәм яхшы дип таптылар.

Бары Югославия Коммунистлар союзы җитәкчеләре генә, Декларациянең барлык коммунистлар таныган положениеләре белән килешмичә, үзләрен халыкара коммунистик хәрәкәткә каршы куйдылар. Югославия Коммунистлар союзы делегациясе социалистик илләрнең Коммунистик һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең Киңәшмәсе эшендә катнашудан баш тартты һәм Киңәшмәдә кабул ителгән Декларациягә кул куймады. Бу хәл Югославия Коммунистлар союзы җитәкчеләренең ленинизмга каршы карашларыннан ваз кичмәгәнлекләрен, принципиаль марксизм-ленинизм нигезендә Коммунистлар союзы белән мөнәсәбәтләрне җайга салырга омтылган КПССның һәм башка марксистик партияләрнең яхшы теләген игътибарга алмауларын күрсәтте. Югославия Коммунистлар союзының 1958 елда булган VII съездында кабул ителгән программасында марксизмнан читенү бигрәк тә тулы чагылды. Коммунистик һәм эшчеләр партияләренең бөтенесе дә бу программага ревизионистик программа дип бәя бирделәр. Югославия Коммунистлар союзы җитәкчеләренә ялгыш карашларыннан арынырга ярдәм итәргә теләп, Советлар Союзы Коммунистлар партиясе бу программаның марксистик булмаган положениеләрен иптәшләрчә тәнкыйтьләп чыкты. Бөтендөнья эшчеләр хәрәкәте интересларын,

марксизм-ленинизмның тантанасы интересларын күздә тоткан бу тәнкыйтьне барлык тугандаш партияләр бердәм яклады. Ләкин Югославия Коммунистлар союзы җитәкчеләре бу тәнкыйтьне кире какты, КПССка һәм башка тугандаш партияләргә карата яңадан дошманлык чыгышлары ясады һәм халыкара коммунистик хәрәкәт сафларында изоляцияләнгән хәлдә калды.

Декларация коммунистик һәм эшчеләр партияләре өчен куәтле идея коралы булды, халык массаларын социализмның җиңүе өчен тагын да уңышлырак көрәшкә рухландырды.

Халык демократиясе илләре хезмәт ияләренең иҗади эшчәнлегенә аларның сугышчан марксистик-ленинчыл партияләре җитәкчелек итә: Болгария Халык Республикасында — Болгария Коммунистлар партиясе, ҮКның беренче секретаре Т. Живков; Венгрия Халык Республикасында — Венгрия Социалистик эшчеләр партиясе, ҮКның беренче секретаре Я. Кадар; Вьетнам Демократик Республикасында — Вьетнам Хезмәт ияләре партиясе, ҮКның председателе Хо Ши Мин; Германия Демократик Республикасында — Германиянең Бердәм социалистик партиясе, ҮКның беренче секретаре В. Ульбрихт; Корея Халык-Демократик Республикасында — Корея Хезмәт партиясе, ҮКның председателе Ким Ир Сен; Кытай Халык Республикасында — Кытай Коммунистлар партиясе, ҮКның председателе Мао Цзэ-дун; Монголия Халык Республикасында — Монголия Халык революцион партиясе, ҮКның беренче секретаре Цеденбал; Польша Халык Республикасында — Польшаның Берләшкән эшчеләр партиясе, ҮКның беренче секретаре В. Гомулка; Румыния Халык Республикасында — Румыния Эшчеләр партиясе, ҮКның беренче секретаре Г. Георгиу-Деж; Чехословакия Республикасында — Чехословакия Коммунистлар партиясе, ҮКның беренче секретаре А. Новотный.

Коммунистик һәм эшчеләр партияләренең ноябрь (1957 ел) киңәшмәләре, алар кабул иткән документлар, шулай ук Югославия җитәкчеләренең ревизионизмын тугандаш партияләрнең тәнкыйтьләве коммунистик һәм эшчеләр партияләренең марксизм-ленинизм идеясе нигезендәге какшамас бердәмлеген, туплanганлыгын, тыгыз хезмәттәшлеген ачык күрсәтә, халыкара коммунистик хәрәкәттә идея һәм политик яктан зур күтәрелеш булуны чагылдыра. Бу киңәшмәләр бөтен дөньяда коммунистик хәрәкәт үсешендә, социалистик лагерьдагы куәтле көчләрнең тагын да ныгуында, барлык халыкларның тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшендә яңа перспективалар ачты.

### 6. Партиянең СССРда төп экономик бурычны тизрәк хәл итү өчен көрәше. Колхоз строен үстерү чаралары. Коммунизмга күчә бару проблемаларын эшләү

Партия илебезнең хуҗалыгын һәм культурасын үстерүдә XX съезд алган курсны тормышка ашыруын нык дәвам итте. Алтынчы бишьеллык план уңышлы үтәлеп килә иде. Промыш-

ленностьны идарә итү эшен үзгәртеп кору илебезнең чиксез бай ресурсларын тулырак файдаланырга, производствоны дөресрәк урнаштырырга, промышленностьның яңа тармакларын, бөтен-бөтен экономик районнарны тизрәк үстерергә мөмкинлек тудырды. Ул елларда төрле төрдәге чималның бик бай ятмалары һәм энергия чыганаклары ачылды, шулар базасында алтынчы бишьеллыкта каралмаган яңа предприятиеләр һәм промышленность үзәкләре булдырырга кирәк булды. Бу бурычларны үтәү өчен бишьеллыкның калган өч елы гына җитми иде. Шул уңай белән КПСС Үзәк Комитеты һәм СССР Министрлар Советы 1959—1965 елларга җидееллык план эшләүгә керешергә карар бирделәр.

Совет халкының кырык ел эчендә ирешкән уңышларына таянып һәм илнең ресурсларын һәм резервларын исәпкә алып, партия хәзерге көндә *вакыт отарга һәм* СССРның төп экономик бурычын үтәү *срокларын кыскартырга* реаль мөмкинлек бар дигән нәтиҗәгә килде. Төп экономик бурычны *тизрәк* хәл итүгә курс алынды, моны совет җәмгыятенең эчке ихтыяҗлары, бөтендөнья социализмы интереслары, тынычлык өчен көрәш бурычлары таләп итте.

Шушы ихтыяҗларга һәм бурычларга туры китереп, партия җидееллык план белән беррәттән тагын да озаграк чорга илнең экономикасын үстерүнең яңа программасын эшләүгә кереште.

Массаны коммунизм төзүнең шул бөек планнарын үтәүгә оештырып, партия материаль ресурсларны дөрес файдаланырга, техниканы өзлексез камилләштерергә, җитештерүче көчләрне рациональ урнаштырырга тырышты. Җитештерүнең хезмәт җитештерүчәнлеген кискен күтәрерлек, чимал ресурсларын тагын да тулырак файдалануны тәэмин итәрлек, коммунизмның материаль-техник базасын булдыруны тизләтерлек тармаклары көчле үстерелде.

Бу яктан химия промышленностен тиз үстерү зур әһәмиятле урын тота. КПСС Үзәк Комитетының 1958 елның маенда булган пленумы химия промышленностен, бигрәк тә синтетик материаллар һәм алардан халык хуҗалыгы кирәкләрен һәм халык ихтыяҗларын канәгатьләндерү өчен әйберләр җитештерүне үстерүдә бик күп чаралар системасы билгеләде.

Партия хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсен күтәрү турында өзлексез кайгырта. Торак проблемасын хәл итүдә зур адым ясалды. Революциядән соң СССРда күп кенә торак йортлар төзелде. Квартира мәсьәләсе беркадәр яхшырган иде. Ләкин сугыш нәтиҗәсендә торак мәсьәләсе яңадан кискенләште. Гитлерчылар йөзләрчә шәһәрләрне һәм меңнәрчә авылларны җимерделәр, 25 миллионга якын кешене тораксыз калдырдылар. Бу зыянны каплау өчен бик зур тырышлык кирәк булды. Зур-зур шәһәрләр, меңнәрчә авыллар яңабаштан төзелде. Ләкин СССР гражданнары әле торак мәсьәләсендә шактый мохтаҗлык кичерәләр иде. СССРның экономик хәле куәтле үсү аркасында,

торак проблемасын хәл итү өчен материаль шартлар булдырылды. Партия һәм хөкүмәт торак төзүнең киң программасын эшләделәр. Якындагы 10—12 ел эчендә илдә торак җитешмәүне бетерү бурычы куелды.

Партиянең дөрес политикасы, партия оешмаларының зур оештыру эше һәм колхозчы крестьяннарның үзләрен аямыйча эшләүләре нәтиҗәсендә, 1953—1957 елларда авылда экономик шартлар үзгәрде. Колхоз строе үсешнең яңа этабына керде; бу этап түбәндәге төп билгеләр белән характерлана.

Колхозлар экономик яктан куәтле, эре социалистик хуҗалыкларга әйләнде. Алар хәзерге заман техникасын, фән һәм алдынгы тәҗрибәне киң кулланa.

Эреләндерелгән колхозларның коллектив хуҗалыгында хәзерге заманның бик күп төрле техникасы бар; күп колхозлар электр станцияләре, авыл хуҗалыгы чималын эшкәртә торган промышленность предприятиеләре төзеделәр.

Колхозларда күп санда яңа кадрлар: квалификацияле игенчеләр, терлекчеләр, электротехниклар, механизаторлар, төзү эшләре белгечләре, колхоз производствосы җитәкчеләре һәм оештыручылар үсте.

Колхозларның доходлары шактый артты, колхозчыларның материаль тормыш дәрәҗәсе күтәрелде. Мәсәлән, 1949 елда уртача алганда бер колхозга 111 мең сум акча доходы туры килгән булса, 1957 елда 1 миллион 250 мең сум туры килде.

Авыл хуҗалыгында туган яңа хәлгә туры китереп, колхоз производствосын оештыруга һәм аңа җитәкчелек итүгә зур үзгәрешләр кертү кирәк булды. КПСС Үзәк Комитетының 1958 ел февралендә булган пленумы, алдынгы колхозларның тәҗрибәсен гомумиләштереп, «Колхоз строен тагын да үстерү һәм машина-трактор станцияләрен үзгәртеп оештыру турында» карар кабул итте.

Пленум машина-трактор станцияләренең колхоз строен төзүдә һәм ныгытуда, авыл хуҗалыгын техника белән тәэмин итүдә һәм эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын ныгытуда үзләренең тарихи ролен үтәгәнлекләрен күрсәтеп үтте. Колхозларга производство һәм техника хезмәте күрсәтүнең бу формасы яңа шартларда колхозларны тагын да күтәрү эшенә комачаулый, колхозларның һәм колхозчыларның инициативасын тоткарлый башлады. Бер үк җирдә ике социалистик предприятие — колхоз һәм машина-трактор станциясе хуҗалык алып баруның тискәре нәтиҗәләре һаман күбрәк сизелде. Мондый хәл производствоны оештыруда һәм техниканы файдалануда еш кына иясезлек тудыра, уңышны күтәрүдә колхозларның да, МТСның да җаваплылыгын киметә, административ аппаратта параллель эш итүче буыннарны тотуга зур һәм кирәксез расходлар таләп итә иде.

Болар колхозларга производство-техника хезмәте күрсәтү формасын үзгәртүне бик нык таләп итте. КПСС ҮК пленумы

машина-трактор станцияләрен техника-ремонт станцияләре итеп үзгәртеп оештыруны, МТСлардагы техниканы, районнарның үзенчәлекләрен исәпкә алып, төрле срокларда колхозларга сатуны максатка ярашлы дип тапты. Тракторлар һәм башка машиналарны сатып алу мөмкинлекләре булмаган, бигрәк тә катлаулы техниканы дөрес файдалана алмаган колхозларга карата вакытлыча, элекке кебек, МТС аша производство-техника хезмәте күрсәтү сакланды.

КПСС ҮК пленумы тәкъдимнәрен бөтен халык тикшерде. Аларны тикшерүдә 50 миллионга якын кеше катнашты. Коммунистлар партиясе эшләгән һәм халык яхшы дип тапкан чаралар 1958 елның мартында Верховный Совет сессиясендә закон көченә керде.

Бу сессиядә Н. С. Хрущев КПСС Үзәк Комитеты тәкъдиме буенча Верховный Совет депутатларының бертавыштан кабул иткән карары белән СССР Министрлар Советы Председателе итеп билгеләнде. КПСС ҮК Н. С. Хрущевны ҮКның Беренче секретаре постында калдырырга карар бирде.

Машина-трактор станцияләрен үзгәртеп оештыру — колхоз строе җиңгәннән соң социалистик авыл хуҗалыгы төзелешендә *иң зур һәм әһәмиятле вакыйга.* Колхозларга мәңгелеккә беркетелгән җир һәм авыл хуҗалыгы машиналары хәзер бер кулда — колхозларда тупланды. Авыл хуҗалыгы продуктлары житештерүне тиз арттыру өчен гаять зур өстәмә мөмкинлекләр ачылды.

Колхозларга производство-техника ярдәме күрсәтүдәге үзгәрешләр дәүләт белән колхозлар арасындагы экономик элемтәләрнең яңа формаларын булдыруны таләп итте. Авыл хуҗалыгы продуктлары хәзерләү тәртибен һәм шартларын үзгәртергә кирәк булды. КПСС ҮКның июнь (1958 ел) пленумы хәзерләүләрнең күп формалы булуын бетерергә һәм дәүләткә авыл хуҗалыгы продуктлары хәзерләүдә бердәм формага — экономик нигезләнгән, илнең зоналары буенча дифференциацияләнгән бердәм бәяләр белән сатып алу тәртибендә хәзерләүгә күчәргә карар бирде. Авыл хуҗалыгы продуктлары сатып алуның яңа бәяләрен билгеләгәндә, житештерүнең зоналар буенча уртача шартларыннан, хезмәт җитештерүчәнлеген үстерүдән, продукциянең үзкыйммәтен төшерүдән, киңәйтелгән кабат җитештерү өчен кирәкле тупланышлар булдырудан чыгып, колхозларның чыгымнарын каплау кирәклеге исәпкә алынды.

МТСларны үзгәртеп кору һәм авыл хуҗалыгы продуктлары хәзерләүнең тәртибен һәм шартларын үзгәртү — болар совет җәмгыятенең коммунизмга баруын тизләтә торган *әһәмиятле* политик-экономик чаралар. Бу чаралар эшчеләр сыйныфының крестьяннар белән союзын тагын да ныгытты, колхоз производствосының һәм тулаем бөтен халык хуҗалыгының тиз үсеше өчен кирәкле шартлар тудырды.

Үзәк Комитетның февраль һәм июнь пленумнарының карарлары колхоз строеның үсеш перспективаларын, аның коммунизм төзүдәге ролен тирәнтен теоретик нигезлиләр. Аларда колхоз милкен бөтенхалык милке дәрәҗәсенә күтәрү юллары һәм бердәм коммунистик милек булдыру мәсьәләсе яңача куелды.

Партия бу мәсьәләгә карата моңа кадәр йөргән ялгыш карашны: авыл хуҗалыгы производствосының төп коралларын дәүләт кулында туплау, янәсе, һәрвакыт һәм һәртөрле шартларда колхоз производствосында югары темплар тәэмин итү чарасы була, ә тракторларны һәм бүтән авыл хуҗалыгы машиналарын колхозларга сату, аларны барлык төп эш коралларының хуҗасы итү, янәсе, колхоз милкен бөтенхалык милкеннән ераклаштыра, дигән карашны кире какты. Партия мондый карашның бөтенләй нигезсез, догматик чикләнгән караш булуын ачып бирде һәм МТСларны үзгәртеп кору колхозларның бүленми торган фондларының артуына, колхоз-кооператив милкен нығытуга һәм аның бөтенхалык милке белән өзлексез якыная баруына ярдәм итүен күрсәтте. Бүленми торган фондларны тагын да арттыру һәм нығыту — колхоз-кооператив милкенең бөтенхалык милкенә, милекнең бердәм коммунистик формасына үсеп әверелә баруының әһәмиятле шартларыннан берсе.

Хуҗалык төзелеше бурычлары белән беррәттән, партия хезмәт ияләрен, бигрәк тә үсеп килүче яшь буынны, коммунистик тәрбияләүнең өлгереп җиткән мәсьәләләрен хәл итте. Коммунизмга бару юлында совет җәмгыятенең материаль һәм рухи үсеше өчен илдә халык мәгарифен үзгәртеп коруның әһәмияте бик зур.

Совет мәктәбе социалистик төзелештә актив катнашучы, белемле, культуралы миллионнарча гражданнарны хәзерләде, хуҗалык, культура, фәннең барлык өлкәләрендә бик яхшы белгеч кадрлар тәрбияләп үстерде. Ләкин бу уңышлар белән беррәттән, гомуми белем мәктәбенең һәм югары мәктәпнең эше коммунизм төзү таләпләреннән артта калып килде, анда җитди кимчелекләр бар иде. Партия Үзәк Комитеты ачкан төп кимчелек шунда иде: мәктәп, теоретик белемнәр бирсә дә, яшь буынны практик эшкә начар хәзерләде, аңа хезмәт күнегүләре бирмәде, яшьләрне материаль җитештерү сферасында хезмәткә тартуга тиешенчә игътибар бирмәде. Укытуның тормыштан болай аерылган булуы коммунизм төзү бурычларына каршы килә һәм бу хәлгә түзеп тору мөмкин түгел иде.

Партия урта һәм югары белем бирүне үзгәртеп кору мәсьәләсен куйды. Мәктәпне үзгәртеп коруның төп положениеләре Н. С. Хрущевның КПСС Үзәк Комитеты Президиумына язган хатында, ә аннары КПСС ҮК һәм СССР Министрлар Советының «Мәктәпнең тормыш белән элемтәсен нығыту һәм СССРда халык мәгарифе системасын тагын да үстерү турында»гы тезисларында күрсәтелде.

Халык мәгарифен үзгәртеп кору бөтен совет халкының интересларын исәпкә ала иде. Бу мәсьәлә бөтен халык тикшерүенә куелды. КПСС ҮКның һәм СССР Министрлар Советының матбугатта игълан иткән тезислары миллионнарча гражданнарда зур теләктәшлек һәм кайнар хуплау тапты. Совет җәмәгатьчелеге мәктәпне үзгәртеп коруны өлгереп җиткән бурыч дип санады. Тезисларның бөтен халык яхшы дип тапкан төп положениеләре 1958 елның декабрендә СССР Верховный Советы сессиясе кабул иткән законда беркетелде.

Мәктәпне үзгәртеп коруның нигезенә ленинчыл принцип — укытуны житештерүчән хезмәт белән, коммунизм төзү практикасы белән бергә кушу принцибы салынды. Мәктәпнең төп бурычы — үсеп килүче буынны тормышка, җәмгыять өчен файдалы хезмәткә хәзерләү, гомуми һәм политехник белем бирү дәрәҗәсен күтәрү, фәннәрнең нигезләрен яхшы белүче зур белемле кешеләр тәрбияләү, яшьләрне социалистик җәмгыять принципларын тирәнтен хөрмәт итү рухында, коммунизм идеяләре рухында тәрбияләү. Коммунизм җәмгыяте төзүчеләрнең яшь буыны җәмгыятькә файдалы эшләрдә катнашырга, көче җитәрлек бик күп төрле формалардагы физик хезмәткә тартылырга тиеш.

Шул таләпләргә туры китереп, гомуми мәҗбүри җидееллык укыту урынына гомуми мәҗбүри сигезьеллык укыту кертелде. Сигезьеллык мәктәптә укыту-тәрбия эше фәннәрнең нигезләрен өйрәнү, политехник укыту һәм хезмәттә тәрбияләүне укучыларны яшьләренә карата көчләре җитәрлек эшләргә — җәмгыятькә файдалы хезмәтнең төрле формаларына тартуны бергә кушу нигезенә корылырга тиеш. Шуннан соң яшьләр җәмгыятькә файдалы хезмәткә катнашырга тиешләр, һәм аларның шуннан соңгы укулары (эшче һәм крестьян яшьләре мәктәпләрендә, гомуми урта белем бирүче һәм производствога өйрәтүче хезмәт политехника мәктәпләрендә, техникумнарда һәм башка махсус уку йортларында) промышленностьта яки авыл хуҗалыгында житештерүчән хезмәт белән бәйләп алып барылырга тиеш.

Хезмәт резервларының фабрика-завод өйрәнчеклеге мәктәпләрен, һөнәр, тимер юл, тау промышленносте, төзү училищеларын һәм авыл хуҗалыгын механикалаштыру училищеларын, совнархозларның һәм ведомстволарның профессиональ-техник мәктәпләрен, фабрика-завод өйрәнчекләре мәктәпләрен һәм башка профессиональ уку йортларын шәһәр һәм авыл профессиональ-техник училищелары итеп үзгәртеп корырга карар бирелде.

Югары уку йортларына тулы урта белем алган кешеләр кабул ителергә тиеш. Аларда белгечләр хәзерләү укытуны җәмгыятькә файдалы хезмәт белән бергә кушу нигезендә үткәреләчәк. Укытуны практика белән, хезмәт белән бергә кушуның конкрет формалары югары уку йортының профиленә карап, студентлар составына, шулай ук милли һәм җирле үзен-

чәлекләргә карап билгеләнә. Кичке һәм читтән торып укуны барлык чаралар белән яхшыртырга һәм киңәйтергә, университетта укытуны үстерергә, студентларның теоретик һәм практик хәзерлеген көчәйтергә кирәк дип табылды.

Урта һәм югары мәктәптә укытуны материаль житештерү белән һәм житештерүчән хезмәт белән тыгыз бәйләү нигезендә үзгәртеп кору партиянең яшь буынны тәрбияләү турында, илдә белем бирүне тагын да киңәйтү һәм яхшырту турында, һәр яктан белемле, ижтимагый хезмәтнең бердәм процессында акыл хезмәте белән физик хезмәтне гармонияле кушучы яңа кеше тәрбияләп үстерү турында кайгыртуы белән сугарылган. Менә шуның белән гомуми белем мәктәбен һәм югары мәктәпне үзгәртеп кору физик хезмәт белән акыл хезмәте арасындагы зур аерманы бетерүдә, илебезнең коммунизмга күчүе өчен кирәкле шартлар булдыруда зур роль уйнарга тиеш.

1958 елның декабренда КПСС Үзәк Комитеты пленумы жыелды; пленум авыл хужалыгының биш ел эчендәге, ягъни партия ҮКның 1953 елгы сентябрь пленумыннан соңгы, үсешенә йомгак ясады. Пленум партия эшләгән һәм халык яхшы дип тапкан чараларны тормышка ашыруның авыл хужалыгын үстерүдә, колхозларның һәм совхозларның экономикасын ныгытуда шактый зур уңышларга ирешергә мөмкинлек биргәнлеген күрсәтеп үтте. 1958 елда бөртекле ашлыкның тулай жыемы 8,5 миллиард пот, 1953 елдагыдан 69 процент артык булды; 1958 елда дәүләт амбарларына 3,5 миллиард пот ашлык керде, ә 1953 елда 1 миллиард 899 миллион пот ашлык хәзерләнгән иде. Техник һәм яшелчә культураларының тулай жыемы һәм товарлыклы продукциясе артты. Терлекчелек үсешенең артта калуын бетерүдә шактый уңышка ирешелде. Биш ел эчендә мөгезле эре терлекләр 24 процентка, дуңгызлар 41 процентка, сарыклар 29 процентка артты. Сөт житештерү 1958 елда, 1953 ел белән чагыштырганда, 1,6 тапкыр, ит житештерү (терлекләрнең саны артуын исәпкә алып) 1,4 тапкыр артты. Терлекчелек продуктлары хәзерләүнең гомуми күләмендә колхозлар һәм совхозлар өлеше шактый артты. *Дәүләтне терлекчелек продуктлары белән тәэмин итүдә* колхозлар һәм совхозлар *хәлиткеч көчкә әйләнде.*

Бу казанышлар — совет халкының фидакарь ижади хезмәтенең, Коммунистлар партиясенең, аның Үзәк Комитетының бик зур политик һәм оештыру эшенең нәтижәсе. Игенчелекне һәм терлекчелекне үстерү бурычларын уңышлы үтәүдә партиянең союздаш республикалардагы, край, өлкә һәм районнардагы житәкче органнары, партиянең башлангыч оешмалары бик әһәмиятле роль уйнадылар, алар Үзәк Комитет житәкчелегендә авыл хужалыгын текә күтәрү өчен массаларның көрәшен оештырдылар.

Үзәк Комитет пленумы, авыл хужалыгының соңгы биш елдагы үсешенә йомгак ясап, гомуми уңышлар белән беррәттән

аерым өлкә, край, республикалар эшендәге кимчелекләрне күрсәтте, күп колхозларның, хәтта бөтен-бөтен районнарның артта калуын әйтеп үтте. Ул урыннардагы аерым партоешмалар эшендәге кимчелекләрне җитди тәнкыйтьләде. Пленум уңышлар белән мавыгуга каршы кисәтү ясады, авыл хуҗалыгында ирешелгән уңышларны беркетү һәм үстерү өчен бөтен игътибарны һәм көчне тупларга кирәклеген күрсәтте.

«...Бу уңышларның, — дип язды партия Үзәк Комитеты пленумы үз карарында, — безнең авыл хуҗалыгын тагын да үстерү өчен көрәшебезне йомшартуына юл куярга ярамый. Алдыбызда тагын бик зур эшләр торуын истә тотарга кирәк, эшләнгәннәр — әле эшнең башы гына. Ирешелгән уңышлар авыл хуҗалыгы производствосын тагын да куәтлерәк үстерүгә этәргеч булып хезмәт итәргә тиеш, совет кешеләре югары сыйфатлы азык продуктларын, ә промышленность чималны мул алырлык булсын» («КПСС резолюцияләрдә», IV кисәк, 379 бит).

КПСС Үзәк Комитетының декабрь пленумы партиянең авыл хуҗалыгындагы хәл турында халык алдында политик отчет ясавы булды. Аның карарларын барлык хезмәт ияләре чын күңелдән хуплап каршылады.

Үзәк Комитет бөтен партия, дәүләт оешмаларына һәм башка иҗтимагый оешмаларга ленинчыл эш стилен һәм методларын туктаусыз өйрәтеп килде. Тирән белемле һәм тәҗрибәле, тормышның яңа таләпләрен аңлаучы, үзләренә тапшырылган эшкә зур җаваплылык белән караучы җитәкче партия работниклары эшкә большевистик дәрт кертәләр, бөтен көчләрен һәм белемнәрен халык файдасы өчен бирәләр, армый-талмый, үзләрен аямый эшләүләре белән партиянең ленинчыл төп линиясен үткәрүне тәэмин итәләр.

Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә совет халкы үткәргән гаять зур үзгәртеп корулар, халык хуҗалыгы һәм культура үсешендәге бик зур уңышлар СССРның бик әһәмиятле яңа үсеш чорына — киң колач белән коммунизм җәмгыяте төзү чорына керүе өчен барлык шартларны һәм мөмкинлекләрне тудырдылар.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1953—1958 еллар Коммунистлар партиясенең, бөтен совет халкының тормышында, социализм төзүне тәгалләү өчен көрәштә яңа күренекле чор булды.

Партиянең XX съезды бу чорда иң зур тарихи вакыйга булды, аның карарлары партия тормышына, совет социалистик җәмгыятенең үсешенә, халыкара коммунистик хәрәкәткә бик зур йогынты ясады.

Партия Сталинның шәхес культын, ул культ тудырган ялгышларны һәм закон бозуларны ачыктан-ачык кискен тәнкыйтьләде, аның нәтиҗәләрен бетерү өчен көрәш җәеп җибәрде. Ул партия эшен демократик централизм, коллектив

җитәкчелек, тәнкыйть һәм үзара тәнкыйть принципларын һәм партия тормышының башка ленинчыл принципларын һәм нормаларын тайпылышсыз үткәрү һәм тагын да иҗади үстерү нигезендә үзгәртеп корды. Шуның нәтиҗәсендә партиянең массалар белән бәйләнешләре ныгыды. Совет дәүләтендә аның җитәкче һәм юнәлеш бирүче роле үсте.

Партия, идеология өлкәсендә шәхес культының тоткарлау йогынтысын бетереп, иҗади марксизм линиясен тайпылышсыз үткәреп килде, теоретик һәм практик эшчәнлекнең органик бердәмлеген — ленинизмга хас булып та шәхес культы йогынтысында бозылган бердәмлекне тергезде һәм ныгытты. Коммунизм төзүнең бик әһәмиятле мәсьәләләрен фәнни нигездә эшләү өчен яңа мөмкинлекләр ачылды.

Партия, аның Үзәк Комитеты, бөтен халкыбызның булышлыгына таянып, күп кенә зур-зур социаль-экономик чаралар үткәрделәр; бу чаралар әһәмиятләре ягыннан программ мәсьәләләр булып, марксизм-ленинизм теориясенә өлеш керттеләр. Алар исәбенә промышленностьны идарә итүне үзгәртеп кору, МТСларны үзгәртеп оештыру, халык хуҗалыгын планлаштыруны яхшырту, халык мәгарифе системасын үстерү һәм башкалар керә. КПССның XX съезды алдыннан һәм аннан соң партия үткәргән политик, хуҗалык өлкәсендәге чаралар совет халкының коммунизм төзү өчен көрәшендә тарихи яктан бик әһәмиятле булдылар. Партия промышленностьны һәм авыл хуҗалыгын үстерүдә зур уңышларга ирешә. Совет халкының тормыш дәрәҗәсе шактый яхшырды.

Совет халкы партия җитәкчелегендә культура, фән һәм техника үсешендә зур уңышларга иреште. Җирнең иярченнәрен һәм Кояш системасының ясалма планетасын җибәрү — моның аермачык күрсәткечләреннән берсе. Бу уңышлар бөтен дөнья фәне һәм техникасы үсешендә яңа эра ачтылар.

Политика өлкәсендә союздаш республикаларның һәм җирле Советларның хокуклары киңәйтелде, профсоюзларның һәм башка җәмәгать оешмаларының эшләре үзгәртеп корылды. Социалистик демократия тагын да үстерелде, дәүләт эшләрен идарә итүдә, Совет дәүләте политикасын эшләүдә хезмәт ияләре активрак катнаша башлады.

Коммунистлар партиясе катлаулы халыкара мәсьәләләрне хәл итүгә иҗади якын килү үрнәкләрен күрсәтте. Аның дөньядагы иң яңа иҗтимагый күренешләрне фәнни яктан гомумиләштереп бирүе халыкара үсешнең төп проблемалары буенча күп кенә яңа положениеләрне алга куярга һәм нигезләргә мөмкинлек бирде, бу положениеләр марксизм-ленинизм теориясен тагын да баетты.

КПСС марксизм-ленинизм идеяләре нигезендә, пролетариат интернационализмы принцибын саклау нигезендә социалистик илләр дуслыгын ныгытуга һәм үстерүгә кыйммәтле өлеш кертте. Тугандаш партияләр белән берлектә, ул халыкара мөнәсә-

бәтләр, социалистик илләрнең экономик, политик һәм культура ягыннан хезмәттәшлеге һәм үзара ярдәмләшүе принципларын үстерде.

Партия Совет дәүләтенең тышкы политикасын шактый активлаштырды, тышкы политика эшчәнлегенең хәзерге обстановка таләпләренә яраклырак яңа формаларын һәм методларын тапты. Партия һәм Совет дәүләте халыкара хәлнең киеренкелеген йомшарту өчен көрәш нәтиҗәсендә тышкы политикабыз эшчәнлегендә күренекле уңышларга ирештеләр, СССРның халыкара элемтәләре көчәйде. Империалистик агрессорлар фаш ителде. Кореяда, Һинд-Кытайда, Мисырда, Ливанда империалистлар кабызган сугыш учакларын сүндерергә һәм тынычлыкны саклап калырга мөмкин булды. Бөтен илләрнең халыкларында тынычлык өчен актив көрәшкәндә яңа бөтендөнья сугышын булдырмый кала алуларына ышаныч туды. СССРның тынычлык өчен нык көрәше халыкара мәйданда аның авторитеты һәм йогынтысы үсүгә булышлык итте.

Партия КПССның XX съезды билгеләгән ленинчыл курска каршы чыккан группаны — Молотов, Каганович, Маленков һәм башкалар группасын идея ягыннан һәм оешу ягыннан тар-мар итте. Партиянең сыналган ленинчыл принциплар һәм традицияләр рухында үткәреп килә торган эчке һәм тышкы политикасын бөтен совет халкы бердәм яклый.

Совет халкы, 1953—1958 еллар чорында эчке һәм тышкы политиканың бөтен өлкәләрендә күренекле уңышларга ирешеп, социализм төзүне төгәлләп, коммунизм төзүдә яңа бөек бурычларны хәл итәргә кереште.

## XVIII БҮЛЕК

# ПАРТИЯ — КИҢ КОЛАЧ БЕЛӘН КОММУНИСТИК ҖӘМГЫЯТЬ ТӨЗҮНЕ РУХЛАНДЫРУЧЫ ҺӘМ ОЕШТЫРУЧЫ

*(1959—1961 еллар)*

## 1. 1959—1961 елларда СССРның халыкара хәле, партиянең һәм Совет дәүләтенең тышкы политикасы

Советлар Союзы киң колач белән коммунизм төзү чорына халыкара мәйданда көчләр торышында һәм нисбәтендә яңа зур үзгәрешләр килеп чыккан шартларда керде. Бөтендөнья социалистик системасы тагын да ныгыды. Ике система ярышында социализм, капитализмнан яңа позицияләр яулап алып, әһәмиятле җиңүләргә иреште.

Милли азатлык хәрәкәтенең куәтле дулкыны күп илләрдә колониаль режимны юк итте. Колониализм заповеднигы булып килгән Африканың зур өлешендә халыклар политик бәйсезлеккә ирештеләр. Куба революциясенең җиңүе Латин Америкасы халыкларының тулы милли азатлык өчен көрәшендә куәтле стимул булып хезмәт итте. Халыкара мәйданда Азия, Африка һәм Латин Америкасының хәрби-политик союзларга кермәүче, тынычлыкны яклап чыгучы илләренең зур группасы барлыкка килде. Бу илләр сугыш куркынычына һәм колониализмга каршы көрәштә әһәмиятле факторга әверелделәр.

Бу еллар эчендә капиталистик илләрдә үсә барган сыйнфый көрәш империализм позицияләрен какшатты. 1959—1961 еллар стачка хәрәкәтенең куәтле күтәрелеше еллары булды. Эшчеләр сыйныфының массовый политик чыгышлары шундый көчле булды ки, нәтиҗәдә Япония, Италия, Бельгия хөкүмәтләре отставкага чыгарга мәҗбүр булдылар; Франциядә эшчеләр хәрәкәте үтә реакцион көчләрнең фашистик режим көчләп тагарга маташуларын өзде. Монополияләрнең һәм реакциянең көчләвенә каршы крестьяннар хәрәкәте һәм гомуми демократик хәрәкәт көчәйде.

Эшчеләр сыйныфының, киң катлау халык массаларының тынычлык, милли бәйсезлек, социаль прогресс өчен көрәшенә коммунистик партияләр җитәкчелек итте. Бу елларда күп кенә яңа коммунистик партияләр төзелде.

Советлар Союзының һәм башка социалистик илләрнең куәте үсү шуңа китерде ки, бөтендөнья үсешенең төп юнәлешен инде капитализм түгел, бәлки социализм билгели башлады. Бөтендөнья аренасында көчләр нисбәтенең социализм файдасына тамырдан үзгәрүе нәтиҗәсендә иҗтимагый төзелешләре төрле булган дәүләтләрнең янәшә тыныч яшәве политикасы тагын да ныграк база алды.

Ләкин бу һич тә агрессив империалистик лагерь яңа сугышлар башлап җибәрүгә юнәлдерелгән эшен йомшартты дигән сүз түгел. Агрессив политиканы төп рухландыручылар булган Америка монополияләре һәм сугыш чукмарлары ашкынып кораллануны дәвам иттерделәр. Европада тынычлыкка куркыныч барыннан да бигрәк Көнбатыш Германия империализмы тарафыннан тудырылды. Бундесвер Көнбатыш Европада иң зур хәрби көчкә әверелде. Бонн хөкүмәте атом-төш коралы булдыру өчен бөтенесен эшләде.

Тынычлык һәм социализм дошманнарының казынуларын җиңү өчен КПССка һәм Совет хөкүмәтенә зур түземлелек, ныклык һәм күп осталык күрсәтергә туры килде. Элекке тарихи этаплардагы кебек үк, бу елларда да СССР тынычлык, халыклар азатлыгы һәм кешелек дөньясы прогрессының какшамас таянычы булды.

Европада һәм җир шарының башка кисәкләрендә тынычлыкны ныгыту өчен Совет хөкүмәте Германия мәсьәләсен тыныч хәл итүгә, Германия белән солых договоры төзүгә ирешергә тырышты. Солых договоры төзү икенче бөтендөнья сугышы калдыкларын бетерер иде. Солых договоры Бонн реваншчыларының кул-аякларын бәйләр, Көнбатыш Берлинда озакка сузылган оккупация режимын бетерер иде. Договор Потсдам килешүләре белән билгеләнгән хәзерге чикләрне беркетер иде. Ул Германия Демократик Республикасына һәм башка социалистик илләргә каршы империалистлар тарафыннан Көнбатыш Берлинда төзелгән бик куркыныч җимерү үзәген бетерер иде. 1958 елның ноябрендә үк инде Совет хөкүмәте Көнбатыш Берлинны демилитаризацияләнгән ирекле шәһәргә әверелдерү мәсьәләсен куйган иде. Германиядә ике дәүләт булганлыктан, Совет хөкүмәте алар белән гомуми солых договоры төзергә тәкъдим итте. Әгәр дә инде империалистик дәүләтләр моны кабул итә алмасалар, Совет хөкүмәте Германиядәге һәр дәүләт белән аерым солых договоры төзергә хәзер торды. Ул Германия белән солых договорын Көнбатыш державалар һәм Германиягә каршы сугышта катнашкан барлык илләр белән төзергә тәкъдим итте. Ләкин бу мәсьәләләр буенча Көнбатыш державалар белән 1959 елдан бирле алып барылган сөйләшүләр уңай нәтиҗәләр бирмәде. Шуңа күрә Совет хөкүмәте, Көнбатыш державалар Германия белән солых договоры төзүдән баш тартсалар, үзенең договорны, аларның катнашыннан башка, Германия Демократик Республикасы белән төзиячәген белдерде, чөнки Евро-

пада тынычлыкны ныгыту өчен бик кирәк булган, күптән өлгереп җиткән чараны һаман кичектереп килергә ярамый иде.

Тынычлыкны саклау турында кайгыртып, Советлар Союзы ленинчыл принцип — социаль төзелешләре төрле булган дәүләтләрнең янәшә тыныч яшәве принцибы нигезендә барлык капиталистик илләр белән мөнәсәбәтләрне яхшыртырга омтылды. Ул СССР белән АКШ арасындагы мөнәсәбәтләрне яхшыртуны аеруча әһәмиятле дип санады. 1959 елның көзендә Н. С. Хрущевның Америка Кушма Штатларына баруы нәкъ шуңа багышланды. Аның баруы АКШ хезмәт ияләре массасы арасында Советлар Союзы турында, аның тышкы һәм эчке политикасы турында дөреслекне таратуга ярдәм итте. АКШта булуы вакытында СССР Министрлар Советы Председателе АКШ, СССР, Англия һәм Франция хөкүмәтләре башлыкларының очрашырга тиешлекләре турында АКШ президенты белән сүз куешты. Аларның сөйләшүләре тынычлык эше өчен политик яктан бик әһәмиятле булыр иде.

Шул ук вакытта КПСС һәм Совет хөкүмәте коралсызлану өчен көрәшне яңа көч белән җәелдереп җибәрде. 1959 елның сентябрендә Н. С. Хрущев БМО Генеральный Ассамблеясының XIV сессиясендә ныклы халыкара контроль астында гомуми һәм тулы коралсызлану программасы белән чыгыш ясады. Совет хөкүмәте башлыгының бу тарихи чыгышын бөтен дөнья хуплап каршы алды. Җәмәгатьчелек фикере йогынтысында Генеральный Ассамблеяның XIV сессиясе барлык дәүләтләрне гомуми һәм тулы коралсызлануны тиз арада үткәрүгә чакыра торган резолюция кабул итте. Совет хөкүмәте тәкъдимнәрен тормышка ашыру бөтен планетабызда ныклы тынычлык тәэмин итәр, гаять күп средстволарга экономия ясарга мөмкинлек бирер һәм бу средстволарны кешеләрнең тормыш хәлен яхшыртуга юнәлдерергә мөмкин булыр иде.

АКШның империалистик даирәләре Совет хөкүмәтенең тынычлыкны ныгытуга юнәлдерелгән тырышлыкларын өзү өчен барлык чараларны күрделәр. Алар халыкара хәлнең яхшыруын теләмәделәр һәм киеренкелекне йомшартмау өчен иң оятсыз провокацияләр алдында да тукталып калмадылар. СССРның һава киңлекләренә шпион самолетлар җибәрү шундый провокацияләрнең берсе булды. Бу халыкара хокукның гомуми танылган нормаларын тупас бозу иде. 1960 елның язында совет ракета гаскәрләре Американың «У-2» шпион самолетын бәреп төшерделәр, ә очучысы плен алынды.

АКШ хөкүмәтенең агрессив акты фаш ителде. Бу акт һәм башка провокация эшләре белән АКШ президенты һәм Америка хөкүмәте дүрт бөек держава башлыкларының 1960 елның язында Парижда җыелган югары дәрәҗәле киңәшмәсен өзделәр. Реакцион империалистик көчләр халыкара хәлне яңадан кискенләштерделәр.

КПСС һәм Совет хөкүмәте тынычлыкны саклау өчен көрәшне йомшартмыйча дәвам иттерделәр. 1960 елның көзендә Н. С. Хрущев, Совет хөкүмәте исеменнән, БМО Генеральный Ассамблеясының XV сессиясе каравына «Гомуми һәм тулы коралсызлану договорының төп положениеләре» проектын кертте. Империалистик державалар хөкүмәтләре бу мәсьәләне уңай хәл итүгә төрлечә комачаулык иттеләр. Алар унике нейтраль ил тарафыннан кертелгән һәм социалистик дәүләтләр тарафыннан якланган резолюция проектын да кире кактылар. Бу проектта Гомуми һәм тулы коралсызлану договорының нигезләрен эшләү өчен кирәкле чаралар минимумы билгеләнгән иде. Империалистлар коралсызлану эшенә саботаж ясауларын дәвам иттерделәр.

Коралсызлану һәм тынычлыкны ныгыту өчен, халыкларның милли бәйсезлеге өчен көрәштә социалистик дәүләтләр карашы белән Азиядәге һәм Африкадагы яшь суверен дәүләтләр карашы бер-беренә якынайды. БМО Генеральный Ассамблеясының XV сессиясендә колониализмны тәмам бетерү мәсьәләсен, барлык колониаль илләргә һәм халыкларга бәйсезлек бирү турында Совет хөкүмәте башлыгы керткән декларация проектын тикшергәндә бу аеруча ачык күренде. АКШ җитәкчелегендәге колонияле державалар Генеральный Ассамблеяда колониализмны бетерү турында карар кабул итүгә юл куймау өчен бөтен көчләре белән тырыштылар. Ләкин XV сессиядә колониализмга кискен төстә каршы чыккан тынычлык сөюче дәүләтләрнең — социалистик һәм нейтраль дәүләтләрнең киң фронты барлыкка килде. Советлар Союзы инициативасын күпчелек делегацияләр яклады, һәм Ассамблея, колонияле державаларның каршы килүенә дә карамастан, Декларацияне кабул итте.

Азия, Африка, Латин Америкасы халыклары Советлар Союзы аларның турылыклы дусты икәнлегенә тагын бер тапкыр ышандылар. СССР аларның колониаль изелүдән котылу һәм мөстәкыйль үсеш өчен көрәшенә һәрьяклап ярдәм итте. 1960 елда ул Конгоның законлы хөкүмәтенең империалистик агрессиягә каршы көрәшен яклады. 1961 елның язында, Америка империалистлары Кубага бәреп керүне оештыргач, Куба халкы интервентларны тар-мар итүдә Советлар Союзының, бөтен социалистик лагерьның булышлыгына таянды. Лаосның патриотик көчләрен Советлар Союзының һәм башка социалистик дәүләтләрнең яклавы Лаос халкына АКШның аны үзенә буйсындырырга һәм үз җитәкчелегендәге агрессив хәрби блокка тартырга маташуына каршы торырга ярдәм итте. Советлар Союзы колониализмнан котылган барлык илләргә, барлык артта калган илләргә эчкерсез зур экономик һәм фәнни-техник ярдәм күрсәтә.

Ләкин Кубада һәм дөньяның башка районнарында империалистик политиканың җимерелүе империалистларның агрессив омтылышларын туктатмады. 1961 елның җәендә АКШ, Көнба-

тыш Германия, Франция һәм Англия идарәче даирәләре халыкара хәлне тагын да кискенләштерделәр. Агрессив НАТО блогы Советлар Союзына ачыктан-ачык сугыш белән яный башлады. Никадәр генә гаҗәп булмасын, мондый янаулар өчен сылтау булып СССРның Германия мәсьәләсен тыныч хәл итүгә һәм шул нигездә Көнбатыш Берлинда хәлне нормальләштерүгә омтылуы хезмәт итте. Америка империалистлары Көнбатыш Берлинда оккупация режимын саклап калу хакына кешелек дөньясын атом сугышына дучар итәргә хәзер тордылар. АКШ үзенең янавын хәрби расходларга акча бирүне арттыру һәм ашкынып коралландыруны көчәйтү белән беркетте.

Советлар Союзы үзенең оборона сәләтен тагын да ныгыту өчен кискен чаралар күрергә мәҗбүр булды. Совет хөкүмәте Кораллы Көчләрне 1961 елга билгеләнгән киметүне туктатып торды, оборона расходларын арттырды, атом коралының яңа төрләрен сынауны яңартты. Бу сынаулар заманында Совет хөкүмәте инициативасы белән туктатылган һәм аның үрнәгенә, теләмичә генә, АКШ һәм Англия ияргән иде. Ләкин аңарчы бик күп санда сынаулар үткәргән АКШ һәм Англия үзләренең йөкләмәләрен формаль төстә генә үтәделәр; аларның союзнигы — Франция исә сынауларны дәвам иттерде һәм үз тәҗрибәсен НАТОдагы партнерлары белән уртаклашты. 1961 елда АКШ белән Франция бу турыда махсус килешү төзеделәр.

Советлар Союзы АКШны һәм Англияне: Франциянең атом коралын сынавы Советлар Союзын үзе алган йөкләмәләрдән азат итә, дип кисәтте. АКШ, Англия һәм Франциянең агрессив курсны көчәйтүләре СССРны үзенең атом-төш коралын камилләштерү чаралары күрергә һәм аның яңа төрләрен сынауны яңартырга мәҗбүр итте. Шулай ук бу чара Көнбатыш державаларның атом коралын барлык сынауларны тулы тыю турында договор төзергә һич тә теләмәүләреннән килеп чыкты. Көнбатыш державалар СССРга атом сугышы белән янадылар һәм шул ук вакытта, икейөзлеләнеп, СССРның оборона куәтен ныгытуы уңае белән ачу белдерделәр. Империалистик державалар турыдан-туры янап торганлыктан, Совет хөкүмәте илнең оборона сәләтен көчәйтү өчен барлык чараларны күрергә мәҗбүр булды. Совет дәүләтенең атом-төш коралын сынауны яңартуы тынычлыкны саклау интересларына, бөтен кешелек дөньясы интересларына тулысынча туры килде. Советлар Союзының ракета-атом куәте тынычлыкны саклауның хәлиткеч факторы булып, империалистларны бөтендөнья сугышын башлап җибәрүдән тыеп торучы төп средство булып хезмәт итә.

Совет хөкүмәте — атом-төш коралының барлык төрләрен сынауны тыюны кискен төстә яклаучы. Аның фикеренчә, бу мәсьәлә гомуми һәм тулы коралсызлану мәсьәләсенә бәйләп хәл ителергә тиеш.

Партия һәм Совет хөкүмәте барлык илләр белән тыныч эшлекле мөнәсәбәтләр урнаштырырга, экономик һәм культура

мөнәсәбәтләрен үстерергә тырышып килде. Совет дәүләтенең җитәкче эшлеклеләре белән чит ил политик эшлеклеләре арасында киң контактлар урнаштырылды. Бу контактлар СССР белән капиталистик дөнья дәүләтләре арасында мөнәсәбәтләрне яхшыртуга, Советлар Союзы турында империалистик пропаганда тарата торган ялган карашларны бетерүгә, КПССның, Совет дәүләтенең чын максатларын һәм политикасын аңлатуга бик нык булышлык итте. Н. С. Хрущев, Л. И. Брежнев, Ф. Р. Козлов, А. Н. Косыгин, А. И. Микоян, М. А. Суслов һәм башка партия һәм дәүләт җитәкчеләренең чит илләрдә булулары тынычлык, демократия һәм социализм ягында торучы миллионнарча яңа кешеләрне көрәшкә тартуга ярдәм итте.

Бу елларда партиянең бөтен тышкы политик эшчәнлеге СССР тышкы политикасы нигезенең — тынычлыкны, коммунизм төзү өчен максималь уңай халыкара шартларны тәэмин итәргә тиеш булган ленинчыл янәшә тыныч яшәү принцибының дөреслеген раслаучы яңа дәлил булды. КПСС һәм Совет хөкүмәте империалистларның уйларын һәрвакыт фаш итә килде, тынычлыкны ныгытуга юнәлдерелгән чараларның инициаторы булды, империалистик реакциягә һәм агрессиягә каршы барлык тынычлык сөюче көчләрне туплау өчен көрәште.

## 2. СССРның киң колач белән коммунистик җәмгыять төзү чорына керүе. Партиянең XXI съезды

Партиянең XX съезды карарларын үти барып, совет халкы экономиканы, культураны һәм фәнне үстерүдә зур уңышларга иреште. Җитештерүче көчләрне, социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрне һәм культураны үстерүдә ирешелгән дәрәҗә Советлар Союзының коммунизм төзүдә тагын да югарырак баскычка күчүен күрсәтте.

1959 елның 27 гыйнвареннан 5 февраленә кадәр КПССның чираттан тыш XXI съезды барды. Съездга делегатлар партиянең 7 622 356 членыннан һәм 616 775 кандидатыннан вәкил булып килде. Съездда чит ил кунаклары — 72 илнең коммунистлар һәм эшчеләр партияләре делегацияләре катнашты.

Партиянең чираттан тыш съезды СССР халык хуҗалыгын үстерүнең җидееллык планын карау һәм раслау өчен чакырылган иде. Съезд алдыннан җидееллык план турындагы доклад тезислары бөтен партия һәм халык тарафыннан тикшерелде. Бу тикшерүләрдә 70 миллионнан артык кеше катнашты. «1959—1965 елларга СССР халык хуҗалыгын үстерүнең контроль саннары турында» доклад белән съездда Н. С. Хрущев чыкты.

Съезд Үзәк Комитет эшен, XX съездлан соң эчке һәм тышкы политика өлкәсендә партия үткәргән зур чараларны яхшы дип тапты. Бу чаралар Совет иленең коммунизм юлы белән уңышлы төстә алга баруын, аның халыкара авторитеты үсүне тәэмин иттеләр, Совет дәүләтенең куәтен ныгыттылар. Съезд партия-

нең монолит бердәмлеген, аның авторитеты үскәнлеген, совет халкының аның тирәсенә нык тупланганлыгын күрсәтте. XX съезд белән XXI съезд арасындагы чорда партиягә бер миллионнан артык кеше керде. Съезд партия Үзәк Комитетының Молотов, Маленков, Каганович һәм башкаларның партиягә каршы группасын фаш иткән һәм идея ягыннан тар-мар иткән 1957 елгы июнь пленумы карарларын бердәм рәвештә яхшы дип тапты.

Съезд партия һәм совет халкы ирешкән бөек җиңүләргә йомгак ясады. Н. С. Хрущев докладында һәм съезд резолюциясендә түбәндәге әһәмиятле нәтиҗә ясалды: СССРда социализм *тулысынча һәм тәмам җиңеп* чыкты. СССРда капитализмны торгызырга, социалистик лагерьны җиңәргә сәләтле көчләр хәзер дөньяда юк. Иҗтимагый тормышның барлык өлкәләрендә тирән үзгәрешләр булу нәтиҗәсендә социализмның җиңүе нигезендә Советлар Союзы үз үсешенең яңа чорына—*киң колач белән коммунистик җәмгыять төзү чорына* керде. Бу чорның төп бурычлары: коммунизмның материаль-техник базасын булдыру; социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрне үстерү һәм камилләштерү; совет кешеләрен коммунизм рухында тәрбияләү.

СССРның киң колач белән коммунистик җәмгыять төзү чорына керүе совет җәмгыятенең шуннан элекке бөтен үсеше белән хәзерләнде. КПССның XX съезды эшләгән курс — партиянең ленинчыл курсы совет җәмгыяте тормышының барлык якларына аеруча уңай йогынты ясады. Сталинның шәхес культын фаш итеп, партия илебезнең коммунизмга таба баруына комачаулаган богауларны алып ташлады. Партиянең һәм халыкның иҗади көчләренә, илебезнең җитештерүче көчләрен үстерүгә зур киңлек ачылды.

Партиябезнең эшчәнлеге нәтиҗәлерәк булып эверелде. Партия тормышының һәм җитәкчелек принципларының ленинчыл нормаларын торгызу һәм үстерү коммунистларның иҗат активлыгын, партия оешмаларының үзешчәнлеген көчәйтте. В. И. Ленин исән чагындагы кебек үк, партиядә мәсьәләләрне ирекле һәм эшлекле тикшерү, принципиаль үзара тәнкыйть һәм кимчелекләрне тәнкыйтьләү җәелдерелде. Партиянең сайлап куелган барлык органнары регуляр чакырыла, мәсьәләләрне коллектив рәвештә тикшерә һәм хәл итә башладылар. Совет җәмгыяте тормышында партиянең юнәлеш бирү һәм җитәкчелек роле күтәрелде, аның масса белән элемтәсе ныгыды. Партия политикасының иң әһәмиятле мәсьәләләрен бөтен партия һәм бөтен халык белән тикшерү кагыйдәгә эверелде. Партия, халыкның коллектив акылына һәм тәҗрибәсенә таянып, коммунизмга бару юлын яхшырак һәм ачыграк күрә башлады. Коммунистлар партиясе бөтен халык партиясенә эверелә барды.

Шәхес культы вакытында булган тискәре күренешләрне партиянең кискен төстә гаепләве илебездә бөтен иҗтимагый тормышны тамырдан савыктырды. Халык социалистик демократия-

нең чын асылын, аның яшәү көчен тагын да яхшырак аңлады. Кешеләр кыюрак инициатива күрсәтә, үз тәҗрибәләрен уртаклаша, мәсьәләләрне эшлекле тикшерү өчен җәмәгать трибунасыннан — җыелышлардан, матбугаттан файдалана башлады. Советлар, профсоюзлар, комсомол эше эчтәлеклерәк һәм нәтиҗәлерәк булып эверелде. Социалистик дәүләт үсешендә төп юнәлеш — демократияне барлык чаралар белән җәелдерү, вәкиллекле власть органнарының һәм җәмәгать оешмаларының ролен күтәрү билгеләнде.

Экономик тормышта зур үзгәрешләр килеп чыкты. Материаль җитештерү сферасында барлык яңа, алдынгы күренешләргә киң юл ачылды. Партия хуҗалык итүнең ленинчыл принципларын торгызды, экономика өлкәсендә күп кенә әһәмиятле чараларны тормышка ашырды. Хуҗалык җитәкчелеге һәм планлаштыру методларын камилләштерү, җитештерүнең аеруча экономик эффектлы төрләрен үстерү, фән һәм техника казанышларын производствога кертү, работникларны хезмәт нәтиҗәләре белән материаль кызыксындыруны көчәйтү халык хуҗалыгының барлык тармакларында прогрессив үзгәрешләргә китерде. Иҗтимагый җитештерүне үстерүдә югары темплар тәэмин ителде. Социалистик җитештерү көчләрен үстерүдә ирешелгән дәрәҗә, иҗтимагый-политик тормыштагы әһәмиятле үзгәрешләр коммунизмның материаль-техник базасын төзүгә күчү өчен, социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрне коммунистик мөнәсәбәтләргә эверелдерә бару өчен кирәкле шартлар тудырды.

Совет халкы хезмәт ияләренең тормыш хәлен яхшырту турында партиянең бик нык кайгыртканын күрде. Бу кайгыртучанлык бөтен нәрсәдә: торак төзелешенең гаять киң колач җәюендә дә, уннарча миллион гектар чирәм җирләрне үзләштерүдә һәм аларның илебезгә өстәмә рәвештә йөзләрчә миллион пот ашлык бирүендә дә, халык куллана торган әйберләр җитештерүче промышленностьны тиз үстерүдә дә чагылды. Эшчеләрнең һәм хезмәткәрләрнең эш хакы, колхозчыларның реаль доходлары артты. Совет кешеләренең күп кенә ихтыяҗларын түләүсез канәгатьләндерүне тәэмин итүче җәмәгать куллануы фондлары тиз үсә башлады. 1958 елда гына да түләүсез укытуның барлык төрләре 50 миллионнан артык кешегә кагылды, түләүсез медицина хезмәте күрсәтүдән бөтен халык файдаланды, 20 миллион чамасы кеше пенсия алды, 3300 мең студент һәм укучы стипендия белән тәэмин ителде, күп балалы һәм ялгыз аналардан 7 миллион кешегә пособие бирелде, 5 миллион бала түләүсез яки аз гына түләү исәбенә балалар учреждениеләрендә тотылды.

Партиянең XXI съезды 1959—1965 елларга СССР халык хуҗалыгын үстерүнең контроль саннарын раслады. Җидееллыкның төп бурычы — «авыр индустрияне өстенлекле үстерү базасында экономиканың барлык тармакларын тагын да куәтлерәк күтәрү, халыкның тормыш дәрәҗәсен өзлексез күтәрүне тәэмин

итү өчен илнең экономик потенциалын шактый көчәйтү» («Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең чираттан тыш XXI съезды. Стенографик отчет», II том, Госполитиздат, 1959, 471 бит).

Җидееллык план халык хуҗалыгының барлык тармакларында югары үсеш темпларын һәм продукция җитештерүнең зур абсолют үсешен күздә тота. 1965 елда промышленностьның тулай продукциясен 1958 ел белән чагыштырганда чама белән 80 процентка, шул исәптән җитештерү средстволары җитештерүне 85—88 процентка, ә халык куллана торган әйберләр җитештерүне 62—65 процентка арттыру, промышленность продукциясен елга уртача 8,6 процент чамасына үстерүне тәэмин итү билгеләнде. Җидееллыкта промышленность продукциясенең абсолют үсеше үткән ике унъеллык эчендә ирешелгән үсешкә тигез булачак.

План 1965 елда чуен коюны 65—70 миллион тоннага, корыч коюны 88—91 миллион тоннага, прокат җитештерүне 65—70 миллион тоннага, товарлыклы тимер рудасы чыгаруны 150—160 миллион тоннага, нефть чыгаруны 230—240 миллион тоннага, электр энергиясен 500—520 миллиард киловатт-сәгатькә җиткерүне күздә тота. Җидееллык эчендә газ чыгару һәм җитештерү биш тапкыр, химия продукциясе эшләү чама белән өч тапкыр, машина төзү һәм металл эшкәртү продукциясе ике тапкыр артачак. Күмер чыгару да шактый арттырыла. Халыкның ихтыяҗларын мул тәэмин итәрлек күләмдә тукымалар, өс-баш һәм аяк киемнәре һәм халык куллана торган кайбер башка товарлар эшләү планлаштырылды. Авыл хуҗалыгында тулай продукцияне арттыру планын үтәү халыкны иң әһәмиятле туклану продуктлары белән тулы тәэмин итәргә, авыл хуҗалыгы чималы ресурсларын арттырырга һәм авыл хуҗалыгы продуктларына дәүләтебезнең башка барлык ихтыяҗларын канәгатьләндерергә мөмкинлек бирәчәк. Игенчелектә иң әһәмиятлесе — бөртекле ашлык җитештерүне барлык чаралар белән арттыру,— диелә планда.

1959—1965 елларда халык хуҗалыгына дәүләтнең капитал салуы 194—197 миллиард (бәяләрнең яңа масштабында) сум булырга тиеш. Бу Совет властенең барлык еллары эчендә халык хуҗалыгына салынган капитал күләме кадәр диярлек. Салына торган капиталның яртысы чамасы промышленностька, төзелеш индустриясенә һәм төзү материаллары промышленностена бирелә. Авыл хуҗалыгына, транспортка һәм элемтәгә, торак төзелешенә һәм капиталь төзелешкә, мәктәпләр, больницалар, культура-көнкүреш һәм медицина учреждениеләре төзүгә бик зур капитал салыначак. Илебезнең көнчыгыш районнарын — Урал, Себер, Ерак Көнчыгыш, Казахстан һәм Урта Азия районнарын үстерүгә беренче дәрәҗәдә игътибар бирелә. Барлык союздаш республикаларның киләчәктә дә һәрьяклы экономик һәм культура үсеше тәэмин ителә.

Киңәйтелгән социалистик кабат житештерүнең һәм туплanышның, халыкның тормыш дәрәҗәсен тагын да күтәрүнең төп чыганагы —халык хуҗалыгының барлык тармакларына фән һәм техника казанышларын киң кертү базасында хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү. Җидееллык ахырына хезмәт җитештерүчәнлеге промышленностьта 45—50 процентка, төзелештә 60—65 процентка, совхозларда 60—65 процентка, колхозларда чама белән ике тапкыр артачак.

Җидееллык планны уңышлы үтәү совет халкының материаль һәм рухи ихтыяҗларын тагын да тулырак канәгатьләндерү өчен шартлар тудырачак. 1965 елда милли доход, 1958 ел белән чагыштырганда, 62—65 процентка, халык куллануы фонды 60—63 процентка, ваклап сатуда товар әйләнеше күләме чама белән 62 процентка артачак. Җидееллык планда халыктан налог алуны тәмам бетерү; шәһәрләрдә һәм эшче поселокларда 15 миллион чамасы квартира салу; балалар ясленәре һәм бакчалары, интернат мәктәпләр, картлар йортлары санын арттыру; җәмәгать туклануы предприятиеләре челтәрен киңәйтү күздә тотыла. Җидееллыкның соңгы елларында эшчеләрне һәм хезмәткәрләрне 40 сәгатьле эш атнасына, ә соңрак 35—30 сәгатьле эш атнасына күчерү башланачак.

Халык мәгарифе һәм фәнне үстерү өлкәсендә зур чаралар билгеләнде. Җидееллык укытудан сигезьеллык гомуми мәҗбүри укытуга күчеләчәк. Яшьләргә производстводан аермыйча урта белем бирүче шәһәр һәм авыл мәктәпләре, шулай ук урта махсус һәм югары уку йортлары челтәре киңәйтелә. Урта һәм югары белемле белгечләр хәзерләп чыгару шактый арттырыла. Фәннең барлык өлкәләре тагын да кызурак үстереләчәк. Халык хуҗалыгының барлык тармакларында производствоны үстерү темпларын тизләтә алырлык киң фәнни-тикшеренү эшләре программасы билгеләнде. Җидееллык социалистик культурада — матбугатта, радиода, телевидениедә, кинода, әдәбиятта һәм сәнгатьтә яңа казанышлар белән билгеләнәчәк.

Политик өлкәдә съезд социалистик стройны, совет халкының бердәмлеген һәм тупланганлыгын тагын да ныгытуны, эшчеләр белән крестьяннар союзын барлык чаралар белән ныгытуны, СССР халыклары дуслыгын ныгытуны, совет демократиясен, массаның активлыгын һәм үзешчәнлеген үстерүне, дәүләт мәсьәләләрен хәл итүдә җәмәгать оешмалары функцияләрен киңәйтүне, партиянең һәм социалистик дәүләтнең оештыру һәм тәрбия ролен күтәрүне тәэмин итү бурычын куйды.

Идеология өлкәсендә иң әһәмиятлесе — партиянең идея-тәрбия эшен көчәйтү, хезмәт ияләренең, барыннан да элек, яшь буынның коммунистик аңын күтәрү, кешеләрне хезмәт сөю һәм коллективизм рухында, совет патриотизмы һәм интернационализм рухында, җәмәгать бурычын аңлау һәм коммунистик мораль принципларын тайпылышсыз үтәү рухында тәрбияләү,

кешеләрнең аңында капитализм калдыкларын бетерү, буржуаз идеологиягә каршы көрәш, дип күрсәтеп үтте съезд.

СССРның киң колач белән коммунизм төзү чорына керүе партиядән социализмның коммунизмга әверелүенең байтак зур мәсьәләләрен иҗади хәл итүне таләп итте. КПССның XXI съезды аларны хәл итү юлларын билгеләде.

СССРда социализм төзү тәҗрибәсе җәмгыятьнең, социалистик стадияне читләтеп, капитализмнан турыдан-туры коммунизмга күчә алмавын күрсәтте. Коммунизмга күчү социализмны төзеп җиткерүдән соң башлана. Коммунизм социализмнан үсеп чыга, ул — аның турыдан-туры дәвамы. Бу — өзлексез тарихи процесс. Киң колач белән коммунистик җәмгыять төзү чоры — җитештерүче көчләрне тиз үстерү һәм социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрнең коммунистик мөнәсәбәтләргә әверелүе чоры.

Ленинчыл принципны — теориянең практика белән бердәмлеге принцибын кулланып, марксизм-ленинизм положениеләрен иҗади кулланып, съезд коммунизмның материаль-техник базасын булдыру, коммунистик иҗтимагый мөнәсәбәтләр формалаштыру һәм яңа кеше тәрбияләү юлларын билгеләде. Н. С. Хрущев докладында һәм съездның резолюциясендә киң колач белән коммунизм төзүнең әһәмиятле проблемалары: кооператив-колхоз милкен бөтенхалык милке белән акрынлап якынайта бару, ә перспективада аларны бердәм коммунистик милеккә кушу юлы белән социалистик җитештерү мөнәсәбәтләрен үстерү һәм камилләштерү; коммунизм төзүче җәмгыять членнарын үз хезмәтләренең нәтиҗәләре белән шәхси кызыксындыру, материаль һәм мораль стимулларны бергә кушу нигезендә социалистик бүлү принцибын үстерү; совет демократиясен җәелдерү һәм камилләштерү нигезендә социалистик дәүләтне коммунистик иҗтимагый үзидарә итеп үстерү проблемалары фәнни нигезләнде. Социализмнан коммунизмга күчү юллары турында КПССның XXI съезды үстергән положениеләр марксизм-ленинизм теориясен яңа нәтиҗәләр белән баетты.

СССРның җидееллык планының гаять зур халыкара әһәмияте бар. Аны уңышлы үтәү бөтендөнья мәйданында Советлар Союзының, социалистик системаның позицияләрен тагын да ныгытыр, капитализмга караганда социализмның өстенлеген тулырак ачар, яңадан-яңа миллионнарча кешеләрне социализм ягына тартыр.

СССР халык хуҗалыгын үстерүнең җидееллык планы социализм белән капитализм арасындагы экономик ярышта яңа этапны ачты. Аны үтәү Советлар Союзының төп экономик бурычын хәл итүдә зур адым булыр. 1965 елда СССР промышленность продукциясенең кайбер төп төрләрен абсолют җитештерү буенча АКШның 1958 елгы дәрәҗәсен узып китәчәк, ә башка төрләре буенча аңа якынаячак. Шулай ук бу вакытта Советлар Союзы авыл хуҗалыгы продукциясенең әһәмиятле төрләрен җитештерү буенча, тулаем алганда да, җан башына алганда да, АКШның

1958 елгы дәрәҗәсен узып китәчәк. Бөтендөнья аренасында социализм файдасына экономикада хәлиткеч үзгәреш булачак. Социалистик система кеше эшчәнлегенең хәлиткеч сферасында — материаль җитештерүдә капиталистик системаны җиңеп чыгачак.

Советлар Союзының, барлык социализм илләренең экономик планнарны үтәүләре гомуми тынычлыкны саклау өчен тагын да уңайрак шартлар тудырачак. Социалистик илләрнең уңышлары, алар ирешкән экономик потенциал халыкара аренада көчләр нисбәтендә тынычлык файдасына хәлиткеч өстенлекне тәэмин итәр. Тынычлык сөюче халыклар, социалистик лагерьның куәтенә таянып, империализмның сугыш чукмарларын яңа сугышлар башлап җибәрү планнарыннан ваз кичәргә мәҗбүр итә алачаклар. Шулай итеп, җир йөзендә социализмның тулы җиңүенә кадәр үк инде, дөньяның бер өлешендә капитализм сакланып калган шартларда, бөтендөнья сугышын җәмгыять тормышыннан чыгарып ташларга реаль мөмкинлек туачак.

Советлар Союзы, диелә съезд карарларында, социалистик илләрнең бердәмлеген ныгытуга, алар арасында тыгыз экономик һәм культура элемтәләрен үстерүгә, ленинчыл пролетар интернационализм принциплары нигезендә халыкларның социалистик бердәмлеген тагын да ныгытуга барлык чаралар белән булышлык итүне үзенең иң әһәмиятле бурычы дип саный. Съезд: коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең 1957 елгы киңәшмәсенең барлык коммунистлар һәм эшчеләр партияләре тарафыннан бердәм рәвештә яхшы дип табылган Декларациясе бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең сугышчан программасына әверелде, дип канәгатьләнү белән билгеләп үтте. Съезд КПСС-ның, башка коммунистик партияләр белән берлектә, бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең язмышы өчен җаваплы икәнен билдерде. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе, диелә съезд резолюциясендә, киләчәктә дә «Маркс, Энгельс һәм Ленинның бөек интернациональ тәгълиматына турылыклы булачак, барлык төр ревизионистларга каршы, марксизм-ленинизмның сафлыгы өчен, бөтендөнья коммунистик һәм эшчеләр хәрәкәтенең яңа уңышлары өчен көрәшәчәк» («Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең чираттан тыш XXI съезды. Стенографик отчет», II том, 451 бит).

СССР халык хуҗалыгын үстерүнең җидееллык планы — партиянең киң колач белән коммунизм төзү чорындагы ленинчыл төп юлының гәүдәләнеше ул. Партиянең һәм совет халкының төп бурычы — аны һичсүзсез үтәүне тәэмин итү. Съезд партия, совет, профсоюз һәм комсомол оешмаларын җидееллык планны үтәү өчен бөтенхалык көрәшенә җитәкчелек итәргә, хезмәт җитештерүчәнлеген туктаусыз үстерү өчен, халык хуҗалыгының барлык тармакларында техника прогрессы өчен, новаторлар тәҗрибәсен җәелдерү өчен социалистик ярышны тагын да киңрәк җәелдерергә чакырды.

КПССның чираттан тыш XXI съезды СССРның коммунизмга таба үсүе юлында якты маяк булды. Аның тарихи әһәмияте шунда: ул халык хуҗалыгын үстерүнең җидееллык планын кабул итте, Советлар Союзының киң колач белән коммунизм төзү чорына керүен игълан итте һәм марксизм-ленинизм теориясен үстерүгә зур өлеш кертте.

### 3. Партиянең җидееллык планны үтәү өчен көрәше. Партиянең масса арасында оештыру һәм политик эше

Партиянең XXI съезды кабул иткән халык хуҗалыгын үстерүнең җидееллык планы совет кешеләрен фидакарь героик хезмәткә рухландырды. Промышленность предприятиеләренең, колхозларның һәм совхозларның партия оешмалары һәм коллективлары яңа резервларны ачтылар һәм аларны коммунизм төзүгә юнәлдерделәр. Бөтен илебездә җидееллыкны үтәү өчен көрәш башланып китте.

Бөтенхалык социалистик ярышы «Җидееллыкны срогыннан элек үтәргә!» дигән лозунг астында барды. Ярыш авангардында коммунистик хезмәт бригадалары һәм ударниклары бардылар. Партиянең XXI съезды алдыннан туган хәрәкәттә — коммунистик хезмәт хәрәкәтендә катнашучыларның сафлары тиз арта барды. Коммунизмдагыча яшәргә һәм эшләргә өйрәнергә —аның девизы менә шул иде.

1960 елның маенда КПСС Үзәк Комитеты инициативасы белән коммунистик хезмәт бригадалары һәм ударниклары ярышы алдынгыларының Бөтенсоюз киңәшмәсе чакырылды. Бу вакытка коммунистик хезмәт хәрәкәтендә биш миллионнан артык кеше катнаша иде. Ә 1961 елның октябренда анда катнашучылар саны 20 миллион кешегә җитте. 800 предприятие һәм 187 мең бригада коммунистик хезмәт коллективы дигән мактаулы исемне, 3 миллионнан артык эшче, инженер һәм техник коммунистик хезмәт ударнигы дигән исемне яулап алды. Коммунистик хезмәт коллективларының һәм ударникларының куәтле хәрәкәте совет кешеләренең хезмәткә коммунистик карашының ачык чагылышы булды. В. И. Ленин аның беренче үсентеләрен коммунистик өмәләрдә күргән иде. Бу хәрәкәттә коммунистик җәмгыять кешесе сыйфатлары чыныктырыла. Халкыбыз анда катнашучыларны хаклы рәвештә киләчәкнең пионерлары дип атады.

Совет эшчеләренең политик аңы, культура һәм техника дәрәҗәсе күтәрелү Вышний Волочек мамык-җеп комбинаты фабрикасы эрләүчеләре бригадиры партия члены Валентина Гагановага иярүчеләрнең данлыклы эшләрендә ачык чагылды. Валентина Гаганова, башта эш хакының кимиячәген белә торып, илебездә беренче булып, алдынгы бригададан артта калучы бригадага күчте. Озак та үтмәде, Гаганова бригадады алдынгылар сафына чыгарды.

Бөтенхалык социалистик ярышы күп миллионлы рационализаторлар һәм уйлап табучылар армиясе сафларын арттырды. Алар техниканы үстерүгә һәм камилләштерүгә, производствоны оештыруга зур өлеш керттеләр. Җидееллыкның еллык заданиеләрен срогыннан элек үтәү өчен көрәштә моның зур әһәмияте булды.

Партия оешмалары промышленность предприятиеләренә җитәкчелекне туктаусыз яхшырта бардылар, планлаштыруны камилләштерделәр, производствоның эчке резервларын тупладылар. Җидееллыкның беренче өч елы эчендә промышленность продукциясе күләме, пландагы 27 процент урынына, 33 процентка артты. Шул ук вакыт эчендә планнан тыш 19 миллиард сумлык промышленность продукциясе җитештерелде. 1961 елда гына да промышленность сугыштан соңгы бишьеллыкның барлык еллары эчендә җитештерелгән кадәр диярлек продукция бирде. Хәзер СССР бөтендөнья промышленность продукциясенең биштән бер өлешен диярлек — Англия, Франция, Италия, Канада, Япония, Бельгия һәм Нидерланд бөтенесе бергә җитештергәннән күбрәк җитештерә.

Авыр индустриянең төп тармаклары аеруча зур уңышларга ирештеләр. Җидееллыкның өч елы эчендә чуен кою 15,8 миллион тоннага артты. Бу Франциядә бер ел эчендә җитештерелгән кадәр диярлек. Нефть чыгару 52,9 миллион тоннага артты. Бу, өч ел эчендә өчкә якын яңа Баку булдырылды, дигән сүз. Электр энергиясе җитештерү 92 миллиард киловатт-сәгатькә артты, ягъни илебездә Днепрогэс кебек 30 электростанция артты дигән сүз.

Җитештерүнең үсеш темпларын тизләтү халык хуҗалыгының барлык тармакларында да башлыча техника прогрессы белән тәэмин ителде. Үзәк Комитет партия оешмаларының игътибарын алдынгы тәҗрибәне өйрәнүгә һәм киң җәелдерүгә, хәзерге фән һәм техника казанышларын производствога кертүгә юнәлдереп килде. Промышленностьта техника прогрессы мәсьәләләренә багышлап, 1959 елның июнендә һәм 1960 елның июлендә КПСС Үзәк Комитетының ике Пленумы үткәрелде. Аларда күп кенә күренекле галимнәр, инженерлар, производство алдынгылары катнашты. Пленумнарда промышленностьны, транспортны үстерү, фәннең һәм техниканың өр-яңа казанышларын производствога кертү буенча КПССның XXI съезды карарларын үтәү турында урыннардагы оешмаларның докладлары тикшерелде.

КПСС Үзәк Комитеты пленумнары промышленностьны яңа техника белән коралландыруда уңышларның шактый булуын күрсәтеп үттеләр. XXI съездан соң фәнни-тикшеренү һәм эксперименталь эшләр күләме артты. Күп санда яңа җиһазлар, өр-яңа типта машиналар, станоклар, автомат һәм ярымавтомат линияләр, хәзерге заман автоматлаштыру приборлары һәм средстволары төзелде, прогрессив технология, комплекслап механикалаштыру производствога киң кертелде. Производствода техни-

ка прогрессының аеруча нык үсүен тәэмин итүче яңа тармаклар: электрон, атом промышленносте, махсус металлургия, полимерлар химиясе һ. б. бик нык үсте. Электр энергетикасы яңа техник базага күчерелде. Химия промышленностеның үсеше шактый тизләтелде. Төзелешләр яңа техника белән тәэмин ителде.

Промышленностьны һәм төзелешне идарә итүне үзгәртеп кору җидееллык заданиеләрен уңышлы үтәүгә ярдәм итте. Бу бик кирәкле чара хуҗалык төзелешендә союздаш республикаларның, урыннардагы партия, совет һәм хуҗалык органнарының ролен күтәрде, массаның иҗади активлыгын һәм инициативасын тагын да күтәрүгә ярдәм итте. Промышленностьның барлык тармаклары производство резервларыннан яхшырак һәм тулырак файдалана башладылар.

Барлык партия һәм хуҗалык оешмалары техника прогрессына күбрәк игътибар бирсәләр, промышленностьта производство күрсәткечләре тагын да югарырак була алыр иде. Күп совнархозлар һәм предприятиеләр яңа техника эшләү һәм производствога кертү планнарын үтәп җиткермәделәр; кайбер яңа машиналар, механизмнар, приборлар һәм материаллар техник-экономик күрсәткечләре ягыннан хәзерге заман таләпләренә туры килмиләр иде. Аерым совнархозларның һәм предприятиеләрнең җитәкчеләре дәүләт дисциплинасын боздылар, кооперативлаштырылган поставка планнарын үтәмәделәр, урындашлык күрсәттеләр, гомуми дәүләт максатларына билгеләнгән капитал салуларны һәм материаль средстволарны үз белдекләре белән икенче дәрәҗәле, җирле ихтыяҗларга тоттылар.

КПСС Үзәк Комитеты җидееллыкның төп проблемасын — социализм белән капитализм арасындагы экономик ярышта максималь вакыт оту проблемасын техника прогрессы һәм хезмәт җитештерүчәнлеген тиз үстерү нигезендә генә хәл итәргә мөмкин икәнлеген яңадан күрсәтеп үтте.

Үзәк Комитет оператив җитәкчелек үзәге урыннарга күчерелү белән партия һәм хөкүмәт директиваларының үтәлешенә җәмәгать контроленең әһәмияте тагын да артуын күрсәтеп үтте. КПСС Үзәк Комитетының 1959 елгы июнь пленумы производство һәм сәүдә предприятиеләренең башлангыч партия оешмаларында администрация эшенә контроль комиссияләре төзергә кирәк дип тапты. Алар алдына дәүләт заданиеләрен үтәүне, дәүләт дисциплинасын саклауны күзәтү бурычы куелды.

КПСС Үзәк Комитеты пленумнарының карарлары промышленность, транспорт һәм төзелеш эшен яхшыртуда зур роль уйнады. Предприятиеләр ритмлырак эшли башладылар, продукция эшләп чыгару заданиеләре арттырып үтәлде.

Капиталь төзелеш гаять зур күләмнәрдә җәелдерелде. Җидееллыкның өч елы эчендә дәүләтнең өч меңгә якын зур промышленность предприятиесе, шул исәптән КПССның XXII съезды исемендәге, 2,5 миллион киловатт егәрлекле Волга ГЭСы,

Кременчуг, Балтик буе һәм башка электростанцияләр сафка кертелде. Дөньяда иң зур Братск ГЭСын төзүчеләр 1961 ел ахырына 900 мең киловатт егәрлекле дүрт агрегатны монтажлап сафка керттеләр. Дөнья күләмендә иң зур энергосистемалар төзелде, меңнәрчә километр нефть һәм газ трубопроводлары салынды. КПССның XXII съездына 5,5 мең километр чамасы озынлыкта тоташ электрлаштырылган Мәскәү — Байкал тимер юл магистралендә хәрәкәт башланды. Дөньяда озынлыгы ягыннан аның белән тиңләшерлек электрлаштырылган бер генә юл да юк. Караганда һәм Куйбышев металлургия заводлары, дөньяда иң зур домналар, күп санда яңа шахталар һәм рудниклар, машина төзү, химия, шикәр заводлары, текстиль фабрикалары сафка кертелде. 1961 ел ахырына илебез промышленностенда төп производство фондларының өчтән бер өлеше чамасын җидееллыкның беренче өч елы эчендә сафка кертелгән фондлар алып торды.

Партия җитәкчелегендә совет халкы авыл хуҗалыгын күтәрү өчен зур энергия белән көрәште. Барлык авыл хуҗалыгы продуктларын җитештерү һәм дәүләткә сату, 1953 ел белән чагыштырганда, бик нык артты. 1960 елда ашлык җитештерү 8 миллиард 203 миллион пот булды, ә 1953 елда исә 5 миллиард 36 миллион пот җитештерелгән иде. Җәмәгать терлекчелегендә дә зур уңышларга ирешелде. Шуның белән бергә, авыл хуҗалыгында җитди кимчелекләр дә ачылды. Партия аларны бетерү өчен вакытында чаралар күрде, авыл хуҗалыгы производствосын системалы күтәрүне тәэмин итте.

1959 елның декабрендә һәм 1961 елның январенда КПСС Үзәк Комитеты пленумнары игенчелекне һәм терлекчелекне үстерү турында союздаш республикалар партия оешмаларының докладларын тикшерде. Пленумнар эшендә совхоз һәм колхоз алдынгылары, авыл хуҗалыгы белгечләре, галимнәр катнашты. Пленумнарның карарларында күп кенә партия һәм совет оешмаларының авыл хуҗалыгы производствосына игътибарны йомшартканлыклары күрсәтеп үтелде. Алар авыл хуҗалыгы продукциясе җитештерү буенча Үзәк Комитетның 1959 елгы декабрь пленумыннан соң күтәренке йөкләмәләр алсалар да, бу йөкләмәләрне үтәү өчен нык көрәш җәелдермәделәр, биргән сүзләрендә тормадылар. Ул гына да түгел, кайбер работниклар җинаять юлына — дәүләтне алдау юлына бастылар, күз буяуга һәм арттырып язуга юл куйдылар. Авыл хуҗалыгы производствосын үстерү, бигрәк тә ит һәм сөт җитештерү темпларында җитди артта калу барлыгы беленде. Бу хәл партиядә урынлы борчылу тудырды.

КПСС Үзәк Комитетының 1961 елгы январь пленумы партиянең бу оешмалары эшен бик нык тәнкыйть итте, гамьсезлек һәм тынычлану күренешләрен гаепләде. Пленумда кимчелекләрне тәнкыйть итү 1953 елдагыдан бөтенләй башка шартларда алып барылды. Ул чагында илебездә авыл хуҗалыгының бар-

лык тармаклары артта кала иде. Хәзер исә кимчелекләр аның зур күтәрелеше шартларында ачылдылар. Ләкин партия авыл хуҗалыгы производствосы үсеше темпларының промышленность үсеше темпларыннан артта калуын исәпкә алды. Авыл хуҗалыгы индустриянең куәтле адымы һәм халыкның продуктларга ихтыяҗы артыннан өлгерә алмады. 1956 елдан 1960 елга кадәр биш ел эчендә генә дә илебез халкы 18 миллион кешедән күбрәк артты, бер үк вакытта хезмәт ияләренең доходлары да үсте. Азык товарларына, беренче чиратта иткә, сөткә һәм майга халыкның ихтыяҗы артты. Шуны исәпкә алып, Үзәк Комитет партия оешмаларын авыл хуҗалыгын күтәрү өчен көрәшне көчәйтергә, игенчелекне һәм терлекчелекне үстерүдә кызурак темплар алырга чакырды.

Үзәк Комитет пленумы авыл хуҗалыгы продуктлары җитештерүдә халык ихтыяҗыннан һәрвакыт алда барырлык дәрәҗәгә ирешү бурычын куйды. Дәүләтнең ихтыяҗларын тулы канәгатьләндерү өчен якын елларда ашлык сатып алуны ел саен 4 миллиард 200 миллион потка, ит сатып алуны 13 миллион тоннага һәм сөт сатып алуны 50 миллион тоннага җиткерү билгеләнде.

Үзәк Комитетның январь пленумы карарларында авыл хуҗалыгына акча бирүне шактый арттыру, аның материаль-техник базасын ныгыту күздә тотылды. Илебездә төзелгән куәтле индустрия, промышленностьны тагын да үстерүгә һәм илебезнең оборона куәтенә зыян китермичә халыкның тормыш хәлен яхшыртуга, бигрәк тә авыл хуҗалыгына турыдан-туры бәйләнгән тармакларга средстволарны күбрәк бирергә мөмкинлек тудыра иде. Үзәк Комитет пленумы резолюциясендә ирригация эшләре үткәрүгә — Урта Азиядә, Волга буенда, Россия Федерациясенең һәм Украинаның көньягында, Закавказье республикаларында сугару һәм суландыру эшләренә, шулай ук Белоруссиядә, Балтик буенда, Украина Полесьесында мелиорация эшләренә зур игътибар бирелде. Минераль ашламалар җитештерүне арттыру, колхозларны һәм совхозларны өр-яңа техника белән тәэмин итүне яхшырту билгеләнде.

Партия оешмаларына, совет һәм авыл хуҗалыгы органнарына, массаны киң катнаштыру юлы белән, ашлык, техник культуралар, яшелчә, бәрәңге, ит, сөт һәм башка продуктлар җитештерүне арттыру чаралары эшләргә тәкъдим ителде. Бөртек өчен чәчелгән кукуруздан югары уңыш алуга, дуңгыз һәм кошлар үрчетүне барлык чаралар белән үстерүгә, сыерлар санын арттыруга, терлекләр өчен нык азык базасы булдыруга аеруча игътибар бирелде. Артта калган колхозларны алдынгылар дәрәҗәсенә күтәрү, үзләренең казанышлары белән авыл хуҗалыгының барлык хезмәт ияләренә үрнәк булып, маяк булып хезмәт итүче алдынгылар тәҗрибәсен һәр җирдә кертү — авыл хуҗалыгын күтәрүнең бик зур резервы.

Үзәк Комитет урыннардагы кайбер җитәкчеләрнең колхозларны совхозлар итеп үзгәртү белән мавыгуларын гаепләде.

Андый тенденцияләр колхоз строеның яшәү көченә һәм аның гаять зур үсү мөмкинлекләренә, крестьяннар массасын коммунистик тәрбияләү мәктәбе буларак колхозларның әһәмиятенә бәя биреп җиткермәүдән генә килеп чыга алды. Бу тенденцияләр авылда социалистик милекнең ике формасын бердәм коммунистик милеккә кушуның колхоз-кооператив милкен бетерү юлы белән түгел, бәлки аны ныгыту һәм бөтенхалык милкенә якынайта бару нәтиҗәсендә булачагын аңламауны күрсәттеләр.

Үзәк Комитет пленумы күз буяу һәм дәүләтне алдау фактларын бик нык гаепләде, бу эштә гаепле кешеләрнең партиягә сырышкан һәм үзләренә авторитетны хезмәт һәм акыл белән түгел, бәлки намуссыз хәйләләр белән казанырга омтылучы карьерачылар икәнлеген һәм аларга каршы кискен көрәш алып барырга кирәклеген күрсәтте. Дәүләткә каршы эшләр белән көрәштә партия оешмаларының активлыгын көчәйтүнең, бу эшләргә политик яктан үткен бәя бирүнең иң ышанычлы чарасы булып партия тормышының ленинчыл нормаларын, барыннан да элек коллектив җитәкчелек принцибын нык саклау хезмәт итәргә тиеш.

КПСС Үзәк Комитетының 1961 елгы январь пленумыннан соң илебезнең төп зоналарында совет авылының алдынгы кешеләре киңәшмәләре үткәрелде. Зона киңәшмәләре эшендә Н. С. Хрущев, Г. И. Воронов, Ф. Р. Козлов, А. И. Микоян, Д. С. Полянский, М. А. Суслов, Н. М. Шверник, союздаш республикалар компартияләре Үзәк Комитетларының секретарьлары катнашты. Киңәшмәләр кадрларны авыл хуҗалыгына җитәкчелек итү методларына конкрет өйрәтү мәктәбенә, партия һәм Совет хөкүмәте карарларының үтәлешенә демократик контроль формасына әверелделәр. Ачыктан-ачык фикер алышу, кимчелекләрне принципиаль тәнкыйтьләү һәм кыенлыкларны бетерү буенча нәтиҗәле чаралар эшләү бу киңәшмәләрнең үзенчәлекле билгеләре булды. Бер үк вакытта алар партиянең коллектив органы булган Үзәк Комитет тарафыннан массага җитәкчелек итүдәге яңа стильнең ачык чагылышы да булдылар. Киңәшмәләр, алдынгылар тәҗрибәсен исәпкә алып, социалистик авыл хуҗалыгының резервларыннан тагын да тулырак файдалану чаралары эшләделәр.

Колхоз һәм совхоз хезмәт ияләре җидееллыкның өченче елы заданиеләрен рухланып үтәделәр. Бөртекле ашлыкның тулай җыемы һәм дәүләткә ашлык сату артты. 1961 елда 3 миллиард 181 миллион пот, ягъни 1960 елгыдан 328 миллион пот артыграк ашлык сатып алынды, ә 1961 елда һава шартлары яхшы түгел иде.

Халыкның тормыш хәлен яхшырту буенча җидееллык заданиеләре дә уңышлы үтәлде. Халык куллана торган товарлар җитештерү артты. Тукымалар, аяк киемнәре һәм халык куллана торган башка товарлар җитештерүне арттыруга һәм алар өчен чимал базасын киңәйтүгә җидееллык планда билгеләнгәннән тыш 2,5 миллиард сум чамасы акча бирелде. Партиянең XXI

съезды карарлары нигезендә 1960 елның маенда СССР Верховный Советының бишенче сессиясе барлык эшчеләрне һәм хезмәткәрләрне җиде һәм алты сәгатьлек эш көненә күчерүне төгәлләү турында закон кабул итте. Бу эш 1960 елда тормышка ашырылды. Сессия шулай ук җидееллык дәвамында эшчеләрнең һәм хезмәткәрләрнең эш хакыннан налоглар алуны бетерү турында да закон кабул итте.

Торак һәм культура-көнкүреш төзелеше зур күләмнәрдә алып барылды. Җидееллыкның өч елы эчендә шәһәрләрдә һәм эшче поселокларда 244 миллион квадрат метр торак йорт, яки 6 700 мең яңа квартира салынды. Шул ук чорда колхозчылар һәм авыл интеллигенциясе 1 900 меңнән артык торак йорт салды. 1957—1961 елларда 50 миллион совет кешесе — илебез халкының дүрттән бер өлеш диярлеге яңа йортларга күчте. Җидееллыкның беренче өч елы эчендә меңнәрчә мәктәпләр, мәктәпкәчә балалар учреждениеләре, больницалар, санаторийлар һәм ял йортлары салынды.

Совет фәне, бигрәк тә атом энергиясен тыныч максатларда файдалануда һәм космосны үзләштерүдә, алга таба зур адым атлады. 1961 елда совет гражданнары — коммунистлар Ю. А. Гагарин һәм Г. С. Титов, тарихта беренче булып, космоска очтылар. Бу — фәннең һәм техниканың гаять зур казанышы, кешенең табигать көчләрен тиңдәшсез җиңүе булды һәм ул галәмне танып-белүдә яңа эра ачты.

Советлар Союзында фән гомумдәүләт күләмендәге иң әһәмиятле эшкә әверелде. Коммунистлар партиясе, Совет хөкүмәте, бөтен халык аңа аеруча игътибар бирә. 1961 елның июнендә фән работникларының Бөтенсоюз киңәшмәсе фәнне үстерүнең һәм фәнни эшләрне координацияләүнең актуаль мәсьәләләрен тикшерде. КПСС Үзәк Комитеты киңәшмәгә җибәргән котлавында СССРда коммунизмның какшамас фәнни нигездә, табигать һәм җәмгыять үсешенең объектив законнарын тирәнтен белү нигезендә төзелүен күрсәтеп үтте. Киң колач белән коммунистик җәмгыять төзү чорында фәннең роле һәм әһәмияте тагын да үсә. Совет фәне иң кыска срокта барлык төп юнәлешләрдә дөньяда алгы позицияләрне алырга тиеш.

Партия фәннең практика белән, халыкның иҗади хезмәте белән элемтәсен көчәйтүгә аеруча игътибар бирә. Ул ирешкән уңышларның нигезе һәм аның киләчәктәге уңышларының залогы әнә шунда.

> «Тормыш белән бергә атлаучы, халык иҗатының бетмәстөкәнмәс чишмәсеннән үзенә илһам алучы, халыкка чын күңелдән хезмәт итүче фәннең генә киләчәге бар, — диелгән иде КПСС Үзәк Комитеты котлавында. — Үзенең казанышларын диалектик материализм методына коручы, догматизмга һәм торгынлыкка чит булган, яшәү көче бирүче социалистик гуманизм идеяләре белән сугарылган безнең совет фәне — әнә шундый фән» («П р а в д а», 13 июнь, 1961 ел).

Совет культурасын үстерүдә, совет социалистик милләтләрнең культураларын тагын да якынайтуда һәм үзара баетуда яңа уңышларга ирешелде.

В. И. Ленин күрсәтмәләрен үти барып, партия СССР халыклары культурасының иң яхшы традицияләрен туктаусыз үстерә. Рус, украин, белорус, грузин, үзбәк һәм СССРда яшәүче башка халыклар культурасының күренекле вәкилләре: А. С. Пушкин, Л. Н. Толстой, Н. А. Некрасов, А. П. Чехов, В. Г. Белинский, М. И. Глинка, Н. В. Гоголь, Т. Г. Шевченко, Я. Купала, Ш. Руставели, К. Хетагуров, Ә. Нәваи; фән эшлеклеләре — М. В. Ломоносов, Д. И. Менделеев, К. Э. Циолковский, А. С. Попов һәм башкаларның юбилейлары бөтен илебездә киң күләмдә билгеләп үтелде.

Партия культура мирасында булган барлык иң яхшы, гуманлы, демократик күренешләрне СССР халыкларының иң киң массалары арасында тарата, иске заманның авыр шартларында алдынгы кешеләрнең фәнне, әдәбиятны, сәнгатьне ничек итеп алга этәргәнлекләрен, нинди юл белән барганлыкларын күрсәтә; моны шагыйрь Некрасовның түбәндәге сүзләре белән әйтергә мөмкин:

Чәчегез фикернең төплесен, үлемсезен, әйбәтен,
Чәчегез! Әйтәчәк сезгә чын күңелдән рәхмәтен
Рус халкы...

Партия үткән заманның прогрессив культура казанышларын Совет чорында яулап алынган гаять зур культура казанышлары белән бергә бәйли. Милли сәнгать декадаларының, совет әдәбияты, сәнгате һәм фәне эшлеклеләре юбилейларының бу яктан алганда зур әһәмияте булды.

Җитештерүче көчләрнең уңышлы үсүе нигезендә социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләр дә камилләштерелә барды. Бу хәл бөтенхалык милкенең һәм колхоз-кооператив милкенең тагын да ныгуында һәм бер-бере белән якыная баруында, социалистик демократиянең киңәюендә, совет җәмгыятенең социаль-политик һәм идея бердәмлегенең ныгуында, совет кешеләренең хезмәтендә һәм көнкүрешендә коммунистик башлангычлар формалашуда чагылды. Дәүләт органнарының кайбер функцияләре профсоюз һәм башка җәмәгать оешмалары карамагына тапшырылды һәм алар үзләренең эш сфераларын киңәйттеләр. Хезмәт ияләре массасы дәүләт эшләрен һәм производствоны идарә итүгә актив тартылды.

Партиянең эчке тормышында демократик централизм принцибын һәм партия тормышының ленинчыл нормаларын эзлекле тормышка ашыру нигезендә җитәкчелектә коллективизм көчәйде, партия демократиясе тагын да үстерелде. В. И. Ленин күрсәтмәләрен кулланып, Үзәк Комитет һәм аның Президиумы ленин-

чыл принципны — җитәкчелектә коллективизм принцибын барлык чаралар белән ныгыта бардылар.

Партиянең башлангыч оешмалары һәм партия райкомнары үз эшләрен активлаштырдылар. 1961 елны промышленность предприятиеләрендә, төзелешләрдә һәм транспортта 71 меңнән артык, колхозларда һәм совхозларда 50 меңнән артык башлангыч оешма бар иде. Аларның оештыручылык роле күтәрелде, дәүләт планнарын үтәүнең барышына партия контроле нәтиҗәлерәк була башлады. Коммунистларның авангардлык роле күтәрелде, аларның 70 процентыннан артыграгы производствоның хәлиткеч тармакларында эшләде. Партия Үзәк Комитеты, күп тапкырлар башлангыч партоешмаларга хатлар белән мөрәҗәгать итеп, коммунизм төзүдәге кичектергесез бурычларны аңлатты, эчке һәм тышкы политика өлкәсендәге иң зур чаралар турында коммунистларга информация ясады.

Җәмәгатьчелек башлангычларын үстерү бу елларда партия органнарының барлык буыннары һәм партия оешмалары эшендә яңалык булды. Партиянең түләүле аппараты кыскартыла барды, ә җәмәгатьчелек нигезләрендә эшләүче комиссияләр, бүлекләр һәм инструкторлар саны артты. Партиянең эчке демократиясен үстерү, җирле органнарның хокукларын киңәйтү һәм ролен күтәрү, коллективизм принципларын эзлекле рәвештә тормышка ашыру, җәмәгатьчелек башлангычларын җәелдерү партия оешмаларының эшкә сәләтен үстерде, аларның масса белән элемтәсен көчәйтте.

Партия идеология эшенең дәрәҗәсен күтәрде. Аның төп эчтәлеге — совет кешеләрендә коммунистик аңлылык тәрбияләү, дөньяга марксистик-ленинчыл караш формалаштыру булды. «Хәзерге шартларда партия пропагандасының бурычлары турында» КПСС Үзәк Комитетының 1960 елның гыйнварында кабул иткән карарының идеология эшен күтәрүдә әһәмияте зур булды. Бу карарны үти барып, партия оешмалары пропаганданың һәм агитациянең йогынты сферасын киңәйттеләр, партия пропагандасында догматизмны һәм китап ятлаучылыкны кискенлек белән бетерә бардылар, аны тормышка, коммунизм төзүнең практик бурычларына якынайттылар. К. Маркс һәм Ф. Энгельс Әсәрләренең икенче басмасы, В. И. Ленин Әсәрләренең бишенче тулы басмасы, партия карарлары җыентыклары, «КПСС тарихы» дәреслеге, В. И. Ленин биографиясе, «Марксизм-ленинизм нигезләре», «Политик экономия», «Марксистик философия нигезләре», «Политик белем нигезләре» кебек уку ярдәмлекләре чыгарылу пропаганданы яхшыртуга ярдәм итте.

КПССның XXII съездын чакыру турындагы карар, гомумпартия һәм бөтен халык тикшерүенә КПСС Программасы һәм Уставы проектларын игълан итү гомуми политик һәм хезмәт күтәренкелеген, социалистик ярышның яңа дулкынын тудырды. Съездга хәзерләнү бөтен халык көчен җидееллык план заданиеләрен срогыннан элек үтәү өчен туплауга әйләнде.

### 4. Бөтендөнья социалистик системасын ныгытуда һәм халыкара коммунистик хәрәкәт сафларын туплауда Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең роле

Коммунистлар партиясе һәм совет халкы, коммунизм төзүне җәелдерә барып, социалистик илләрнең бөтендөнья бердәмлеген үстерүгә һәм ныгытуга барлык чаралар белән булышлык иттеләр. Җидееллык заданиеләрен уңышлы үтәү, җитештерүнең тиз үсүе, фәннең һәм техниканың гаять зур казанышлары Совет дәүләтенә тугандаш илләргә тагын да зуррак күләмнәрдә һәрьяклап булышлык күрсәтергә мөмкинлек бирде.

Советлар Союзы социалистик илләрне индустрияләштерүгә зур өлеш кертте. Ул аларга льготалы шартларда яңа акча белән 8 миллиард сум чамасы күләмендә кредитлар һәм заемнар бирде. СССР ярдәме белән халык демократиясе илләрендә 750 дән артык зур промышленность предприятиесе төзелде һәм төзелә. Бу илләр хөкүмәтләре үтенүе буенча ул илләрдә меңнәрчә совет белгечләре эшләде. Партия һәм совет халкы бу ярдәмне үзенең интернациональ бурычы дип карый.

Бөтендөнья социализм системасының экономик үсешендә индустриаль юнәлеш ачык билгеләнде. 1961 елны социалистик лагерьда промышленностьның һәм авыл хуҗалыгының тулай продукциясендә промышленность продукциясенең өлеше уртача алганда 75 процент чамасы булды.

1961 ел башына халык демократиясе илләренең күпчелегендә социализм төзүнең иң кыен бурычы — крестьян хуҗалыкларын производство кооперативларына берләштерү бурычы уңышлы хәл ителде. Бу эш төрле шартларда барды. Мәсәлән, Европадагы социализм илләренең крестьян массасында җиргә хосусый милекчелек көчле иде. Азия илләрендә феодаль-патриархаль калдыклар көчле булды. Кооперативлаштыру үткәргәндә тугандаш партияләр, үз илләренең конкрет шартларыннан чыгып, марксизм-ленинизмның гомуми принципларын социализм төзү практикасы белән оста бәйләделәр, СССРда авыл хуҗалыгын коллективлаштыру тәҗрибәсен иҗади кулландылар. Социализм илләренең авыл хуҗалыгында кооператив строй нык урнашты. 1961 елда социалистик сектор барлык социалистик илләрдә бөтен авыл хуҗалыгы җирләре мәйданының 90 процентыннан артыграгын биләде. Хәзер инде СССР үрнәгендә генә түгел, бәлки башка социалистик илләр үрнәгендә дә Ленинның кооператив планының бөек яшәү көче исбат ителде.

Социализмның җиңүләре нигезендә халык демократиясе илләрендә социалистик җитештерү мөнәсәбәтләре ныгып урнашты. Җәмгыятьнең сыйнфый структурасы үзгәрде. Алпавытлар һәм капиталистлар бетте. Эшчеләр сыйныфы җәмгыятьнең төп көченә әверелде. Халык демократиясе строеның нигезе — эшчеләр сыйныфы җитәкчелегендә эшчеләрнең крестьяннар белән союзы ныгыды.

Шулай итеп, социалистик илләрнең хезмәт ияләре марксистик-ленинчыл партияләр җитәкчелегендә, туганнарча хезмәттәшлеккә һәм ярдәмләшүгә таянып, тирән социаль-экономик үзгәрешләр үткәрделәр, хәлиткеч җиңүләргә ирештеләр. *Бөтендөнья социалистик системасы үз үсешенең яңа этабына керде.* Аның үзенчәлеге Советлар Союзының киң колач белән коммунизм төзүгә керешүендә, социалистик илләрнең күпчелегендә социализм төзүнең төгәлләнеп килүендә.

Социализмның уртак закончалыгы экономика үсешенең югары темплар белән баруында. 1958—1961 еллар эчендә социалистик система илләрендә промышленность производствосы үсешенең уртача еллык темплары 13 процент чамасы булды, ягъни капиталистик система илләренең промышленность үсеше темпларыннан өч тапкыр диярлек артып китте. Бөтендөнья промышленность җитештерүендә социалистик система промышленносте продукциясенең тоткан урыны өзлексез арта барды. 1950 елда аның өлешенә бөтендөнья промышленность продукциясенең 20 проценты чамасы туры килгән булса, 1955 елда 27 проценты, ә инде 1961 елда 37 проценты чамасы туры килде.

КПСС социалистик лагерьны ныгыту, социалистик илләрне бер-беренә якынайту, тигез хокуклылык һәм үзара файда принципларында аларны политик һәм хуҗалык ягыннан туплау өчен кулыннан килгәннәрнең бөтенесен эшләде. 1959—1961 еллар дәвамында Советлар Союзы экономик, культура һәм фән-техника хезмәттәшлеге турында, үзара товарлар алмашу турында башка социалистик илләр белән озак сроклы килешүләр төзеде.

Бердәм бөтендөнья социалистик хуҗалыгының нигезен салу— куәтле экономик база төзү социализм системасы үсешенең әһәмиятле йомгагы булды. Хезмәтнең халыкара социалистик бүленеше өстенлекләреннән, экономик хезмәттәшлектән, бөтендөнья социалистик базары мөмкинлекләреннән оста, аеруча тулы һәм нәтиҗәле файдалану кирәклеге көчәйде. Тыгыз экономик хезмәттәшлек һәр социалистик илгә эчке мөмкинлекләрдән һәм ресурслардан рациональ файдаланырга, хуҗалыкның төрле тармакларын үстерүдә фәнни нигезләнгән пропорцияләрне сакларга, җитештерүче көчләрне тизрәк үстерергә һәм халыкның тормыш хәлен туктаусыз яхшырта барырга мөмкинлек бирә.

Социалистик илләр арасындагы мөнәсәбәтләрдә *производство хезмәттәшлеге,* материаль җитештерү сферасында уртак тырышлыклар: халык хуҗалыгы планнарын координацияләү, производствоны специаллаштыру һәм кооперативлаштыру *иң әһәмиятле нәрсәгә әверелде.* Европадагы социализм илләре промышленность продукциясенең төп төрләрен җитештерүне үзара килештерәләр. Бер-берләрен металл, электр энергиясе, ягулык, машиналар һәм төрле чимал белән тәэмин итүдә алар арасында хезмәттәшлек киңәйде. Советлар Союзы, Венгрия, Польша, Чехословакия һәм Германия Демократик Республикасы, бергәләп,

бу илләргә совет нефтен озату өчен «Дуслык» дип аталган гигант магистраль нефтепровод төзиләр. Тугандаш илләр белән берлектә СССР фән һәм техника өлкәсендә бик әһәмиятле тикшеренүләр алып бара. Советлар Союзында (Дубна шәһәрендә) атом төшен тикшеренү буенча берләштерелгән институт төзелде. Бу зур фән үзәгендә социалистик илләр галимнәре дә эшли.

Социалистик лагерь халыкларының тормыш интереслары уртаклыгы бердәм бөтендөнья социалистик хуҗалыгы рамкаларында аерым илләр хуҗалыкларының һаман якыная баруына китерә. Экономик хезмәттәшлекнең ныгуы һәм үсүе социалистик илләргә 1980 елга кадәр халык хуҗалыгын үстерүнең перспектив планнарын эшләүгә һәм координацияләүгә керешергә мөмкинлек бирде. Бу планнарны үтәү социалистик илләрнең экономик үсеш дәрәҗәләрендә тарихи яктан барлыкка килгән аерманы бетерәчәк, аларның коммунизмга бер үк вакытта диярлек күчүе өчен материаль база тудырачак. Киң колач белән коммунизм төзү чорына кергән СССРның казанышлары башка социалистик илләрнең коммунизмга баруын җиңеләйтә һәм тизләтә.

Социалистик илләрнең коллектив органнары — Экономик Ярдәмләшү Советы һәм Варшава договоры оешмасы ныгыды. Совет дәүләте, башка социалистик илләр белән берлектә, бу органнар эшендә актив катнаша, аларның карарларын төгәл үти. Әледән-әле консультацияләр ясау, иң әһәмиятле экономик һәм политик проблемалар буенча социализм илләренең партия һәм хөкүмәт җитәкчеләре арасында фикер алышу практикага керде. 1960 елның февралендә Европадагы социализм илләренең коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләре, Мәскәүдә җыелып, авыл хуҗалыгын үстерү тәҗрибәсен уртаклаштылар. 1961 елның августында Мәскәүдә Варшава договорында катнашучы илләрнең коммунистлар һәм эшчеләр партияләре Үзәк Комитетларының беренче секретарьлары киңәшмәсе булды. Киңәшмәдә Германия белән солых договоры төзүгә хәзерләнүгә бәйле мәсьәләләр тикшерелде.

КПСС белән тугандаш партияләр арасында элемтәләр киңәйде һәм ныгыды. 1959—1961 елларда барлык социалистик илләрдә совет партия-хөкүмәт һәм партия делегацияләре булды. Үз чиратларында социалистик илләрнең партия-хөкүмәт һәм партия делегацияләре, шулай ук күп кенә капиталистик илләрнең марксистик-ленинчыл партияләре делегацияләре Советлар Союзында булдылар.

Партия-хөкүмәт делегацияләре килү һәм тугандаш партияләр делегацияләренең партия съездларында катнашуы һәр якны кызыксындыра торган мәсьәләләр буенча фикер алышу өчен файдаланыла. 1960 елның июнендә Румыния Эшчеләр партиясенең III съезды булды. Социалистик илләрнең коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең бу съездда катнашкан вәкилләре халыкара хәлнең актуаль мәсьәләләре буенча фикер алыштылар. Киңәшмәдә катнашучылар бердәм рәвештә коммюнике кабул

иттеләр һәм анда 1957 елгы Декларация һәм Тынычлык манифесты принципларына турылыклы булуларын расладылар.

1960 елның ноябрендә Мәскәүдә коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең киңәшмәсе булды. Бу бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең иң вәкиллекле форумы иде. Киңәшмәдә 81 партия делегациясе, шул исәптән Н. С. Хрущев җитәкчелегендә КПСС делегациясе катнашты.

Киңәшмәдә катнашучылар, хәзерге заман бөтендөнья үсешенең һәм коммунистик хәрәкәтнең актуаль проблемаларын тикшереп, бертавыштан коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләре Киңәшмәсе Белдерүен һәм бөтендөнья халыкларына Мөрәҗәгать кабул иттеләр. Бу документлар марксизм-ленинизмны иҗади үстерү үрнәге булып хезмәт итәләр, коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең коллектив акылын гәүдәләндерәләр. Аларда 1957 елгы Декларация һәм Тынычлык манифесты идеяләре үстерелде һәм баетылды.

Киңәшмәнең программ документы — Белдерү, бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең күпьяклы тәҗрибәсен гомумиләштереп, бөтендөнья үсешенә һәм хәзерге халыкара хәлгә тирән марксистик-ленинчыл анализ бирә, социалистик системаның, эшчеләр хәрәкәтенең һәм милли азатлык хәрәкәтенең иң зур казанышларына йомгак ясый. Белдерүдә бирелгән хәзерге эпохага характеристиканың гаять зур әһәмияте бар.

«Төп эчтәлеге капитализмнан социализмга күчүдән — Бөек Октябрь социалистик революциясе белән башланган күчүдән торган безнең эпохабыз, — диелә Белдерүдә, — капма-каршы ике иҗтимагый системаның көрәше эпохасы, социалистик революцияләр һәм милли азатлык революцияләре эпохасы, империализмның җимерелүе, колониаль системаның бетүе эпохасы, яңадан-яңа халыкларның социализм юлына күчүе, социализмның һәм коммунизмның бөтен дөнья күләмендә тантана итүе эпохасы» («Тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшнең программ документлары». Госполитиздат, 1961, 39 бит).

Хәзерге этапның төп үзгә сыйфаты шунда: бөтендөнья социалистик системасы, империализмга каршы, җәмгыятьне социалистик үзгәртеп кору өчен көрәшүче көчләр кешелек җәмгыятенең тарихи үсешенең эчтәлеген, төп юнәлешен һәм төп үзенчәлеген билгелиләр.

Бөтендөнья капитализм системасын характерлап, Белдерү аның тирән төшенкелек һәм череп таркалу процессы кичерүен күрсәтеп үтә. Капитализмның гомуми кризисының яңа этабы башланды. Бу этапның үзенчәлеге шунда: ул сугышка бәйләнешле рәвештә түгел, бәлки ике системаның ярышы обстановкасында, көчләр нисбәтенең һаман күбрәк социализм файдасына үзгәрә баруы, империализм каршылыкларының бик нык кискенләшүе һәм бөтен дөньяда антиимпериалистик көчләрнең бик нык үсүе

шартларында килеп чыкты. Америка Кушма Штатлары империализмның һәм бөтендөнья реакциясенең таянычы, иң зур халыкара эксплуататор, бөтендөнья жандармы, бөтен дөнья халыкларының дошманы, иң реакцион һәм тиранлык режимнарын яклаучы булып тора.

Социализм, диелә Киңәшмәдә, бөтендөнья социалистик системасында хәлиткеч җиңүгә иреште. Хәзер СССРда гына түгел, бәлки халык демократиясе илләренең барысында да капитализмны реставрацияләүнең социаль-экономик мөмкинлекләре бетерелде. Социалистик лагерьның берләшкән көчләре бу лагерьдагы һәр илне империалистларның кул сузуыннан гарантияли һәм бөтен система рамкаларында социализмның тулы җиңүен тәэмин итә. Киңәшмә социалистик илләрнең коммунистлар һәм эшчеләр партияләрен бердәмлекне ныгытырга, социализм төзүнең коллектив тәҗрибәсен өйрәнергә, социалистик системаның өстенлекләреннән һәм һәр илнең ресурсларыннан тулырак файдаланырга, илләр арасындагы мөнәсәбәтләрдә пролетар интернационализм принципларын сакларга, хезмәт ияләрен шул рухта тәрбияләргә, барлык милләтчелек һәм шовинизм күренешләренә карата килешмәүчән булырга чакырды.

Белдерү һәм Мөрәҗәгать — яңа бөтендөнья сугышы куркынычына каршы халыкларның кискен һәм изге көрәшенең киң программасы. Коммунистлар һәртөрле сугышны җәмгыять тормышыннан мәңгегә чыгарып ташлауны гына түгел, бәлки хәзерге эпохада ук инде кешелек дөньясын яңа бөтендөнья сугышы фаҗигасеннән коткаруны да үзләренең тарихи миссиясе дип саныйлар.

> «Без, коммунистлар,—диелә бөтендөнья халыкларына Мөрәҗәгатьтә, — кешелек дөньясын хәзерге заман сугышы фаҗигаләреннән коткарып калу өчен көчебездән килгәннәрнең бөтенесен эшләүне үзебезнең изге бурычыбыз дип саныйбыз» («Тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшнең программ документлары», 87 бит).

Империализм сакланганда агрессив сугышлар өчен җирлек тә кала, ә андый сугышларның төп рухландыручысы — Америка империализмы. Ләкин сугышның фаталь котылгысызлыгы юк. Вакыт социализм файдасына, капитализмга каршы эшли. Иң якын киләчәк тынычлык һәм социализм көчләренә яңа уңышлар китерер. Аларның өстенлеге абсолют булып эверелер. Андый шартларда, җир йөзендә социализм җиңгәнче үк инде, дөньяның бер өлешендә капитализм сакланган шартларда, бөтендөнья сугышын җәмгыять тормышыннан чыгарып ташларга реаль мөмкинлек туачак. Социализмның бөтен дөньяда җиңүе һәртөрле сугышлар килеп чыгуның социаль һәм милли сәбәпләрен тәмам бетерәчәк.

Белдерүдә болай диелә: дөньяның ике системага бүленүе шартларында халыкара мөнәсәбәтләрнең бердәнбер дөрес һәм акыллы принцибы — социаль төзелешләре төрле булган дәүләт-

ләрнең янәшә тыныч яшәү принцибы; бу — В. И. Ленин күтәргән һәм 1957 ел Декларациясендә һәм Тынычлык манифестында, КПССның XX һәм XXI съездлары карарларында, коммунистлар һәм эшчеләр партияләре документларында үстерелгән принцип. Гомуми һәм тулы коралсызлану турындагы Советлар Союзы тәкъдимен тормышка ашыруның кешелек дөньясы язмышында зур тарихи әһәмияте булыр иде.

Киңәшмә милли азатлык хәрәкәте ударлары астында империализмның колониаль системасының җимерелә баруын күрсәтеп үтте. Бу — үзенең тарихи әһәмияте ягыннан бөтендөнья социализм системасы барлыкка килүдән соң икенче күренеш. Милли бәйсезлек юлына баскан илләрнең халыклары, социалистик лагерьның булышлыгына таянып, империалистларның казынуларына каршы тора, милли демократия дәүләте төзи, капиталистик булмаган үсеш юлына баса алалар. Социалистик илләр, халыкара эшчеләр хәрәкәте һәм коммунистик хәрәкәт империалистик һәм колониаль изүдән котылу өчен көрәшүче халыкларга һәм милли бәйсезлек яулап алган халыкларга барлык чаралар белән мораль һәм материаль булышлык күрсәтүне үзләренең бурычлары дип саныйлар.

Белдерүдә капиталистик илләрдәге эшчеләр хәрәкәтенә тирән анализ бирелә. Хәзерге шартларда төп ударны капиталистик монополияләргә каршы юнәлдерергә кирәк; аларның интереслары күпчелек милләтләрнең интересы белән килешә алмый. Шул нигездә монополияләргә каршы торучы барлык көчләрне тупларга, эшчеләр сыйныфы хәрәкәтенең бердәмлегенә ирешергә, аның крестьяннар белән союзын ныгытырга мөмкин. Киңәшмә, милли һәм интернациональ масштабларда профсоюз хәрәкәтенең һәм башка демократик оешмаларның бердәмлеген торгызырга чакырып, социал-демократик массаларга мөрәҗәгать итте.

Төрле илләрнең капитализмнан социализмга күчүе формалары мәсьәләсен карап, Киңәшмә социализмга тыныч юл белән дә, тыныч булмаган юл белән дә күчү мөмкинлекләре турында 1957 ел Декларациясе положениесен раслады. Социализмга күчү формалары нинди генә булса да, хәлиткеч шарт — башында марксистик-ленинчыл партия тора торган эшчеләр сыйныфының политик җитәкчелеге, пролетариат диктатурасы урнаштыру. Коммунистик партияләр, диелә Белдерүдә, революцияне экспортлауга каршы чыгу белән бер үк вакытта, империалистларның контрреволюцияне экспортлауларына каршы кискен көрәшәләр. Киңәшмә пролетариатка каршы көрәштә буржуазия һәм аның ялчылары флаг итеп файдалана торган антикоммунизмны армый-талмый фаш итәргә чакырды.

Бөтендөнья коммунистик хәрәкәте иң йогынтылы политик көчкә әверелде, иҗтимагый прогрессның бик әһәмиятле факторы булды. Киңәшмә вакытына 87 илдә коммунистик партияләр бар иде, алар 36 миллионнан артык кешене берләштерде. Алар үз сафларында ревизионистларны идея ягыннан тар-мар иттеләр,

халыкара оппортунизмның Югославиядәге төрен бердәм гаепләделәр. Белдерүдә ике фронтта: төп куркыныч булып калучы ревизионизмга каршы да, догматизмга һәм сектантлыкка каршы да кискен көрәшне дәвам иттерергә кирәклеге әйтелә. Белдерү болай дип кисәтә: догматизмга һәм сектантлыкка каршы эзлекле көрәш алып барылмаса, аларның да аерым партияләрдә төп куркынычка әверелүе мөмкин. Аларның зарары шунда: алар марксизм-ленинизмны иҗади үстерүгә комачаулыйлар, обстановкага вакытында һәм дөрес бәя бирергә һәм яңа тәҗрибәне файдаланырга мөмкинлек бирмиләр, коммунистларны массадан аералар, партияләрне пассив көтеп ятуга һәм сулларча хәрәкәтләргә дучар итәләр, эшчеләр сыйныфын һәм барлык демократик көчләрне империализмга, реакциягә һәм сугыш куркынычына каршы көрәшкә туплауны өзәләр, халыкларга аларның гадел көрәшендә җиңеп чыгарга комачаулыйлар.

Марксистик-ленинчыл партияләр арасында хезмәттәшлекнең Киңәшмә эшләгән принципларының зур әһәмияте бар. Коммунистик хәрәкәт интереслары һәр партиядән марксизм-ленинизм һәм пролетар интернационализм принциплары нигезендә үзенең бердәмлеген саклауны, бу бердәмлекне какшатырлык бернинди хәрәкәткә юл куймауны, бергәләп эшләнгән һәм империализмга каршы, тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшнең гомуми бурычларына кагыла торган положениеләргә таянып эш итүне таләп итәләр.

Киңәшмә КПСС эшчәнлегенә югары бәя бирде. Белдерүдә болай диелә:

> «Коммунистлар һәм эшчеләр партияләре бердәм рәвештә белдерәләр: халыкара коммунистик хәрәкәтнең аеруча тәҗрибәле һәм чыныккан отряды булган Советлар Союзы Коммунистлар партиясе бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең гомуми танылган авангарды булды һәм киләчәктә дә шулай булып калачак. Эшчеләр сыйныфының җиңүе өчен көрәштә, социализм төзүдә һәм киң колач белән коммунизм төзүне тормышка ашыруда КПСС туплаган тәҗрибәнең бөтен халыкара коммунистик хәрәкәт өчен принципиаль әһәмияте бар. КПСС-ның үрнәге һәм аның туганнарча солидарлыгы барлык коммунистик партияләрне тынычлык һәм социализм өчен көрәшкә рухландыра һәм пролетар интернационализмның революцион принципларын практикада куллануның чагылышы булып тора. КПССның XX съезды чыгарган тарихи карарларның КПСС өчен һәм СССРда коммунистик төзелеш өчен бөек әһәмияте булу белән бергә, алар халыкара коммунистик хәрәкәттә яңа этапны башлап җибәрделәр, аның марксизм-ленинизм нигезендә тагын да үсүенә ярдәм иттеләр» («Тынычлык, демократия һәм социализм өчен көрәшнең программ документлары», 83—84 битләр).

Киңәшмәнең төп йомгагы марксизм-ленинизм һәм пролетар интернационализм принциплары нигезендә бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең тагын да туплануында һәм аның бердәмлеген ныгытуында. Ул бөек Ленин идеяләренең яңа гүзәл җиңүен күрсәтте. Киңәшмә кабул иткән документлар марксизм-ленинизм хәзинәсенә кертелгән зур өлеш булды.

КПСС Үзәк Комитетының 1961 елгы январь пленумы, «Коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләре киңәшмәсенең йомгаклары турында»гы мәсьәләне карап, КПССның бу киңәшмәдә катнашкан делегациясенең эшен һәм киңәшмә кабул иткән документларны яхшы дип тапты. Пленум карарында түбәндәгеләр әйтелә: Советлар Союзы Коммунистлар партиясе Киңәшмә кабул иткән Белдерүне һәм бөтендөнья халыкларына Мөрәҗәгатьне бик әһәмиятле марксистик-ленинчыл документлар дип саный, аларны эштә кулланма итеп файдалана, аларда бирелгән положениеләргә таянып эш итәчәк.

Барлык коммунистлар һәм эшчеләр партияләре Киңәшмә Белдерүен һәм аның бөтендөнья халыкларына Мөрәҗәгатен бердәм төстә яхшы дип таптылар. Бу документлар бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең сугышчан программасына әверелделәр. Йөзләрчә миллион кешеләр: социалистик илләрнең хезмәт ияләре, капитализм илләренең эшчеләре һәм киң катлау халык массасы, милли бәйсезлек өчен көрәшүчеләр, тынычлык сөюче бөтен кешелек дөньясы Киңәшмә йомгакларын тирән канәгатьләнү белән каршыладылар.

Бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең көче аның бердәмлегендә һәм тупланганлыгында, марксизм-ленинизм, пролетар интернационализм принципларына турылыклы булуында. Ләкин бер партия — Албания хезмәт партиясе җитәкчелеге, үз вәкилләренең Киңәшмә документларына кул куйган булуларына карамастан, бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең бердәм линиясеннән читкә китте. Киңәшмәдән соң Албания хезмәт партиясе җитәкчеләре ачыктан-ачык социалистик илләр берләшмәсен һәм бөтендөнья коммунистик хәрәкәтен таркату юлына бастылар, КПСС-ка каршы, коммунистик хәрәкәтнең марксистик-ленинчыл линиясенә каршы көрәш башладылар.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең 1957 һәм 1960 ел киңәшмәләре документларын нык һәм тайпылышсыз кулланып эш итә. КПСС тугандаш партияләр күрсәткән зур ышанычны намус белән аклау — бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең сугышчан авангарды булу өчен бөтенесен эшли. Ул бөтендөнья коммунистик хәрәкәте сафларын марксизм-ленинизм, пролетар интернационализм принципларында туплау өчен армый-талмый көрәште һәм көрәшә. КПССның бөек ленинчыл принципларга турылыклы булуы аның бөтен купьеллык героик тарихы белән, социализм һәм коммунизм төзүдәге данлыклы эшләре белән исбат ителде.

## КЫСКАЧА НӘТИҖӘЛӘР

1959 елда Советлар иле үсешендә яңа чор — киң колач белән коммунистик җәмгыять төзү чоры башланды. 1959—1961 елларда халыкара хәл, империалистик дәүләтләрнең агрессия актлары нәтиҗәсендә, киеренке булып калды. Партия тынычлыкны ныгытуга, халыкара контроль астында гомуми һәм тулы коралсызлануга, Германия проблемасын тыныч хәл итүгә, барлык илләр белән эшлекле мөнәсәбәтләр урнаштыруга, экономик һәм культура элемтәләрен үстерүгә бөтен көчен куйды.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе бөтендөнья социалистик илләр бердәмлеген ныгытуга актив булышлык итте. Халык демократиясе илләрендә социалистик җитештерү мөнәсәбәтләре ныгып урнашты, халык демократиясе строе ныгыды, хезмәт ияләренең тормыш хәле яхшырды. Бөтендөнья социалистик системасы үз үсешенең яңа этабына керде.

Изелгән халыкларның куәтле милли азатлык хәрәкәте колониаль системаның җимерелүенә китерде. Советлар Союзы, колониализмга эзлекле төстә каршы чыгып, үзләренең милли бәйсезлеге өчен көрәшүче халыкларның турылыклы дусты икәнлеген эштә күрсәтте. Ул аларның колонизаторларга, империалистик агрессиягә каршы көрәшен актив яклады.

КПСС белән тугандаш партияләр арасында элемтәләр киңәйде һәм тагын да ныгыды. Коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең 1960 елгы киңәшмәсе бөтендөнья коммунистик хәрәкәтенең марксизм-ленинизм, пролетар интернационализм принциплары нигезендә бердәмлеген һәм тупланганлыгын яңа көч белән күрсәтте.

Совет халкы Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә дөньякүләм тарихи җиңүләргә иреште. Социализм СССРда тулы һәм тәмам җиңүгә иреште. 1959—1965 елларга халык хуҗалыгын үстерүнең КПССның XXI съезды кабул иткән җидееллык планы — СССРда коммунизм төзү буенча бөек программаның әһәмиятле өлеше. Съезд социализмнан коммунизмга күчүнең бик әһәмиятле проблемаларын фәнни нигезләде.

XXI съезд карарларын тормышка ашыра барып, партия һәм аның Н. С. Хрущев җитәкчелегендәге Үзәк Комитеты промышленностьны, авыл хуҗалыгын, культураны тагын да үстерүгә һәм халыкның тормыш хәлен яхшыртуга ирештеләр. Җитештерүче көчләрнең үсүе нигезендә хезмәттә, көнкүрештә коммунистик мөнәсәбәтләр формалаша башлады. Социалистик демократия тагын да югарырак дәрәҗәгә күтәрелде. Совет халкының социаль-политик һәм идея бердәмлеге ныгыды.

Коммунизм төзүче ил кешенең галәмне танып-белүендә яңа эра ачты. Совет кешеләренең тарихта беренче булып космоска очуы социализмның бөек өстенлекләрен күрсәткән яңа дәлил, совет фәненең һәм техникасының гигант казанышы, кешенең табигать көчләрен тиңдәшсез җиңүе булды.

Партия тормышының ленинчыл принципларын һәм нормаларын партиянең барлык буыннарында эзлекле үткәрү нигезендә коллектив җитәкчелек көчәйде; партия органнары эшендә җәмәгатьчелек башлангычлары киң урын алды; партия массаларының активлыгы һәм үзешчәнлеге көчәйде. Партиянең һәм аның җирле оешмаларының оештыру һәм идеология эше тагын да югарырак баскычка күтәрелде.

## XIX БҮЛЕК

# СОВЕТЛАР СОЮЗЫ КОММУНИСТЛАР ПАРТИЯСЕНЕҢ XXII СЪЕЗДЫ. ПАРТИЯНЕҢ ЯҢА ПРОГРАММАСЫ

### 1. Коммунизм төзүчеләр съезды

Совет халкына, аның коммунистик авангардына бөек тарихи миссияне — кешелек дөньясының күптәнге хыялын — коммунистик җәмгыять төзүне тормышка ашыру пионерлары булу миссиясен үтәү бурычы төште. Совет халкы, социализмның тулысынча һәм тәмам җиңүенә ирешеп, киң колач белән коммунизм төзүгә кереште.

Партия Үзәк Комитеты, КПССның XX съезды күрсәтмәләрен үтәп, Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең яңа Программасы проектын хәзерләде һәм 1961 елның җәендә аны игълан итте. Бер үк вакытта КПСС Уставы проекты да игълан ителде. Программа проектын съезд алдыннан партия һәм бөтен халык ике ай ярым буена тикшерде, тикшерүдә 9 миллионнан артык коммунист, ә барлыгы 73 миллион чамасы кеше катнашты.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең XXII съезды — *коммунизм төзүчеләр съезды* партия тирәсенә тупланган совет халкының гаять зур бердәмлеге шартларында 1961 елның 17 октябреннан 31 октябрена кадәр барды. КПСС тарихында ул иң күп кеше катнашкан съезд булды. Анда тавыш бирү хокукы белән 4408, киңәш бирү хокукы белән 405 делегат катнашты. Аларны 9 700 меңнән артык коммунист вәкил итеп җибәрде. Съездда кунак булып 80 илдән марксистик-ленинчыл партия делегацияләре, шулай ук Африкадагы күп кенә илләрнең демократик партияләре вәкилләре катнашты.

Партия үзенең съездына халык белән тыгыз бәйләнгән, яңа политик тәҗрибә туплаган бердәм һәм монолит партия булып килде. Съезд партиянең бөтенхалык характерын алганлыгын һәм көче үсә барганлыгын, партия тормышының ленинчыл нормаларын торгызу һәм үстерүнең партия эшчәнлегенә уңай йогынты ясаганлыгын, партия сафларының идея, политик яктан һәм культура ягыннан үскәнлеген күрсәтте. Тавыш бирү хокукы белән катнашкан делегатларның яртысы диярлек промышленностьта, транспортта, элемтәдә, төзелештә, авыл хуҗалыгында эшләүче коммунистлар иде. Делегатларның дүрттән өч өлеше югары һәм

урта белемле иде. Съездда партиянең карт кадрлары да, яшь кадрлары да катнашты.

КПССның XXII съезды бөтен совет халкының, бөтен дөнья хезмәт ияләренең игътибарын үзенә җәлеп итте. Съезд адресына съезд алды йөкләмәләрен үтәү турында 10 меңнән артык рапорт һәм кайнар котлаулар белән күп меңнәрчә телеграммалар һәм хатлар алынды.

Съезд «КПСС Үзәк Комитеты отчеты» буенча, «Советлар Союзы Коммунистлар партиясе Программасы турында» Н. С. Хрущев докладларын, «Советлар Союзы Коммунистлар партиясе Уставында үзгәрешләр турында» Ф. Р. Козлов докладын тыңлады һәм тикшерде. Отчет доклады буенча резолюциядә съезд партиянең XX һәм XXII съездлары арасында КПСС Үзәк Комитетының политик линиясен һәм практик эшчәнлеген яхшы дип тапты. Съезд гаять зур күтәренкелек белән яңа Программа кабул итте һәм Уставны раслады.

КПССның XX съезды эшләгән ленинчыл курсны тормышка ашыру, Советлар Союзы алдына килеп баскан зур бурычларны партиянең кыю, иҗади хәл итүе, эчке һәм тышкы политикада күренекле казанышларга ирешү нәтиҗәсендә XX съезддан соң үткән алты ел эчендә ил һәм партия тормышында зур үзгәрешләр булды. 1959 елда КПССның чираттан тыш XXI съезды билгеләп үткәнчә, партиянең һәм совет халкының революцион үзгәртеп кору эшендә яңа этап — коммунизмның материаль-техник базасын төзү этабы башланды.

Бөтен совет халкы ярдәмендә партия үткәргән зур политик һәм экономик чаралар, СССРның куәте тагын да ныгу, социализмның башка илләрендә социалистик төзелеш уңышлары, — болар барысы бергә халыкара мөнәсәбәтләргә, халыкларның азатлык көрәшенә, бөтен дөньядагы коммунистик хәрәкәткә гаять зур йогынты ясадылар.

Партиянең һәм Совет хөкүмәтенең тышкы политика өлкәсендәге эшчәнлегенә йомгак ясап, съезд хәзерге бөтендөнья үсешенең сыйфат ягыннан яңа үзенчәлекләрен күрсәтеп үтте.

Хәзерге эпоханың төп эчтәлеге дөньядагы ике социаль системаның ярышы; бу ярышта — социализм *иҗтимагый үсешнең хәлиткеч факторына* әверелә бара. Бу күп кенә шартлар белән билгеләнә. Социалистик илләрнең куәте үсә, алар экономиканың югары темплар белән үсүенә ирештеләр һәм материаль җитештерү сферасында капитализмны кысрыклыйлар, бөтендөнья продукциясендә үз өлешләрен һаман арттыра баралар. Социалистик илләрнең политик, экономик, культура һәм хәрби хезмәттәшлеге һаман ныгый бара. Шул ук вакытта яңа экономик һәм политик тетрәнүләр, империализмның колониаль системасы җимерелү, идеология өлкәсендә зур җиңелүләр, империализм каршылыкларының көчәюе, массаларның политик активлыгы үсү, сыйнфый көрәшнең кискенләшүе һәм тынычлык, демократия, милли бәйсезлек, социализм өчен халыклар хәрәкәтенең

киңрәк колач алуы нәтиҗәсендә капитализм тагын да көчсезләнә бара.

Хәзерге тарихи этапның характерлы үзенчәлеге шунда: коммунистик хәрәкәт эпохабызның иң йогынтылы политик көченә әверелде. Бу — марксистик-ленинчыл партияләрнең сугышчан көче ныгуда, аларның авторитеты күтәрелүдә, тарих барышына аларның йогынтысы көчәюдә чагыла. Реакциянең капитализм илләрендә коммунистлар партияләрен бетерергә яки көчсезләндерергә һәртөрле маташулары хурлыклы җиңелү белән бетте. Коммунистик партияләр саны үсте. Аларны яклаучылар арта бара. Массаларга йогынты ясау буенча коммунистлар башка политик партияләр һәм оешмалар арасында дөньяда беренче урынны алып торалар. Коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләренең 1957 һәм 1960 елларда булып үткән тарихи киңәшмәләре, бу киңәшмәләрдә эшләнгән һәм барлык марксистик-ленинчыл партияләр яхшы дип тапкан программ документлар,— халыкара коммунистик хәрәкәт көчләре үсүенең һәм аның сафлары тагын да тыгызрак тупланунның ачык гәүдәләнеше. Тугандаш партияләр билгеләп үткәнчә, аларның сугышчан көче тагын да артуга, массалар белән элемтәләре ныгуга КПССның XX съезды эшләгән ленинчыл курс зур ярдәм итте.

Бөтен дөньядагы коммунистик хәрәкәтнең бердәмлеген барлык чаралар белән ныгытуны, бу хәрәкәтне йомшартырга маташучыларның һәммәсенә каршы көрәш алып баруны КПСС үзенең интернациональ бурычы дип саный. XXII съезд КПСС белән тугандаш марксистик-ленинчыл партияләр арасындагы хезмәттәшлекне үстерү һәм ныгыту өчен Үзәк Комитетның зур һәм нәтиҗәле эш алып баруын аерым билгеләп үтте. Съезд Югославия Коммунистлар союзы программасында аеруча тулы чагылган хәзерге заман ревизионизмы теориясен һәм практикасын киләчәктә дә эзлекле фаш итәргә кирәклекне күрсәтте. Бер үк вакытта съезд Албания җитәкчеләренең хәрәкәтләрен тәнкыйть итте. Албания җитәкчеләре коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләре киңәшмәләре Декларациясеннән һәм Белдерүеннән читкә киттеләр, үзләрен социалистик илләр дуслыгын һәм тупланганлыгын какшатучы һәм империализм файдасына эш итүче раскольниклар кебек тоталар.

Милли азатлык хәрәкәте яңа баскычка күтәрелде. Элекке колонияләр халыклары, политик бәйсезлек яулап алганнан соң, империалистик илләргә экономик бәйлелектән дә котылырга омтылалар. Бөтендөнья социализм системасының булуы һәм империализм позицияләренең йомшаруы азатлыкка чыккан халыкларга прогрессив үсеш юлын ачты. Капиталистик үсеш юлын кире кагып, яшь суверен дәүләтләр халыклары, аларның прогрессив җитәкчеләре социалистик илләр тәҗрибәсенә зуррак игътибар белән күз салалар, бу тәҗрибәне үз шартларында куллану мөмкинлеген өйрәнәләр.

Хәзерге эпоханың бик мөһим үзенчәлеге — тынычлыкны саклап калу мөмкинлеге барлыкка килү. Соңгы еллардагы вакыйгалар КПССның XX съездының: хәзерге эпохада дәүләтләр арасында сугышлар фаталь котылгысыз түгел, дигән нәтиҗәсен расладылар. Тынычлык сагында торучы куәтле көчләрнең агрессорларны авызлыклау, бөтендөнья сугышын булдырмау өчен бөтен кирәкле средстволары бар. Бөтендөнья аренасында көчләр нисбәтенең социализм файдасына тамырдан үзгәрүе социаль стройлары төрле булган дәүләтләрнең янәшә тыныч яшәве политикасы базасын тагын да ныгытты. Янәшә тыныч яшәү принциплары тынычлыкны саклауның бердәнбер юлы буларак киң яклау тапты.

Съезд Үзәк Комитетның һәм Совет хөкүмәтенең тышкы политикада сугышны булдырмый калуга һәм тынычлыкны ныгытуга торткан курсын бөтенләе белән һәм тулысынча яхшы дип тапты, Советлар Союзының эзлекле, оста һәм инициативалы тышкы политикасына, барлык дәүләтләр белән политик, экономик һәм культура элемтәләренең ныгуына югары бәя бирде. Съезд Үзәк Комитетның һәм Совет хөкүмәтенең илнең оборона куәтен тагын да ныгытуга юнәлдерелгән чараларын бик вакытлы һәм урынлы дип таныды, Совет Армиясен ракета-атом-төш коралы белән яңабаштан коралландыруны яхшы дип тапты.

> «Сугышны булдырмый калуга ирешелгән икән һәм совет кешеләре, башка илләр халыклары тыныч тормыш уңайлыкларыннан файдалана алалар икән, — диелә ҮК отчеты буенча съезд кабул иткән резолюциядә, — бу фактны Совет дәүләтенең куәтен үстерү, ленинчыл тышкы политиканы тормышка ашыру буенча партия һәм аның Үзәк Комитеты алып барган эшнең төп нәтиҗәсе дип, социализм илләрендәге тугандаш партияләр эшенең, барлык илләрдәге тынычлык сөюче көчләрнең активлашуы нәтиҗәсе дип карарга кирәк» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 278 бит).

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе болай дип белдерде: ул социаль прогрессның югары идеаллары һәм халыклар бәхете тантанасы хакына җир йөзендә тынычлыкны саклау һәм ныгыту, халыклар арасында дуслыкны ныгыту өчен кирәк булганнарның бөтенесен эшләр.

XXII съезд отчет чоры эчендә партиянең һәм совет халкының эшчәнлегенә йомгак ясады, совет җәмгыяте үсешендәге яңа тарихи этапка характеристика бирде.

Партия XX съездда Сталинның шәхес культын гаепләде һәм партия тормышының ленинчыл нормаларын торгызу һәм тагын да үстерүгә, дәүләт һәм партия җитәкчелеге методларын коммунизм төзү таләпләренә туры килерлек итеп үзгәртеп коруга курс алды. Партия, дәүләт һәм җәмәгать оешмалары эшендә ленинчыл принциплар торгызылды һәм тагын да үстерелде.

Партия инициативасы белән үткәрелгән, ленинчыл революцион иҗат рухы белән сугарылган чараларның бөтен бер системасы илдә иҗтимагый-политик атмосфераны үзгәртте. Алга баруны тоткарлаучы консерватив карашларны һәм концепцияләрне алып ташлап, партия илнең ихтыяҗларын һәм массаларның тәҗрибәсен игътибар белән өйрәнде, бөтен прогрессив, алдынгы нәрсәне яклады, иҗтимагый тормышның барлык өлкәләрендә коммунизм үсентеләрен үстерүгә һәрьяклап ярдәм итте. Социалистик мөнәсәбәтләрнең коммунистик мөнәсәбәтләргә әверелү процессы башланды. Совет җәмгыятенең йөзе яңа этапка туры китереп үзгәртеп корыла башлады.

Экономик тормышта мөһим үзгәрешләр килеп чыкты. Экономик политикада шәхес культына хас булган субъективизм бетерелде. Партиянең экономик чаралары социализм законнары таләпләренә тулысынча җавап бирә башладылар. Хуҗалыкка җитәкчелек итү тамырдан үзгәртеп корылды, ул конкретрак һәм квалификациялерәк була башлады, экономика һәм культура төзелешендә җирле оешмаларның һәм киң катлау хезмәт ияләренең роле күтәрелде. Мөһим экономик таләп—чыгымнарны азрак тотып, күбрәк продукция алуга ирешергә, дигән таләп яхшырак тормышка ашырыла бара. Моңа халык хуҗалыгын үстерүдә аеруча прогрессив, экономик яктан файдалы юнәлешләрне сайлап алу, техниканың өр-яңа эффектлы средстволарыннан файдалану, халык хуҗалыгының барлык тармакларын комплекслы механикалаштыру һәм автоматиканы киң кертү нигезендә яңадан коралландыру юлы белән ирешелә. Фән, производство белән кушылып, җәмгыятьнең мөһим җитештерүче көченә әверелде. Яңа предприятиеләр төзү белән бергә, булганнарын модернизацияләү капитал салуларны яхшырак файдаланырга, яңа производство куәтләрен тизрәк сафка кертергә мөмкинлек бирде. Сугыш вакытыннан калган, шулай ук шәхес культы чорында хуҗалык политикасындагы кимчелекләр нәтиҗәсендә килеп чыккан диспропорцияләр бетерелде. Халык хуҗалыгында яңа пропорцияләр тудырыла, алар экономиканың тиз һәм гармонияле үсешен тәэмин итәләр.

Экономика һәм техника политикасындагы үзгәрешләр җитештерүче көчләрне үстерү өчен яңа перспективалар ачты, социалистик производстводагы гаять зур резервларны хәрәкәткә китерергә, коммунизмның материаль-техник базасын төзү бурычын тизрәк хәл итәргә мөмкинлек бирде. *Коммунистик төзелешнең тизләтелгән темплары* — XX съездан соң башланган чорның әһәмиятле үзенчәлеге.

Партия һәм халык промышленность производствосын гаять нык үстерүгә, хезмәт җитештерүчәнлеген өзлексез күтәрә баруга ирештеләр. 1956 елдан 1961 елга кадәр 6 мең чамасы эре предприятие сафка кертелде, промышленность продукциясе 80 процентка диярлек үсте. Шул ук вакытта халык хуҗалыгында элеккечә хәлиткеч урынны тотучы авыр индустриянең куәтле үсеше

куллану әйберләре житештерүче промышленностьның да бик тиз үсүе белән бергә барды. Тукымалар, өс-баш һәм аяк киемнәре, мебель һәм башка товарлар шактый артты.

Жидееллыкның беренче өч елында промышленностьны үстерүдәге уңышлар аннан соңгы еллар заданиеләренә үзгәрешләр кертергә, авыр промышленностьның кайбер төп тармаклары буенча контроль саннарны арттырырга мөмкинлек бирде. Съезд промышленностьның планнарны арттырып үтәүдән алына торган средстволарны башлыча авыл хужалыгына, жиңел һәм азык промышленностена жибәрергә карар бирде.

Авыл хужалыгында колхозларның һәм совхозларның материаль-техник базасы ныгытылды: гаять зур массивларда чирәм жирләр үзләштерелде; машина-трактор станцияләре үзгәртеп корылды; планлаштыруның яңа тәртибе кертелде; авыл хужалыгы продуктлары житештерүне арттыруда ленинчыл принцип— авыл работникларын материаль кызыксындыру принцибы торгызылды. Болар барысы да авыл хужалыгы производствосын шактый күтәрергә мөмкинлек бирде. Шуның белән бергә авыл хужалыгын үстерүнең күп кенә бурычлары хәл ителмәгән әле. Коммунизм төзү интереслары бөртекле ашлык хужалыгын, бигрәк тә терлекчелекне тагын да күтәрүгә даими игътибар бирүне, авылда оештыру-партия эшен яхшыртуны, социалистик игенчелекнең бай резервларын мобилизацияләүне таләп итәләр. Съезд якын елларда авыл хужалыгы продукциясе житештерүне илнең ихтыяжларын тулысынча канәгатьләндерерлек дәрәжәгә күтәрү бурычын куйды. Моның өчен чәчү мәйданнары структурасын яхшыртырга, үлән чәчүне игенчелекнең аеруча интенсив системасы белән алыштырырга, мул уңыш бирүчән сызма һәм кузаклы культураларны күбрәк чәчәргә, авыл хужалыгын механикалаштыруны һәм электрлаштыруны көчәйтергә, фән һәм алдынгы тәжрибә казанышларын файдаланырга, хезмәт житештерүчәнлеген күтәрергә һәм продукциянең үзкыйммәтен киметергә кирәк.

Партия, нык үскән экономик ресурслардан файдаланып, хезмәт ияләренең тормыш дәрәжәсен күтәрү өчен байтак эш башкарды. Халыкның кулланувы шактый артты, бүлү формаларында сыйфат үзгәрешләре килеп чыкты. Ике съезд арасындагы чорда эшчеләрнең һәм хезмәткәрләрнең реаль доходлары 27 процентка, колхозчыларның 33 процентка үсте. Эшчеләр һәм хезмәткәрләр өчен жиде сәгатьлек яки алты сәгатьлек эш көне кертелде. Бик зур күләмдә торак төзелеше жәелдерелде. Хезмәт ияләренең яңадан-яңа категорияләре налог түләүдән азат ителә. Жәмгыять членнарының ихтыяжларын аларның хезмәте күләменә һәм сыйфатына бәйсез рәвештә, ягъни түләүсез канәгатьләндерү өчен билгеләнгән жәмәгать кулланувы фондлары арта. Работникларны хезмәт нәтижәләре белән материаль кызыксындыруның ленинчыл принцибын кулланып, тотылган хезмәт күләменә һәм сыйфатына карап бүлүнең социалистик формасын ныгыту һәм камилләштерү белән бергә, партия коллектив файдаланудагы жәмәгать

фондлары аркылы бүлүнеӊ коммунистик нигезләрен бөтен чаралар белән яклый һәм үстерә.

XXII съезд Үзәк Комитетка киләчәктә дә партиянеӊ һәм халыкныӊ көчен коммунистик төзелеш *темпларын тизләтүгә,* коммунизмныӊ материаль-техник базасын төзү өчен, капитализм белән тыныч экономик ярышта җиӊеп чыгу өчен *хәлиткеч* әһәмияте булган җидееллык план заданиеләрен *үтәүгә һәм арттырып үтәүгә* юнәлдерергә кушты.

Съезд авыр промышленностьны барлык чаралар белән үстерергә, авыл хуҗалыгындагы уӊышларны арттырырга, техника прогрессы нигезендә халык хуҗалыгыныӊ барлык тармакларында хезмәт җитештерүчәнлеген өзлексез күтәрергә һәм шуныӊ белән халыкныӊ тормыш дәрәҗәсен туктаусыз күтәрүне тәэмин итәргә чакырды.

Политика өлкәсендә яӊа тарихи этап социалистик демократизмны һәрьяклап тагын да үстерү, иске демократик формаларны камилләштерү һәм аныӊ яӊа формаларын тудыру чоры булды. Советларныӊ, профсоюзларныӊ, комсомолныӊ политик роле күтәрелде, экономика, политика һәм культура төзелешендә хезмәт ияләренеӊ активлыгы артты. Массалар мөһим политик-хуҗалык мәсьәләләрен бөтенхалык тикшерүе юлы белән партия һәм дәүләт политикасын билгеләүдә, производство киӊәшмәләре, техник-экономика советлары һәм башка оешмалар аркылы производствоны идарә итүдә *турыдан-туры* катнашырга, әһәмиятле мәсьәләләрне совет органнарындагы комиссияләр һәм җәмәгать советлары аркылы хәл итәргә тагын да киӊрәк мөмкинлек алдылар. *Коммунистик үзидарә үсентеләре барлыкка килде.* Болар барысы да һәр совет гражданыныӊ тормышына һәм эшенә уӊай йогынты ясады, анда бөек хисне — үзен үз иленеӊ хуҗасы итеп сизү хисен ныгытты, Ватан язмышы өчен аныӊ җаваплылыгын көчәйтте, массаларныӊ иҗтимагый-политик үзешчәнлеген, инициативасын һәм производство активлыгын күтәрде.

XXII съезд совет җәмгыятенеӊ рухи тормышында килеп чыккан үзгәрешләргә дә анализ ясады. Идеология өлкәсендә шәхес культыныӊ тискәре йогынтысы бетерелде, рухи тормышныӊ барлык өлкәләрендә иҗади эшчәнлек өчен киӊ горизонтлар ачылды. Шәхес культы тарафыннан тудырылган нәрсә — теорияне массаларныӊ революцион практикасыннан аеру, идеология эшен тормыштан аеру (догматизм һәм китап ятлаучылык) бетерелде. Марксистик-ленинчыл теориянеӊ революцион практика белән бердәмлеге ныгыды, марксистик-ленинчыл теориянеӊ үзгәртеп кору роле күтәрелде. Коммунизмны аӊлы рәвештә төзүче массаларныӊ практик эше тирәнтен фәнни нигезләнә, ә коммунизм идеяләре, халыкныӊ аӊына тирәнрәк үтеп кергән саен, дөньяны яӊартучы тагын да куәтлерәк материаль көчкә әверелә бара.

Советлар Союзы культура, фән, әдәбият һәм сәнгать өлкәсендә дә зур уӊышлар казанды. Сигезьеллык гомуми мәҗбүри укыту кертелде. Съезд мәктәпнеӊ тормыш белән элемтәсен ныгыту,

читтән торып һәм кичке укуны үстерү, халык хуҗалыгының һәм культураның барлык тармаклары өчен югары квалификацияле белгечләр хәзерләү буенча күрелгән чараларны яхшы дип тапты. 350 меңнән артык фәнни работник, дүрт меңгә якын фәнни учреждениенең булуы совет фәненең чәчәк атуын күрсәтә. Съезд совет галимнәре алдына бөтендөнья фәне һәм техникасының барлык төп юнәлешләре буенча алдынгы позицияләрне яулап алу бурычын куйды. Соңгы елларда социалистик чынбарлыкны, коммунизм төзүчеләрнең тормышын һәм хезмәтен дөрес чагылдыручы күп кенә әһәмиятле әдәбият һәм сәнгать әсәрләре тудырылды. Съезд әдәбиятны һәм сәнгатьне тагын да үстерергә, аларның идея һәм художество дәрәҗәсен күтәрергә, коммунистик төзелеш практикасы белән, халык тормышы белән элемтәне ныгытырга чакырды.

XXII съезднын бөтен эше, аның карарлары революцион новаторлыкның тантана итүен, иҗади эшнең консерватизмның барлык күренешләре өстеннән — политикада шәхес культы калдыклары, хуҗалык тормышында субъективизм, техникада искелек, теориядә догматизм һәм пропагандада китап ятлаучылык өстеннән җиңүен чагылдыралар. Материаль җитештерү һәм рухи иҗат эше сферасында бөтен яңа, прогрессив нәрсә өчен киң юл ачылды.

XXII съезд партиянең үз тормышына һәм эшчәнлегенә зур игътибар бирде. Съезд билгеләп үткәнчә, шәхес культы һәм шуңа бәйле булган Молотов, Каганович, Маленков һәм башкаларның фракцион группасы турындагы мәсьәлә — ул үткәндәге эш кенә түгел. Бу мәсьәләләргә партия күзлегенннән бәя бирүнең хәзерге вакыт һәм киләчәк өчен партиянең дөрес политикасын эшләүдә, партиянең сугышчан сәләтен күтәрүдә әһәмияте бик зур. Бу очракта партия шәхес культының аеруча тупас, түзеп тора алмаслык һәм ачыктан-ачык күренешләрен бетереп кенә калмады. Ул шәхес культының барлык һәм һәртөрле калдыкларын бетерү өчен көрәш җәелдерде.

Съезд Сталинның шәхес культын тәмам фаш итте. XX съезд карарлары нигезендә Үзәк Комитет Сталинның зур ялгышларын, социалистик законлылыкны тупас бозу, властьтан явыз ният белән файдалану фактларын, күп кенә намуслы кешеләргә карата, шул исәптән партиянең һәм дәүләтнең күренекле эшлеклеләренә карата башбаштаклык һәм репрессия фактларын бөтен тулылыгы белән ачып салды. Хуҗалык төзелеше өлкәсендә, бигрәк тә авыл хуҗалыгында шәхес культының зарарлы нәтиҗәләре ачылды.

«Шәхес культы гаепләнмәгән булса, — диде съездда Н. С. Хрущев, — аның зарарлы калдыклары бетерелмәгән булса, партия һәм дәүләт эшчәнлегендә ленинчыл принциплар торгызылмаган булса, партиягә һәм илгә нәрсә булыр иде икән? Бу — партиянең массадан, халыктан аерылу, совет демократиясен һәм революцион законлылыкны җитди бозу, илнең экономик үсешен

акрынайту, коммунизм төзү темпларын киметү, димәк, халыкның тормыш хәлен начарлату куркынычын китереп чыгарыр иде. Халыкара мөнәсәбәтләр өлкәсендә бу бөтен дөнья мәйданында Советлар Союзы позициясенең йомшавына, башка илләр белән мөнәсәбәтләрнең начараюына китерер иде, ә моның бик куркыныч нәтиҗәләр бирү ихтималы бар иде. Менә шул сәбәпле шәхес культын тәнкыйтьләү һәм аның калдыкларын бетерү зур политик һәм практик әһәмияткә ия булды» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 84 бит).

Делегатлар съездда ясаган чыгышларында, шулай ук бик күп коммунистлар җыелышларда һәм конференцияләрдә партия Программасы һәм Уставы проектларын тикшерү вакытында, съезд адресына язган хатларында Сталин эшләгән күп санлы башбаштаклыкларны, аның Ленин васыятьләрен тупас бозганлыгын күрсәттеләр.

Партия ихтыярын чагылдырып, КПССның XXII съезды «Владимир Ильич Ленин Мавзолее турында» карар кабул итте. Съезд И. В. Сталин табуты куелган саркофагны моннан соң Мавзолейда саклауны урынсыз дип таныды. «...Ленин васыятьләрен Сталинның җитди бозулары, властьтан законсыз файдалануы, намуслы совет кешеләренә каршы массовый репрессияләр һәм шәхес культы чорындагы башка эшләре, — диелә карарда, — аның гәүдәсе салынган табутны В. И. Ленин Мавзолеенда калдырырга мөмкинлек бирми» (шунда ук, 416 бит).

Ленинчыл традицияләрне дәвам иттереп, КПССның XXII съезды Сталинның властьтан явыз ният белән файдалануы турында партиягә һәм халыкка дөресен әйтеп бирде, шәхес культы шартларында килеп чыккан ялгышларны, бозуларны һәм ленинизм рухына ят булган методларны кискен төстә гаепләде. КПСС съезды тарихи хакыйкатьне тулысынча торгызды, партиянең һәм халык массаларының тарихтагы хәлиткеч ролен бөтен тулылыгы белән күрсәтеп үтте. КПССның XXII съезды партиянең XX съезды билгеләгән дөрес курсны — партия һәм дәүләт тормышының ленинчыл нормаларын торгызуга һәм тагын да үстерүгә, партиянең җитәкчелек ролен, халык массаларының иҗат активлыгын күтәрүгә юнәлдерелгән курсны яхшы дип тапты. Съезд шәхес культының барлык тискәре күренешләрен бөтенләйгә бетерү, киләчәктә аның кабатлануына юл куймау турында партиянең бердәм ихтыярын чагылдырды.

Җитәкче кеше хаклы рәвештә казанган авторитетның, диде съездда Н. С. Хрущев, аны кирәгеннән артык мактауга, коллектив җитәкчелек принцибын бозуга китерә торган яраксыз формага әверелүе кебек күренешләрнең килеп чыгуына һәм үсүенә юл куярга ярамый.

«Съезддагы күп кенә чыгышларда, ә еш кына безнең матбугатта да, — диде ул, — партиябез Үзәк Комитетының эше турын-

да сөйләгәндә, минем шәхесемә ниндидер аерым басым ясыйлар, партиянең һәм хөкүмәтнең әһәмиятле чараларын үткәрүдә минем ролемне басым ясап күрсәтеп үтәләр.

Бу иптәшләрнең күңелләрендәге яхшы хисләр миңа аңлашыла. Ләкин минем исемгә әйтелгәннәрнең бөтенесе безнен ленинчыл партиябез Үзәк Комитеты исеменә, Үзәк Комитет Президиумы исеменә әйтелергә тиешлеген бөтен көч белән әйтеп үтәргә рөхсәт итегез. Бездә бер генә зур чара да, бер генә җаваплы чыгыш та кемнеңдер шәхси күрсәтмәсе буенча үткәрелмәде, бәлки коллектив тикшерү, коллектив хәл итү нәтиҗәсе булып тора» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 241 бит).

Партия Программасында һәм Уставында, съезд карарларында шәхес культы рецидивларына каршы яңа гарантияләр билгеләнгән. Съездның Сталинның шәхес культын бетерү турындагы карарлары партия тормышы, Совет иленең үсүе, коммунизм өчен көрәшнең бөтен эше өчен гаять әһәмиятле. Съезд халыкара коммунистик хәрәкәткә, бөтен дөнья хезмәт ияләренә КПССның ленинчыл гаделлеген һәм принципиальлеген, коммунизмның сафлыгы өчен көрәшен тагын бер тапкыр күрсәтте. Ул шәхес культы һәм шуңа бәйле булган тискәре күренешләрнең коммунизмга чит нәрсә булуын, Коммунистлар партиясе теориясендә һәм практикасында аңа урын булмаска тиешлеген күрсәтте.

КПССның XXII съездында шәхес культын тәмам фаш итү һәм аның тергезелүенә каршы съезд эшләгән чаралар кадрларны ленинчыл рухта тәрбияләүгә, партия сафларында, аның җитәкче органнарында үзара дөрес мөнәсәбәтләр урнаштыруга хезмәт итә. Партия бу мәсьәләдә В. И. Ленинның шундый мәгълүм күрсәтмәсен кулланып эш итте: *«бөтен партиянең* үзәктә акрынлап, системалы һәм тайпылышсыз рәвештә үзенә кулай кешеләр *тәрбияләве,* бу югары постка кандидат булып торучы һәр кешенең *бөтен эшен* уч төбендәге кебек белеп торуы, хәтта аларның индивидуаль үзенчәлекләре, аларның җиңүләре һәм «җиңелүләре» белән танышуы кирәк» (Әсәрләр, 7 т., 108 бит).

Партиянең шәхес культын принципиаль, марксистик-ленинчыл караштан чыгып тәнкыйтьләве властьтан явыз ният белән һәм шәхси максат өчен файдалануга каршы кисәтү булып тора. Җитәкчеләргә күп нәрсә бирелә һәм алардан күп нәрсә сорала да. Съезд карарлары партия һәм дәүләт эшлеклеләрен массалар аларга ышанып тапшырган властьтан социалистик Ватан, коммунизмның җиңүе интересларында гына файдалану өчен партия, халык, тарих алдында тулысынча җаваплы булуларын аңларга өйрәтә. Моны онытучы җитәкче коммунизм принципларыннан читкә тайпыла. Партия һәм халык һәр политик эшлекленең тарихи роленә һәрвакыт гадел бәя бирер.

## 2. Социализмның тарихи җиңүләре. Партиянең яңа Программасының төп сыйфатлары һәм үзенчәлекләре

Яңа Программаны кабул итү уңае белән XXII съезд партиянең VIII съезды кабул иткән ленинчыл Программаның үтәлүенә йомгак ясады.

Төп йомгак — СССРда социализмның тулысынча һәм тәмам җиңүе; моның дөньякүләм-тарихи әһәмияте бар.

> «Совет халкының фидакарь хезмәте, Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең теоретик һәм практик эшчәнлеге нәтиҗәсендә, — диелә Программада, — *кешелек дөньясы реаль яшәүче социалистик җәмгыять һәм социализм төзү турында тәҗрибәдә тикшерелгән фән алды. Социализмга олы юл салынды.* Бу юлдан күп халыклар бара инде. Бу юлдан иртәме-соңмы барлык халыклар барыр» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 309 бит).

Социализм төзү теләсә кайсы ил өчен бик кыен эш. Социалистик үзгәрешләрне беренче булып башлаган Россия өчен ул аеруча кыен булды. Бөтендөнья революцион эшчеләр хәрәкатенең тормышны социалистик нигезләрдә оештыру тәҗрибәсе юк иде. Капиталистик чолганыш шартларында, илнең экономик артталыгын һәм сугыштан соңгы җимереклекне җиңеп, яңа тарихи юл салырга кирәк иде. Ленинчыл программ документлар белән коралланган Коммунистлар партиясе халыкны сыналмаган юлдан кыю алып китте. Иҗтимагый тормышның бөтен яклары: җәмгыятьнең политик һәм экономик корылышы, сыйнфый структурасы, хокук, мораль, кешеләрнең карашлары — барысы да марксистик-ленинчыл теория нигезендә тамырдан үзгәртеп корылды.

Партия эксплуататорларны авызлыклау һәм илнең бәйсезлеген саклау өчен, яңа җәмгыять төзү өчен хезмәт ияләренә яңа тип дәүләт — социалистик дәүләт, *пролетариат диктатурасы* кирәк булуын яхшы аңлады. Шундый дәүләтне төзеп, КПСС җитәкчелегендәге совет халкы гасырлар буе яшәгән һәм хосусый милеккә, хезмәт ияләре массаларын изүгә нигезләнгән политик, экономик һәм социаль мөнәсәбәтләрне 15—20 ел эчендә социалистик мөнәсәбәтләр белән алыштырды, бу мөнәсәбәтләр исә җитештерү средстволарының җәмәгать милкендә булуына нигезләнгән. Эксплуататор сыйныфлар бетерелде. Илнең бөтен байлыгы халык кулында. Берәү дә башка кешенең хезмәт нәтиҗәләрен үзенә үзләштерә алмый. Хезмәт барлык кешеләр өчен материаль һәм культура байлыклары алуның бердәнбер чыганагы булып әверелде. «Кем эшләми, шул ашамый» дигән изге принцип урнашты. Социализм реаль нәрсә булып, халык массалары тормышының эчтәлеге булып әверелде.

Политика өлкәсендә *халык власте,* совет социалистик демократиясе урнашты. СССР хезмәт ияләре үз иленең хуҗалары.

Алар дәүләтне идарә итүдә, хуҗалык, культура мәсьәләләрен хәл итүдә актив катнашалар, бу исә иң демократик буржуаз республикада да юк һәм була да алмый.

Партия властьны үз кулына алганда халыкка хәерче һәм көчсез илне куәтле социалистик держава итәргә вәгъдә бирде. Буржуаз эшлеклеләр большевикларның планнарыннан явызларча көлделәр. Коммунистлар иҗат итәргә сәләтле түгел, алар җимереклек кенә китерәләр, дип расладылар алар. Коммунистлар партиясе үзенең эше белән дошманнар ялганын юкка чыгарды.

> *«Коммунистлар,* — дип белдерде съездда Н. С. Хрущев,— *кешелек тарихына дөньяны үзгәртеп коручы һәм яңартучы иң бөек иҗади көч булып керделәр»* («К П С С н ы н XXII с ъ е з д ы м а т е р и а л л а р ы». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 114 бит).

Кыска гына тарихи срокта Советлар Союзында социализмның куәтле материаль-техник базасы тудырылды. 1961 елда СССРда промышленность продукциясенең гомуми күләме, 1913 ел белән чагыштырганда, 44 тапкыр диярлек, машина төзү һәм металл эшкәртү промышленносте продукциясе 350 тапкыр, электр энергиясе эшләп чыгару чама белән 160 тапкыр артты.

> *«СССРны индустрияләштерү,* — диелә Программада, — *...эшчеләр сыйныфының, бөтен халыкның бөек батырлыгы»* (ш у н д а у к, 305 бит).

Партия, Ленинның кооперация планын тормышка ашырып, крестьяннарга социализм юлына күчәргә ярдәм итте, авылда колхоз строе төзүгә җитәкчелек итте, тарихта беренче тапкыр *крестьяннарны бәхетле тормышка* китерде. Шәһәр белән авыл арасында эксплуататорлар җәмгыяте тудырган һәм гасырлар буе яшәп килгән капма-каршылык бетерелде. Эшчеләр һәм крестьяннар союзы тагын да ныгыды. Крестьяннарның аңында һәм психологиясендә кискен үзгәреш килеп чыкты. Бөтенләй яңа төр крестьян—эксплуатациядән азат, грамоталы, киң карашлы колхозчы барлыкка килде.

> «Совет авылының эре социалистик хуҗалыкка күчүе, — диелә Программада, — экономик мөнәсәбәтләрдә, *крестьяннар тормышының бөтен укладында зур революция* булды» (ш у н д а у к, 305 бит).

Партия милли изү богауларын өзде һәм кешелек тарихында беренче булып *халыклар арасындагы мөнәсәбәтләр* проблемасын хәл итте — аларны тигез хокуклылык һәм иреклелек нигезендә күп милләтле бердәм дәүләткә — Совет Социалистик Республикалар Союзына берләштерде һәм туплады. СССР составында һәр халыкка тулысынча ирек, политик һәм экономик тигезлек тәэмин ителгән. Милләтләр арасында өзлексез рәвештә үзара якынаю, бер-берсенең культурасын баету процессы бара. Төрле милләттәге совет кешеләренең рухи йөзенең социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләр тудырган, үзендә СССР халыкларының иң

яхшы традицияләрен гәүдәләндергән уртак сыйфатлары барлыкка килде. СССРда илнең барлык халыкларын бер бөтен итеп берләштерү өчен материаль, политик һәм идеология нигезләре тудырылды һәм үстерелә.

СССРда партия җитәкчелегендә *культура революциясе* тормышка ашырылды, ул халыкны рухи коллыктан һәм караңгылыктан коткарды, аны кешелек дөньясы гасырлар буе туплаган культура хәзинәләреннән файдалануга ирештерде. Революциягә кадәр балаларның һәм яшүсмерләрнең биштән бер өлеше генә мәктәпләрдә укый иде. Совет властеның беренче унбиш елы эчендә укый-яза белмәүчелек нигездә бетерелде. Дүртьеллык, аннары җидееллык мәҗбүри уку кертелгән иде, ә 1958 елдан сигезьеллык мәҗбүри уку кертелде. СССРда һәр елны уртача 50 миллионнан артык кеше мәктәпләрдә, техникумнарда, институтларда укый. Халыкның культура һәм белем дәрәҗәсе ягыннан Советлар Союзы барлык капиталистик илләрне узып китте. Акыл хезмәте белән физик хезмәт арасында эксплуататорлар җәмгыяте тудырган капма-каршылык бетерелде. Яңа, чын халык интеллигенциясе барлыкка килде. Белгечләр хәзерләүнең күләме һәм сыйфаты ягыннан Советлар Союзы күптән инде дөньяда беренче урынны алып тора. Партия җитәкчелегендә *совет фәне* бик нык *алга китте,* күп кенә күрсәткечләр буенча ул дөньяда беренче урынга чыкты. Иҗтимагый үсешнең меңнәрчә еллар буена бер-берсеннән аерылып килгән гаять зур көчләре — халык һәм культура, хезмәт ияләре массалары һәм фәнни-техник белемнәр бергә кушылды. Бу исә совет җәмгыятенең прогрессын бик нык тизләтте.

Социализм *халыкның тормыш хәлен туктаусыз күтәрүне* тәэмин итә. Совет кешеләре елдан-ел яхшырак тукланалар, яхшырак киенәләр, культура байлыкларыннан киң файдаланалар. Эшчеләрнең реаль эш хакы, эшсезлекнең бетерелүен һәм эш көнен кыскартуны исәпкә алганда, Совет власте елларында 5,8 тапкыр диярлек артты, ә крестьяннарның реаль доходы чама белән җиде тапкыр артты. Гражданнарның сәламәтлеген саклау өчен медицина учреждениеләренең киң челтәре булдырылды, анда медицина хезмәте түләүсез күрсәтелә. Миллионлаган хезмәт ияләре һәм аларның балалары һәр елны күп санлы санаторийларда, ял йортларында, туристлык базаларында, пионер лагерьларында түләүсез яки аз гына түләп дәваланалар һәм ял итәләр. СССР гражданнары картлыкта, авырганда, хезмәткә сәләтлекләрен югалтканда материаль яктан тәэмин ителәләр. Советлар илендә уртача гомернең озынлыгы 69 елга җитте, ягъни революциягә кадәрге Россиядә булган уртача гомер озынлыгыннан ике тапкырдан күбрәк артты. Торак мәсьәләсе уңышлы хәл ителә. Шәһәр халкының артуына, җимергеч сугышлар булуга һәм халык хуҗалыгын торгызу кыенлыкларына да карамастан, Совет власте елларында уннарча миллион кеше уңайлы яңа квартиралар алды. СССРда квартира хакы дөньяда иң

түбән хак: ул эшчеләр һәм хезмәткәрләр эш хакының 5—7 процентын гына тәшкил итә.

Партиянең иҗади эшчәнлегендә ирешкән мөһим казанышларыннан берсе — *яңа кеше* тәрбияләү. Эксплуататорлар строе меңнәрчә еллар буена халык талантларын изеп һәм буып килде, кешеләрне бозды, алар арасында бер-береңне куралмауга нигезләнгән кыргый гореф-гадәтләр үстерде. Социализм төзү процессында совет кешеләренең рухи йөзендә, аларның коллективка һәм бер-берсенә мөнәсәбәтләрендә зур революцион үзгәрешләр килеп чыкты.

Совет социалистик дәүләте яши башлавының беренче көненнән үк *бөек лозунг — тынычлык лозунгысын* күтәреп чыкты. Ул төрле илләр арасындагы мөнәсәбәтләрнең янәшә тыныч яшәүгә нигезләнгән бөтенләй яңа принципларын эшләде, игълан итте һәм эзлекле төстә тормышка ашыра. Бу принциплар шуны күздә тота: сугышны дәүләтләр арасындагы бәхәсле мәсьәләләрне хәл итү чарасы итеп караудан ваз кичү; бәхәсле мәсьәләләрне сөйләшүләр юлы белән хәл итү; дәүләтләр арасында тигез хокуклылык, үзара аңлашу һәм ышаныч, бер-береңнең интересларын исәпкә алу; эчке эшләргә катнашмау, һәр халыкның үз иленең барлык мәсьәләләрне мөстәкыйль хәл итү хокукын тану; барлык илләрнең суверенитетын һәм территориаль бөтенлеген нык ихтирам итү; тулы тигезлек һәм үзара файда нигезендә экономик һәм культура хезмәттәшлеген үстерү. СССРның тышкы политикасы — яңа бөтендөнья сугышын булдырмауның, тынычлыкны саклауның куәтле факторларыннан берсе.

Коммунистлар партиясе һәм совет халкы ил эчендә үзләренең үзгәртеп кору эшчәнлекләре белән *бөтендөнья тарихы барышына*, кешелек дөньясы язмышына *гаять зур йогынты* ясадылар. Советлар Союзы бөтендөнья аренасында көчләр нисбәтен социализм файдасына үзгәртүдә хәлиткеч роль уйный, көчләр нисбәтенең үзгәрүе Европада һәм Азиядә күп кенә илләр хезмәт ияләренә җиңү өчен уңай шартлар тудырды, бу илләрдә халык демократиясе республикалары төзелде.

СССРда социализм төзү — партия политикасының чын триумфы, аның идеологиясенең тантана итүе, аның халык массаларына оста җитәкчелек итүе нәтиҗәсе. СССР тәҗрибәсе *социализм юлының* бөтен кешелек дөньясы өчен бердәнбер дөрес юл булуын күрсәтә.

Совет халкы, партиянең икенче Программасын тормышка ашырып, социализм төзеде һәм киң колач белән коммунистик җәмгыятьнең икенче фазасын төзүгә кереште. Социализмнан коммунизмга күчә барганда илнең киләчәктәге үсеш юлын — коммунистик җәмгыять төзү юлын фәнни яктан эшләргә кирәк булды.

Маркс һәм Энгельс үз заманында коммунизмның, аның ике фазасының иң характерлы билгеләрен күрсәттеләр. Ленин, марксистик положениеләрне үстереп, коммунистик җәмгыять

үсешендәге ике фазага тулы билгеләмә бирде, социализмның коммунизмга үсү закончалыкларын ачты. Бу фазаларның уртак сыйфатлары бар: җитештерү средстволарына җәмәгать милке, кешенең кешене эксплуатацияләве булмау, җитештерүне җәмәгать членнарының даими үсә баручы ихтыяҗларын максималь канәгатьләндерүгә буйсындыру. Шулай да бу ике фаза җитештерү көчләренең үсеш дәрәҗәсе, иҗтимагый мөнәсәбәтләрнең өлгергәнлеге, иҗтимагый продуктны бүлү ысулы, кешеләрнең аңлылык дәрәҗәсе буенча бер-берсеннән шактый аерылалар.

Социализм — коммунизмның беренче, түбән баскычы, ул капитализмны революцион үзгәртеп кору нигезендә үсеп чыга. Анда әле иске стройның эзләре калган була. Коммунизм — кешелек җәмгыяте үсешенең югары баскычы. СССРда социализм төзегәннән соң социализмның коммунизмга әверелүе закончалыкларына конкретрак, тирәнрәк һәм һәр яклы анализ ясарга кирәк булды һәм шундый анализ өчен кирәкле мөмкинлекләр тудырылды.

КПССның XX һәм XXI съездлары карарлары, шәхес культын һәм аның нәтиҗәләрен бетерү, теориядә догматизмнан һәм күп кенә ялгышлардан арыну, марксистик-ленинчыл фәнгә иҗади якын килү һәм аның практика белән элемтәсен торгызу партиянең яңа, өченче Программасын эшләү өчен уңайлы шартлар тудырды. Программа — партиянең, аның Үзәк Комитетының коллектив фикере, социализм төзү тәҗрибәсен һәм бөтендөнья революцион практикасын теоретик гомумиләштерү нәтиҗәсе ул.

Программа марксизм-ленинизм теориясен иҗади үстерү һәм ике фронтта көрәш алып бару нигезендә: марксистик-ленинчыл тәгълиматның төп положениеләрен бозарга маташучы ревизионистларга каршы һәм марксизм-ленинизмны яклау флагы астында аның положениеләрен юкка чыгаручы, теорияне практикадан аеручы, марксистик тәгълиматны үле схемага әверелдерүче догматикларга каршы көрәш нигезендә эшләнде.

КПСС Программасында совет халкының тәҗрибәсенә фәнни анализ бирелгән. Анда тугандаш партияләрнең документларына туры китереп, төрле тарихи шартларда яшәүче, үткән заманнан экономик үсешнең төрле дәрәҗәсен мирас итеп алган башка илләрнең социалистик төзелеш тәҗрибәсе дә гомумиләштерелә. Программада КПССның XX һәм XXI съездлары карарларында, коммунистлар һәм эшчеләр партияләре вәкилләре киңәшмәләре Декларациясендә һәм Белдерүендә күтәрелгән идеяләр чагылдырылды һәм тагын да үстерелде.

КПССның яңа Программасының әһәмиятле сыйфаты *аның конкрет һәм фәнни нигезләнгән булуында.* Программа социализм һәм коммунизм төзү юллары турындагы бөек марксизм-ленинизм идеяләренә нигезләнгән. *Ул социализмның коммунизмга әверелү закончалыкларын ача,* җәмгыятьнең экономик, политик, культура, идеологик тормышын коммунизм нигезендә оештыруның ачык һәм дулкынландыргыч картиналарын тасвир-

лап бирә. Кешеләр хәзер коммунизм бинасын күз алдына ачык итеп китерә алалар, аны ничек төзергә кирәклеген, анда тормышның ничек оештырылачагын беләләр. Коммунизм, диелә Программада, — Тынычлык, Хезмәт, Азатлык, Тигезлек, Туганлык һәм Бәхет хакимлек итәчәк җәмгыять ул.

*КПСС Программасы—Маркс, Энгельс, Ленинның революцион теориясен үстерүдә яңа этап ул.* Программа хәзерге заманның өлгергән мәсьәләләрен хәл итүгә иҗади якын килә. КПСС Программасында коммунистик җәмгыять төзү өчен көрәш теориясенең һәм практикасының, хәзерге заманда дөнья үсешенең *төп мәсьәләләренә* җавап бирелгән. Программа фәнни коммунизм теориясен әһәмиятле яңа нәтиҗәләр һәм положениеләр белән баетты. Ул СССРда коммунизм төзүне философик, экономик һәм политик яктан нигезли.

КПСС Программасы *теориянең һәм практиканың бердәмлеген* үстерүдә яңа баскыч булып тора. Ул теоретик һәм политик положениеләрне егерме елга хуҗалык һәм культура төзелешенең практик планы белән органик төстә бергә кушты.

КПСС Программасы — СССРда коммунизм төзүнең гаять зур һәм шул ук вакытта реаль планы. Программаның бөтен положениеләре һәрьяклап нигезләнгән, совет халкының бай тәҗрибәсенә таяна, массаларның тормыш ихтыяҗларын һәм интересларын чагылдыра. Илнең экономикасын үстерү, коммунизмның материаль-техник базасын төзү өлкәсендә Программаның һәр положениесе производствоның, фәннең, культураның тиз үсүен, реаль ресурсларны һәм социалистик стройның бетмәстөкәнмәс мөмкинлекләрен исәпкә ала.

КПСС Программасы коммунизм төзү процессын ачып сала, коммунизмга илтүче төп тенденцияләрне ача, социалистик чынбарлыкта коммунизм билгеләренең үсә баруын күрсәтә, коммунистик җәмгыятьнең формалаша бару этапларына тирән характеристика бирә.

Программаның характерлы үзенчәлеге аның *халыкчан* булуында. Ул чын мәгънәдә бөтен совет халкы программасы! Партиянең беренче Программасы кабул ителгәндә (1903 ел), партия артыннан алдынгы эшчеләрнең зур булмаган группалары гына бара иде. Партия икенче Программаны кабул иткәндә (1919 ел), аның артыннан эшчеләр сыйныфы һәм крестьяннарның төп массасы бара иде. Хәзер партия артыннан бөтен совет халкы бара. Совет халкы партиянең яңа Программасын тормышка ашыруны үз эше итеп, үз тормышының иң бөек максаты итеп саный.

КПСС Программасы партиянең: «Бөтенесе кеше хакына, кеше бәхете өчен!» дигән лозунгысын тормышка ашыра. Бөтен эчтәлеге белән ул халыкның материаль тормыш дәрәҗәсен һәм культурасын туктаусыз күтәрүгә юнәлдерелгән, коммунизмның: «Һәркемнән — сәләтенчә, һәркемгә — хаҗәтенчә» дигән принцибын тормышка ашыруга илтүче юлларны ача.

КПСС Программасы *социалистик интернационализм* рухы белән сугарылган. Тугандаш партияләр, социалистик илләрнең хезмәт ияләре аны гаять зур күтәренкелек белән каршы алдылар. Программа аларның киләчәген яктырта, социализм төзү темпларын тизләтү өчен фәнни нигез бирә. КПСС Программасын дөньядагы бөтен коммунистик хәрәкәт, капиталистик илләрдәге миллионлаган хезмәт ияләре, барлык континентлардагы прогрессив кешеләр яхшы дип тапты. Ул аларда җир йөзендә иң гадел иҗтимагый строй — коммунизм урнашачагына ышаныч тудыра.

КПСС Программасы — бу чын мәгънәсендә *коммунистик гуманизм* документы. Ул халыклар арасында тынычлык һәм туганлык идеяләре белән сугарылган. Коммунизмның тарихи миссиясе — сугышларны бетерү, җир йөзендә мәңгелек тынычлык урнаштыру. Коммунизм төзүче совет халкы үз дәүләтенең үскәннән-үсә баручы куәтен тынычлыкка һәм кешелек дөньясы прогрессына хезмәт итүгә бирә.

### 3. СССРда коммунизм төзү программасы

КПСС Программасында коммунистик җәмгыятькә тулы һәм һәр яклы характеристика бирелгән, социалистик җәмгыятьнең коммунистик җәмгыятькә әверелү закончалыклары нигезләнгән. Анда тормышның барлык якларын: җитештерүче көчләрне һәм җитештерү мөнәсәбәтләрен, бүлү һәм кешеләрнең ихтыяҗын канәгатьләндерү формаларын, сыйнфый структураны һәм милли мөнәсәбәтләрне, җәмгыятьнең политик оешмасын һәм дәүләт механизмын, фәнне һәм техниканы, культураны һәм сәнгатьне, көнкүрешне һәм әхлакны, кешеләр арасындагы бөтен мөнәсәбәтләрне үзгәртеп кору юллары билгеләнгән.

*«Коммунизм,* — диелә Программада, — *сыйныфсыз җәмгыять строе; анда җитештерү средстволарына бердәм бөтенхалык милке була, җәмгыятьнең барлык членнары социаль яктан тулысынча тигез булалар; анда, кешеләрнең һәрьяклап үсеше белән бергә, туктаусыз үсә баручы фән һәм техника нигезендә, җитештерүче көчләр дә үсәчәк, иҗтимагый байлыкның барлык чыганаклары тулы ташкын булып агачак һәм «һәркемнән — сәләтенчә, һәркемгә — хаҗәтенчә» дигән бөек принцип тормышка ашачак. Коммунизм — иреклe һәм аңлы хезмәт ияләренең югары дәрәҗәдә оешкан җәмгыяте, анда иҗтимагый үзидарә урнашачак, җәмгыять файдасына хезмәт барлык кешеләр өчен иң беренче тормыш ихтыяҗына. аңланган зарурлыкка әйләнәчәк, һәркемнең сәләтләре халык өчен иң зур файда белән кулланылачак».* («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 340 бит).

КПСС коммунизм төзү бурычларын материаль һәм рухи шартларның хәзер булуына, өлгерүенә карап куя һәм хәл итә. Партия шуннан чыгып эш итә: ирешелгәннәр белән чикләнеп калырга, алга баруны тоткарлап торырга ярамаган кебек, үсешнең

кирәкле баскычлары аркылы сикереп үтәргә дә ярамый. Программа коммунизмны эзлекле этаплар белән төзүне күздә тота һәм ул егерме еллык чорга исәпләнгән.

*Беренче унъеллыкта* (1961—1970 еллар) Советлар Союзы, коммунизмның материаль-техник базасын булдыра барып, җан башына продукция җитештерү ягыннан капитализмның иң куәтле һәм бай илен — АКШны узып китәчәк. *Икенче унъеллык* (1971—1980 еллар) *ахырына* совет халкы коммунизмның материаль-техник базасын булдырачак. СССРда коммунистик җәмгыять нигездә төзеләчәк. Аны тулысынча төзеп җиткерү шуннан соңгы чорда тәгалләнәчәк.

Коммунизм төзү бер-берсенә бәйләнгән өч бөек тарихи бурычны: аның материаль-техник базасын булдыру, коммунистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрне үстерү һәм яңа кеше тәрбияләү бурычларын хәл итүгә бәйләнгән.

Партиянең һәм халыкның якындагы егерме елга төп экономик бурычы — коммунизмның материаль-техник базасын төзү, ул кешелек тарихында җитештерүче көчләрне үстерүнең иң югары баскычы булачак. Бу болай дигән сүз: илне тулысынча электрлаштыру һәм шул нигездә халык хуҗалыгының барлык тармакларында иҗтимагый җитештерү техникасын, технологиясен һәм оештырылышын камилләштерү; җитештерү процессларын комплекслы механикалаштыру, ә алдагы этапларда аларны комплекслы автоматлаштыру; халык хуҗалыгында химияне киң куллану; җитештерүнең экономик яктан файдалы яңа тармакларын, энергия һәм материалларның яңа төрләрен бөтен чаралар белән үстерү; табигый, материаль һәм хезмәт ресурсларын һәрьяклап һәм рациональ файдалану; фәнне җитештерү белән органик рәвештә бергә кушу һәм фән-техника прогрессының кызу темпларын булдыру; хезмәт ияләренең югары культура-техник дәрәҗәсенә ирешү. Болар барысы хезмәт җитештерүчәнлеге өлкәсендә СССРга иң алга киткән капиталистик илләрдән шактый өстенлек тәэмин итәр.

Программа җитештерүче көчләрнең гигант үсешен билгели. Якындагы ун елда промышленность производствосы чама белән ике ярым тапкыр артачак һәм АКШның хәзерге дәрәҗәсен узып китәчәк. Егерме елда (1961—1980 еллар) промышленность производствосы күләме кимендә алты тапкыр артачак. Егермееллык ахырына СССР промышленность продукциясен хәзер социалистик булмаган бөтен дөньяда җитештерелә торган продукциядән ике тапкыр диярлек күбрәк җитештерәчәк.

Промышленность производствосының бик нык үсүе түбәндәгеләр белән тәэмин ителә:

промышленностьта хезмәт җитештерүчәнлеген беренче унъеллыкта ике тапкырдан күбрәк, егерме елда — дүрт-дүрт ярым тапкыр күтәрергә;

бөтен илне электрлаштыруны — промышленностьта, транспортта, авыл хуҗалыгында производство процессларын да,

шулай ук шәһәр һәм авыл халкының көнкүрешен дә электрлаштыруны нигездә төгәлләргә;

промышленность структурасын сыйфат ягыннан үзгәртергә — экономик яктан файдалырак яңа тармакларның ролен күтәрергә;

хәзерге заман промышленностеның фундаменты булган металл һәм ягулык җитештерүне тиз арттырырга;

халык байлыгын арттыру, камилрәк һәм арзанрак яңа җитештерү средстволары һәм халык куллана торган әйберләр эшләп чыгару өчен мөмкинлекләрне бик нык киңәйтә торган химия промышленностен барлык чаралар белән үстерергә;

машиналар төзүне үстерергә, яңа төр машиналар, приборлар кертергә, автомат линияләр һәм машиналар, автоматика, телемеханика һәм электроника средстволары, төгәл приборлар җитештерүне бөтен чаралар белән тизләтергә;

производствоны комплекслы механикалаштырырга һәм автоматлаштырырга, автомат идарә итүнең камилләшкән системаларын кертергә;

реактив техниканы тагын да тизрәк үстерергә;

промышленностьны рациональ урнаштырырга, бу исә иҗтимагый хезмәтне экономияләүне, районнарның комплекслы үсешен, специаллаштыруны һәм кооперативлаштыруны тәэмин итәчәк һәм шәһәр белән авыл арасындагы җитди аермаларны бетерергә ярдәм итәчәк;

фән-техника прогрессын максималь тизләтергә, фәннең үсүен көчәйтергә, технологияне камилләштерергә һәм хезмәтне оештыруны югары баскычка күтәрергә.

Төзелеш һәм транспорт коммунизмның материаль-техник базасын булдыруда мөһим урын алып тора. Программа төзү индустриясенең һәм төзү материаллары промышленностеның, транспортның барлык төрләренең һәм барлык элемтә средстволарының тиз үсүен һәм техник яктан камилләшүен күздә тота.

Куәтле промышленность белән беррәттән һәрьяклап үскән һәм югары продукт бирүчән авыл хуҗалыгын булдыру — коммунизм төзүнең мәҗбүри шарты. Якындагы ун елда авыл хуҗалыгы продукциясенең гомуми күләме ике ярым тапкыр, ә егерме елда өч ярым тапкыр артачак. Авыл хуҗалыгында хезмәт җитештерүчәнлеге егерме елда биш-алты тапкыр күтәрелер. Авыл хуҗалыгы производствосының мондый үсеше нык уйланган техник, оештыру һәм социаль чаралар системасы белән тәэмин ителә. Программа түбәндәгеләрне күздә тота:

авыл хуҗалыгын тулысынча электрлаштырырга, автоматика средстволары кулланып, производствоны комплекслы механикалаштырырга;

авыл хуҗалыгын табигый экономик зоналарга һәм районнарга фәнни нигездә урнаштырырга, аны тирәнрәк һәм ныграк специаллаштыруны тормышка ашырырга;

авыл хуҗалыгын химиялаштерергә, ирригация һәм мелиорация төзелешенең киң программасын үтәргә;

барлык колхозларда һәм совхозларда игенчелекнең һәм терлекчелекнең фәнни нигезләнгән чаралар системасын кертергә;

производствоны оештыруны яхшыртырга, хезмәт җитештерүчәнлеген туктаусыз күтәрергә, материаль кызыксындыру принцибын — яхшы хезмәткә күбрәк түләү принцибын эзлекле һәм катгый төстә үтәргә;

колхозларны производствоның күп төрле средстволары һәм квалификацияле кадрлар белән тәэмин итәргә;

якындагы елларда экономик яктан көчсез колхозларның артта калуын тәмам бетерергә, барлык колхозларны экономик яктан куәтле, югары доходлы хуҗалыкларга әверелдерергә;

колхоз демократиясен, колхоз эшләренә коллектив җитәкчелек принцибын бөтен чаралар белән үстерергә.

Авыл хуҗалыгында җитештерүче көчләрнең үсүе социаль-экономик мөнәсәбәтләрнең нык үзгәрүенә китерер. Программа авылда коммунистик мөнәсәбәтләр булдыру социалистик производствоның һәр ике формасын — совхозларны һәм колхозларны үстерү һәм камилләштерү юлы белән барачак, дигән караштан чыгып эш итә. Барлык совхозлар үрнәк предприятиеләр булырлар; авылда җитәкче социалистик предприятиеләр буларак, аларның роле һаман артачак.

Колхоз — крестьяннар өчен коммунизм мәктәбе ул. Колхозларның экономик яктан күтәрелүе колхозлар эчендәге мөнәсәбәтләрне камилләштерүгә: җитештерүне җәмәгатьләштерү дәрәҗәсен күтәрергә; хезмәтне нормалаштыруны, оештыруны һәм аңа түләүне дәүләт предприятиеләрендәге дәрәҗәгә һәм формаларга якынайтырга; хезмәткә ай саен гарантияләнгән түләүгә күчәргә, җәмәгать хезмәте күрсәтүне үстерергә булышлык итәчәк. Җәмәгатьләштерү процессы акрынлап аерым колхозлар рамкаларыннан чыгачак, колхозара җитештерү элемтәләре урнашачак һәм ныгыячак. Колхоз һәм совхозларның үзара һәм промышленность предприятиеләре белән производство элемтәләре үсәр һәм ныгыр; экономик яктан максатка ярашлы булуларына карап, аграр-промышленность берләшмәләре оеша барыр. Авыл хуҗалыгы производствосы үз продукциясен эшкәртүче промышленность белән органик төстә бергә кушылачак. Авыл хуҗалыгы һәм промышленность предприятиеләрен специаллаштыру һәм кооперативлаштыру яхшырыр.

Коммунизмга барган саен социалистик авыл хуҗалыгы техник кораллану, производствоны оештыру ягыннан промышленность дәрәҗәсенә якыная барыр. Авыл хуҗалыгы хезмәтенең характеры нык үзгәрер: ул индустриаль хезмәтнең бер төренә әверелер. Колхозларда һәм совхозларда производствоны үстерү һәм аларда иҗтимагый мөнәсәбәтләрне камилләштерү барышында җитештерү һәм бүлүнең коммунистик формаларына күчү мөмкинлекләре ачылыр.

«Колхоз строеның экономик яктан чәчәк атуы колхоз милкенең бөтенхалык милке белән якыная баруы һәм перспективада аларның бердәм коммунистик милек булып кушылуы өчен шартлар тудыра» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 351 бит).

Колхозларда җитештерүче көчләрнең югары дәрәҗәдә үсүе барлык колхозчыларга мул тормыш тәэмин итәр, аларның ихтыяҗлары колхозларның җәмәгать хуҗалыгы исәбенә канәгатьләндереләчәк. Колхоз авыллары акрынлап шәһәр тибындагы уңайлы йортлары һәм урамнары булган эреләндерелгән торак пунктлар рәвешенә керәчәк. Авыл халкы культура-көнкүреш шартлары ягыннан шәһәр халкы белән тигезләнәчәк.

*«Шәһәр белән авыл арасында социаль-экономик һәм культура-көнкүреш аермаларын бетерү коммунизм төзелешенең иң бөек нәтиҗәләреннән берсе булачак»* (шунда ук, 356 бит).

Коммунизмның материаль-техник базасын булдыру өчен хуҗалыкка җитәкчелекне һәм планлаштыруны туктаусыз камилләштерә барырга кирәк. Партия Программасы материаль, финанс һәм хезмәт ресурсларыннан, илнең табигый байлыкларыннан рациональ һәм нәтиҗәле файдалануны, артык чыгымнарны һәм югалтуларны бетерүне, өр-яңа техниканы тиз үстерүне һәм кертүне таләп итә.

«Иң аз чыгымнар тотып, җәмгыять интереслары өчен иң зур нәтиҗәләргә ирешү, — диелә Программада, — хуҗалык төзелешенең үзгәрмәс законы» (шунда ук, 357 бит).

Җитештерү көчләренең бик нык үсүе һәм Программада билгеләнгән зур социаль-экономик үзгәртеп корулар бөек бурычны — Советлар Союзында хезмәт ияләренә кешелек тарихында иң югары тормыш дәрәҗәсе тәэмин итү, кешенең гармонияле һәм һәрьяклы үсеше өчен шартлар тудыру, материаль һәм культура ихтыяҗларын тулы канәгатьләндерүгә килеп җитү һәм соңыннан коммунистик бүлүгә күчүне тәгәлләү бурычын хәл итүгә буйсындырылган.

Партия Программасында совет кешеләренең тормышын тамырдан яхшыртуның, халыкның материаль тормыш дәрәҗәсен күтәрүнең бөек планы бирелгән. Анда гражданнарның ихтыяҗларын канәгатьләндерүнең төп ике принцибының үзара бәйләнеше күрсәтелгән: хезмәтнең күләменә һәм сыйфатына карап индивидуаль түләүне арттыру белән бергә, ваклап сату бәяләрен киметү, халыктан алына торган налогларны бетерү; җәмгыять членнары арасында алар хезмәтенә бәйсез рәвештә, ягъни түләүсез бүленә торган җәмәгать куллануы фондларын киңәйтү. Коммунизмга таба барган саен җәмәгать куллануы фондларының роле һәм әһәмияте, аларның үсеш темплары артачак. Коммунистик бүлүгә күчү хезмәткә карап түләү принцибы үзенең гомерен тәмам кичергәннән соң, ягъни материаль һәм культура байлыклары муллыгына ирешелгәч һәм хезмәт җәмгыятьнең

барлык членнары өчен беренче тормыш ихтыяжына әверелгәч төгәлләнер.

Хезмәт ияләренең тормыш дәрәҗәсен күтәрү эзлекле этаплар белән барачак. Якындагы ун елда СССРда милли доход күләме ике ярым тапкыр диярлек артачак, эшчеләрнең һәм хезмәткәрләрнең реаль доходлары бер эшләүчегә уртача ике тапкыр диярлек, кыйммәтлерәк туклану продуктларын куллану бер ярым-ике ярым тапкыр, ә җәмәгать туклануы күләме өч тапкырдан да күбрәккә артачак. Программа беренче унъеллык ахырына торак кытлыгын бетерүне, 35 сәгатьлек эш атнасы кертүне, эшчеләргә һәм хезмәткәрләргә бирелә торган түләүле ял вакытын озынайтуны һәм ял бирү системасын акрынлап колхозчыларга карата да куллана баруны, хезмәткә яраксыз кешеләргә бирелә торган җәмәгать чыгымнарын арттыруны, мәктәпкәчә балалар учреждениеләренә ихтыяҗны якын елларда тулысынча канәгатьләндерүне күздә тота.

Егерме елда СССРның милли доходы чама белән биш тапкыр артачак. Икенче унъеллык ахырына җан башына исәпләгәндә реаль доходлар 3,5 тапкырдан күбрәк, җәмәгать туклануы күләме чама белән 13 тапкыр артачак, һәм ул акрынлап туклануда өстенлек алачак. Һәр семьяның уңайлы квартирасы булыр. Эш көне тагын да кыскарыр. Көнкүрештә хатын-кызның тигезсез хәленең калдыклары бөтенләй бетәр, һәм ана булу бәхетен хатын-кызның иҗтимагый хезмәттә, фән һәм сәнгать белән шөгыльләнүдә һаман активрак катнашуы белән бергә бәйләү өчен шартлар тудырылачак.

Егермееллык нәтиҗәсендә җәмәгать куллануы фондларының суммасы халык ала торган реаль доходларның яртысы чамасы булыр. Җәмгыять үз исәбенә түбәндәгеләрне тәэмин итәр: балаларны (ата-аналарның теләгенә карап) балалар учреждениеләрендә һәм интернат мәктәпләрдә тотарга; хезмәткә яраксызларны тулысынча тәэмин итәргә; барлык уку йортларында белем алырга, барлык мәктәпләрдә укучыларга иртәнге кайнар аш, ә озайтылган көн мәктәпләрендә көндезге аш та бирергә, укучыларны мәктәп киеме һәм уку әсбаплары белән тәэмин итәргә; барлык гражданнарга медицина хезмәте күрсәтергә, шул исәптән авыруларны медикаментлар белән тәэмин итәргә һәм санаторийда дәваларга; квартиралардан, шулай ук коммуналь уңайлыклардан файдаланырга, коммуналь транспорттан һәм көнкүреш хезмәте күрсәтүнең кайбер төрләреннән файдаланырга; ял йортлары, пансионатлар, туристлык базалары өчен түләүне киметә барырга һәм алардан өлешчә түләүсез файдаланырга; халыкны пособиеләр, льготалар һәм стипендияләр (күп балалы һәм ялгыз аналарга пособиеләр, студентларга стипендияләр) белән һаман киңрәк тәэмин итәргә; предприятиеләрдә, учреждениеләрдә эшләүчеләр өчен һәм производствода эшләүче колхозчылар өчен акрынлап түләүсез җәмәгать туклануы (көндезге аш) кертергә.

Илебездә төзелә торган коммунистик җәмгыять, шулай итеп, кешеләрнең үсә баручы материаль һәм культура ихтыяҗларын тулы һәм һәр яктан канәгатьләндерүгә таба бара. Кеше шәхесенең чын азатлыгына һәм һәрьяклап чәчәк атуына ирешү өчен иксез-чиксез мөмкинлекләр тудырыла.

Программа җитештерүче көчләрнең куәтле үсүе, экономик структураның үзгәрүе нигезендә социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрнең коммунистик мөнәсәбәтләргә әверелүен, җәмгыятьнең политик һәм рухи тормышы үзгәрүен, коммунистик җәмгыять кешесе барлыкка килүен күрсәтә.

Социализмның коммунизмга әверелүе барлык сыйнфый аермаларның бетерелүенә һәм җәмгыятьнең беришле социаль структурасы төзелүгә китерә. Колхоз-кооператив милкенең гомумхалык милке белән кушылуы шәһәр белән авыл арасындагы җитди аермаларны бетерер, эшчеләр сыйныфы белән крестьяннар арасында сыйнфый чикләр акрынлап кими барыр, ә аннары бөтенләй бетәр. Техникадагы, хезмәтнең характерындагы, эшчеләрнең һәм колхозчыларның культура-техник дәрәҗәсен үстерүдәге зур үзгәрешләр нәтиҗәсендә акыл хезмәте белән физик хезмәт арасында әлегә яши торган аермалар бетерелер. Җәмгыять социаль тигезлекнең югары формасына — коммунистик тигезлеккә ирешер, ул исә җитештерү средстволарына бер үк төрле мөнәсәбәтне, булудә, хезмәттә, көнкүрештә тигезлекне аңлата.

КПСС Программасы киң колач белән коммунизм төзү чорында җәмгыятьнең политик оешмасына характеристика бирә. Анда пролетариат диктатурасы дәүләтенең гомумхалык дәүләтенә әверелүе, акрынлап иҗтимагый үзидарәгә күчә баруы фәнни яктан нигезләнгән.

> «Пролетариат диктатурасы, коммунизмның беренче фазасы булган социализмның тулы һәм тәмам җиңүен һәм җәмгыятьнең киң колач белән коммунизм төзүгә күчүен тәэмин итеп, — диелә партия Программасында, — үзенең тарихи миссиясен үтәде һәм, эчке үсеш бурычлары карашыннан алганда, СССРда зарур булудан туктады. Пролетариат диктатурасы дәүләте буларак барлыкка килгән дәүләт хәзерге яңа этапта гомумхалык дәүләтенә, бөтен халыкның интересларын һәм ихтыярын чагылдыру органына әверелде» («КПССның XXII съезды материаллары», 367 бит).

Гомумхалык дәүләте коммунизмның тулы җиңүенә кадәр сакланачак. СССРда нык үскән коммунистик җәмгыять төзегәннән соң гына һәм халыкара аренада социализм җиңгән һәм ныгыган шартларда гына дәүләтнең кирәге калмас һәм ул бетәр. Гомумхалык дәүләте коммунизмның материаль-техник базасын булдыруны, социалистик мөнәсәбәтләрне коммунистик мөнәсәбәтләр итеп үзгәртүне оештырырга, хезмәт үлчәвенә һәм куллану үлчәвенә контроль алып барырга, халыкның тормыш хәлен яхшыртуны тәэмин итәргә, совет гражданнарының хокук һәм ирекләрен, социалистик хокук тәртипләрен һәм социалистик ми-

лекне сакларга, халык массасын аңлы дисциплина һәм хезмәткә коммунистик караш рухында тәрбияләргә, илнең оборона сәләтен һәм иминлеген ышанычлы тәэмин итәргә, социалистик илләр белән туганнарча хезмәттәшлекне үстерергә, гомуми тынычлык сагында нык торырга һәм барлык илләр белән нормаль мөнәсәбәтләр булдырырга тиеш.

Программа коммунистик үзидарә нигезендә җәмгыятьне оештыру юлларын күрсәтә. Анда коммунизм төзү чорында социалистик дәүләт үсешенең төп юнәлеше билгеләнә: социалистик демократияне һәрьяклап җәелдерү һәм камилләштерү, барлык гражданнарның дәүләтне идарә итүдә, хуҗалык һәм культура төзелешенә җитәкчелек итүдә актив катнашуы, дәүләт аппаратының эшен яхшырту һәм аның эшенә халыкның контролен көчәйтү, коммунизм төзүдә җәмәгать оешмаларының (профсоюзлар, комсомол, кооперативлар һәм культура-агарту берләшмәләренең) ролен күтәрү.

Программа СССРда милли мөнәсәбәтләр үсешендә яңа этапны чагылдырды. Социализм милли мәсьәләдә үзара бәйләнгән ике тенденцияне: барлык милләтләрнең һәр яктан үсүе, союздаш, автономияле республикаларның хокуклары киңәю һәм милләтләрнең һаман ныграк якынаюы, үзара йогынты ясау һәм берберсен баету тенденциясен башлап җибәрде. Коммунизм төзү процессында милләтләр тагын да якынаячак. Коммунизмның материаль-техник базасын кору совет халыкларының тагын да якынрак берләшүенә китерә. Сыйныфлар арасындагы аерманың бетә баруы һәм коммунистик иҗтимагый мөнәсәбәтләр үсеше милләтләрнең социаль беришлелеген көчәйтер, культура, мораль һәм көнкүрешнең гомуми коммунистик сыйфатлары үсүгә, милләтләр арасында ышанычның һәм дуслыкның тагын да ныгуына ярдәм итәр. Партия СССР халыклары телләрен ирекле үстерүне тәэмин итә, теге яки бу телне куллануда бернинди чикләүләргә, привилегияләргә һәм мәҗбүр итүләргә юл куймый. Милли аермаларның бетүе — прогрессив характердагы тарихи объектив процесс ул. Коммунистлар бөтен чаралар белән аңа ярдәм итәргә омтылалар, массаларны пролетар интернационализм һәм совет патриотизмы рухында тәрбиялиләр. Ләкин бу процесс бик дәвамлы, һәм аны ясалма төстә тизләтү зарарлы милли калдыкларның җанлануына гына китерүе мөмкин.

Коммунизмның тулысынча җиңүе, яңа мөнәсәбәтләрнең тантана итүе өчен социалистик революция башлап җибәргән һәм тиз үсә торган процессны — коммунистик җәмгыять төзүче һәм анда эшләүче яңа кеше тәрбияләү процессын төгәлләргә кирәк. Партия бу өлкәдә төп бурыч итеп түбәндәгеләрне куя: бөтен совет кешеләрендә дөньяга марксистик-ленинчыл караш булдыру, аларны коммунизм рухында тәрбияләү, җәмгыять члennарын хезмәттә тәрбияләү; хезмәткә коммунистик мөнәсәбәт үстерү; бөтен халыкны югары идеялелек, коммунизм эшенә бирелгәнлек,

пролетар интернационализм һәм социалистик патриотизм рухында тәрбияләү.

КПСС үзендә рухи байлыкны, мораль сафлыкны һәм физик камиллекне берләштерә торган шәхесне һәр яктан гармонияле үстерү максатын тота. Яшь буынны тәрбияләүгә аеруча әһәмият бирелә.

Коммунизмга күчү процессында җәмгыять тормышында мораль нигезләрнең роле һаман да күбрәк үсә бара. Программа коммунизм төзүченең мораль кодексын бирде. Ул түбәндәге әхлак принципларын эченә ала:

коммунизм эшенә бирелгәнлек, социалистик Ватанга, социализм илләренә мәхәббәт;

җәмгыять файдасына намуслы хезмәт: кем эшләми, шул ашамый;

һәркем җәмгыять байлыгын саклау һәм күбәйтү турында кайгырта;

җәмгыять алдындагы бурычны югары дәрәҗәдә аңлау, җәмгыять интересларын бозуларга түзеп тормау;

коллективизм һәм иптәшләрчә ярдәмләшү: һәркем бөтен кеше өчен, бөтен кеше бер кеше өчен;

кешеләр арасында кешелекле мөнәсәбәтләр һәм ихтирам итешү: кеше кешегә — дус, иптәш һәм туган;

намуслылык һәм гаделлек, әхлак сафлыгы, иҗтимагый һәм шәхси тормышта гадилек һәм тыйнаклык;

семьяда ихтирам итешү, балаларны тәрбияләү турында кайгырту; гаделсезлеккә, эрәмтамаклыкка, намуссызлыкка, карьеризмга, комсызлыкка карата килешмәүчәнлек;

СССРдагы барлык халыкларның дуслыгы һәм туганлыгы, милләт һәм раса дошманлыгына түзеп тормау;

коммунизм, тынычлык эше һәм халыклар азатлыгы дошманнарына карата килешмәүчәнлек;

барлык илләрнең хезмәт ияләре белән, барлык халыклар белән туганнарча солидарлык.

Шәхеснең һәръяклы үсеше югары белемле булуны — кешенең производство, фән, культура, сәнгать сферасында нәтиҗәле эшкә, җәмәгать тормышында актив катнашуга сәләтле булуын күздә тота. Партия Программасы халык мәгарифен һәръяклап алга җибәрү, укыту һәм тәрбия бирүне тормыш белән, җитештерүчән хезмәт белән тыгыз бәйләү, мәктәптән тыш культура-агарту һәм белем бирү эшенең барлык төрләрен үстерү чараларын билгели.

Партия фәнне үстерү, коммунизм төзүдә аның ролен күтәрү турында аеруча кайгыртучанлык күрсәтә. Фән җәмгыятьнең җитештерүче көчләрен куәтле үстерүнең хәлиткеч факторына әверелә. Коммунизм вакытында ул тулысынча җәмгыятьнең турыдан-туры җитештерүче көченә әверелер. КПСС Программасы фәннең барлык тармакларын бик нык үстерүне, халыкның иҗади хезмәте белән, коммунистик төзелеш практикасы белән фәннең элемтәсен ныгытуны күздә тота.

Коммунизм төзү чорында культура тормышы һәрьяклап үстереләчәк. Совет әдәбияты, музыка, сынлы сәнгать, кинематография, театр, телевидение, сәнгатьнең барлык төрләре идея эчтәлеген һәм художество осталыгын үстерүдә яңа биеклекләргә ирешерләр. КПСС Программасы массовый үзешчән сәнгать белән профессиональ сәнгатьне бергә бәйләп алып бару нигезендә җәмгыятьнең сәнгать хәзинәсен үстерүгә һәм баетуга зур игътибар бирә.

Социализмның коммунизмга әверелүе чорында культура үсеше — коммунизмның җиңүе өчен кирәкле идеология һәм культура шартларын тудыруны тәэмин итүче бөек культура революциясен төгәлләүче этап ул.

КПСС Программасы марксизм-ленинизмның: халык — тарихны иҗат итүче, коммунизм төзү — халык кулы белән, аның энергиясе, аның акылы белән эшләнә торган эш, дигән положениесеннән чыгып эш итә.

## 4. Коммунизм — бөтен кешелек дөньясының якты киләчәге

КПСС Программасы барлык илләр һәм халыкларның тарихи үсешен үзара бәйләнгән, үзара шартлы бердәм процесс итеп карый. Ул хәзерге заманның иң әһәмиятле иҗтимагый күренешләренә, социализм көчләренең үсүенә тирән марксистик-ленинчыл анализ ясый, хәзерге заман капитализмын һәм аның каршылыкларын марксистик-ленинчыл караштан чыгып тәнкыйть итә, барлык халыкларны дулкынландыручы иң мөһим, иң актуаль мәсьәләләргә җавап бирә. Программада күрсәтелгәнчә, кешелек дөньясының шатлыклы һәм якты киләчәге — коммунизм, ул — законлы һәм котылгысыз рәвештә реакцион капиталистик стройга алмашка килүче иң камилләшкән һәм иң прогрессив җәмгыять.

СССРда коммунизм төзү — капитализмнан котылган халыкларның коммунистик җәмгыять төзүләренең состав өлеше, бөтендөнья социализм системасын ныгытуның әһәмиятле факторы. Программада, бөтендөнья социалистик системасы рамкаларында, аның өстенлекләреннән файдаланып, башка социалистик илләр социализм төзү срокларын кыскарта алалар, бу исә аларның мәгълүм дәрәҗәдә берваКыттарак, бер тарихи эпохада коммунизмга күчү перспективасын ача, дигән положение күтәрелгән һәм нигезләнгән. Беренче булып коммунизмга баручы ил башка халыкларга да юл сала, аларның җәмгыятьне югары типта оештыру формаларына баруын җиңеләйтә. СССРда коммунизм төзү, диелә Программада, социалистик дуслык илләренең һәркайсының интересларына туры килә, чөнки ул тулаем социалистик лагерьның куәтен һәм оборона сәләтен ныгыта, үзара ярдәмләшү һәм хезмәттәшлек өчен һаман киңрәк мөмкинлекләр тудыра.

Социалистик илләрнең тугандаш партияләре КПСС Программасын үз илләренең хәзерге замандагы һәм перспективадагы

мөһим проблемаларын эшләү өчен теоретик нигез итеп карыйлар. Программада гомумиләштерелгән социалистик төзелеш тәжрибәсе, СССРда социализмның коммунизмга әверелүе закончалыклары социалистик илләрнең тугандаш партияләре өчен, аларның әйтүләренә караганда, үз илләрендә социализм һәм коммунизм төзү өчен көрәш үрнәге булып тора.

КПСС Программасы барлык капиталистик илләр хезмәт ияләренең якты киләчәккә бару юлын билгели. Анда күрсәтелгәнчә, капитализм — соңгы эксплуататорлар строе һәм бөтендөнья капиталистик системасы пролетариатның социаль революциясе өчен тулаем өлгерде. Бөек Октябрь социалистик революциясеннән соң дөнья капитализмнан социализмга революцион күчү эпохасын кичерә. Шул ук вакытта социалистик революцияләр, империализмга каршы милли азатлык революцияләре, халык демократиясе революцияләре, киң крестьян хәрәкәтләре, фашистлар режимын һәм башка тиранлык режимнарын бәреп төшерү өчен халык массаларының көрәше, милли изүгә каршы гомумдемократик хәрәкәт хәзерге эпохада капитализмны какшатучы һәм җимерүче бердәм бөтендөнья революцион процессы булып берләшә.

Хәзер, бөтендөнья социалистик системасы барлыкка килгәч, үскәч һәм ныгыгач, халык демократиясе революцияләре, милли азатлык революцияләре һәм социалистик революцияләр *һаман да* үзара *якыная* һәм бер-берсе белән бәйләнә баралар. Хәзер теләсә кайсы ил, үсеш дәрәҗәсенең нинди булуына карамастан, социализмга илтүче юлга баса ала. Яңа җәмгыять төзүдә ул социалистик илләрнең һәрьяклы ярдәмен һәм булышлыгын ала ала.

Иҗтимагый тормышның барлык өлкәләрендә социализм үзенең капитализмнан өстенлеген күрсәтте инде. СССРда социализмның җиңүе һәм күп кенә башка илләрдә социализм төзүнең уңышлары капитализм системасының җимерелү чорын ачтылар. Советлар Союзында коммунизм төзү уңышлары бөтендөнья революцион хәрәкәтен җәелдерүгә куәтле йогынты ясар, йөзләрчә миллион актив көрәшчеләрне яңа стройны урнаштыру өчен тарихи иҗат эшенә күтәрер. СССРда коммунизм төзү үрнәге барлык илләрнең хезмәт ияләре массаларын рухландырыр, барлык халыкларны социаль һәм милли изүдән азат итү өчен көрәштә гаять зур мораль ярдәм булып хезмәт итәр, бөтендөнья күләмендә коммунизм, марксизм-ленинизм идеяләренең тантанасын тизләтер.

Программаны үти барган саен һәм совет җәмгыяте коммунизмга таба барган саен капиталистик илләр эшчеләр сыйныфының, барлык хезмәт ияләренең сыйнфый көрәшенең тарихи шартлары һаман да уңайлырак була барыр. Бүтән илләр белән сугыш юлыннан башка, җәмгыятьне камилрәк оештыру, җитештерүче көчләрнең чәчәк атуы, кешенең бәхете һәм яхшы тормышы өчен барлык шартларны тудыру үрнәге белән коммунизм идея-

ләре халык массаларының аңнарына һәм йөрәкләренә үтеп керәләр.

> «Совет халкы коммунизм җимешләреннән файдалана башлагач, — диелә Программада, — җир йөзендәге яңа йөз миллионнарча кешеләр: «Без коммунизм ягында!» — диярләр» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 396 бит).

КПСС Программасында колониаль изү богауларын өзүче илләрдәге социаль-политик процессларга социализм йогынтысының көчәя баруы күрсәтелгән. Бу илләрнең һәркайсы экономик бәйсезлекне һәм социаль прогрессны яулап алуның иң кыска юлын сайлап алу алдында тора. Программада гомумиләштерелгән тәҗрибә шуңа өйрәтә: безнең заманда капитализм юлы — перспективасыз һәм реакцион юл, халыкны җәфа чигүләргә, яңа катастрофаларга һәм сугышларга илтә торган юл.

Социализм — иҗтимагый тормышның аеруча нәтиҗәле экономик һәм политик формасы ул, бу формалар кыска вакыт эчендә артталыкны, халыкның культурасызлыгын бетерергә һәм прогрессның киң һәм якты юлына чыгарга мөмкинлек бирә.

КПСС Программасының милли азатлык хәрәкәте һәм аның үсеш перспективалары, империализмга каршы, феодализмга каршы демократик революцияне ахырынача җиткерү, капиталистик булмаган үсеш юлы, милли демократия дәүләте турындагы положениеләре Африка һәм Азия, Латин Америкасы һәм Океания халыкларына политик, социаль-экономик һәм культура прогрессына ирешү юлын дөрес сайлап алырга ярдәм итәләр.

КПСС Программасының бөтен дөньяда тынычлыкны ныгытуда, яңа бөтендөнья сугышын булдырмауда әһәмияте гаять зур. Тынычлык белән коммунизм үзара тыгыз һәм аерылгысыз бәйләнгән. Коммунизм сугыш конфликтлары китереп чыгаручы бөтен социаль сәбәпләрне бетерә, кешеләрне сугыш фаҗигаләреннән коткара. Шуның белән бергә, коммунизм төзү өчен, аны иҗат итүнең мәһабәт планнарын үтәү өчен тынычлык кирәк.

СССРда коммунизм төзү уңышлары, башка илләрдә социализмның ныгуы бөтендөнья социализмының сугыш һәм империализм көчләреннән шундый өстенлеген булдырыр ки, бу өстенлек агрессорларны авызлыкларга, тынычлыкны гарантияләргә мөмкинлек бирер. Бу — капитализм әле планетаның кайбер өлешендә сакланып калганда да сугышны кешелек дөньясы тормышыннан чыгарып ташларга реаль мөмкинлек ача. КПСС Программасы белән танышып, капиталистик илләрдәге миллионнарча яңадан-яңа кешеләр коммунизмның кешелек дөньясын атом-төш шартлаулары ялкынында кырылып бетү куркынычыннан коткара алуына, СССРның тынычлык өчен иң эзлекле көрәшче булуына ныграк ышана баралар.

КПСС Программасын тормышка ашыру СССРда җитештерүче көчләрне, фән һәм техниканы үстерүдә гигант сикереш булачак. Бу исә коммунизмның фәнне һәм техниканы кешеләр инте-

ресында, аларның ихтыяжларын тулысынча һәм төрле яктан канәгатьләндерү өчен файдалануын күрсәтер. Советлар Союзын, бөтен социалистик системаны җәмәгать байлыгының куәтле учагына, алдынгы фәннең һәм техниканың зур үзәгенә әверелдерү мөстәкыйль үсеш юлына баскан, житештерүче көчләрне күтәрү өчен, культураны чәчәк аттыру өчен көрәшүче барлык илләргә ярдәм итүне киңәйтергә мөмкинлек бирер. Империалистлар гаебе белән хәерчелектә яшәүче халыкларга ярдәмне көчәйтү бу халыкларга үзләренең артталыкларын тиз бетерергә, экономик һәм политик проблемаларны хәл итүнең прогрессив формаларын табарга мөмкинлек бирер.

КПССның яңа Программасы — идеология фронтында коммунизмның гүзәл җиңүе, буржуаз идеологиягә, антикоммунизмга, уң социалистлар реформизмына каты удар ул. Коммунистик җәмгыятьнең өстенлекләре, коммунизм көчләренең үсүе ачыграк күренә барган саен, коммунизм турындагы хакыйкать һәркайда үзенә юл табар, буржуазиянең бөтен ялган уйдырмаларын юкка чыгарыр. Ялган антикоммунистик мифларның көле күккә очар.

КПСС Программасы кешелек дөньясының үсеш юллары турында коммунистлар белән социал-демократлар арасындагы тарихи бәхәскә соңгы нәтиҗәне ясый. Коммунистлар артта калган Россияне революцион методлар белән социалистик державага үзгәртеп коруга керешкәч, социал-демократик ренегатлар большевикларга каршы чыктылар, социализм төзүнең мондый методы кешелек дөньясы өчен яраклы түгел, дип белдерделәр. Алар социализмга баруның башка юлын күрсәтергә вәгъдә иттеләр. Уннарча еллар үтте. Уң социал-демократлар үз вәгъдәләрен үтәмәделәр. Октябрь революциясе салган юлдан башка юл юк. Уң социал-демократларның лидерлары чынлыкта буржуазия интересларын яклаучылар алар. Хәзерге вакытта уң социал-демократлар социализм өчен көрәштән ачыктан-ачык ваз кичтеләр, социализм байрагын алып ташладылар, антикоммунизм юлына бастылар. Бу, әлбәттә, аларны тулы банкротлыкка китерде. КПССның XXII съезды белән бер үк вакытта Римда барган социалистик Интернационал дигән нәрсәнең конгрессы буржуазия ялчыларының чыннан да политик һәм рухи череклеген күрсәтте.

### 5. Партиянең җитәкчелек роле күтәрелү. КПССның яңа Уставы һәм партия тормышының ленинчыл нормаларын үстерү

КПССның XXII съезды киң колач белән коммунизм төзү шартларында партиянең роленә зур игътибар бирде. Ул шәхес культы нәтиҗәләрен бөтенләй бетерү, партия, дәүләт һәм идеология эшенең барлык өлкәләрендә ленинчыл принципларны үстерү буенча Үзәк Комитетның зур һәм уңышлы эшен яхшы дип тапты. Съезд Үзәк Комитетның XX съездның ленинчыл курсына каршы чыккан Молотов, Каганович, Маленков һәм башкаларның партиягә каршы группасын фаш итүгә һәм идея ягыннан

тар-мар итүгә юнәлдерелгән кискен чараларын яхшы дип тапты. Барлык коммунистлар ихтыярын чагылдырып, съезд, бу группаның фракциячел эшчәнлеген, партия бердәмлегенең ленинчыл принцибы белән сыеша алмый дип, ачу белән гаепләде. XXII съезд партия сафларының бик нык монолитлыгын, аның какшамас бердәмлеген күрсәтте.

КПСС Программасында, эшчеләр сыйныфы партиясе булып барлыкка килгән Советлар Союзы Коммунистлар партиясе *бөтен халык партиясенә әверелде,* дигән положение күтәрелде һәм нигезләнде.

Коммунизм төзү процессында иҗтимагый-политик оешманың югары формасы буларак, партиянең роле күтәрелә: коммунистик төзелешнең барлык якларына аның юнәлеш бирү йогынтысы көчәя; партия белән халыкның бердәмлеге ныгый; аның партиясез массалар белән элемтә формалары баетыла; хезмәт ияләренең һаман киңрәк катлаулары партия членнарының аңлылыгы һәм активлыгы дәрәҗәсенә күтәрелә; коммунистның роле күтәрелә; партия эчендәге демократия киңәя бара; барлык партия членнарының активлыгы һәм үзешчәнлеге үсә; партия сафларының бердәмлеге һәм тупланганлыгы ныгый.

Ленинның партия турындагы тәгълиматын үстереп, Программа *социализмнан коммунизмга күчү чорында партиянең җитәкче, юнәлеш бирүче һәм оештыручы роленең күтәрелүе турындагы* положениене һәрьяклап нигезләде. Тарихи үсешнең бу объектив закончалыгы түбәндәгеләр белән нигезләнә:

коммунистик төзелеш масштабларының үсүе һәм бурычларының катлаулылыгы политик һәм организацион җитәкчелекнең югарырак дәрәҗәдә булуын таләп итә. Социализмның экономик законнары белән коралланган партия генә бу законнарны үзенең политикасында төгәл чагылдыра, социалистик халык хуҗалыгы үсешен коммунизмга таба юнәлдерә, Совет дәүләте эшчәнлегенә җитәкчелек итә ала;

массаларның иҗади активлыгы күтәрелә, дәүләт эшләрен һәм производствоны идарә итүгә яңадан миллионнарча хезмәт ияләре тартыла. Партия генә миллионлаган кешеләрнең аңлы иҗатын оештыра, аны бер юлга — иҗади эшкә юнәлдерә, миллионлаган кешеләрнең көчләрен бер көч итеп, миллионнар ихтыярын — бер ихтыяр итеп берләштерә ала;

социалистик демократия тагын да үсә, җәмәгать оешмаларының — Советлар, профсоюзлар, комсомол, кооперация, фәнни җәмгыятьләр һәм башкаларның роле күтәрелә, союздаш республикаларның һәм җирле оешмаларның хокуклары киңәя. Иң йогынтылы, авторитетлы җитәкче оешма буларак, тик партия генә хезмәт ияләренең барлык башка оешмаларын берләштерергә, аны бердәм коммунистик төзелеш юлына юнәлдерергә сәләтле;

фәнни коммунизм теориясенең, аны иҗади үстерү һәм пропагандалау эшенең әһәмияте күтәрелә, хезмәт ияләрен коммунистик тәрбияләү һәм кешеләр аңындагы үткән заман

калдыкларын бетерү өчен көрәш тагын да көчәя. Хезмәт ияләрен коммунистик тәрбияләү — катлаулы процесс. Марксизм-ленинизм теориясен үзләштергән һәм аны иҗади үстерүче, аңлылык һәм идеялелек үрнәге булып торучы партия генә хезмәт ияләрен коммунизм рухында тәрбияли, аларның дөньяга коммунистик карашын булдыра, буржуаз идеологиягә каршы кискен көрәш алып бара ала.

Партиянең бөтенхалык партиясенә әверелүе, аның иҗтимагый тормышның бөтен якларына юнәлеш бирү йогынтысының көчәюе, җәмгыятьнең җитәкче көче буларак аның роле күтәрелү — партия Уставына КПССның XXII съезды керткән үзгәрешләрнең характерын менә шулар билгеләде. КПССның XXII съездында Ф. Р. Козлов докладында һәм партиянең съезд кабул иткән яңа Уставында партия төзелешенең, социализм һәм коммунизм төзүдә партиянең җитәкчелек эшчәнлегенең бик бай тәҗрибәсе гомумиләштерелгән һәм беркетелгән, киң колач белән коммунизм төзү чоры шартларына һәм бурычларына туры китереп, партиянең оештыру принциплары үстерелә. Уставта гәүдәләндерелгән оештыру принциплары коммунизм төзү өчен көрәштә партия эшләгән генераль план белән, аның стратегиясе һәм тактикасы белән органик төстә бәйләнгән.

Программа положениеләренә нигезләнеп, яңа Устав партиянең сугышчан сәләтлелеге өчен коммунистларның ролен һәм җаваплылыгын күтәрү чараларын билгели. Партия члены булу өчен әһәмиятле критерий итеп Устав коммунизм төзүдә актив катнашу таләбен куя. Бу исә иҗтимагый хезмәттә, коммунизмның материаль-техник базасын булдыруда, социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрне ныгытуда һәм камилләштерүдә, коммунистик әхлак нормаларын саклауда коммунистның төп бурычларын билгели. Коммунизм төзүченең мораль кодексы партия Уставына партия тормышының законы булып керде.

Устав партия эчендәге демократияне тагын да үстерү юлында зур адым булды. Партия членнарының активлыгы һәм үзешчәнлеге күтәрелә, җитәкче органнарга һәм аларның работниклары эшенә контрольләре көчәя, коммунистларның партия политикасын эшләүдә һәм тормышка ашыруда, тәнкыйтьне һәм үзара тәнкыйтьне үстерүдә катнашуы арта.

Уставта партия җитәкчелегенең югары принцибы—*коллектив җитәкчелек* дигән положение беркетелгән. Ул принципны тайпылышсыз үтәү — партия оешмаларының нормаль эшчәнлеге өчен, кадрларны дөрес тәрбияләү, коммунистларның активлыгын һәм үзешчәнлеген үстерү, бер кеше генә кабул итә торган, берьяклы, ялгыш карарлардан һәм хәрәкәтләрдән ышанычлы гарантия булдыру өчен кирәкле шарт. Коллектив җитәкчелек күп кешеләрнең һәр төрле сәләтләрен, белемнәрен, тәҗрибәсен бергә берләштерергә, аларны бөек эшләрне башкаруга юнәлдерергә ярдәм итә.

КПСС Программасында һәм Уставында партия тормышының коллектив җитәкчелек принцибын тайпылышсыз тормышка ашы-

руны гарантияли, партия эчендәге демократияне үстерә торган яңа мөһим нормалары бирелгән. Башлангыч партоешма бюросыннан алып Үзәк Комитетка кадәр партия комитетларының составын әледән-әле яңартып тору күздә тотыла. Чираттагы һәр сайлауда КПСС Үзәк Комитетының һәм аның Президиумының составы кимендә дүрттән бер өлешкә, союздаш республикалар компартияләре Үзәк Комитетларының, край һәм өлкә комитетларының составы кимендә өчтән бер өлешкә, партиянең округ, шәһәр һәм район комитетларының, парткомнарның һәм партиянең башлангыч оешмасы бюроларының составы яртылаш яңартыла. Җитәкче органнарның системалы яңартылып торуы партия тормышы нормасына әверелә.

Устав шулай ук КПСС Үзәк Комитеты һәм Үзәк Комитет Президиумы членнарының, союздаш республикалар компартияләре Үзәк Комитетлары, партиянең край, округ, шәһәр, район комитетлары, партия оешмалары парткомнары яки бюролары членнарының рәттән күп дигәндә өч срокка сайлана алуларын күздә тота. Уставта аерым җитәкче работникларның танылган авторитеты, политик һәм оештыру сыйфатлары югары булганда партия органнарына озаграк срокка да сайлана алулары турында искәрмә бар. Партиянең башлангыч оешмалары секретарьлары рәттән күп дигәндә ике срокка сайлана алалар. Мондый зур оештыру чаралары партиянең җитәкче органнарына яңа партия көчләренең киң агылуын, карт һәм яшь кадрларның тәҗрибәсен дөрес итеп бергә бәйләп баруны тәэмин итәләр. Алар властьның аерым җитәкче работниклар кулында чиксез нык тупланувы мөмкинлеген бетерү, аларның партия коллективлары контроленнән чыгу очракларын булдырмау өчен әһәмиятле чара булып тора. Шул ук вакытта мондый тәртип булганда җитәкчелектә кирәкле булган дәвамчанлык саклана.

Партия органнарын төзүнең яңа тәртибе партияне аның тормышында шәхес культы вакытында булган тискәре күренешләрнең кабатлануыннан саклый, партия җитәкчесенең авторитетын тагын да күтәрә. Партия җитәкчеләрнең авторитетын һәрвакыт саклап килде һәм саклый. Партиядә Ленин тибындагы чын авторитетка ия булган җитәкче эшлеклеләр үстерү тәэмин итеلә, ә алардан башка партиянең дөрес эшләве мөмкин түгел.

> «Марксистлар, — дип язды В. И. Ленин, — радикал интеллигентларның гадәттәге карашында: «бернинди авторитет кирәкми», дигән янәсе революцион абстракт карашында тора алмыйлар.
>
> Юк. Тулы азатлык өчен бөтен дөньяда авыр һәм каты көрәш алып баручы эшчеләр сыйныфына авторитетлар кирәк...» (Әсәрләр, 11 т., 400 бит).

Партия органнарының түләүле аппаратын кыскарту һәм анда эшләүгә җәмәгатьчелек нигезләрендә штаттан тыш активны

тарту да партиянең эчке тормышын тагын да демократияләштерүгә йогынты ясар.

Партия политикасын эшләүдә коммунистларның турыдан-туры катнашуы партия тормышының ленинчыл нормаларын үстерүнең ачык чагылышы ул. Партия эчендә аның политикасы һәм практик эшчәнлеге мәсьәләләрен ирекле һәм эшлекле тикшерү, бәхәсле һәм аныкланып җитмәгән мәсьәләләр буенча иптәшләрчә дискуссияләр үткәрү, дәүләт, хуҗалык һәм партия төзелешенең мөһим мәсьәләләрен бөтен партия, бөтен халык тикшерүе моңа ярдәм итә. Шуның белән бергә Уставта азчылыкның үз ихтыярын күпчелеккә көчләп тагарга маташуына каршы, шулай ук фракцион группировкалар оештырырга һәм партиядә раскол тудырырга маташуга каршы гарантияләр саклана. Партия үз сафларының бердәмлеген тагын да ныгыту өчен, ревизионистларга һәм догматикларга каршы, марксизм-ленинизм теориясенең сафлыгы һәм аны иҗади үстерү өчен кискен көрәш алып барды һәм алып барачак.

Яңа Уставта, партия Программасында куелган бурычларга туры китереп, партиянең җирле органнарының һәм башлангыч партия оешмаларының үсә баручы роле, аларның хокукларын тагын да киңәйтүгә, политик-хуҗалык бурычларын хәл итүдә аларның инициативасын һәм үзешчәнлеген үстерүгә курс тоту беркетеп куела. Дәүләт, партия, җәмәгать оешмалары эшенә массалар йогынтысының аеруча нәтиҗәле чарасы буларак, югарыдан алып түбәнгә кадәр партия һәм җәмәгать контроле торган саен зуррак әһәмият казана. Устав администрация эшенә контроль хокукы бирелгән партия оешмаларының санын арттыра.

Партиянең XXII съезды кабул иткән КПСС Уставы ленинчыл организацион принципларны һәм партия тормышы нормаларын үстерүнең яңа баскычын, партия-политик эшнең һәм партия-оештыру җитәкчелегенең яңа, тагын да югарырак дәрәҗәсен чагылдыра.

Киң колач белән коммунизм төзү чорында Коммунистлар партиясенең роле һәм әһәмияте арту белән бергә, съездлар арасындагы чорда партиянең коллектив җитәкчелек итүче югары органы булган Үзәк Комитетның роле тагын да күтәрелә. Үзәк Комитет пленумнар арасында ҮК эшенә җитәкчелек итү өчен Президиум, ҮКның агымдагы эшенә җитәкчелек итү өчен Секретариат сайлый. КПСС Үзәк Комитеты Президиумы членнары составына түбәндәге иптәшләр сайланды: Л. И. Брежнев, Г. И. Воронов, А. П. Кириленко, Ф. Р. Козлов, А. Н. Косыгин, О. В. Куусинен, А. И. Микоян, Н. В. Подгорный, Д. С. Полянский, М. А. Суслов, Н. С. Хрущев, Н. М. Шверник; ҮК Президиумы членлыгына кандидатлар итеп В. В. Гришин, Л. Н. Ефремов, Ш. Р. Рашидов, К. Т. Мазуров, В. П. Мжаванадзе, В. В. Щербицкий иптәшләр сайланды. КПСС ҮК секретарьлары итеп Н. С. Хрущев (Беренче секретарь), Л. И. Брежнев,

Ф. Р. Козлов, О. В. Куусинен, Н. В. Подгорный, М. А. Суслов, Ю. В. Андропов, П. Н. Демичев, Л. Ф. Ильичев, Б. Н. Пономарев, В. И. Поляков, А. П. Рудаков, В. Н. Титов, А. Н. Шелепин иптәшләр сайланды.

* * *

КПССның XXII съезды, аның яңа Программа һәм Устав кабул итүе КПСС һәм совет халкы тормышында, бөтен дөнья коммунистик һәм эшчеләр хәрәкәте үсешендә әһәмиятле вакыйга булып тора. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе коммунизмның беренче фазасын — социализмны тормышка ашыру һәм совет халкын коммунизмның югары фазасына алып бару бәхетенә иреште.

Съезд партияне, бөтен совет халкын коммунизм төзү өчен көрәшнең бөек программасы белән коралландырды. XXII съезд кабул иткән Программа идеяләр тирәнлеге, үтә кыюлыгы һәм фәнни яктан нигезләнгән булуы белән фәнни коммунизмның күренекле әсәре булып тора. Совет кешеләре, тугандаш марксистик-ленинчыл партияләр, бөтен дөнья хезмәт ияләре КПСС Программасын хәзерге заманның Коммунистик манифесты дип бик дөрес әйтәләр.

Совет кешеләре, кешелек дөньясы тарихында иң камил җәмгыять төзүнең бөек планын бердәм яклап, аны үтәүгә ныклап тотындылар. Яңа Программа партия һәм совет халкына иң якты, дәртләндергеч перспективалар ачты.

Бөтен дөньядагы коммунистлар, политик фикерләре һәм идеологик карашлары төрле-төрле булган кешеләр съезд эшен игътибар белән күзәтеп бардылар, аның карарларын игътибар белән өйрәнделәр һәм өйрәнәләр. КПССның XXII съезды, анда кабул ителгән СССРда коммунизм төзү Программасы, съезд карарларын тормышка ашырудагы уңышлар иҗтимагый үсешкә, халыкара масштабта да, һәр илнең үз эчендә дә көчләр чагыштырмасына, барлык сыйныфларның үз-үзләрен тотуга, барлык политик партияләрнең политикасына һәм тактикасына көннән-көн зуррак йогынты ясыйлар.

КПССның XXII съезды йомгаклары тагын бер тапкыр шуны күрсәтә: кешелек дөньясын кая таба алып барырга кирәклеген белүче, кешелек дөньясын халыкларга капитализм алып килә торган авыр социаль катастрофалардан, бәлаләрдән саклап калырга какшамас ихтыяры булган дөньяда бер генә социаль-политик көч бар. Халыкларның якты киләчәк — коммунизм өчен көрәшенә җитәкчелек итүче коммунистлар менә шундый көч булып торалар.

Коммунизм көчләре бетмәс-төкәнмәс. Тормыш хакыйкате, тарих хакыйкате аның ягында. Дөньядагы барлык илләрнең алдынгы кешеләре үзләренең иң әйбәт, иң якты өметләрен коммунизмга баглыйлар.

---

# ЙОМГАК

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе үткән тарихи юлның төп йомгаклары нинди? Аның үсеше һәм көрәшенең төп закончалыклары нинди? КПСС тарихы нәрсәгә өйрәтә?

1. Партия тарихы: эшчеләр сыйныфы җиңүгә, пролетариат диктатурасы яулап алуның, социализм һәм коммунизм төзүнең тарихи бурычларын хәл итүгә *Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә генә,* капиталистик стройга карата революцион, изүнең теләсә нинди формасына түзеп тора алмаучы партия, соглашательләргә һәм капитулянтларга карата килешмәүчән, оппортунизмнан һәм догматизмнан азат партия җитәкчелегендә генә ирешә ала, дип өйрәтә.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе бөек Ленин төзегән *яңа типтагы* партия ул. Реформистик, социал-демократик партияләрдән — пролетариатны буржуазия белән килештерү һәм татуландыру политикасы үткәргән иске типтагы партияләрдән аермалы буларак, Коммунистлар партиясе социалистик революциянең җиңүе, эксплуататорлар строен бетерү, социалистик һәм коммунистик җәмгыять төзү өчен көрәшүче сыйныф булган пролетариатның төп интересларын чагылдыра.

КПСС — эшчеләр сыйныфының һәм бөтен совет халкының алдынгы, оешкан, марксистик-ленинчыл отряды, политик юлбашчысы. Ленинизм: эшчеләр сыйныфының алдынгы отряды, халык массаларының юлбашчысы ролен партия революцион хәрәкәтнең һәм коммунизм төзүнең барлык этапларында хезмәт ияләренең төп интереслары өчен үзен аямыйча көрәшү белән яулап ала һәм ныгыта, дип өйрәтә, ә тарих моны раслый.

«Тик коммунистлар партиясе генә,—дип язды В. И. Ленин,— әгәр ул чыннан да революцион сыйныф авангарды булса, әгәр ул бу сыйныфның барлык иң яхшы вәкилләрен үз эченә алган булса, әгәр ул белемле һәм нык революцион көрәш тәҗрибәсе белән чыныккан тәмам аңлы һәм чын күңелдән бирелгән коммунистлардан торса, әгәр бу партия үзен үз сыйныфының бөтен тормышы белән, ә аның аша барлык эксплуатацияләнүче массалар белән аерылгысыз бәйли алган булса һәм бу сыйныфның һәм бу массаның тулы ышанычын казана алса, — тик шундый партия генә капитализмның барлык көчләренә каршы иң аяусыз, хәлиткеч, соңгы көрәштә пролетариатка җитәкчелек итә ала. Икенче яктан,

тик шундый партия җитәкчелегендә генә пролетариат үзенең революцион басымын бөтен куәтенә җәелдерә ала, капитализм тарафыннан бозылган һәм кечкенә генә азчылыкны тәшкил иткән эшчеләр аристократиясенең, иске тред-юнионизм һәм кооперативлар юлбашчыларының һ. б. ш. котылгысыз апатиясен һәм беркадәр каршылык күрсәтүен юк итә ала,— үзенең бөтен көчен җәелдерә ала, ә аның көче, капиталистик җәмгыятьнең экономик төзелеше аркасында, аның халык санындагы өлешенә караганда чагыштыргысыз зуррак» (Әсәрләр, 31 т., 180 бит).

Мондый партиянең булуы һәм аның массаларга җитәкчелек итүе Бөек Октябрь социалистик революциясе җиңүенең бик әһәмиятле шарты булды. Партия җитәкчелеге СССРда кыен һәм катлаулы халыкара һәм эчке шартларда дөньяда беренче социалистик җәмгыять төзүне, илне дошман, империалистик көчләрдән саклауны, аның коммунизм юлыннан уңышлы рәвештә алга баруын тәэмин итте.

В. И. Ленин төзегән Коммунистлар партиясе, эшчеләр сыйныфы партиясе буларак, СССРда социализмның тулы һәм тәмам җиңүен тәэмин итте, бөтен халыкның авангардына әйләнде, *бөтен халык партиясе булып әверелде.* Ул СССР эшчеләр сыйныфы, колхозчы крестьяннары һәм интеллигенциясенең алдынгы, аеруча аңлы өлешен берләштерә.

Совет җәмгыятенең үсеше анык закончалыкны: коммунизм төзүдә, җәмгыятькә политик һәм идея җитәкчелегендә, илнең хуҗалык һәм культура тормышында партиянең роле туктаусыз үсүен күрсәтте. Коммунистлар партиясе совет халкының бөек иҗади эшчәнлегенә җитәкчелек итә, аның азаккы максатка — коммунизмның җиңүенә ирешү өчен көрәшенә оешкан, планлы, фәнни нигезләнгән характер бирә.

Хезмәт ияләренең азатлык көрәшенең бөтен барышы марксистик-ленинчыл партияләр төзелүгә китерә. Россия революцион марксистлары үрнәгенә башка илләрнең алдынгы революцион эшчеләре иярделәр. Эшчеләр хәрәкәтендә уң социалистларның хөкем сөрүенә чик куелды. Дөньяның күп илләрендә коммунистлар партиясе барлыкка килде. Коммунизм бөтен дөнья эшчеләр хәрәкәтендә нык урнашты, кешелек үсешенең иң революцион көченә, дөньядагы халыкның өчтән береннән күбрәге яши торган яңа җәмгыятьнең хакимлек итүче идеологиясенә әйләнде.

2. КПССның тарихи тәҗрибәсе марксизм-ленинизмның бик әһәмиятле нәтиҗәсен, капитализмнан социализмга күчү, коммунизм төзү бурычларын уңышлы хәл итү *пролетариат диктатурасы,* ягъни җәмгыятькә эшчеләр сыйныфының политик, дәүләт җитәкчелеге нигезендә генә мөмкин икәнлеген раслады.

Пролетариат диктатурасы, иң элек, бәреп төшерелгән эксплуататорларның һәм ил эчендә социализмга дошман булган сыйнфый көчләрнең бөтенесенең каршылык күрсәтүен җиңү

өчен, социализм казанышларын тышкы дошманнар һөҗүменнән саклау өчен кирәк.

Пролетариат диктатурасы көчләү генә түгел һәм хәтта башлыча көчләү түгел. Аның иң әһәмиятле бурычы — эшчеләр сыйныфының хезмәт иясе крестьяннар массасына, шәһәр хезмәт ияләренең пролетар булмаган катлауларына һәм интеллигенциягә карата дәүләт җитәкчелеген тормышка ашыру, аларны яңадан тәрбияләү һәм социализм төзүгә тарту максатында алар белән союзны ныгыту.

Пролетариат диктатурасы — ул эшчеләр сыйныфының күп миллионлы хезмәт иясе катлаулар, иң элек хезмәтчел крестьяннар белән социализм төзү һәм аны ныгыту максатында барлыкка килгән сыйнфый союзының үзгә формасы. Бу союзның үсүе социализм эпохасында җәмгыятьнең мораль-политик һәм идея бердәмлегенә китерде.

Пролетариат диктатурасы хезмәт ияләре интересларын гәүдәләндерә һәм яклый. Ул, буржуаз демократия белән чагыштырганда, демократиянең яңа, югары формасы. Социализм шартларында СССРда демократизм гомуми, социалистик демократизмга әйләнде.

КПСС тарихы, пролетариат диктатурасын Коммунистлар партиясеннән башка тормышка ашыру мөмкин түгел, дип өйрәтә. «...Пролетариат диктатурасы, — диде В. И. Ленин, — Коммунистлар партиясеннән башка мөмкин түгел» (Ә с ә р л ә р, 32 т., 176 бит). Массаларның алдында баручы марксистик-ленинчыл Коммунистлар партиясе генә хезмәт ияләрен оештырырга, аларны политик яктан агартырга, аларга социализм һәм коммунизм юлын күрсәтергә, аларны батырлыкларга рухландырырга сәләтле.

Коммунистлар партиясе — пролетариат диктатурасы системасында җитәкче көч. Партия җитәкчелегендә яңа дәүләт власте механизмы, аның эш принциплары төзелде һәм практикада сыналды. Пролетариат диктатурасы системасына: пролетариат диктатурасының турыдан-туры гәүдәләнеше булган хезмәт ияләре депутатлары *Советлары;* эшче һәм хезмәткәрләрнең иң массовый оешмасы булган *профсоюзлар;* алдынгы совет яшьләренең киң катлауларын берләштерүче *комсомол;* барлык төрләрдәге *кооперацияләр;* башка *җәмәгать оешмалары;* совет халкының авангарды, хезмәт ияләренең барлык оешмаларының политик җитәкчесе булган *партия* керә.

«Гомумән һәм тулаем алганда,— дип язды В. И. Ленин,— формаль яктан коммунистик булмаган, ипле һәм чагыштырмача киң, бик көчле, пролетар аппарат килеп чыга; бу аппарат аша партия *сыйныф* һәм *масса* белән тыгыз бәйләнгән һәм аның аша, партия җитәкчелегендә, *сыйныф диктатурасы* тормышка ашырыла» (Ә с ә р л ә р, 31 т., 33—34 битләр).

СССР тәҗрибәсе марксизм-ленинизмның дәүләт турындагы

тәгълиматының дөреслеген раслады, аны бик әһәмиятле яңа положениеләр һәм нәтиҗәләр белән баетты.

Беренчедән, пролетариат диктатурасы вакытлы тарихи күренеш. Эшчеләр сыйныфы — тарихта үз властен мәңгеләштерүне максат итеп куймаучы бердәнбер сыйныф. Власть аңа коммунизмның беренче фазасын — социализмны төзү өчен кирәк. СССРда эксплуататор сыйныфлар бетерелү белән аларның каршылык күрсәтүен бастыру функциясе юкка чыкты. Социализмның тулы һәм тәмам җиңүен һәм җәмгыятьнең киң колач белән коммунизм төзүгә күчүен тәэмин итеп, пролетариат диктатурасы үзенең тарихи миссиясен үтәде һәм эчке үсеш бурычлары күзлегеннән караганда СССРда аның кирәге бетте.

Икенчедән, эшчеләр сыйныфы диктатурасының кирәклеге дәүләт юкка чыгудан элегрәк бетә. СССРда пролетариат диктатурасы рәвешендә барлыкка килгән социалистик дәүләт бөтен халык дәүләтенә, бөтен халык интересын һәм ихтыярын чагылдыручы органга әйләнде. Дәүләт, бөтен халык оешмасы буларак, коммунизмның тулы җиңүенә кадәр сакланачак. Социалистик дәүләт системасының үсеше акрынлап аның иҗтимагый коммунистик үзидарә булып үзгәрүенә китерәчәк. Дәүләтнең тулысынча бетүе өчен эчке шартларның да булуы — алга киткән коммунистик җәмгыять төзелүе, шулай ук тышкы шартларның да булуы — социализмның халыкара аренада җиңүе һәм ныгуы кирәк.

Өченчедән, социалистик дәүләттә җитәкчелек, бу дәүләт яшәгән бөтен чор буена, җәмгыятьнең иң алдынгы һәм оешкан көче булган эшчеләр сыйныфы кулында була. Ул үзенең җитәкчелек ролен бөтен халык дәүләтендә дә, киң колач белән коммунизм төзү чорында да саклый. Үзенең җәмгыять җитәкчесе булу ролен үтәүне эшчеләр сыйныфы коммунизм төзелү белән, җәмгыятьнең сыйныфларга бүленүе бөтенләй беткәч тәгәлли.

3. КПСС тарихы: әгәр партия үзенең бөтен эшендә *марксизм-ленинизм теориясен* кулланмаган булса, СССРда социализмның тарихи җиңүләренә ирешә алмас иде, дип өйрәтә.

> «...Большевизм, — дип язды В. И. Ленин, — марксизм теориясенең иң нык базасында 1903 елда барлыкка килде» (Әсәрләр, 31 т., 9 бит).

Марксизм-ленинизм — бер бөтен һәм эзлекле материалистик-диалектик караш һәм фәнни коммунизм теориясе. Марксизм-ленинизм — җәмгыятьнең үсеш законнары турындагы фән, социалистик революция һәм пролетариат диктатурасы турындагы фән, коммунистик җәмгыять төзү турындагы фән. Марксизм-ленинизм теориясеннән партия көч һәм коммунизмның җиңүенә ышаныч ала. Теория партиягә җәмгыять тормышының закончалыкларын белергә, обстановкага дөрес төшенергә, вакыйгаларның эчке бәйләнешен һәм аларның үсеш юнәлешен аңларга мөмкинлек бирә, революцион көрәш һәм коммунизм

төзү практикасы куйган төп сорауларга җавап табарга ярдәм итә.

Коммунистлар партиясенең теориягә карата катгый таләпләре түбәндәгеләр:

а) марксизм-ленинизмга турылыклылык, аның принципларын яклау һәм саклау, марксизм-ленинизмнан һәртөрле чигенүләргә карата килешмәүчәнлек, аны ревизияләргә маташуларга каршы кискен көрәш;

б) теориягә иҗади карау, теорияне үзләштерү, җәмгыять тормышындагы үзгәргән шартларга һәм пролетариатның җиңүе һәм коммунизм төзү өчен көрәшнең төрле этапларында партия алдына килеп баскан бурычларга туры китереп теорияне үстерү, догматизмга һәм хәреф ятлаучылыкка, тормыштан, партиянең революцион көрәше практикасыннан аерылуга каршы кискен көрәш;

в) теориянең практика белән, тормыш белән аерылгысыз бәйләнгән булуы, партиянең бөтен эшендә теория белән практиканың органик бердәмлеге.

В. И. Ленин, аның көрәштәшләре, партия үзләренең бөтен эшчәнлеге барышында марксизмның ачык һәм астыртын дошманнарына һәм барлык төр ревизионистларга каршы Россиядә дә, халыкара мәйданда да кискен көрәш алып бардылар. Бу көрәш нәтиҗәсендә Маркс — Энгельсның революцион тәгълиматы, аңа бик каты атакалар булуга карамастан, тантанага иреште, бөтен дөньяда бик киң таралды һәм хәзер СССРда коммунизм төзүнең, бөтендөнья социалистик системасын һәм халыкара азатлык хәрәкәтен ныгытуның куәтле идея коралы булып хезмәт итә. Партия тарихы марксизм-ленинизм теориясенең сафлыгы өчен ачык ревизионизмга каршы да, догматизмга каршы да килешмәүчән көрәш тарихы ул.

В. И. Ленинның һәм аның фикердәшләренең марксистик теориянең сафлыгы өчен көрәше теорияне *иҗади* эшләү белән бергә барды. Марксистик теорияне үзләштерү аның теге яки бу нәтиҗәләрен һәм положениеләрен ятлау түгел. Марксистик теорияне катып калган һәм ташка әйләнгән нәрсә итеп, догмалар җыелмасы итеп карарга ярамый. Ул, теләсә кайсы башка фән кебек, үсә һәм камилләшә бара, яңа тәҗрибә, яңа белемнәр, яңа нәтиҗәләр һәм положениеләр белән баеый. Марксистик теорияне үзләштерү — аның төп эчтәлеген үзләштерү, революцион хәрәкәтнең һәм коммунизм төзүнең практик мәсьәләләрен хәл иткәндә аңардан файдаланырга өйрәнү. Коммунистлар партиясенең марксизм рухына турылыгы аның кайбер искергән положениеләрен алыштыру белән һәм җәмгыять тормышындагы үзгәрешләргә, эшчеләр сыйныфы интереслары өчен, коммунизм эше өчен практик көрәш ихтыяҗларына җавап бирә торган яңа принципиаль теоретик положениеләр эшләү белән бергә кушылды.

В. И. Ленин, марксистик теориянең төп эчтәлегенә таянып, империализм һәм социалистик революция эпохасындагы яңа шартларда пролетариат һәм аның революцион партиясе өчен хәлиткеч әһәмияте булган күп кенә гениаль ачышлар ясады.

В. И. Ленинның социалистик революция теориясен эшләве — марксизмны иҗади үстерү һәм искергән положениеләрне пролетариатның политик көрәше ихтыяҗларына җавап бирә торган яңа положениеләр белән алыштыру үрнәге.

Капитализмның монополиягә кадәрге стадиясендәге законнарын ачкан Маркс һәм Энгельс: социалистик революциянең аерым алынган бер илдә җиңүе мөмкин түгел, ул барлык яки күпчелек капиталистик илләрдә бер үк вакытта җиңәр, дип өйрәткәннәр иде.

Ул вакытта, капитализм югары күтәрелү линиясе буенча үскән чакта, дөрес булган бу нәтиҗәне барлык марксистлар кулландылар. Ләкин XX гасыр башына шартлар бик нык үзгәрде: капитализм империализмга әверелде, империализм капитализмның барлык каршылыкларын соң дәрәҗәдә кискенләштерде һәм кешелекне социализмга күчү алдына куйды; үсеп баручы капитализм үлеп баручы капитализмга әйләнде. Маркс һәм Энгельсның аерым алынган бер илдә социализмның җиңә алмавы турындагы положениесе инде яңа шартларга туры килми иде, һәм В. И. Ленин аны үзгәртүдән курыкмады. Капитализмның яңа стадиясенә анализ ясап, В. И. Ленин империализм эпохасында капитализмның үсешендә тигезсезлекнең аеруча кискенләшүен һәм үсешнең сикерешле, катастрофалы характер алуын күрсәтте. В. И. Ленин: империализм шартларында социализмның барлык капиталистик илләрдә бер үк вакытта җиңүе мөмкин түгел һәм, киресенчә, бөтендөнья империализм чылбыры аның иң йомшак буынында өзелүе мөмкин, социализмның башта берничә, яки хәтта аерым алынган бер генә капиталистик илдә җиңүе мөмкин, дигән нәтиҗәгә килде.

В. И. Ленинның бу гениаль ачышын партия оппортунистларга каршы көрәштә саклап калды. Ул бөтен революцион марксизм өчен җитәкче положениегә әйләнде, революцион көрәш практикасын баетты, аның алдында яңа перспектива ачты һәм һәр аерым илдә пролетариатның буржуазиягә каршы революцион һөҗүм инициативасын чишеп җибәрде. СССРда Бөек Октябрь социалистик революциясенең җиңүе һәм социалистик җәмгыять төзелү ленинчыл социалистик революция теориясенең дөреслеген кире кагылмаслык итеп раслады.

Бөтендөнья социалистик революциясе, — дип өйрәтә ленинизм, — ул барлык илләр пролетариатының бер үк вакыттагы чыгышы акты түгел, ә бөтен бер революцион эпоха. Ул башта берничә яки хәтта бер, аерым илдәге социалистик революция белән башлана. Яңа илләрнең капитализмнан төшеп калуы бөтендөнья революциясенә этәрү яки революцияне экспортлау юлы белән бара алмый; ул капиталистик илләрдә сыйнфый ан-

тагонизмнар үсешенә, революцион пролетариат һәм аның партиясенең җитлегү дәрәҗәсенә бәйләнгән. Европа һәм Азиядәге байтак илләрдә социалистик революцияләрнең җиңүе, социализмның дөньякүләм системасы барлыкка килү ленинчыл социалистик революция теориясенең дөреслеген раслады. Халыкара коммунистик хәрәкәтнең тарихи документларында һәм КПССның яңа Программасында ул хәзерге этап шартларына туры китереп тагын да үстерелде.

«Социалистик революцияләр, империализмга каршы милли азатлык революцияләре, халык демократиясе революцияләре, киң крестьян хәрәкәтләре, фашистик һәм башка төрле тирания режимнарын бәреп төшерү өчен халык массаларының көрәше, милли изүгә каршы гомуми демократик хәрәкәт, — диелә КПСС Программасында, — болар барысы да капитализмны какшатучы һәм җимерүче дөньякүләм бердәм революцион процесска килеп кушыла» («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 323 бит).

В. И. Ленинның пролетариат диктатурасының СССРда урнашкан дәүләт формасын — Совет властен ачуы да марксизмны иҗади үстерү үрнэге булып тора. Беренче тапкыр 1905 елда барлыкка килгән Советлар 1917 елның февралендә яңадан тергезелделәр. Ул чакта меньшевиклар һәм II Интернационал лидерлары гына түгел, бәлки большевиклар партиясенең күп кенә күренекле эшлеклеләре дә Советларның ролен аңламадылар. В. И. Ленин Советларның эчтәлегенә һәм әһәмиятенә гениаль анализ ясады. Ул Советларның *яңа тип дәүләт* икәнен: Советлар республикасының пролетариат диктатурасы формасы икәнен күрсәтте. Советлар власте Париж коммунасыннан соң социалистик революциянең, пролетариат диктатурасының икенче дөньякүләм-тарихи адымы булды. Ләкин Ленин совет формасын пролетариат диктатурасының бердәнбер формасы дип санамады.

«Капитализмнан коммунизмга күчүнең, — дип язды ул,— әлбәттә, гаять күп һәм төрле-төрле политик формалар бирмәве мөмкин түгел, ләкин аларның асылы котылгысыз бер: *пролетариат диктатурасы* булачак» (Әсәрләр, 25 т., 423 бит).

Марксистлар-ленинчыларның пролетариат диктатурасының яңа формасын — халык демократиясен ачуы марксизм теориясенең иҗади үстерелүен күрсәтә. Икенче бөтендөнья сугышына чаклы пролетариат диктатурасының бер генә формасы — Советлар гына билгеле иде. Советлар иле тәҗрибәсе Советларның яшәү көчен раслады. Социалистик җәмгыять төзелү һәм икенче бөтендөнья сугышында СССРның җиңүе нәтиҗәсендә Советларның әһәмияте тагын да артты. Ләкин, икенче бөтендөнья сугышы вакытындагы һәм сугыштан соңгы халыкара шартларны исәпкә алып, халык революцияләре җәелгән илләр-

дәге революцион процессларның реаль үсешен исәпкә алып, марксистлар-ленинчылар, В. И. Ленинның, пролетариат диктатурасының төрле формалары мөмкин, дигән положениесенә һәм массаларның тәҗрибәсенә таянып, пролетариат диктатурасының яңа формасын — халык демократиясен алга сөрделәр. Бу форма Кытай Халык Республикасында һәм икенче бөтендөнья сугышыннан соң төзелгән башка социалистик дәүләтләрдә кулланылды.

КПССның XX һәм XXI съезды карарлары марксизм-ленинизм теориясен хәзерге эпохада иҗади үстерүнең үрнәге булып хезмәт итә. Н. С. Хрущев докладларында һәм съезд карарларында бөтен дөнья үсешенең, халыкара азатлык хәрәкәтенең актуаль проблемалары, коммунизм төзүнең күп кенә зур мәсьәләләре эшләнде. Ленинның ике иҗтимагый системаның янәшә тыныч яшәве, капитализмнан социализмга күчү формаларының төрлелеге турындагы тәгълиматы үстерелде. Безнең эпохада сугышларны булдырмау мөмкинлеге; социалистик илләрнең коммунизмга чама белән бер үк вакытта керүләре; җәмгыятьнең социализмнан коммунизмга күчү закончалыклары: коммунизмның материаль-техник базасын төзү, колхоз һәм гомумхалык социалистик милкенең үсеш һәм үзара якынаю юллары, материаль байлыкларны бүлү һәм җәмгыятьнең киң колач белән коммунизм төзү чорындагы политик оештырылуы турында съездлар куйган һәм нигезләгән положениеләрнең гаять зур теоретик һәм политик әһәмияте бар.

КПССның XXII съезды марксизм-ленинизм теориясенә гаять зур өлеш кертте. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе кабул иткән Программа — СССРда коммунизм төзү программасы ул. КПСС Программасы — марксизм-ленинизмны иҗади куллану һәм тагын да үстерү үрнәге. Ул партиянең марксизм-ленинизмга турылыгын, теориягә иҗади якын килүен, теориянең практика белән, тормыш белән аерылгысыз бәйләнешен гәүдәләндерә.

«Өченче Программаны хәзерләгәндә, — диде партиянең XXII съездында Н. С. Хрущев, — без һәрвакыт Ленин белән киңәштек, аның зирәк күрсәтмәләреннән, аның социализм һәм коммунизм төзү турындагы гениаль идеяләреннән чыгып эш иттек. Шуңлыктан без бу Программаны да тулы нигез белән ленинчыл Программа дип атый алабыз» («КПССның XXII съезды материаллары», 1962, 112 бит).

КПССның яңа Программасы марксизм-ленинизм тарихында беренче тапкыр коммунизм җәмгыятенә киң характеристика бирә, аны төзүнең конкрет юлларын күрсәтә. Ул социализмның коммунизмга әверелү закончалыкларын: коммунизм җәмгыятенең материаль-техник базасын төзү, коммунистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрнең формалашуы, яңа кеше тәрбияләү юлларын ачып бирә. КПСС Программасында киң колач белән коммунизм төзү чорының бик зур проблемалары: җитештерүче

көчләрне үстерү һәм социалистик иҗтимагый мөнәсәбәтләрне, җитештерүне һәм материаль байлыклар бүлүне камилләштерү, социалистик дәүләтнең, милли мөнәсәбәтләрнең үсеше, коммунистик аңлылык тәрбияләү, шәхес, культура, идеология һәм мораль үсеше, партиянең һәм башка җәмәгать оешмаларының ролен күтәрү мәсьәләләре яктыртылган. СССРда коммунизмны иҗат итү картинасы КПСС Программасында бөтен дөнья үсешенең хәзерге эпохасын, ике дөнья системасы яшәвен, халыкара азатлык хәрәкәтен исәпкә алып бирелгән.

Хәзерге бөтендөнья үсеше һәм коммунизм төзү проблемаларының әһәмияте һәм актуальлеге ягыннан, идеяләренең тирәнлеге һәм положениеләренең фәнни нигезләнгәнлеге ягыннан КПСС Программасы, К. Маркс, Ф. Энгельс һәм В. И. Ленин хезмәтләреннән кала, фәнни коммунизмның иң күренекле хезмәте булып тора. КПСС Программасы хәзер партиянең бөтен политик, оештыру һәм идеология эшен билгели. КПСС Программасында үстерелгән положениеләрнең тугандаш партияләр эшчәнлеге өчен, аларның гомуми тануы буенча, гаять зур теоретик һәм практик әһәмияте бар.

Ленинизм: җәмгыять үсешендәге үзгәрешләрне исәпкә алмаучы, конкрет тарихи шартларны санламаучы, искергән положениеләрне һәм нәтиҗәләрне яклаучы, яңа тарихи шартларга фәнни анализ ясауны һәм пролетариатның сыйнфый көрәшенең яңа тәҗрибәсен теоретик гомумиләштерүне марксизмның иске формулаларын коры кабатлау белән алыштыручы кеше марксизмның хәрефенә генә турылыклы булып кала, аның революцион эчтәлеген боза,囗эштә марксизмнан читкә китә, дип өйрәтә.

Коммунистлар партиясе бервакытта да теорияне революцион практикадан аермады. Коммунистлар партиясенең җиңелмәс көче теория белән практиканың органик бердәмлегендә.

Коммунистлар партиясе һәрвакыт Маркс белән Ленинның: марксизм догма түгел, ә эш өчен кулланма, дигән положениесен кулланып килде һәм куллана.

4. КПСС тарихы: *эшчеләр сыйныфының бердәмлеге* социалистик революциядә җиңүнең кирәкле шарты, ә эшчеләр сыйныфының бердәмлегенә вак буржуаз партияләрне фаш итү һәм массалардан изоляцияләүдән башка, бу партияләрне идея ягыннан тар-мар итүдән башка ирешергә мөмкин түгел, дип өйрәтә.

Эсерлар, меньшевиклар, анархистлар, милләтче һәм башка вак буржуаз партияләр, массаларны алдау өчен социалистик һәм революцион партияләр флагы астына яшеренеп, пролетариатны буржуазиягә каршы көрәшкә түгел, аның белән килешүгә, капитализмны бетерергә түгел, аны сакларга чакырдылар. Алар халык массаларының революцион көрәшендә эшчеләр сыйныфының җитәкче ролен инкарь иттеләр, пролетариат диктатурасын танымадылар, пролетариатны буржуазиянең булыш-

чысына әйләндерергә маташтылар. Пролетариат белән буржуазиянең сыйнфый интересларын килештерү политикасы, алар арасында килешү политикасы вак буржуаз партияләрне эшчеләр сыйныфы һәм барлык хезмәт ияләре интересларына хыянәт итүгә һәм ниһаять контрреволюция лагерена китерде.

Коммунистлар партиясе үзенең вак буржуаз партияләргә каршы килешмәүчән көрәше, халык массаларын пролетариат авангарды ягына тарту буенча оста һәм җитез политика алып баруы белән Россия эшчеләр сыйныфының сугышчан бердәмлеген чыныктырды, аны буржуазия белән килешүдән, шовинизмнан, милләтара дошманлыктан саклады.

Шуның белән бергә, КПСС тарихы Коммунистлар партиясе җитәкчелегендәге пролетариатның алпавытлар һәм буржуазия интересларын гәүдәләндерүче барлык партияләргә — монархистларга, октябристларга, кадетларга — каршы рәхимсез, үзүзен аямыйча көрәшү нәтиҗәсендә генә халык массаларының гегемоны булу ролен үти алганлыгын күрсәтә. Коммунистлар партиясе крестьян массаларын кадетлардан һәм эсерлардан яулап алып, пролетариат ягына тартты. Ул милли буржуаз партияләргә каршы көрәш үрнәген күрсәтте, изелгән милләтләрнең халык массаларын пролетариат җитәкчелегендә генә азатлыкка ирешә алуларына ышандырды.

Буржуаз һәм вак буржуаз партияләргә каршы килешмәүчән көрәш алып бару белән бер үк вакытта, Коммунистлар партиясе икеләнүче политик группаларга һәм элементларга карата оста тактика үткәрде. Революциягә кадәр Коммунистлар партиясе царизмга һәм капитализмга каршы революцион көрәш платформасына баскан партияләр һәм группалар белән хезмәттәшлек итте. Партия аларның Совет власте белән хезмәттәшлеккә, аның платформасын танырга, үзләренең икеләнүләрен бетерергә, пролетариат диктатурасы кирәклеген аңларга, аны яклау юлына басарга әзер торучыларына ярдәм итү өчен мөмкин булганның бөтенесен эшләде. Коммунистлар партиясе алар белән килешү төзүгә революция дошманнары лагерен көчсезләндерү өчен, үзләренең сыйнфый хәле буенча капиталистик стройны яклау позицияләрендә торган кешеләр белән, бу позицияләрдә тормасалар да, Россиядә социализм өчен ныклы көрәшчеләр исәбенә кермәгән кешеләр арасында аерылышуга ярдәм итү өчен барды. Коммунистлар партиясе үзләренең социалистик идеаллары һәм халыкка турылыклы булулары турында белдергән барлык намуслы җәмәгать эшлеклеләренә, политик группаларга һәм партияләргә җиңеп чыккан революция ягына басарга һәм эшчеләр сыйныфы, халык массалары файдасына, Ватан файдасына хезмәт итәргә мөмкинлек ачты. Мондый килешүләр исәбенә сул эсерлар партиясе белән дәүләт власте мәсьәләсендә 1917 елның ноябренда төзелгән мәгълүм килешү керә. Бу килешү нәтиҗәсендә сул эсерлар Халык Комиссарлары Советына керделәр һәм Совет властен яклаулары турын-

да белдерделәр. Мондый килешүләр исәбенә шулай ук илнең милли районнарындагы милли изүгә каршы чыккан һәм Совет властена булышлык күрсәткән күп кенә демократик партияләр һәм группалар белән килешүләр кирә.

«...Властьны яулап алу һәм Советлар республикасы төзү моментында, — дип язды В. И. Ленин, — большевизм бердәм булды, ул үзенә якын социалистик фикер агымнарының бөтен яхшы өлешен үз ягына тартты, ул пролетариатның *бөтен* авангардын һәм хезмәт ияләренең *гаять зур күпчелеген* үз тирәсенә берләштерде» (Әсәрләр, 30 т., 40 бит).

5. КПСС тарихы: партия үз сафларындагы оппортунистларга, соглашательләргә һәм ышанмаучыларга каршы *килешмәүчән* көрәштән башка, аларны тар-мар итүдән һәм җиңүдән башка үзенең сугышчан бердәмлеген саклый алмас иде, социалистик революциянең җитәкчесе ролен, пролетариат диктатурасының юнәлеш бирүче һәм җитәкче көче, коммунистик җәмгыять төзүче ролен үти алмас иде, дип өйрәтә.

КПСС тарихы революциягә кадәрге чорда оппортунизмның төп чыганагы булып пролетариатка һәм аның авангарды — Коммунистлар партиясенең беркадәр өлешенә буржуаз идеология һәм вак буржуаз стихия йогынтысы, эшчеләр сыйныфының төрлелеге, аның эчендә нык, кадровый үзәктән тыш эшчеләр аристократиясенең һәм пролетар булмаган сыйныфлардан чыккан кешеләрнең булуы, партия сафларына вак буржуаз юлаучыларның үтеп керүе хезмәт иткәнлеген күрсәтә. «Экономистлар», меньшевиклар, троцкийчылар, отзовистлар, милләтчетайпылышчылар һәм башка капитулянтлар буржуаз йогынтыны һәм оппортунизмны үткәрүчеләр булдылар. В. И. Ленин җитәкчелегендә большевиклар барлык төр оппортунистларны тар-мар иттеләр, эшчеләр сыйныфының революцион марксистик партиясен бетерергә маташкан меньшевикларны РСДРПдан кудылар. Большевиклар партиянең пролетар үзәген ныгыту линиясен эзлекле рәвештә үткәрделәр, партия членнарын идея ягыннан хәзерләү һәм революцион чыныктыру өстендә тырышып эшләделәр, партияне һәм аның массалар белән бәйләнешен оештыру ягыннан ныгыттылар. Шунсыз большевиклар сугышчан, революцион марксистик партия төзи алмаслар, Бөек Октябрь социалистик революциясенең җиңүен тәэмин итә алмаслар иде.

КПСС тарихы капитализмнан социализмга күчү чорында каты сыйнфый көрәш барганлыгын күрсәтә. Бу көрәш троцкийчылар, зиновьевчылар, бухаринчылар, милләтче-тайпылышчылар һәм башка капитулянтларның партиягә каршы чыгышларында партия эчендә дә чагылды. СССРда социализм төзү чорында партиядә оппортунизмның төп чыганагы капиталистик сыйныфлар калдыкларының, барыннан да бигрәк кулакларның каты каршылык күрсәтүендә; капиталистик чолганыш булуда; эшчеләр сыйныфын һәм партиядәге тотрыксыз элементларны

вак буржуаз настроениеләр белән агулаучы вак буржуаз йогынтыда; эшчеләр сыйныфының беришле булмавында һәм моның политик көрәш мәктәбен үтмәгән аз аңлы эшчеләргә дошман элементларның йогынты ясавын җиңеләйтүендә булды. Партия эчендә ленинизмга каршы группаларны идея һәм оешу ягыннан тар-мар итү СССРда социализмның җиңүе өчен бик кирәкле шарт иде.

Социализм җиңгәннән соң оппортунистик аумакайлыкларның сәбәбе кайбер кешеләрнең аңындагы капитализм калдыкларында, партия членнарының бер өлешенең марксистик-ленинчыл хәзерлеге һәм революцион чыныгуы җитәрлек булмауда, аларның чынбарлыктан, халык тормышыннан аерылганлыгында, догматизмда, коммунизм төзүдәге яңа бурычларны аңламауларында. Аннары шуны да онытырга ярамый: капиталистик дәүләтләр сакланып килгәндә әле совет җәмгыятенә буржуаз идеология үтеп керү һәм аның аумакай элементларга таркатучы йогынты ясау мөмкинлеге бетми. Моның Коммунистлар партиясе сафларында да чагылуы мөмкин. Моннан партиянең бик әһәмиятле бурычы — коммунистларның *идея чыныгуы* турында, киң катлау хезмәт иясе массалар арасында марксизм-ленинизмны пропагандалау турында әрмый-талмый кайгырту һәм үз сафларының бердәмлеген тагын да ныгыту өчен кискен көрәш кирәклеге килеп чыга.

*Коммунистлар партиясенең* марксизм-ленинизм идея принципларына нигезләнгән *бердәмлеге* совет строе ныклыгының төп шарты, совет җәмгыятендәге социаль-политик һәм идея бердәмлеген цементлаучы көч һәм СССРда коммунизм җиңүенең залогы булды һәм шулай булып кала.

Партия һәрвакыт үзенең арсеналында марксистик-ленинчыл партиялелек белән сыешмый торган фракциячелек һәм группачылык күренешләренә каршы оештыру гарантияләре сакларга тиеш.

> *«Партиянең җиңелмәс булуының иң әһәмиятле чыганагы,* — диелә КПССның яңа Программасында, — *коммунизм төзүнең бөек бурычларын уңышлы хәл итүнең залогы — аның идея һәм оешу ягыннан какшамаслык тупланган булуында* («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 395 бит).

6. Советлар Союзы Коммунистлар партиясе үткән тарихи юл партиянең эчке тормышы югары дәрәҗәдә *оешкан* булганда гына, аның барлык оешмалары, аның барлык членнары бердәм ихтыяр, *тупланган* көч булып чыгыш ясаганда гына, аның сафларында *тимердәй дисциплина* хөкем сөргәндә генә эшчеләр сыйныфының власть өчен, социализм һәм коммунизм төзү өчен көрәшенә уңышлы җитәкчелек итә алуын күрсәтә. Партия эшенең методлары һәм партия оешмасының формалары конкрет тарихи шартларга бәйләнгән, ләкин организацион

төзелешнең В. И. Ленин эшләгән һәм нигезләгән, большевизмның алтын фондына кергән төп принциплары үзгәрешсез кала.

Партия эзлекле рәвештә партия тормышының ленинчыл нормаларын һәм партия җитәкчелеге принципларын үткәрә. Партиянең организацион төзелешендә һәм эчке тормышында төп җитәкче принцип — *демократик централизм.* КПССның ярты гасырдан артык тарихы белән тикшерелгән бу принципларның уңай ягы шунда: ул нык централизмны партиянең киң демократиясе белән, җитәкче партия органнарының бәхәссез авторитетын аларның сайланып куелуы һәм партия массаларына отчет бирүе белән, партия дисциплинасын партия массаларының иҗади активлыгы белән бергә бәйли. В. И. Ленин, демократик централизм «пролетариатның *оештыручылык* ролен (бу исә аның *төп* роле) дөрес, уңышлы, җиңүле рәвештә үткәрү» өчен кирәк, дип әйрәтте (Әсәрләр, 31 т., 27 бит).

Марксизм-ленинизм дошманнарының, һәртөрле ревизионистларның ленинчыл демократик централизм принципларына каршы чыгулары, федерализмны, анархистик автономизмны һәм башка шундый вак буржуаз принципларны яклаулары очраклы түгел.

Партия демократиясе һәм дисциплинасы аерылгысыз; марксистик-ленинчыл партиянең эчке тормышы, аның сафларының ныклыгы һәм сугышчан сәләте, аның массалар белән элемтәсенең ныклыгы шушы бердәмлеккә нигезләнә. Партия җитәкчелеген һәм партия дисциплинасын ныгытканда гына партия эчендәге демократияне уңышлы киңәйтергә мөмкин. Моңарда демократия белән централизм һәм партия дисциплинасы арасындагы, барлык партия членнарының тикшерү иреге белән кабул ителгән карарларны һичсүзсез үтәү бурычы арасындагы бәйләнеш гәүдәләнә.

Партия тормышында һәм эшчәнлегендә демократик централизм нигезендә төзелгән, партиянең үз табигатеннән килеп чыга торган ленинчыл *коллектив җитәкчелек* принцибының бик зур әһәмияте бар. Партия, диде В. И. Ленин, *«эш алып баруның билгеле формаларын һәм кагыйдәләрен* коллектив рәвештә эшләүдән башка» политик көрәш алып бара алмый, революцион көчләрне оештыра, дисциплиналаштыра алмый (Әсәрләр, 4 т., 215 бит).

Коллектив җитәкчелек партияне берьяклы карарлар кабул итүдән, җитди ялгышлардан саклый, әгәр ялгышлар җибәрелсә, аларның тиз төзәтелүен тәэмин итә. Бөтен партиянең коллектив тәҗрибәсе, аның Үзәк Комитетының коллектив зирәк акылы партия сафларының какшамас бердәмлеген һәм тупланганлыгын, илгә дөрес җитәкчелекне, уңышлы рәвештә социализм һәм коммунизм төзүне тәэмин итә.

Коммунистлар партиясенең тәҗрибәсе алга, коммунизмга барган саен партия эчендәге демократиянең киңәюен, илнең политик һәм хуҗалык тормышы мәсьәләләрен хәл итүдә комму-

нистларның активлыгы һәм иҗади инициативасы күтәрелүен күрсәтә.

Партия тормышының ленинчыл нормаларын һәм коллектив җитәкчелек принцибын тайпылышсыз үтәү (шәхес культы аларга тамырдан каршы килә), партиянең җитәкче кадрларының һәрвакыт яңартылуы, партия органнарының һәм аларның работникларының партияле массалар алдында нык җаваплылыгы — партия тормышының һәм үсешенең законы. Бу законны нык үтәп, партия шәхес культына каршы, аның белән бәйләнгән ялгышларның кабатлануына каршы гарантияләр тудыра. Шәхес культын кире кагып, партия тормышының ленинчыл нормаларын үстереп һәм камилләштереп, партия һәрвакыт үзенең җитәкче эшлекләләренең авторитетын ныгыту турында, җитәкчелектә дәвамчанлык турында, карт һәм яшь кадрларның бергәләп эшләве турында кайгыртырга тиеш.

7. КПСС тарихы: марксизм-ленинизм партиясенең көче һәм җиңелмәүчәнлеге — аның эшчеләр *сыйныфы белән, халык массалары белән тыгыз, аерылгысыз элемтәсендә;* халыкның көче аның партия тирәсенә *тупланувында,* дип өйрәтә.

Партия халык массалары омтылышын аңлы рәвештә гәүдәләндергәндә генә, массаларның алдында барып, аларның җиңү юлын марксизм-ленинизм теориясе белән яктыртканда гына халыкның чын юлбашчысы була.

Партия массалардан читләшмичә, алар белән көн саен бергә эшләгәндә генә, массаларны, шул исәптән аларның артта калган катлауларын да үз эшенең хаклыгына ышандырып, аларны коммунизм өчен алдынгы көрәшчеләр дәрәҗәсенә күтәрә белгәндә генә авангард ролен үти.

Марксизм-ленинизм партиясе өчен массалардан *сектантларча аерылу* да, артта калган настроениеләргә *оппортунистларча яраклашу* да бер үк дәрәҗәдә чит.

Ленинизм: әгәр партия иң киң катлау хезмәт ияләре белән якынлаша белсә, үзен эшчеләр сыйныфы һәм барлык хезмәт ияләре тормышы белән тыгыз бәйли белсә, ул җиңелмәслек була, дип өйрәтә, ә КПСС тәҗрибәсе моны раслый.

Әгәр партия үзенең тар партия кабыгына бикләнсә һәм сектага, тик пропаганда оешмасына әйләнсә, ул эшчеләр сыйныфы авангарды ролен югалта.

Әгәр партия массаларны өйрәтү белән генә калмыйча, үзе дә массалардан өйрәнсә, халыкның иҗатын игътибар белән өйрәнсә, яңалык үсентеләрен кайгыртучанлык белән күрә белсә, иҗади инициативаны томкарлаучы бюрократик комачаулыкларны кискен рәвештә бетерсә, җәмгыятьне революцион үзгәртеп коруда хезмәт ияләре инициативасының һәр күренешенә актив булышлык итсә, үзенең карарларын җәмгыять тормышы тәҗрибәсендә тәнкыйть күзлегеннән карап тикшерсә, партия җиңелмәслек була.

8. КПСС тарихы, партиянең үз җитешсезлекләрен, кимчелекләрен һәм ялгышларын *кыю тәнкыйть итүе* аның уңышларының бик әһәмиятле шарты, дип өйрәтә. Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең эше Карл Маркснын, пролетариат революциясенә даими тәнкыйть һәм үзара тәнкыйть хас, бу аның үсеш закончалыгы, дигән фикерен бик яхшы раслый.

Әгәр партия үзенең җитешсезлекләрен искәрми башласа, үзенең ялгышларын ачыктан-ачык һәм чын күңелдән танырга курыкса, эшчеләр сыйныфының һәм барлык хезмәт ияләренең юлбашчысы ролен үти алмый.

Әгәр партия, дип өйрәтә В. И. Ленин, тәнкыйтьтән һәм үзара тәнкыйтьтән курыкмаса, әгәр ул үз эшендәге ялгышларны һәм җитешсезлекләрне сылап калдырмаса, әгәр ул кадрларны уңышларда гына түгел, бәлки партия һәм дәүләт эшендәге ялгышларда да тәрбияләсә, әгәр ул үз ялгышларын вакытында ача һәм төзәтә белсә, партия җиңелмәслек була.

Әгәр партия үзенең ялгышларын массалардан яшерсә, авыру мәсьәләләрне томалап калдырса, үзенең кимчелекләрен ялган мактанулар белән капласа, тәнкыйтькә һәм үзара тәнкыйтькә түземсез булса, үз-үзеннән канәгатьләнү хисе белән сугарылса һәм уңышлар белән масаерга әзер торса, партия авторитетын югалта.

«Политик партиянең үз ялгышларына мөнәсәбәте, — дип язды В. И. Ленин, — партиянең җитдилегенең һәм аның *эштә* үз *сыйныфы* һәм хезмәт иясе *массалар* алдындагы бурычларын үтәвенең иң мөһим һәм иң дөрес критерийларыннан берсе. Ялгышны ачыктан-ачык тану, аның сәбәпләрен ачу, аны тудырган обстановкага анализ ясау, ялгышны төзәтү чараларын игътибар белән тикшерү — менә бу инде җитди партия билгесе, бу инде аның үз бурычларын үтәве, бу инде *сыйныфны,* ә аннары *массаларны* да тәрбияләү һәм өйрәтү» (Ә с ә р л ә р, 31 т., 44 бит).

Сталин шәхес культының авыр нәтиҗәләре, аның үз тормышының соңгы елларында җибәргән җитди ялгышлары турында партиянең ачыктан-ачык белдерүе кыю үзара тәнкыйть үрнәге булып хезмәт итә ала. КПССның XX съезды бу ялгышларны принципиаль тәнкыйть итте һәм аларны бетерү өчен кирәкле барлык чараларны күрде. КПССның XXII съезды шәхес культы нәтиҗәләрен бетерү буенча ҮК эшчәнлеген тулысынча яхшы дип тапты һәм аның яңадан кабатлану мөмкинлеген бетерә торган чаралар эшләде. Бу кискен үзара тәнкыйть—Коммунистлар партиясе һәм совет социалистик строе көченең һәм ныклыгының яңа ачык күрсәткече.

«Без, коммунистлар, шәхес культын марксизм-ленинизмның рухына чит нәрсә, Коммунистлар партиясендә, социалистик җәмгыятьтә түзеп тормаслык күренеш булганлыгы өчен тәнкыйть итәбез. Партия моны үзенең позицияләрен ныгыту, социалистик стройны ныгыту өчен, киләчәктә мондый

күренешне бервакытта да кабатламас өчен эшли. Ләкин без шәхес культын тәнкыйть итүне социалистик стройга, Коммунистлар партиясенә һөҗүм итү өчен файдаланырга маташучылар белән килешә алмыйбыз» (Н. С. Хрущев. Бөек Октябрь социалистик революциясенең кырык еллыгы, 32 бит).

9. Коммунистлар партиясе үткән тарихи юл нәкъ менә аның — марксизм-ленинизм партиясенең *чын-чыннан патриотик көч* икәнлеген, аның үз халкы интересларын, Ватан интересларын чагылдыруын һәм эзлекле рәвештә һәм азагынача яклавын күрсәтә.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе мисалы коммунистларның кешелек тарихына дөньяны үзгәртеп коручы һәм яңартучы иң бөек иҗади көч булып керүләрен күрсәтә.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе властька килгәнгә кадәр илдә хөкем сөргән сыйныфлар һәм аларның политик партияләре илне чиксез төшенкелеккә, гомуми җимереклеккә китергәннәр һәм империалистик державалар арасында бүленү куркынычы астына куйганнар иде. Илнең язмышы өчен җаваплылыкны үз өстенә алгач, Коммунистлар партиясе халык массаларын артталык, җимереклек белән, чит державаларның коллыкка төшерү куркынычы белән көрәшкә, социализм һәм коммунизм төзү өчен көрәшкә күтәрде, оештырды һәм рухландырды.

Коммунистлар партиясе җитәкчелегендә илнең җитештерүче көчләренең богаулары алынды, экономика һәм техниканың, фән һәм культураның тиңдәшсез прогрессы тәэмин ителде. Коммунистлар партиясе иң кыска срокта илне бөек тарихи җиңүләргә китерде, аны куәтле социалистик державага әверелдерүгә ирешти, Ватанның чәчәк атуын һәм бөеклеген тәэмин итте.

Партия Совет иленең ике тапкыр ватан сугышларында җиңүен тәэмин итте, Ватанны чит җир империалистларының коллыкка төшерү куркынычыннан коткарып калды, Совет дәүләтенең бәйсезлеген һәм суверенитетын саклап калды. Коммунистлар партиясе үзенең халык интересларын чагылдыра торган дөрес политикасы белән илне тиңдәшсез югарылыкка күтәрде.

Россиянең тарих сәхнәсендә эш иткән барлык башка политик партияләр, Россиягә карата үзләренең «мәхәббәтен» рекламаласалар да, эштә халык, Ватан интересларын якламадылар, бәлки капиталистларның һәм алпавытларның комсызлык интересларын якладылар, Россияне артталыкка һәм өметсез тормышка дучар иттеләр, аны чит ил империалистлары изүенә бирергә әзер тордылар.

Россиядә эш иткән барлык политик партияләрне халык үз тәҗрибәсендә тикшерде һәм илгә җитәкчелек итүне Коммунистлар партиясенә тапшырды. Халык барлык башка политик партияләрне — монархистларны, октябристларны, кадетларны, эсерларны, меньшевикларны, күп санлы милләтче партияләрне

читкә алып ташлады. Чит ил империалистларына хезмәткә кергән бу партияләрнең политик эволюциясе аларның социализмга гына түгел, бәлки халыкка да каршы, патриотизмга каршы партияләр булганлыгын да күрсәтә. Алар илнең милли интересларына каршы чыктылар.

Ленинизм марксистик-ленинчыл партияләр чын *патриотик* көч булып эш итәләр, дип өйрәтә, ә тарихи тәҗрибә моны раслый. Бу — яңа типтагы партия өчен закончалык.

10. КПССның бик бай тәҗрибәсе, партия үзенең теориясендә һәм практикасында һәрвакыт *пролетар интернационализм* принципларын кулланып эш иткәнгә күрә социализмның җиңүе өчен көрәштә тарихи уңышларга иреште, СССРның һәм чит илләрнең халык массалары арасында бик зур авторитет казанды, дип өйрәтә.

В. И. Ленин тәкъдиме буенча партия башта ук Россиядәге барлык милләт эшчеләренең бердәм оешмасы булып төзелде. Партия великодержавие шовинизмына һәм җирле буржуаз милләтчелеккә каршы көрәштә үсте һәм чыныкты. Ул милләтләрнең үзбилгеләнүе турында тарихи лозунг куйды. Россия составына кергән барлык милләтләргә ирекле рәвештә аерылып чыгу һәм мөстәкыйль дәүләт төзү хокукы бирелде. Рус пролетариаты великодержавие шовинизмына каршы, халыкларның азатлыгы өчен, социализм өчен фидакарь көрәшүе белән царизм тарафыннан изелгән барлык милләт хезмәт ияләренең ышанычын казанды. Тарихта беренче тапкыр барлык милләтләрнең ирекле берләшүенә һәм социализм төзүдә тигез хокук белән катнашуына нигезләнгән күп милләтле дәүләт үрнәге төзелде. Бик кыен тарихи бурыч — элек изелгән халыкларның экономик, культура тигезсезлеген бетерү һәм күп кенә артта калган халыкларның патриархаль-феодаль мөнәсәбәтләрдән, капитализмны читләтеп, социализмга күчүе социализм төзү барышында уңышлы хәл ителде.

Үзенең интернациональ бурычына турылыклы Коммунистлар партиясе СССР халыклары арасындагы дуслыкны эзлекле рәвештә ныгыта һәм аларны гомуми бөек эшкә — коммунистик җәмгыять төзү эшенә туплый. КПССның яңа Программасында совет республикалары экономикасының һәм культурасының тагын да чәчәк атуы һәм киң колач белән коммунизм төзү барышында милләтләрнең һәръяклап якынаюы буенча ленинчыл курс билгеләнде.

Пролетар интернационализмны марксистик-ленинчыл аңлау иске типтагы партияләр — II Интернационал партияләре позицияләренә тамырдан ук капма-каршы килә. Интернационализмны сүздә тану һәм эштә мещаннар милләтчелеге белән алыштыру, — ди В. И. Ленин, — II Интернационал партияләре арасында гадәттәге күренеш. Вак буржуаз милләтчелек милләтләрнең тигез хокуклылыгын танып, милли эгоизмны кагылгысыз саклауны интернационализм дип игълан итә. Пролетар

интернационализм, дип өйрәтә В. И. Ленин, бер илдәге пролетар көрәш интересларын башка илләрдәге шул ук көрәш интереслары белән, бөтен халыкара эшчеләр хәрәкәте интереслары белән аерылгысыз бәйләүне таләп итә.

Пролетар интернационализм принцибы өчен көрәшеп, КПСС үзенең халыкара пролетариат алдындагы бурычын үтәп килде һәм үти. Ленин партиясенең программасы, стратегиясе һәм тактикасы, аның бөтен практик эше пролетар интернационализм рухы белән сугарылган.

Коммунистлар, үзләрен халыкара хезмәт армиясе отрядларыннан берсе итеп карап, бу армия сафларында марксизм өчен көрәштә һәрвакыт актив катнаштылар һәм катнашалар. В. И. Ленин җитәкчелегендә большевиклар партиясе үзе барлыкка килгәннән бирле халыкара эшчеләр хәрәкәтенә йогынты ясап барды, ә 1914—1919 елларда социал-демократик партияләрдә сул интернационалист группалар һәм агымнар хәзерләүгә һәм оешма итеп формалаштыруга ярдәм итте, соңыннан шул базада коммунистлар партияләре төзелә башлады, III, Коммунистик Интернационал барлыкка килде.

Бөек Октябрь социалистик революциясе җиңү белән СССРда коммунизм төзү өчен көрәш Коммунистлар партиясенең һәм бөтен совет халкының төп интернациональ бурычына әйләнде, чөнки моның гаять зур халыкара әһәмияте бар. СССРда социализм, коммунизм төзү иң элек КПССның һәм совет халкының халыкара пролетариатка һәм халыкларның азатлык хәрәкәтенә эшлекле ярдәме булды. Капиталистик илләрнең коммунистлар партияләре һәм эшчеләр сыйныфы үз ягыннан беренче социалистик илгә бик күп төрле формада булышлык күрсәтте. Халыкара пролетариат, Советлар Союзын үзенең удар бригадасы итеп санап, дөньяда беренче социалистик дәүләтне — прогрессив кешелекнең таянычын яклауны үзенең төп бурычы дип саный. Мондый үзара булышлык пролетар интернационализм чагылышы булып тора.

Пролетар интернационализм икенче бөтендөнья сугышы чорында ачык күренде. Советлар Союзының фашистик гаскәрләргә каршы сугышы социализм иле өчен сугыш кына түгел, бәлки Европа һәм Азия халыкларының азатлыгы өчен, бөтен кешелекне фашизм коллыгы куркынычыннан коткару өчен дә сугыш булды. Буржуаз илләрдәге хезмәт ияләре, барлык патриотик көчләр — алар арасында коммунистлар партияләре беренче урында булдылар — герман, япон һәм башка империалистик илбасарларга каршы үзләрен аямыйча көрәштеләр һәм Советлар Союзының фашизмга каршы көрәшен җиңеләйттеләр.

Икенче бөтендөнья сугышыннан соң КПСС үзенең бөтен тырышлыгын армый-талмый бөтендөнья социалистик системасын һәм халыкара коммунистик хәрәкәтне пролетар интернационализм принциплары нигезендә ныгытуга юнәлдерде, аның сафларында ревизионизмга, догматизмга һәм сектантлыкка

Зак. Ш-558—50

каршы килешмәүчән көрәш алып барды, коммунистик партияләр арасындагы, шулай ук социалистик илләр арасындагы мөнәсәбәтләрнең коммунистик хәрәкәт эшләгән принципларын нык үтәде.

Бөтендөнья социалистик системасының урнашуы һәм үсүе чорында пролетар интернационализмның бик әһәмиятле таләбе бу системаны саклау һәм ныгыту өчен көрәштән, халык массаларын дуслык һәм туганнарча хезмәттәшлек һәм үзара ярдәмләшү рухында тәрбияләүдән гыйбарәт. Социалистик илләр арасындагы мөнәсәбәтләр яңа халыкара принципларда — туганнарча дуслык, һәр яклы хезмәттәшлек һәм үзара ярдәмләшү принципларында корыла. Социалистик илләрнең тупланганлыгы һәм туганнарча хезмәттәшлеге нигезендә бу илләрнең коммунистлар һәм эшчеләр партияләренең һәм халыкларының интереслар уртаклыгы, аларның бер максатка — коммунистик җәмгыять төзүгә омтылуы ята.

Социалистик лагерь илләре халыклар арасындагы мөнәсәбәтләрнең демократик принципларын — тулы тигез хокуклылык, территориаль бөтенлек, дәүләт бәйсезлеген һәм суверенитетын ихтирам итешү, башка илләрнең эчке эшләренә катышмау принципларын нык үтиләр.

Капиталистик илләр хезмәт ияләре һәм изелгән халыклар бөтендөнья социалистик лагеренда, бөек Советлар Союзында халыклар арасындагы тынычлык һәм дуслык таянычын күрәләр.

«Капитал халыкара көч ул, — дип язды В. И. Ленин.— Аны җиңү өчен эшчеләрнең халыкара союзы, аларның халыкара туганлыгы кирәк.

Без — милли дошманлыкка, милли ызгыш-талашларга, милли аерымлануга каршы. Без халыкара дуслык яклы кешеләр, без интернационалистлар» (Әсәрләр, 30 т., 288 бит).

КПССның XXII съездда кабул ителгән Программасы пролетар интернационализм рухы белән сугарылган.

*«СССРда коммунизм төзү бурычын,* — ди Программа, — *партия совет халкының бөтен дөнья социалистик системасы интересларына, халыкара пролетариат, бөтен кешелек интересларына җавап бирә торган бөек интернациональ бурычы дип саный»* («КПССның XXII съезды материаллары». Татарстан китап нәшрияты, 1962, 300 бит).

Коммунистлар партиясенең царизмны һәм капитализмны бәреп төшерү өчен көрәш чорындагы, шулай ук коммунизм төзү чорындагы җиңүле эшчәнлеге пролетар интернационализмның, хезмәт ияләренең халыкара солидарлыгының нинди куәтле көч икәнлеген ачык күрсәтә.

КПСС үзенең героик көрәшенең бөтен тарихы буена, пролетар интернационализм принцибын эзлекле рәвештә үткәргәндә «Коммунистлар партиясе Манифестының»: «Барлык илләрнең

пролетарийлары, берләшегез!» дигән өндәмәсен кулланып килде һәм куллана.

11. Ярты гасырдан артык вакыт эчендә җәмгыять үсешенең бөтен тәҗрибәсе II Интернационал партияләре белән, социал-демократизм идеологиясе һәм политикасы белән тарихи бәхәстә һәм көрәштә Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең хаклы булуын күрсәтте.

Большевиклар партиясе, Маркс белән Энгельсның В. И. Ленин тарафыннан үстерелгән тәгълиматын кулланып, социалистик революция юлыннан китте. Бу юлга ул халыкара эшчеләр хәрәкәтендәге барлык партияләрне чакырды. Ләкин социал-демократик партияләр башка юл белән, реформистик юл белән киттеләр. Хәзер халыкара пролетариат, бөтен дөньяның изелгән халыклары бу ике төрле юлдагы партияләрнең һәм илләрнең үсеш йомгакларын чагыштыра һәм аларга бәя бирә алалар.

Советлар Союзы Коммунистлар партиясе социализмның бөтен прогрессив кешелек дөньясы тарафыннан танылган дөнья-күләм-тарихи җиңүләрен тәэмин итте. Ул Совет илен тынычлык, демократия, социализм таянычы булган куәтле социалистик державага әйләндерүгә иреште. Ул халыкны алга, эшчеләр хәрәкәтенең, социалистик хәрәкәтнең төп максатына — коммунизм төзүгә алып бара.

Коммунизм заманыбызның иң йогынтылы көченә, җәмгыять прогрессының бик әһәмиятле факторына әйләнде. Фәнни коммунизм байрагы астында кешелекнең өчтән бере яңа җәмгыять төзи.

Социал-демократик партияләр тәҗрибәсе исә бөтенләй башка нәтиҗәләр турында сөйли.

Соңгы 30—40 елда социалистик Интернационал партияләре күп кенә дәүләтләрдә берничә тапкыр властька килделәр. Германия, Франция, Бельгия, Дания, Норвегия, Швеция, Голландия социал-демократик һәм социалистик партияләре, Англия һәм Австралия лейбористлар партияләре 1918—1961 елларда идарә итүче партияләр булдылар яки буржуаз партияләр белән коалициядә хөкүмәтләрдә катнаштылар. Эшчеләр сыйныфының ышанычыннан һәм булышлыгыннан файдаланып, аларның үз илләрен башка юл белән, капиталистик булмаган юл белән алып барырга һәм үзләренең программ документларында игълан ителгәннәрне үтәргә мөмкинлекләре бар иде. Властьта торганда бу партияләр кешенең кешене эксплуатацияләвен, хәерчелекне, эшсезлекне һәм сугышларны тудыручы капиталистик стройны бетерү өчен чаралар күрә алалар иде. Ләкин, билгеле булганча, мондый хәл килеп чыкмады. Бу илләр, үзләрен социалистлар дип атаучы реформистларның власть башында күп еллар буе торуына карамастан, элекке кебек үк капиталистик ил булып кала бирәләр.

Капиталистик дәүләтләрнең кайберләрендә эшчеләр сыйныфы социал-демократик партияләр ярдәме белән үзенең экономик хәлен беркадәр яхшыртуга, буржуазия диктатурасы чикләрендә беркадәр хокуклар һәм демократик ирекләр алуга иреште. Ләкин эшчеләр сыйныфы болар өчен бик кыйммәт түләде — буржуазия власте, эксплуататорлар җәмгыяте сакланып калды, сугышлар, җимергеч кризислар, эшсезлек, шуларга бәйләнгән һәм халык өстенә төшә торган башка афәтләр куркынычы сакланып калды һәм кискенләште. Шуның өстенә, идарәче эксплуататор сыйныфлар экономик хәл җитди кискенләшкән чакта һәрвакыт хезмәт ияләренең яулап алынган материаль казанышларын һәм социаль-политик хокукларын тартып алалар һәм халык массаларын уннарча елларга артка алып ташлыйлар.

Социал-демократик партияләр властьта торган яки торучы илләрдә капиталистик строй саклануының иң җитди сәбәбе ул партияләрнең марксизм-ленинизмга капма-каршы булган теоретик принципларында һәм карашларында, аларның оппортунистик практикасында. Социал-демократик лидерлар теориядә дә, практикада да пролетариат белән буржуазиянең сыйнфый интересларын килештерү, буржуазия хакимлеген революцион бәреп төшерүгә юл куймау, пролетариат диктатурасын кире кагу һәм аның урынына буржуаз һәм социал-демократик партияләр коалицияләре төзү турындагы төп положениеләреннән чыгып эш иттеләр һәм эш итәләр. Вакыт үткән саен, социал-демократик партияләр марксизмнан ныграк читләшә бардылар, ә аларның күбесе марксизмнан ачыктан-ачык ваз кичте.

Халыкара эшчеләр сыйныфының төрле отрядлары барган ике юлның йомгакларын чагыштыру социал-демократизмның банкротлыгы турында, ә эшчеләр сыйныфының тынычлык һәм азатлык өчен, бөтен дөньяда коммунизмның җиңүе өчен көрәшендә марксизм-ленинизмның бөек әһәмияте турында ышандырырлык итеп сөйли.

* * *

Шулай итеп, Советлар Союзы Коммунистлар партиясе тарихы һәм аның җитәкчелегендә яулап алынган бөек җиңүләр коммунизм идеяләренең җиңелмәс көчен, үзенең капиталистик җәмгыятьне социалистик җәмгыятькә үзгәртеп корудан торган тарихи миссиясен үтәгән эшчеләр сыйныфының иҗади куәтен ачык күрсәтәләр.

КПСС башка илләрдәге тугандаш партияләр белән нык дуслыкта бөтен дөньяда тынычлык өчен көрәш авангардында бара. Коммунистлар партиясе — «эпохабызның акылы, намусы һәм вөжданы» ул (Л е н и н).

Тормышның барлык өлкәләрендә яулап алынган җиңүләргә таянып, гигант тарихи тәҗрибәдән файдаланып, яңа Программаны тормышка ашырып, Коммунистлар партиясе совет халкының

куәтле көчләрен рухландыргыч бурычны — коммунистик җәмгыять төзү бурычын хәл итүгә юнәлдерә. Ә бу җәмгыять байрагында: «Һәркемнән — сәләтенчә, һәркемгә — хаҗәтенчә» дип язылган.

«Коммунизм, — диелә КПСС Программасында, — тарихи миссияне — барлык кешеләрне социаль тигезсезлектән, изүнең һәм эксплуатациянең барлык формаларыннан, сугыш дәһшәтләреннән коткару бурычын үти һәм җир йөзендә барлык халыклар өчен *Тынычлык, Хезмәт, Азатлык, Тигезлек, Туганлык* һәм *Бәхет* урнаштыра».

## ЭЧТӘЛЕК

*IV бүлек*

## БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ РЕАКЦИЯ ЧОРЫНДА

*(1907—1910 еллар)*



*V бүлек*

## БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ ЯҢА РЕВОЛЮЦИОН КҮТӘРЕЛЕШ ЕЛЛАРЫНДА

*(1910—1914 еллар)*



*VI бүлек*

## БОЛЬШЕВИКЛАР ПАРТИЯСЕ БӨТЕНДӨНЬЯ ИМПЕРИАЛИСТИК СУГЫШЫ ЕЛЛАРЫНДА. РОССИЯДӘ ИКЕНЧЕ РЕВОЛЮЦИЯ

*(1914 ел — 1917 елның феврале)*

*VII бүлек*

**ПАРТИЯ — БӨЕК ОКТЯБРЬ СОЦИАЛИСТИК РЕВОЛЮЦИЯСЕНЕҢ ҖИҢҮЕН РУХЛАНДЫРУЧЫ ҺӘМ ОЕШТЫРУЧЫ**

*(1917 ел, март — октябрь)*



*VIII бүлек*

**ПАРТИЯНЕҢ СОЦИАЛИСТИК РЕВОЛЮЦИЯНЕ ҮСТЕРҮ ҺӘМ СОВЕТ ВЛАСТЕН НЫГЫТУ ӨЧЕН КӨРӘШЕ**

*(1917 ел, октябрь—1918 ел)*



*IX бүлек*

**ПАРТИЯ ЧИТ ИЛЛӘР ХӘРБИ ИНТЕРВЕНЦИЯСЕ ҺӘМ ГРАЖДАННАР СУГЫШЫ ЧОРЫНДА**

*(1918—1920 еллар)*

## *X бүлек*

### ПАРТИЯ ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН АЯККА БАСТЫРУ ӨЧЕН КӨРӘШТӘ

*(1921—1925 еллар)*



## *XI бүлек*

### ПАРТИЯНЕҢ ИЛНЕ СОЦИАЛИСТИК ИНДУСТРИЯЛӘШТЕРҮ ҺӘМ АВЫЛ ХУҖАЛЫГЫН ТОТАШ КОЛЛЕКТИВЛАШТЫРУГА ХӘЗЕРЛӘҮ ӨЧЕН КӨРӘШЕ

*(1926—1929 еллар)*



## *XII бүлек*

### ПАРТИЯ СОЦИАЛИЗМНЫҢ БӨТЕН ФРОНТ БУЙЛАП ҺӨҖҮМЕ ЧОРЫНДА. КОЛХОЗ СТРОЕ ТӨЗҮ

*(1929—1932 еллар)*

*XIII бүлек*

**ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН СОЦИАЛИСТИК РЕКОНСТРУКЦИЯЛӘҮНЕ ТӨГӘЛЛӘҮ ӨЧЕН ПАРТИЯНЕҢ КӨРӘШЕ. СССРда СОЦИАЛИЗМНЫҢ ҖИҢҮЕ**

*(1933—1937 еллар)*



*XIV бүлек*

**ПАРТИЯ СОЦИАЛИСТИК ҖӘМГЫЯТЬНЕ НЫГЫТУ ҺӘМ ҮСТЕРҮ ӨЧЕН КӨРӘШТӘ. ИЛНЕҢ ОБОРОНАСЫН КӨЧӘЙТҮ**

*(1937 ел — 1941 ел, июнь)*



*XV бүлек*

**ПАРТИЯ БӨЕК ВАТАН СУГЫШЫ ЧОРЫНДА**

*(1941 ел, июнь — 1945 ел)*

*XVI бүлек*

**ПАРТИЯНЕҢ СУГЫШТАН СОҢГЫ ЧОРДА СОЦИАЛИСТИК ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН АЯККА БАСТЫРУ ҺӘМ ҮСТЕРҮ ӨЧЕН КӨРӘШЕ**

*(1945—1953 еллар)*



*XVII бүлек*

**ПАРТИЯНЕҢ ХАЛЫК ХУҖАЛЫГЫН КУӘТЛЕ КҮТӘРҮ ӨЧЕН, СОЦИАЛИЗМ ТӨЗҮНЕ ТӘГӘЛЛӘҮ ӨЧЕН КӨРӘШЕ**

*(1953—1958 еллар)*



*XVIII бүлек*

**ПАРТИЯ — КИҢ КОЛАЧ БЕЛӘН КОММУНИСТИК ҖӘМГЫЯТЬ ТӨЗҮНЕ РУХЛАНДЫРУЧЫ ҺӘМ ОЕШТЫРУЧЫ**

*(1959—1961 еллар)*

*XIX бүлек*

**СОВЕТЛАР СОЮЗЫ КОММУНИСТЛАР ПАРТИЯСЕНЕҢ XXII СЪЕЗДЫ. ПАРТИЯНЕҢ ЯҢА ПРОГРАММАСЫ**




ИСТОРИЯ КОММУНИСТИЧЕСКОЙ ПАРТИИ СОВЕТСКОГО СОЮЗА. (Учебник).

**(на татарском языке)**

Тәрҗемәчеләре: *Ш. Бадамшин, Р. Гыйльмуллина, Г. Камалиев, Х. Кәримов, З. Фәрдиева, С. Хафизов, Б. Шәрәфетдинов һәм Ә. Әскәров.*

Редакторлары *М. Г. Абдрахманова, М. Г. Галиева*

Техник редакторлары *В. Н. Галкина, Р. С. Нәбиуллина*

Корректорлары *И. Х. Уразова, А. Ш. Зарипова*

Производствога бирелде 26/IV-1963 ел. Басарга кул куелды 28/VI-1963 ел. Кәгазь форматы 60×90[1]/16. Учетн.-изд. табак 52,38. Басма табак 49,75. Тираж 13000 экз. Заказ № Ш-558. Бәясе тышлыгыннан башка 1 сум, тышлыгы 20 тиен.

Татарстан Культура Министрлыгы каршындагы нәшрият һәм полиграфия промышленносте бүлегенең Камил Якуб исемендәге матбугат комбинатында басылды. Казан, Бауман урамы, 19, 1963 ел.

